ЎЗБЕКИСТОН ССР
ФАНЛАР АКАДЕМИЯСИ

# АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИ ТИЛИНИНГ ИЗОҲЛИ ЛУҒАТИ

ТЎРТ ТОМЛИК

ЎЗБЕКИСТОН ССР «ФАН» НАШРИЁТИ

А. С. ПУШКИН НОМИДАГИ ТИЛ
ВА АДАБИЕТ ИНСТИТУТИ
АБУ РАЙҲОН БЕРУНИЙ НОМИДАГИ
ШАРҚШУНОСЛИК ИНСТИТУТИ

# АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИ ТИЛИНИНГ ИЗОҲЛИ ЛУҒАТИ

## III

ЎЗБЕКИСТОН ССР ФАНЛАР АКАДЕМИЯСИ МУХБИР АЪЗОСИ
Э. И. ФОЗИЛОВ ТАҲРИРИ ОСТИДА

ТОШКЕНТ — 1984

Ўзбек адабий тилининг асосчиси Алишер Навоий асарларининг изоҳли луғати шоирнинг барча лексик бойликларини қамраб олган. Луғат Навоийнинг туркий асарлари материаллари бўйича ҳозирги замон лексикография ва тарихий-филологик таҳлил асосида тузилган, унда сўзларнинг мукаммал изоҳи берилган.

Луғатни тузувчилар Навоийнинг танқидий ва оммавий нашрларидан ташқари, унинг бадиий ва илмий қўлёзма асарларидан ҳам фойдаландилар. Луғат XV аср ўзбек адабий тилининг нормасини акс эттиради. У китобхонларга буюк мутафаккир асарларини чуқур тушунишда катта ёрдам кўрсатади, мутахассислар учун тарихий, қиёсий-тарихий грамматика бўйича керакли фактик материаллар беради. Луғат арабча, форсча сўзлар семантикасининг эволюциясини ҳамда ўзлаштирилган сўзлар тарихини аниқлашда муҳим манбадир.

Луғат илмий ходимларга, шунингдек, олий ўқув юртлари филология факультетларининг ўқитувчи ва студентларига мўлжалланган.

*Таҳрир ҳайъати:*

Академик А. Н. ҚОНОНОВ, филология фанлари докторлари А. П. ҚАЮМОВ, Ш. ШУКУРОВ, А. Ҳ. ҲАЙИТМЕТОВ, филология фанлари кандидатлари Ҳ. Б. БЕКТЕМИРОВ, Қ. КАРИМОВ.

М $\frac{4602020000-2641}{М355(04)-84}$ 233—84

# СЎЗ БОШИ

Луғат Ўзбекистон ССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институтининг **тарихий лексикология ва лексикография** бўлимида тайёрланган.

III томни тузувчилар: **Э. ФОЗИЛОВ** — ишнинг раҳбари, луғатнинг илмий лексикографик принципларини ишлаб чиққан, қадимги туркий (ўзбек) сўзларининг луғавий маъносини талқин қилган, айрим асарлар бўйича тузилган глоссарий, шарҳ ва изоҳларни манбалар асосида сўз ва маънолар билан тўлдириб, бирлашган луғат-мақолалари қилиб тузган, XVI—XX асрларда Навоий асарлари асосида тузилган луғатлардаги сўз изоҳларини қиёсий текшириб чиққан, «Алишер Навоий асарлари тили изоҳли луғати»нинг тузилиши ва ундан фойдаланиш тартибини ёзган;

**Қ. Муҳитдинов** — «Хамса» асарининг луғатини тузган, форсий, арабий сўз, ибора ва байтларнинг изоҳи ва талқинини берган, «Мажолисун-нафоис», «Лисонут-тайр» асарларининг луғатларини тузишда иштирок этган;

**Ю. Шокиров** — «Хазойинул-маоний» асарининг луғатини тузган;

**Қ. Муҳитдинов, Ҳ. Дадабоев** — Алишер Навоий насрий асарларининг луғатини тузишган;

**А. Юнусов** — «Арбаин», «Назмул-жавоҳир» асарларининг луғатини тузган, бирлашган луғат-мақолаларни тузишда қатнашган;

**И. Носиров** (Қ. Муҳитдинов билан ҳамкорликда) — «Мажолисун-нафоис» асарининг луғатини тузган;

**З. Ҳамидов** (Қ. Муҳитдинов билан ҳамкорликда) — «Лисонут-тайр» асарининг луғатини тузган.

Луғатнинг мукаммал бўлишида Алишер Навоийнинг барча асарларидан **Б. Бафоев** тўплаган картотека фондидан тўла фойдаланилди.

Сўзларнинг изоҳи ва текстларини қўлёзма манбалари билан **В. Раҳмонов** аниқлаб чиқди.

«Фарҳод ва Ширин» достони асосида тузган луғати билан **А. Каримов** қатнашди.

**Ҳ. Бектемиров** қўлёзманинг илмий-техник таҳрир ишини бажарди.

Луғат картотека фонди ва материалларини тўпловчилар: **Э. И. Фозилов, А. Юнусов, И. Носиров, З. Ҳамидов, Н. Асилова, Н. Шораҳмедова, Н. Ҳусанов, Ҳ. Дадабоев, Б. Юсупов, И. Тожиддинова.**

Қўлёзмани нашрга тайёрлашдаги техник ишларни **Н. Асилова, Н. Ҳусанов, Б. Юсупов, Н. Шораҳмедова, И. Тожиддинова**лар бажаришди.

## МАНБАЛАР ВА УЛАРНИНГ ҚИСҚАРТМАЛАРИ

### *ХАЗОЙИНУЛ-МАОНИЙ*

Ғаройибус-сиғар. Биринчи том, Тошкент, 1963. (I*а*).
Ғаройибус-сиғар. I, Тошкент, 1959. (I*б*).
Наводируш-шабоб. Иккинчи том, Тошкент, 1963. (II*а*).
Наводируш-шабоб. II, Тошкент, 1959. (II*б*).
Бадоеъул-васат. Учинчи том, Тошкент, 1965. (III*а*).
Бадоеъул-васат. III, Тошкент, 1960. (III*б*).
Фавойидул-кибар. Тўртинчи том, Тошкент, 1965. (IV*а*).
Фавойидул-кибар. IV, Тошкент, 1960. (IV*б*).
Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 677.

СВР, II, 207—208, № 1251[1]

АНҚАҚ, 11, 1.

Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 1280. СВР, II, 208, № 1252; АНҚАҚ, 12, 2.
Алйшир Нава'и. Диван. Издание текста, предисловие и указатели Л. В. Дмитриевой. М., 1962.
Алишер Навоий. Куллиёт. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонаси Шарқ қўлёзмалар фонди. Инв. ГПБ № 55.
Алишер Навоий. Илк девон. 1466 йили кўчирилган қўлёзмаларнинг факсимил нашри. Нашрга тайёрловчи: филология фанлари доктори, проф. Ҳамид Сулаймон. Тошкент, 1968.

### *ҲАЙРАТУЛ-АБРОР*

Алишер Навоий. Хамса. Ҳайратул-аброр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи Порсо Шамсиев, Тошкент, 1970.
Хамса. Ҳайратул-аброр. Олтинчи том, Тошкент, 1965.

### *ФАРҲОД ВА ШИРИН*

Хамса. Фарҳод ва Ширин. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1963.
Хамса. Фарҳод ва Ширин. Еттинчи том, Тошкент, 1964.

### *ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН*

Хамса. Лайли ва Мажнун. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Лайли ва Мажнун. Саккизинчи том, Тошкент, 1965.

---

[1] «Собрание Восточных рукописей АН УзССР», т. II, 1952, с. 207—208 (қисқ. СВР); Муниров Қ., Носиров А. Алишер Навоий қўлёзма асарлари каталоги. Тошкент, 1970, 11—12-бетлар (қисқ. АНҚАҚ).

## *САБЪАИ САЙЁР*

Хамса. Сабъаи сайёр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1956.
Хамса. Сабъаи сайёр. Тўққизинчи том, Тошкент, 1965.

## *САДДИ ИСКАНДАРИЙ*

Хамса. Садди Искандарий. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Садди Искандарий. Ўнинчи том, Тошкент, 1965.

## *ХАМСА*

*Ҳайратул-аброр*
*Фарҳод ва Ширин*
*Лайли ва Мажнун*
*Сабъаи сайёр*
*Садди Искандарий*

Нашрга тайёрловчи: Порсо Шамсиев. ЎзССР Фанлар академияси нашриёти, Тошкент, 1958.
Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 5018. СВР, II, 195, № 1213; АНҚАК, 30, 1.
Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 7554. СВР, VII, 75, № 5057; АНҚАК, 31, 11.
Хамса. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг Шарқ қўлёзмалари бўлимидаги 560 рақамли Султонали Машҳадий томонидан кўчирилган қўлёзма.

## *ЛИСОНУТ-ТАЙР*

Лисонут-тайр. Илмий-танқидий текст. Тайёрловчи: Ш. Эшонхўжаев, Тошкент, 1965.
Лисонут-тайр. Ўн биринчи том, Тошкент, 1966.
Лисонут-тайр. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг шарқ қўлёзмалар фонди. Инв. ГПБ № 55.

## *МАЖОЛИСУН-НАФОИС*

Мажолисун-нафоис. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Суйима Ғаниева, Тошкент, 1961.
Мажолисун-нафоис. Ўн иккинчи том, Тошкент, 1966.
Мажолисун-нафоис. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9762/I.

АНҚАК, 50, 1.

## *МАҲБУБУЛ-ҚУЛУБ*

Маҳбубул-қулуб. Текстни нашрга тайёрловчи А. Н. Кононов. М.—Л., 1948.
Маҳбубул-қулуб. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.
Маҳбубул-қулуб. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний

номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9762/II.
СВР, VIII, 219, № 5326; АНҚАК, 52—53, 1.

## *АРБАИН*

Арбаин. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 3902/V. АНҚАК, 64, 1.
Арбаин. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

## *МУНШАОТ*

Муншаот. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

## *ВАҚФИЯ*

Вақфия. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 11138/II.

АНҚАК, 61, 1.

Вақфия. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

## *ХАМСАТУЛ-МУТАҲАЙЙИРИН*

Хамсатул-мутаҳаййирин, ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9762/V.

АНҚАК, 59, 1.

Хамсатул-мутаҳаййирин. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ҲОЛОТИ САЙЙИД ҲАСАН АРДАШЕР*

Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ҲОЛОТИ ПАҲЛАВОН МУҲАММАД*

Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1961.
Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Alî Şîr Nevâyînin «Hâlât-i Pehlevan Muhammed risâlesi. Kemal Eraslan. Istanbul, 1980.

## *МУҲОКАМАТУЛ-ЛУҒАТАЙН*

Муҳокаматул-луғатайн. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusieurs ourrages de l'emir Ali-Schir, 1841.
Муҳокаматул-луғатайн. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *МЕЗОНУЛ-АВЗОН*

Мезонул-авзон. Критик текст. Тайёрловчи: Иззат Султон, Тошкент, 1949.
Мезонул-авзон. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

*ТАРИХИ МУЛУКИ АЖАМ*

Тарихи мулуки ажам. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.
Тарихи мулуки ажам. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusicurs ourrages de l'emir Ali-Schir, 1841.

*НАЗМУЛ-ЖАВОҲИР*

Назмул-жавоҳир. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 9361, № 9944.

АНҚАҚ, 66, 1; 67, 4

Назмул-жавоҳир. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

*НАСОЙИМУЛ-МУҲАББАТ*

Насойимул-муҳаббат. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 1828.

АНҚАҚ, 67, 1.

Насойимул-муҳаббат. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1968.
Насойимул-муҳаббат. Alî Sir Nevâyî. Nesâyimü'l—muhabbe min semâyimi'l—fütüvve. Doktora tezi. Hazirlayan Doç. Dr. Kemal Eraslan. İstanbul, 1979.

# С

**САБА-** — (пахта) савамоқ:

Ажузлар чарх уни мадди била анинг дуосиға нағмасоз ва канизаклар момуқ сабамоқ уни била анинг алқишиға нағмапардоз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-10.

**САБАБ** — боис, сабаб, важҳ, баҳона.

Кўнглунга не ишдин экин бу тааб,
Бу таабингға не иш эркин сабаб. *Ҳайратул-аброр,* 63-3;
Ёлғуз мендин кетармади ранжу тааб,
Ким бўлди басе халқ ҳаётиға сабаб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-743;

Ул сабабдин мен ҳақ таолонинг муставжиби сўхту хитоби бўлғаймен. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189.

**САБАБСИЗ** — бесабаб, асоссиз:

Чу боис бартараф бўлди ародин,
Не очилғай сабабсиз можародин. *Фарҳод ва Ширин,* 198;

Негаким, фақр сабаби нақдедур ва ғино сабаби вужуде ва сабабсиз ҳақ биладур ва сабаблиқ ўзи била.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**САБАБЛИҚ** — сабабли:

Негаким, фақр сабаби нақдедур ва ғино сабаби вужуде ва сабабсиз ҳақ биладур ва сабаблиқ ўзи била.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**САБАД//САБАТ** — сават:

Бир сабадга қўйнинг ич-олотини,
Солибон аҳшову қозуротини. *Лисонут-тайр,* 106-9;

Бир сабат узум учун бир боғни куйдурмакдин ғами йўқ ва бир ботмон буғдой учун бир хирманни совурмоқдин алами йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-18.

**САБАҚ** — 1. дарс, таълим:

Айлаб анга лавҳи сийм таслим,
Филҳол этти сабақни таълим. *Лайли ва Мажнун,* 61б19;
Агар бир қатла кўрди ҳар сабақни,
Яна очмоқ йўқ эрди ул варақни. *Фарҳод ва Ширин,* 35;

...мухтасар битилган рисола сабақига мумтоз бўлдум...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13;

2. маъно, тушунча:

Ҳар кимсага улча қобилият,
Кўрсун сабақи ғаму балият. *Лайли ва Мажнун,* 96б21;

≈ **ол-** — ўрганмоқ, ўқимоқ:

Олди сабақи ишқ юзунг лавҳида кўнглум,
Ҳар кун ўқуған нуктаси йўқ мосабақ ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIб-543;

≈ **ўқу-** — дарс олмоқ, таълим олмоқ:

Мир Асадуллоҳ... фақирнинг мадрасасида сабақ ўқур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 124.

**САББОҒ** — бўёқчи:

Санъатинг саббоғидин кўк золи кийган ҳуллаи мовий,

Ҳошия бўлған шафақдин зайлиға ранги гул каз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203.

**САБЗ** — 1. яшил, яшил ранг:
Не тонг сариғ юзимда анг рангин,
Ки киймиш сабзи талх ул сабзи ширин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-464;
2. буғдой рангли, қорачадан келган:
Ўзи сабзу табассуми шакарин,
Хушдурур сабз гар эрур ширин. *Ҳайратул-аброр,* 46-1;
≈ **хатлар** — ошиқлар:
Сабз хатлар йўли қисқарди бўюнг жилвасидин,
Сарвнинг теграсида сабза кўрунгандек паст.
*Хазойинул-маоний,* IIб-82.

**САБЗА** — 1. яшиллик, кўкат, кўкалам, майса:
Сабзау гул акси тушуб сув аро,
Оразу хат ўйлаки кўзгу аро. *Ҳайратул-аброр,* 46-1;
2. ёрнинг қоши, маъшуқа зулфи:
Ўз сабз хатининг сабзаи хати ҳажрида ўлса, қабри сабзаси хати ҳижрон ништари бутмак иддио қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 246;
Сабзаи хаттинг саводи лаъли хандон устина,
Хизр гўё соя солмиш оби ҳайвон устина.
*Мезонул-авзон,* XIV-180;
≈ **и умр** — ёшлик, умрнинг ёшлиги; навқиронлик:
Бирисидин алаф баҳо кўтариб,
Сабзаи умри айшдин кўкариб. *Сабъаи сайёр,* 37-25;
≈ **и хат** — мийиқ чизиғи:
Сабзаи хат ёрутубтур оразинг миръотин, оҳ,
Кўзгуга бу навъ ким бермиш жило зангор ила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-526;
≈ **бўл-** — кўм-кўк, ям-яшил бўлмоқ:
Йиқилса қаср, бўлсун қаср обод,
Қуруса сабза, бўлсун сарв озод. *Фарҳод ва Ширин,* 191.

**САБЗАВОРЛИҚ** — сабзаворлик, Сабзавор шаҳридан:
Мавлоно Номий — сабзаворлиқдур. *Мажолисун-нафоис,* 154.

**САБЗАЗОР** — майсазор, ўтлоқ, кўкалам:
Чашмаси бирла меҳри оламтоб,
Қилди кўк сабзазорини сероб. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1031.

**САБЗАЛИҚ** — яшиллик, яшил ранглик:
Чекти чу хат сабзаси гул узра саф,
Сабзалиқу гуллук ўлуб бартараф.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 217.

**САБЗПЎШ** — 1. кўк либосли; ёпилган, бурканган:
Ул эрур шоҳи сабзпўш қизи,
Ки қуёш кухлидур аёғи изи. *Сабъаи сайёр,* 118-8;
2. шайх, зоҳид, сўфи:
Кўтаргач бошни кўрди сабзпўши,
Юзи нуроний андоқким суруши. *Фарҳод ва Ширин,* 78;
Санга ҳолатким қилурсен кўп хуруш,
Билки бор ул навъким ул сабзпўш. *Лисонут-тайр,* 39-14.

**САБЗРАНГ//САБЗОРАНГ** — яшил ранг:
Борур чоғда минг жодуйи сабзранг,
Валекин келиб борчаси аҳли занг.
*Садди Искандарий,* 273а11;
Равон бир шўхи сабзоранг ҳар ён,
Тутуб бир жоми мийноранг ҳар ён. *Фарҳод ва Ширин,* 45;

Яна бирнинг мақоми хазроранг,
Тўни ахзар, узори сабзоранг. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 912.

**САБИЙ** — бола, гўдак:
Ажаб йўқ сен ўлмоқ ота, ул сабий,
Бу маънигадур дол(л) «Кунту — набий».
*Садди Искандарий (Хамса),* 1210.

**САБИЛ** — йўл, тариқ:
Юзда йўллар шакли тутмиш қон ёшимнинг хатлари,
Келки қилмиш кўз хаёлинг хайлиға қоним сабил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-407;
Анинг саъйидин топти бори сабил,
Нишоне қачон бир йиғоч ўлса мил.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1298;
≈ **қил-** — бахш, қурбон қилмоқ:
Казон остуруб қилди қўйлар қатил,
Ки молин зиёратқа қилғай сабил.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1507.

**САБИЛИЛЛОҲ** — худо ҳақи, худо йўлида:
Конки сабилиллоҳ ародур сабил,
Қатраси учмоқ гулидиндур далил. *Ҳайратул-аброр,* 161-19.

**САБИҲ** — гўзал, оқ юзли; балоғатга етган маҳбуба; латиф, ширин:
Эй ки Юсуф бирла сўрмишсен ҳабибим ҳуснидин,
Ул сабиҳ ўлди латофат ичра, аммо бу малиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-107.

**САБО** — 1. ёқимли шамол, тонг шаббодаси:
То пайки сабо кетурди ёрим хабарин,
Шарҳ айлади сарви гулъузорим хабарин. *Муншаот,* XIII-125;
Сабодин сарви равонининг келган хабарин сўрар ва андин жон иси келган муносабат била руҳи равонининг ҳадисин сўрар. *Мажолисун-нафоис,* 238;
2. эрта тонг, саҳар:
Дашт узраки сайр ўлур сабоға,
Бағри қаролар учар ҳавоға. *Лайли ва Мажнун,* 63а13;
≈ **у дабур** — тонгда ғарбдан эсадиган шамол:
Чигил бирла яғмодин айлаб убур,
Нечукким чамандин сабоу дабур.
*Садди Искандарий,* 255а3.

**САБОТ** — 1. барқарор, маҳкам туриш, мустаҳкам, боқий:
Нафс ўйлаки касб этти ғизо бирла сабот,
Руҳ айлади жонфизо ғино бирла сабот.
*Назмул-жавоҳир,* XV-20;
Бу гулшан ичраки йўқтур бақо гулига сабот,
Ажаб саодат эрур, чиқса яхшилик била от.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;
2. матонат, чидам:
Бир ишта дарангу саботинг қани,
Чаман қушларидин уётинг қани.
*Садди Искандарий,* 298а7;
Анда шаётин хасиға йўқ сабот,
Баски уруб хайли малоик қанот.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-49;
≈ **ет-** — барқарор бўлмоқ, доим бўлмоқ:
Гуҳар чўмса, дарёға бўлсун ҳаёт,
Қуёш ботса, гардунға етсун сабот.
*Садди Искандарий,* 318а16.

**САБОҚ** — чўп, савағич, хипчин; ≈ **нигор қил-** — тасвирламоқ, бирор нарсанинг суратини чизмоқ:

Соатни чу ихтиёр қилди,
Лавҳ узра сабоқ нигор қилди. *Лайли ва Мажнун,* 61б19.

**САБОҲ** — эрталаб, тонг; тонг саҳар:
Кўз очқаймен магар маҳшар сабоҳи,
Ки ичмишмен ажаб жоми шабона.
*Хазойинул-маоний,* IVб-533;
Яна бир гуруҳ аҳли зуҳду салоҳ,
Сафода қуёшдекки, чиққай сабоҳ.
*Садди Искандарий,* 281а18;
Чун сабоҳ Хожа хизматиға еттим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-127;

≈ **у масо//у шом** — эрта-кеч, доим:
То бўлайин маст сабоҳу масо,
Неча риё бирла бўлай порсо. *Ҳайратул-аброр,* 195-15;
Бу суръат ила ҳар сабоҳу ҳар шом,
Лайли ҳашами сори уруб гом.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 723.

**САБОҲАТ** — ёруғлик, порлоқлик; гўзаллик:
Тулуи субҳи саодат юзунг сабоҳатидин,
Зиҳи камоли сабоҳат, зиҳи жамоли сабиҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-119;
Ҳам сабоҳат шомида шамъи тироз,
Ҳам малоҳат гулшанида сарви ноз. *Лисонут-тайр,* 145-16.

**САБОҲАТЛИҒ** — хушрўйлик, зеболик:
Соқий хуштур сабоҳатлиғ сабуҳи вақтида,
Лек андин хушроқ улдурким, бу айш ўлғай мудом.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-399.

**САБР** — тоқат, тўзим, чидам:
Иш сабр сори анга ишорат англа,
Сабрни зафар сори башорат англа. *Назмул-жавоҳир,* XV-17;
Ишқ аро топсам малолат сабрдин йўқ ҳайрати,
Дарддин беморға парҳез эрур кўпроқ малол.
*Хазойинул-маоний,* IIа-210;

≈ **у шикеб** — сабру тоқат:
Маозаллоҳ сиз, эй ишқу муҳаббат, не балодурсиз,
Ки кўнглумдин олиб сабру шикеб, ўтлар солодурсиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-208;

≈ **айла-//эт-//қил-** — бардош бермоқ, чидамоқ, таҳаммул қилмоқ:
Ҳар кимки фалак зулму инодиға етар,
Сабр айлаган охир эътиқодиға етар. *Назмул-жавоҳир,* XV-51;
Ҳажр ўти неча қуйса жониға доғ,
Сабр қилмоқ, эрур ул ўт уза ёғ. *Сабъаи сайёр,* 52-13;
Қани сабр эткунча дардим чорасин,
Ё даво қилғунча бағрим порасин. *Лисонут-тайр,* 74-7;
Яна сабрдурким, ҳарне ҳақдин юзланса, таҳаммул пеша қилғай ва ҳар бало келса, сабр қилғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-72;

≈ **хирмони соврул-** — тоқати тоқ бўлмоқ:
Баҳор фасли бўлуб айш гули очилғани ва ғам хазони елидин сабр хирмони соврулғани бобида дейилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 248;

≈ **у таҳаммул айла-** — чидам ва вазминлик қилмоқ:
Кимки бир шиддат аро сабру таҳаммул айлади,
Бахт анинг ниш ини нўшу хорини гул айлади.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-39;

≈ **бер-** — далда бермоқ, кўмаклашмоқ, бардош, чидам бремоқ:

Ҳар қиссада шукр сол тилимга,
Ҳар ғуссада сабр бер элимга. *Лайли ва Мажнун*, 54а3.

**САБРПАЙВАНД** — чидамли, тоқатли:

Анга ҳожат эрмас бизнинг пандимиз,
Ҳамул нуктаи сабрпайвандимиз.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1624.

**САБРПАЙВАНДЛИҚ** — чидамлилик, сабру тоқатлилик:

Тутуб борча ойини хурсандлиқ,
Қазо ҳукмиға сабрпайвандлиқ.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1623.

**САБРСИЗЛИҚ** — бетоқатлик:

Ҳажр, дарду сабрсизлиқ келдилар, қотил бари,
Лек бу фан ичра бордур барчаға устод ишқ.

*Хазойинул-маоний*, IVб-321.

**САБРХОҲ** — чидамли, сабру тоқатли:

Не ҳожатки биз бўлгайбиз сабрхоҳ,
Ки сабр айламакни ёзиб эрди шоҳ.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1624.

**САБТ** I — қайд қилинган; ёзилган:

Улуғларки сабти бу ҳарф эттилар,
Узун умрлар анда сарф эттилар.

*Садди Искандарий*, 323б4;

≈ **ўл-** — битилмоқ, тақдирда ёзилмоқ:

Ки шоҳо, ҳар не сабт ўлса қазодин,
Топилса чорае ўзга ризодин. *Фарҳод ва Ширин*, 63;

≈ **айла-//эт-//қил-** — 1. маҳкам қилмоқ, мустаҳкамламоқ:

Яна бирда сабт айладинг собитот,
Анга сайр, аммо буларға сабот.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1201;

2. ёзмоқ, битмоқ:

Дедим: Эй кўнглумга ўқ урған, недур отинг, дегил,
Деди: Боқким, айламишлар ани пайконимда сабт.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-45;

Неча киши аларнинг сийрат ва камолоти шарҳида расоил ва кутуб битибтурлар ва тасониф сабт этибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-184;

Сабт этарга машғул бўлунса сўз узалур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-10;

≈ **қилил-** — ёзилмоқ, қайд қилинмоқ:

...ҳар ишки воқеъ бўлур, қаламий қилиб, рўзномада сабт қилилса, дағи тарихан битсаким қачон ул ишни эҳтиёжин билмак бўлса мазмуни ва тарихи маълум бўлса.

*Муншаот*, XIII-131.

**САБТ** II — шанба:

Исбот ададн била мувофиқ Мусо алайҳис-салом ҳар сабт қавмини бир кўчага кирарга фармон қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-211.

**САБУ** — кўзача, май идиши:

Тутмадим бўғзим сабудек бода тарки айлабон,
Май тилармен пири дайр оллида балким ёлбориб.

*Хазойинул-маоний*, IIб-61.

**САБУКАШ** — май қуювчи (*айн.* май кўзачасини ташувчи):

Эй Навоий, чун сабукашсен, қадам ур тезким,
Риндларни қилмасун ногаҳ мукаддар интизор.

*Хазойинул-маоний*, IVб-162.

**САБУКАШЛИК** — ичувчилик, майхўрлик; май қуювчилик:
Дайрда ҳар қаёнки базме кўруб, сабукашлик васнласи била ўзни еткуруб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35.

**САБУКБОР** — енгил, юки енгил:
Аммо ел агар кўкка етсун сабукбордур ва бемиқдор ва тоғ агар туфроққа ботсунки... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-54;
Эрур мақсад йироқ, водий узун, тун тийра, йўл бурток,
Бу йўлда салб этиб ўзлук юкин, ўзни сабукбор эт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-98;
≈ ўл- — чаққон, енгил бўлмоқ; хотиржам, бепарво бўлмоқ:
Эй Навоий, сафоға тайёр ўл,
Токи мумкиндурур сабукбор ўл.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1176.

**САБУКБОРЛИҒ//САБУКБОРЛИҚ** — енгиллик; хотиржамлик, бепарволик:
Фано даштида ташла ўзлук юкинким,
Керакликтур анда сабукборлиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-156;
Арасту йўқлуқ мақомиға йўл кўргузмак ва сабукборлиқ хиромин оҳанги тузмак. *Садди Искандарий (Хамса),* 1276.

**САБУКГОМ** — енгил қадам, тез юрувчи; шитоб билан ўтувчи:
Мени хокийга ҳам чархи сабукгом,
Сукун манзилгаҳида берса ором. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**САБУКДАВ** — тез юрувчи, югурик:
Валекин сув бўлиб андоқ сабукрав,
Ки етмай гирдиға хинги сабукдав. *Фарҳод ва Ширин,* 124.

**САБУКИНОНЛИҒ** — тез, шитоб, жиловлик; енгилтаклик:
...мажлисда ҳамсухбатлиғимга таанний кўргузганларнинг гаронжонлиғи ва сайрда ҳамзонулиғимға таҳаттук зоҳир этганларнинг сабукинонлиғи... *Вақфия,* XIII-175.

**САБУКПАЙ** — тез юрувчи; бевафо:
Ки мендин сўнгра гардуни сабукпай,
Чу минг йил айласа ер даврасин тай.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 373;
Ул пояда маркаби сабукпай,
Олам-олам қилур эди тай. *Лайли ва Мажнун,* 55а13.

**САБУКРАВ** — тез юрувчи, чаққон:
Рокиби не важҳдин хуршид эрур наъли ҳилол,
Гар эмастур тавсани гардун сабукрав маркабинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-348.

**САБУКРУҲ** — хушҳол, самимий, очиқ чеҳрали:
Мавлоно Абдулвосеъ иншо бобида моҳир, бағоят сабукруҳ кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 155.

**САБУКРУҲЛУҒ** — хушҳоллик, шоду хуррамлик; самимийлик, очиқ юзлилик:
Қарида гарчи сабукруҳлуғ фаровондур,
Вале йигитлар аро чун кирар, гаронжондур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-137.

**САБУКСАЙР** — тез ўтар, бебақо, тез юрувчи:
Килиб рам теграсидин ваҳш ила тайр,
Бориб қошиға ул пайки сабуксайр. *Фарҳод ва Ширин,* 171.

**САБУКСАНГ** — енгил тош; енгил; бевиқор, бетамкин; беқадр:
Мунчаки афлок сабуксанг эрур,
Ё курани хок куҳанланг эрур. *Ҳайратул-аброр,* 9-4;
Гардунни сен айладинг сабуксанг,
Давронни сен айладинг куҳанланг.
*Лайли ва Мажнун,* 53а11.

**САБУКХЕЗ** — енгил, чаққон; тез, тез ҳаракат:
Яна қайтиб самандин сурди чун тез,
Ети-секкиз йиғоч бўлди сабукхез. *Фарҳод ва Ширин,* 124;
Ул ёруғлуғ шавқ ўтин тез айлагай,
Ким талаб рахшинг сабукхез айлагай.
*Лисонут-тайр,* 151-12.

**САБУР** — сабрли, тоқатли, чидамли, бардошли:
Чун бўлди сабур тенгри додиға етар,
Собир киши оқибат муродиға етар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51;
≈ **бўл-** — сабр-тоқатли, чидамли бўлмоқ:
Не манзилғаким етти бўлмай сабур,
Қилур эрди манзил-баманзил убур.
*Садди Искандарий,* 300а17.

**САБУРИЙ** — сабрли, тоқатли:
Қобил хусумат жиҳатидин Ҳобилдек қариндошким, сабурийи жамол ва маънавийи камол била ораста эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**САБУЪ** — ваҳший, йиртқич ҳайвон:
Ғазабда сабуъ, шаҳват ичра баҳим,
Агарчи эрур одамизода шайх. *Хазойинул-маоний,* IIа-64;
...то ул номурод кийик аъзо ва аҳшосидин нафси аммора сабуъиға ком ва сабуъият иштиҳосиға ором бергай.
*Вақфия,* XIII-168.

**САБУЪИЯТ** — йиртқичлик, ваҳшийлик:
...ва сабуъият иштиҳосиға ором бергай... *Вақфия,* XIII-168.

**САБУҲ** — 1. эрталаб, тонг отар пайт:
Улки ғафлатдин этти навм сабуҳ,
Бу шарафни магарки туш кўргай. *Арбаин,* XV-58;
2. май қадаҳи, эрталаб бош оғриққа ичиладиган май:
Субҳ роҳ истаб этти майли сабуҳ,
Ёнидин ғойиб эрди роҳати руҳ. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 961;
≈ **аҳли** — саҳарда май ичувчилар:
Маҳосин субҳдин боғлаб, сочар ўт оғзидин гардун,
Сабуҳ аҳли, нишот айлангки, топмишсиз ажаб маҳзал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-384;
≈ **и ёмғур** — тонг ёмғири, шудринг:
Сориғ гул уза сабуҳи ёмғур,
Олтун табақ ичра кўргузур дур.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 699.

**САБУҲИЙ** — тонг маҳалида ичиладиган май:
Гаҳ суруклук андоқки ақшомғи ҳол,
Кўрунуб сабуҳий чоғида муҳол. *Муншаот,* XIII-90;
≈ **жом//май** — саҳар, эрталаб ичиладиган май, шароб:
Мунингдек фаслким, тун мушкини чарх этти кофурий,
Сабуҳий майдин улким бўлса лояъқил эрур аъқал.
*Хазойинул-маоний,* Iб-384;
Сабуҳий жом ила хушмен, нечук хуш бўлмағай улким,
Шунингдек ахтари фархунда қилғай субҳ анинг фолин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-509;
≈ **қил-** — эрталаб май ичмоқ, наҳорга май ичмоқ:
Мени ёзғурмангиз қилсам сабуҳийким, азал субҳи
Чиқибтур ихтиёр илгимдину иш ихтиёримдин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-350.

**САБУҲКАШОН** — саҳарда май ичувчилар:
Қўптилар бодаи сабуҳкашон,
Бўлубон ул сабуҳ бирла хушон. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1071.

**САБЪ//САБЪА** — етти (сон):
Ул жумладин рубъи маскун салотинига сарафрозлиқ, балки аҳолими сабъа фуқаросиға навосозлиқ.
*Назмул-жавоҳир,* 26;
≈ **и масоний** — қуръондаги бош суранинг номларидан бири:
Бал етти обо мунга уммул-китоб,
Сабъи масоний топиб андин хитоб. *Ҳайратул-аброр,* 61-3;
≈ **и сайёр** — етти планета (етти сайр этувчи юлдуз):
То қилур чарх гунбади даввор,
Акс этар сайр сабъаи сайёр. *Сабъаи сайёр,* 204-14.

**САБҚАТНАМО//САБҚАТНАМОЙ** — пешқадам, илгари; илгарилаган:
Бўлди санга одам сабқатнамо,
Аввал ўғул сўнгра гар ўлса ато. *Ҳайратул-аброр,* 16-5;
Вужуд ичра оламға сабқатнамой,
Шараф бирла одамға рифъатфизой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1226.

**САБҲА** — тасбеҳ:
Саждададур юзум, вале жон аро ул санам ғами,
Бўйнума сабҳадур, вале бутдурур остин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-27;
Тутмадим отинг қилиб фарзоналиқ,
Сабҳа элдин осмойин юз доналиқ.
*Лисонут-тайр,* 7-10; қ. **СУБҲА**.

**САВБ** — 1. томон, тараф:
Чун мағзини ошуфтаҳол айлади,
Яна азми савби шимол айлади. *Садди Искандарий,* 111;
2. кийим, либос:
Субҳ савбини гозури афлок,
Меҳр собуни суртубон юди пок.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1135.

**САВДО I** — 1. ишқ-муҳаббат, шайдолик:
Зулфунг ғами кўнглумни белинг фикрига солди,
Кўрким, не тахайюлға солибтур ани савдо.
*Хазойинул-маоний,* Iа-93;
Савдо аро бўлмиш ўйла мафтун,
Ким эл дер эмишлар ани Мажнун.
*Лайли ва Мажнун,* 75а7;
Мениким, бу савдо низор айлади,
Ҳавас илгида беқарор айлади. *Вақфия,* XIII-173;
2. хаёл; ҳавас, орзу:
Зулфи савдосина чирмашма кўнгул,
Юз бало бошима келтурма ахи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-645;
Уруб гом мундоқ хаёлот ила,
Димоғимда савдо маҳолот ила.
*Садди Искандарий,* 323б21;
3. мажнунлик, ақлдан озишлик:
Телба кўнглум қочса савдо даштиға, айб этмангиз,
Қилди ғам зиндони ичра кўп қаборғандин бу иш.
*Хазойинул-маоний,* IIа-150;
...Мавлоно Анварий... гоҳо савдоси андоқ ғолиб бўлурким, мизожи сиҳҳат қонунидин мунҳариф бўлур.
*Мажолисун-нафоис,* 99;
≈ **и маҳол** — мумкин бўлмайдиган истак, орзу; хомхаёл:
Ким биз ўттуз тойири фосид хаёл,

Йўл бериб хотирға савдои маҳол. *Лисонут-тайр*, 183-8;
≈ сол- — шайдо, мубтало қилмоқ:
Икки ёндин бўйла савдо солди ишқ,
Икки кишвар ичра яғмо солди ишқ. *Лисонут-тайр*, 169-9.

**САВДО** II — 1. олди-сотти; тижорат:
Жон бериб лаълимни истардим, ғараз недур дема,
Ким басе зоҳирдурур, жоно, бу савдодин ғараз.
*Хазойинул-маоний*, IIб-282;
Мавлоно Осимий... савдо ва тижорат била маош ўтказур эрди. *Мажолисун-нафоис*, 120;
2. манфаат, бойлик:
Борур эрди бир кеча шабгир этиб,
Басе суду савдони тадбир этиб.
*Садди Искандарий*, 284б8;
Ва Молик бу савдодин масрур эрдиким, Мисрда анинг баҳосидин суд мутасаввардур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-201;
≈ қил- — савдо-сотиқ қилмоқ:
Мумкин эрмас эрса тарки дунё қилмоқ,
Уқбо била хушдур ани савдо қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-17.

**САВДО** III — касаллик номи, меланхолия; инсон аъзосидаги тўрт унсурнинг бири:
Балғаму сафрову савдо бирла қон,
Дафъ ўлуб, бўлди суманбар нотавон. *Лисонут-тайр*, 120-7.

**САВДОАФЗОЙ** — ғам-ташвиш орттирувчи, кўпайтирувчи:
Фарҳоднинг девбод хиромлиқ девзоди устига секриб Аҳраман бешаси азмиға секратиб ул ваҳшатзой, балки савдоафзой бешаға кириб, Аҳраман манзилиға суруб етгани.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 384.

**САВДОГАР** — олди-сотти билан шуғулланувчи, тожир:
Бозорда савдогар косиб — тенгрига хоин ва ваъдаға козиб.
*Маҳбубул-қулуб*, 43.

**САВДОЗАДА** — жин урган, савдоий бўлиб қолган, ақлдан озган; ошиқ, шайдо:
Гарчи фақр аҳлиға бу навъ азо кам тушти,
Мени савдозадаға ўзгача мотам тушти.
*Хазойинул-маоний*, IIа-405.

**САВДОИЙ** — тентак, телба, ақлдан озган, жинни:
Ул пари зулфи саводин ёзғали бўлмиш давот,
Уйла савдоийки асрарлар ани занжир ила.
*Хазойинул-маоний*, Iб-572;
Абдуллатиф Мирзо савдоий мизож ва васвасий табъ ва девонасор киши эрди. *Мажолисун-нафоис*, 200;
≈ и ишқ — гирифторлик; мажнунлик:
Ул тун маҳобати таърифида ким савдоийи ишқ аждаҳоси дами ўтининг бухори. *Лайли ва Мажнун*, 58б16.

**САВДООМИЗ** — савдо аралаш; шайдолик, кучли эҳтирос аралаш;
≈ хаёл — кучли истак, орзу аралаш хаёл:
Хотирим савдоомиз хаёллардин мушавваш, бесару диллиқдин ҳар неча дилкаш сўз бўлса кўнглумга нохуш.
*Хазойинул-маоний*, Iб-16.

**САВДОПЕША** — савдогар; савдогарчилик:
Соҳили уммонда савдопеша хайл,
Баҳр савдосида судандеша хайл. *Лисонут-тайр*, 59-3.

**САВИЯТ** — тенглик, баробарлик:
Ва жиҳод камарин ижтиҳод белига боғлаб ул шаръи кафа-

раси ва ул ислом фажараси дафъиға кўшиш қилғайлар ва адл савияти била мулк бўстонида нусрат бергайлар.

*Вақфия,* 715.

**САВЛАЖОН** — чавгон:

Ҳар қайсиға текса савлажони,
Қадр ўткарибон фалакдин они. *Лайли ва Мажнун,* 5867.

**САВЛАТ** — 1. ҳайбат, салобат, улуғворлик:

Дайр пири савлати манъ этмаса ҳар дам қўпуб,
Бошингга эврулгамен девонавор, эй муғбача.

*Хазойинул-маоний,* IIа-558;

Савлатим муфритдуру қаҳрим ёмон,
Тоғ мулки ичра менмен қаҳрамон. *Лисонут-тайр,* 54-16.

2. сиёсат, қаҳру ғазаб:

Яна деб зоҳир этгач мунча савлат,
Ки дегайлар жавоб аркони давлат *Фарҳод ва Ширин,* 138.

**САВМ** — рўза; ≈ аҳли — рўзадорлар, парҳезкорлар:

Кўп тўъма ер эл аросидин ихрож ўл,
Савм аҳли аро бош қўю соҳибтож ўл.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42;

≈ **тут-** — рўза тутмоқ:

Хонақоҳ ичра тутуб савм, сув ичмак бўлмас,
Бўл хароботию чек соғари саҳбо густоҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-112.

**САВМАА** — христианлар ибодатхонаси; дайр, монастирь:

Ишим чу савмаа шайхи била тузолмади, кош —
Ки эмди майкада пириға илтижо қилсам.

*Хазойинул-маоний,* Iб-454;

Ҳарён кўз солурдаким, қуш қаён борди экин, кўзи савмааси ёнида бир бўстонға туштиким, бир жамила ғусл қиладур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223.

**САВО** — баробар, тенг, бари бир:

Зотинга ғайрни кимса начук эткай ташбиҳ,
Мосиваллоҳ чу саво келдию ул зот сиво.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-9.

**САВОБ** — 1. хайрли, яхши иш; яхши иш мукофоти:

Муддао чун бори савоб эрди,
Ҳар дуо қилса, мустажоб эрди. *Арбаин,* XV-55;

2. афзал; рост, тўғри, ҳақ:

Қочмоқ андин савоб эрур бу дам,
Неча андин йироқ офот кам. *Сабъаи сайёр,* 184-3;
Бурунроқ кетурсанг жавоби савоб,
Савоб ўлғуси бизга доғи жавоб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1460.

**САВОБИТ** — 1. планеталар, юлдузлар:

Бўлмай чу бу буржларда собит,
Дурлар йўлиға сочиб савобит.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 660;

2. Темир қозиқ:

Икки савобит фалакидин нишон,
Икки хиёбони икки каҳкашон. *Ҳайратул-аброр,* 181-19.

**САВОД** — 1. қора, қоралик:

Қатлима ул кўз саводи ҳайъатидин бағриға,
Бир қаро тош боғлаған қон қилғучи хунхор эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-159;

2. қоронғи, қоронғилик; зулмат:

Насими субҳ хайли сунбули зулфунгни тарқатқач,

Саводи тунча мушки судадин ҳарён ғубор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186;

3. атроф, гирд:

Тузуб сув уза шаҳри аъзам савод,
Таҳаррукда бир ўзга олам савод.
*Садди Искандарий* 310а19;

4. шаҳар, мулк, диёр, мамлакат, кишвар:

Эй сочинг шайдо кўнгулларнинг саводи аъзами,
Ҳалқа-ҳалқа руҳинг сарманзилидур ҳар хами.
*Хазойинул-маоний,* Iб-675;

Ададдин кўп кема бори яроғлиқ,
Саводи бир муаззам шаҳр чоғлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 96;

5. ёзувнинг биринчи нусхаси (қоралама):

Узуб ҳикмат авроқини тундбод,
Кутуб учтию элга қолди савод.
*Садди Искандарий,* 317а10;

6. қора мўйлаб:

Сабзаи хаттинг саводи лаъли хандон устина,
Хизр гўё соя солмиш оби ҳайвон устина.
*Мезонул-авзон,* XIV-180;

≈ **и адам** — инсон изи, қораси кўринадиган, кўзга учрайдиган нарса:

Ки ҳар кимки ул йўлға қўйди қадам,
Бурунғи қадамдур саводи адам.
*Садди Искандарий,* 308а1;

≈ **и аъзам** — узоқдан кўринган катта қоралик; катта шаҳар:

Фано мулкида жисми ўйла фоний,
Ки фаҳм айлаб саводи аъзам они.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

≈ **и Эрам** — жаннат кишвари:

Байтлари ўйлаки Байтул-ҳарам,
Ҳаёти мавзуни саводи Эрам. *Ҳайратул-аброр,* 134-16;

≈ **и равон бўл-** — саводи чиқмоқ, ёзув-чизувни ўрганиб олмоқ:

Учунчи ой равон бўлди саводи,
Бурунғи йилда Қуръон бўлди ёди. *Фарҳод ва Ширин,* 35;

≈ **айла-//қил-** — 1. ёзмоқ, хат ёзмоқ:

Хатин шаҳр аҳли савод айлабон,
Анинг ҳукмиға инқиёд айлабон.
*Садди Искандарий,* 273б11;

Хатмудур ёхуд баёзида юзининг килки сунъ,
Хўблуғ туғросини зангор ила қилди савод.
*Хазойинул-маоний,* Iб-138;

2. қора қилмоқ:

Чун кўкни хусуфзод қилдинг,
Ойнинг кумушин савод қилдинг. *Лайли ва Мажнун,* 53а4.

**САВОЛ** — савол, сўроқ:

Айлангиз бориб савол ондинки, ул
Бандалиғ сори манга берурму йўл. *Лисонут-тайр,* 139-2;
Гавҳарафшон жавобидин сойил,
Бўла олмай саволға мойил. *Сабъаи сайёр,* 87-11;

≈ **аҳли** — тиланчилар, гадолар:

Қилма кўнглунгни савол аҳли каду кажкули,
Солма бир зарфқа юз навъ мухолиф ағроз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280;

≈ **эт-//қил-** — сўрамоқ, савол бермоқ:

Савол этгай саросар таънаомез,
Итиклик ичра бир ханжари тез. *Фарҳод ва Ширин,* 155;

Саъд ани қўйди дағи қилди савол,
Ки яна не қилай қилинг ирсол. *Сабъаи сайёр,* 123-15;
Биров алардин савол қилдиким, дарвешлик сизга мавруседур ё муктасаб? *Насойимул-муҳаббат,* XV-131.

**САВОЛОТ** — саволлар, сўроқлар:
Жавоб ўлғач саволотиға вофий,
Анга бўлмай муважжаҳ нукта кофий.
*Фарҳод ва Ширин,* 155;
Водий суубатидин қушлар Ҳудҳуддин саволот қилғани ва унинг жавоб айтмоғи. *Лисонут-тайр,* 96-12.

**САВОМИЪ** — дайрлар, монастирлар:
Шамимким сочибон зулфи анбарафшонинг,
Бўлуб савомиъ қудси элига атри димоғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-299.

**САВОШ** — уруш, жанг; олишиш, савалашиш:
Қила бошлаб анинг била пархош,
Ишлари кема ичра бўлди савош.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1096.

**САВОШ-** — савашмоқ, жанг қилмоқ:
Бало дашти аро юз минг ўлуктур, анда қотил ишқ,
Хирад мағлуб хайли бирла гўёким савошибдур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-94.

**САВОҲИЛ** — соҳиллар, қирғоқлар:
...ва ҳар баҳрнинг жазойирида ва савоҳилида не тавойиф бор. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-106;
Бори манзил бўлуб савоҳил анга,
Соҳили баҳр бўлуб манозил анга.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1090;
Савоҳилда то эр топиб йўл юруб,
Масоҳат тариқин бажо келтуруб.
*Садди Искандарий,* 312а1.

**САВР** — ҳўкиз; ўн икки буржнинг иккинчиси (ҳамал); апрель ойига тўғри келади:
Ҳамалдек қўзи юз мингдин зиёда,
Уй анда савр янглиғ пода-пода. *Фарҳод ва Ширин,* 141.

**САВСАН** — гулсапсар:
Гул аҳмар, савсан азрақ бу чаман ичра бўлуб андин,
Ки елдин тарбият кожин аларга еткуруб маҳкам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-397;
≈ **и озод** — оқ савсан; қомати келишган:
Қомат ўлуб савсани озод анга,
Балки сиҳи сарв ила шамшод анга. *Ҳайратул-аброр,* III-7.

**САВСАНИЙ** — савсан ранг, яшил ранг:
Ичкали гулранг май наргис масаллик жоми бор,
Савсаний тўн бирла улким сарвдек андоми бор.
*Хазойинул-маоний,* IVа-101.

**САВТ** — овоз, товуш; куй, оҳанг:
Гарчи Лайли маҳмилидин нола кўп чеккай дарой,
Савти муҳлик бўлмағай Мажнуни музтар кўнглидек.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-341;
Токи ой ун чекиб тарона била,
Бошлади савт бу фасона била.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1164;
≈ **и алҳон** — ёқимли хонишлар, куйлар; куйлаш, сайраш:
Чек наво, эй Булбули гулзори шавқ,
Савти алҳонинг келиб асрори шавқ. *Лисонут-тайр,* 31-3;
≈ **и дилкаш** — жозибали товуш:

Менга берди савти дилкаш бардавом,
Элни тоатға тиларга субҳу шом. *Лисонут-тайр,* 61-9;

≈ **ул ҳамир** — эшак овози:

[Муқриънинг...] руҳи тоат завқидин бехабар ва уни савтулҳамирдин анкар. *Маҳбубул-қулуб,* 34.

**САВҚ** — йўналиш, расм, одат:

Саййид Қамол Качкул... бу ишлар башар савқидин ташқари учун ани дерлар эрдиким, Аторудни истихрож қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 48.

**САВҒОТ** — совғалар, туҳфалар, ҳадялар:

Шайх Қамол Турбатий... туҳфа ва табаррук ва савғот йўсуни била юборди. *Мажолисун-нафоис,* 45.

**САД(Д)** — тўғон, ғов, тўсиқ:

Йиғларимни, эйки, кўп манъ айладинг, йўқтур шаким,
Ашкинг ўлмоқда садим гар бўлса дардинг садяким. *Хазойинул-маоний,* IIIб-412;

≈ **и роҳ** — йўл тўсиғи, ғов, девор:

Жон эрур ошиқ йўлида садди роҳ,
Уйлаким бўлғай биров йўлинда чоҳ. *Лисонут-тайр,* 67-1;

≈ **и Яъжуж** — дарвозаларнинг дарвозаси; темир дарвоза; Дарбанд шаҳрининг дарвозаси:

Гаҳи садди Яъжуж қисм айлабон,
Гаҳи юз ажоиб тилисм айлабон. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.

**САДАМОТ** — тўсатдан етган зарбалар, урилишлар, ҳужумлар; зарарлар:

...аларки огоҳлиғ тилайдурлар, манга бир матлуб бир замони ғафлатдур ва ўз ҳолима эврулгали бир нафас муҳлатдурким, анинг вужуди тажаллийси садамотидин бетобу тавонмен. *Маҳбубул-қулуб,* 98-99.

**САДАФ** — 1. садаф:

...ва саховат саҳоби боғидин садафдек оғзи қуруған софий замирларға дурри ноб сочмоқ. *Назмул-жавоҳир,* 27;

2. идиш; сақловчи:

Хатдин ўлуб анда даги бу шараф,
Хатти бўлуб гавҳару хотам садаф *Ҳайратул-аброр, 120-26;*
Гавҳар ўлди ҳиммату одам-садаф,
Бу садафқа ул гуҳардиндур шараф. *Лисонут-тайр,* 130-11;

3. ота-она:

Валаддур ул дуру волид садафдур,
Садаф яъни атоу дур халафдур. *Фарҳод ва Ширин,* 32;

4. ёш, кўз ёши:

То ўқунг ёмғур киби келди, кўзум бўлмиш садаф,
Бовужуди улки дурдин юз сари дарёси бор. *Хазойинул-маоний,* Iб-209.

**САДАФВОР** — садафдек, садафга ўхшаш:

Баҳри фанода ғўта садафвор урмасанг,
Сендин етишмагай дури мақсуд ҳар тараф. *Хазойинул-маоний,* IIIб-307.

**САДАФГУН** — садаф каби, садаф ранг:

Садафгун ҳавз аро ҳар ён оқиб сув,
Бу сувдин секриган ҳар қатра инжу. *Фарҳод ва Ширин,* 46.

**САДАФКОР** — садаф йўнувчи, садаф қадалган, садаф тақилган:

Қадар Шопурин анжумдин садафкор,
Анга чарху шафақ шингарфу зангор. *Фарҳод ва Ширин,* 5.

**САДАФКОРЛИҚ** — садаф билан безатилганлик, зийнатланганлик:

Тун кун ила муҳра намудорлиқ,

Анжум ила тахта садафкорлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 5-9.

**САДАФПОРА** — садаф, оқтош парчалари:

Лаъл ҳисобида тутар хорани,
Инжу санар барча садафпорани. *Ҳайратул-аброр,* 139-23.

**САДАФРЕЗА** — садафнинг синиғи, майдаланган садаф:

Кўнгул ҳолати сўз дегач билгурур,
Ки махзанда дур ё садафрезадур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-63.

**САДАФСОН** — садаф каби, садафга ўхшаш:

Бу навъ икки ишқ ўтиға тафсон,
Оғизлари ноладин садафсон.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 718.

**САДАҚА//САДҚА** — хайр-эҳсон, қурбон:

Не учунким расул қавли билан,
Яхши сўз бордур ўйлаким садақа. *Арбаин,* XV-61;
Не деб айлай жонни зулфи мушкбўюнг садқаси,
Бўлса юз жон оздурур, ҳар тору мўюнг садқаси.
*Хазойинул-маоний,* IVб-618;

Чун шайх Абу-Абдурраҳмон мутаваллид бўлибтур, ҳар мулкеки бор экандур, сотиб садақа берибтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-114;

≈ **қил-** — фидо қилмоқ, бағишламоқ, қурбон қилмоқ:

Эй боди сабо, жон садақанг гар қила олсанг,
Зори сўзин ул боиси озорға маъруз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-282;
Қуюндек садқа қил, аввал ўзунгни,
Чу бўлдунг садқа, мундоқ де ўзунгни.
*Фарҳод ва Ширин,* 191.

**САДБАРГ** — юз япроқ; **гули садбарг** — қирқоғайни (гул):

Жолалар эрмас гули садбарг узаким айламиш,
Жисмини тишлар била ҳажрингда юз парканд гул.
*Хазойинул-маоний,* IIа-215.

**САДДАҚ** — тўғри, рост, ҳақиқат:

Чунки анинг борча сўзи ҳақдурур,
Ўтрусида эл сўзи «саддақ» дурур.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 157.

**САДМАТ** — тўсатдан тушадиган зарба; бахтсизлик:

Ҳақиқий ишқ беқарори ва анинг тажаллиёти садматининг беихтиёри, қуллуқ ва изтиробда анга яраша керак бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 118-119.

**САДМАТОМИЗ** — зарба аралаш; сезиларли, таъсирли:

Бу янглиғ фалактазйин даргоҳдин ва бу навъ аршойин боргоҳдин хитоби садматомиз ва ҳукми ҳайратангиз етишти.
*Хазойинул-маоний,* Iб-10.

**САДО** — 1. овоз, ун, товуш:

Бас аввалғи садо сўз ўлғай,
Ҳар савтқа ибтидо сўз ўлғай. *Лайли ва Мажнун,* 56а6;

2. овоза, довруқ:

...ва балоғат бобида яккаламлиқ садосин шаҳр муншисидин ошурубтурлар. *Назмул-жавоҳир,* 18;

≈ **йи рашод** — ҳақиқат, ростлик овози:

Сойир қушлари вилоят изҳори ва ҳидоят осоридин навойи иршодойин ва садойи рашод талқин изҳор этар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

≈ **йи шеван** — мунгли овоз, фиғонли садо:

Мухталиф топиб садойи шеванин,
Қилди андин вазъ мусиқи фанин. *Лисонут-тайр,* 195-16;

≈ **кел-** — овоз келмоқ:

Шаҳр муншисидинким икинчи торам кишвари анга яккалам-дур, қалам тили била бу навъ садо келди.

*Назмул-жавоҳир,* 23;

≈ **сол-//туш-** — товуш пайдо бўлмоқ, акс-садо эшитилмоқ:

Муғаннийлар чекиб дилкаш наволар,
Солиб заркор тоқ ичра садолар. *Фарҳод ва Ширин,* 51;
Ким садо тушти чарх тоқи аро,
Эл нафири фалак равоқи аро. *Сабъаи сайёр,* 74-14.

**САДОРАТ** — садрлик, вазирлик, раислик; улуғ мансаб:

Хожа Абдуллоҳ Садр... подшоҳ хизматида олий мансабқа сарфароз бўлди. Ул жумладан бири садоратдур.

*Мажолисун-нафоис,* 168;

≈ **и олий** — олий мансаб:

Хожа Ҳусайн Қирангий... йиллар садорати олий мансабида мутамаккин эрди. *Мажолисун-нафоис,* 166.

**САДОРАТМАОБ** — садрлик, раислик мансабидаги:

Бири расми бўлди садоратмаоб,
Бири исми бўлди вазоратъиёб. *Вақфия,* XIII-160.

**САДОҒ//САДОҚ** — садоқ (ўқ-ёй халтаси):

Бўрёдан сар ба сар кисват анга,
Садоғу қалқон ила роят анга. *Лисонут-тайр,* XI-54;
Санга ёндошмоқ истаб қоматим ё, оҳим ўқ бўлди,
Ҳасаддин ҳар тараф қурбонингга бир ён садоқингға.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-535.

**САДОҚАТ** — содиқлик, вафодорлик:

Сидқ ичра қачонки чиқса оти эрнинг,
Фош ўлса садоқатда сифоти эрнинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32.

**САДР I** — 1. бошлиқ:

Садр керак уламоға дастёр бўлса ва машойихқа коргузор...

*Маҳбубул-қулуб,* 15;

2. атоқли от:

. Садр ота — мавлиди Туркистон вилоятидиндур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

≈ **и мажлиснишин** — мажлисда ўтирганлар бошлиғи, раиси:

Ки уч кимсадур садри мажлиснишин,
Қилиб шарҳ бир-бирларининг ишин.
*Садди Искандарий,* 324а16;

≈ **бўл-** — мансабдор бўлмоқ, бошлиқ бўлмоқ:

Мавлоно Муҳаммад Муаммоий Бобир Мирзо замонида му-аззам садр бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 52.

**САДР II** — юқори, баланд (мартаба):

Шайх деди, яхши кўр, анинг карами эмасмуким, бир бўзкаш ўғли бузурглар садриға ўлтурғай.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-106;

≈ **и амлок эт-** — мулкка бош бўлмоқ:

Ҳам авқофин садри амлок этиб,
Вале кўпрагин май учун ток этиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-471.

**САДР III** — шеърнятда мисранинг аввали:

Ва улча «садр» ва «аруз» ва ибтидо ва «зарб» орқасидадур.

*Мезонул-авзон,* XIV-153.

**САДРНИШИН** — бошлиқ, олий мансабда ўтирган; раис, сардор:

Бу ҳазратким, бу мажлис аҳлининг садрнишиндурлар.

*Мажолисун-нафоис,* 135.

**САДЯК** — юздан бир:

Йиғларимни, эйки, кўп манъ айладинг, йўқтур шаким,
Ашкинг ўлмоқда садим гар бўлса дардинг садяким.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-412.

**САЁҒ** — саёқ, дайди, бебош:

Ром бўлғунча еб эрди ул саёғ,
Кунда икки қатла ўлгунча таёғ. *Лисонут-тайр,* 52-2.

**САЁҲАТ** — сафар, томоша, сайр:

Бу води қатъида қилған саёҳат,
Бу янглиғ қилди изҳори фасоҳат.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 492.

**САЁҲАТШИОР** — саёҳатни одат қилиб олган, саёҳатчи:

Тужжори саёҳатшиор ақолим ва булдон ҳолидин хабардор, ажойибдин афсонагузор ва ғаройибдин нодирагуфтор.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-26.

**САЖДА** — 1. тоат-ибодатда, намозда пешонани ерга бир бор тегизиш:

Бўлуб уйқу чун улча матлуб ўлуб,
Ярим кеча ҳам сажда марғуб ўлуб.
*Садди Искандарий,* 252а10;

2. иззат-икром, ҳурмат:

Сажда гадо оллида эрмас карам,
Билки карамдур анга бермак дирам. *Ҳайратул-аброр,* 93-27;

≈ **и шукр айла-** — шукр адосида бош эгмоқ, таъзим билдирмоқ:

Саждаи шукр айлагач филҳол,
Ул тараф сурди завроқин иқбол. *Сабъаи сайёр,* 161-19;

≈ **эт-//қил-** — таъзим қилмоқ, топинмоқ:

Боши чун ул санамни сажда этти,
Бу оламдин яна оламға кетти. *Фарҳод ва Ширин,* 131;
Қолмамишдур сажда қилгунча макон,
Ким юз онда қўймамиш ул нотавон. *Лисонут-тайр,* 126-17;
Заруратдин сажда қилдилар, аммо ваҳмдин бир юз била сажда қилиб, бир кўзлари юқори тоғ сори эрдиким, тоғ тушмагай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213.

**САЖДАГОҲ** — сиғинадиган жой, масжид меҳроби:

Ким бу халойиққа эрур саждагоҳ,
Ул бири холиққа эрур жилвагоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 43-3;
Чун малойикка бу амр этти илоҳ,
Қилдилар Одам жанобин саждагоҳ. *Лисонут-тайр,* 127-3.

**САЖЖОДА** — жойнамоз:

Шиор айлаб бу ишни кема тийри, кўрки, сув узра,
Хиром айлаб ҳавоға бодбондин солди сажжода.
*Хазойинул-маоний,* Iб-728;
...олтмиш йилдин ортуқ шайхлиғ ва иршод сажжодасида ўлтуруб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124.

**САЖЪ** — сажъ, қофияли наср:

...ҳазрати Махдумий Нуран отига радифи «сухан» сажъ қасида айтиб келтуруб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-181.

**САЗО** — жазога сазовор, муносиб, лойиқ:

Ҳар кимки ҳасуд эрур сазодур ҳасади,
Ҳақдин бўлган ёмон қазодур ҳасади.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;
Сенинг мунча қилғанларинг муқобаласида мен дағи сазо ва жазо еткура олур эрдим. *Муншаот,* XIII-155;

≈ **қил-** — жазоламоқ:

Ошиқ ар қилса гунаҳ қилмоқ сазо ҳижрон эмас,

Қатл тиғи сурки, қилмоқ ғорати жондур сазо.

*Хазойинул-маоний,* IIа-27;

≈ **еткур-** — жазоламоқ:

Ситамдин еткурай андоқ сазое,
Солай кишварлари ичра балое. *Фарҳод ва Ширин,* 139.

**САЗОВОР** — лойиқ, мувофиқ:

Буюрмағил яна сабр, эй табиб, тенгри учун,
Ки ушбу шарбат эмас эмди сазовор манга.

*Хазойинул-маоний,* IVб-19;

Аммо анинг сурхрўлуғиға гулгуна сазовордур.

*Маҳбубул-қулуб,* 54;

≈ **ўл-** — лойиқ, муносиб бўлмоқ:

Ҳам зуҳд ила иззатқа сазовор ўлған,
Ҳам фисқ ила олам элига хор ўлған. *Муншаот,* XIII-153.

**САЗОВОРЛИҚ** — шоисталик, муносиблик:

Бор эди зотида сазоворлиқ,
Ким ҳақ анга берди жаҳондорлиқ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 97.

**САИД//САЪИД** — 1. бахтли, бахтиёр:

Ким бўлса саъид анинг ғамин уқбо бил,
Бўлғанға шақий ғамин бозайи дунё бил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

2. атоқли от:

Қани Қамбар Алию, қани Мазид?
Қани Султону қани Нури Саид?!

*Хазойинул-маоний,* IVа-423.

**САЙД** — ов, шикор; овланган нарса, қўлга тушган нарса:

Бисмил этгач сайдни андоқки эткайлар кабоб,
Захм этиб кўнглимни чунким оқти қоним, ўртадинг.

*Хазойинул-маоний,* IIа-199;

Ҳар тарафдин дорир эди сайди,
Шаҳға эрди сипоҳ иши қайди. *Сабъаи сайёр,* 152-6;

≈ **бўл-//ўл-** — овланмоқ; асир бўлмоқ, қўлга тушмоқ:

Адувнинг доми макриға бўлуб сайд,
Анинг қайдиға зоҳир бўлди юз қайд.

*Фарҳод ва Ширин,* 169;

Лойиқ аввал сенки беқайд ўлғасен,
Саъй этиб, бир шоҳға сайд ўлғайсен. *Лисонут-тайр,* 33-8;

≈ **ур-** — ов қилмоқ:

Арслон иши сайд уруб сибоъни тўйғармоқ ва сичқон варзиши дирам ўғурлаб, тугунни ахтармоқ.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-50;

≈ **эт-** — ошиқ қилмоқ, гирифтор қилмоқ:

Ул пари кўнглум қушин сайд этти, зулфин дом этиб,
Юзи бирла холи суву донасидин ром этиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-63;

≈ **қил-** — овламоқ:

Халқ ани сайд қилиб, овлашиб ебтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-84.

**САЙДАФКАН** — моҳир овчи:

Дашт аро сўр, эй Навоий, жону кўнглум сайдини,
Ким бу кун ов азми қилмиш қотили сайдафканим.

*Хазойинул-маоний,* IVа-227.

**САЙДГАР** — овчи:

Неча бўлса чумчуққа жоду лақаб,
Кўпидин қилур сайдгар кўп тараб.

*Садди Искандарий,* 272б11.

**САЙДГАҲ** — ов қилиш жойи:

Сайд учун борчаға хиром ўлди,
Сайдгаҳ худ аларға дом ўлди.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1170.

**САЙЁД** — овчи:

Сайёднинг балиққа шаст солмоғи нафс муддаоси учундур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-70;

Сайд ўлди кўнгул кўзларингга, ваҳ, қутулурму,
Бир қушки, анинг қасдида бўлғай ики сайёд.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-132;

≈ **и лаим** — лаънати овчи, пасткаш овчи:

Шоҳ аёғинғға солиб банди азим,
Йўқки шоҳ, ҳар қайси сайёди лаим. *Лисонут-тайр,* 51-7.

**САЙЁДЛИҒ** — овчилик:

Ваҳ, бу не сайёдлиғдурким, бировким даҳр аро,
Ҳусн ила оламни сайд айлаб, сен айлаб они сайд.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-124.

**САЙЁЛ** — оқадиган, суюқлик; ≈ айла- — оқизмоқ:

Ул ики лаб ҳажрида майким, иложиға ҳаким
Лаъл ила ёқутни маҳлулу сайёл айламиш.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-140.

**САЙЁР** — сайр қилувчи, кезувчи:

Ҳажрим тунида чархки қолди ҳаракатдин,
Эй ашк, қил ул кавкаби сайёрға маъруз.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-282;

Муҳандислар нечукким чархи сайёр,
Югуртуб чашма суйи сори тайёр. *Фарҳод ва Ширин,* 107.

**САЙЁРА** — сайр этувчи юлдуз, планета:

Қардошлар очилмасунким оралари,
Фарруҳ бўлсун кавкаби сайёралари.

*Назмул-жавоҳир,* XV-25;

Ҳам булар даври дағи тўққуз фалак,
Собиту сайёра ҳам хайли малак. *Лисонут-тайр,* 175—15.

**САЙЁҲ** — кезувчи, саёҳатчи; доим кезувчи:

Яна ул вақтқачаким, хуршид
Кўк биёбонида бўлғай сайёҳ.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-106;

≈ **и жаҳонгард** — жаҳонни кезувчи, жаҳонгашта:

Ўзлук бcodисин қатъ этиб мақсад ҳарамиға муҳтарам бўлмак иккинчи сайёҳи жаҳонгард талаб манозилида бошдин қадам қилиб муршиди комил иршоди...

*Садди Искандарий,* 274*а*19.

**САЙИД//САЙЙИД** — бошлиқ, раҳбар; хўжа, эга:

Мир Ҳож... сайид кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 100;

≈ **ул-мурсалин** — пайғамбарларнинг улуғи:

Малойик аро келди руҳул-амин,
Русул хайлида саййидул-мурсалин. *Вақфия,* 716;

≈ **и курашийи** — қурайш қабиласининг бошлиғи, пайғамбар авлоди:

Кирмагай жаннат ичра хеч бахил,
Гарчи ул бўлса саййиди қурашийи.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-692;

≈ **ул-вақт** — замона раҳбари, замона бошлиғи:

Йиллар Маккада мужовирлик қилди ва анда сайидул-вақт ва машойихнинг ягонаси эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-80.

**САЙИДЗОДА** — сайид фарзанди, пайғамбар авлоди:

Мавлоно Фидоий ҳам астрободлиғдур ва сайидзодадурким,

зоҳирий сифоти бор. *Мажолисун-нафоис,* 133.

**САЙИ//СОЙИН** — сари, сайин (кўмакчи):

Ул қуёш юзига боққан сайи ортар кўз ёшим,
Меҳр тобидин агарчи ҳар неким, улдур қурур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-155;

Неча боққан сойин ҳайрат бўлуб фош,
Қулумсуб гоҳу гоҳ иргатиб бош. *Фарҳод ва Ширин,* 59.

**САЙЙИА** — ёмон; гуноҳ; ножўя:

Бедиёнат судур бидъати саййиадур било зарур.
*Маҳбубул-қулуб,* 15.

**САЙЛ** — 1. сел, қаттиқ ёғин:

Ким элга жафо чаҳин томуғ зайли қилур,
Қавсар суйин ўзига ўлум сайли қилур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51;

Билурким ёғиндин қачон бўлди сайл,
Қилур тоғдин паст водиға майл. *Садди Искандарий,* 31164;

2. кучли сув оқими, тўлқин:

Таважжуҳға чун хотирим қилди майл,
Ета бошлади файз андоқки сайл.
*Садди Искандарий,* 322б14;

≈ **и бало** — офат тўфони:

Қазодин бу иш келди чун жонима,
Бу сайли бало жисми вайронима.
*Садди Искандарий,* 317б11;

≈ **и гуноҳ** — исён тўлқини, гуноҳ ёғини:

Бир неча муҳтожу асиру гадо,
Юзлари сайли гуноҳдин қаро. *Ҳайратул-аброр,* 15-11;

≈ **и ашк оқиз-** — кўп йиғламоқ:

Ҳажр шоми баски сайли ашк оқиздим қайғудин,
Кўздин ўлдим ноумид ул навъким кўз уйқудин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-461.

**САЙЛАН-** — танланмоқ, танланиб олинмоқ:

Замонға бовужуди бевафолиғ таън қилмангким,
Замона аҳлидин расми вафо бобинда сайланмиш.
*Хазойинул-маоний,* IVа-147.

**САЙЛХЕЗ** — селнинг кўпайиши; кучли сел:

Васл аро ашким қилур туғён ўшул юз тобидин,
Ёз фаслида қуёш тез ўлса бўлур сайлхез.
*Хазойинул-маоний,* Iб-228.

**САЙР** — сайр қилиш, юриш, томоша; саёҳат:

...сайр асносида бир ажузани кўрдиким, бир қабр бошида муассир навҳа қиладур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;

Гули мақсудга ул етти бу йўл сайринда,
Ким тобонига тикан бўлди яна бир ул тонг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-368;

≈ **расми** — саёҳат қилиш, томоша қилиш одати:

Мавлоно Миракий... сайр расми билан Хуросонға келди.
*Мажолисун-нафоис,* 192;

≈ **и афлок** — осмон саёҳати, меърожга чиқиш:

Қайда ким бўлди сайри афлоки,
Ҳамроҳ эрди анга тани хоки. *Сабъаи сайёр,* 17-9;

≈ **у сукун** — юриш ва туриш; ҳаракат ва сукунат; ҳамма борлиқ:

Фалак ҳам ожиз, ахтар ҳам забун, сайру сукун ичра,
Ки сендиндур, не бўлса анжуму афлок аро пайдо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-8;

≈ **қил-** — кезмоқ, айланиб юрмоқ; йўл босмоқ:

Даҳр бўстонида қилмоқ сайр айлаб ҳою-ҳуй,
Ҳарза кезмакдур ҳаётинг қушларини уркутуб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-73.

**САЙРА-** — сайрамоқ, куйламоқ:
...қалам булбули тилидин сайрамоқ...
*Фарҳод ва Ширин,* 31 *сарл.;*
Сайрағил, эй тўтии ширин калом,
Нутқи ташрифи била олий мақом. *Лисонут-тайр,* 30-3.

**САЙРАФИЙ** — сарроф, заршунос, сараловчи:
...бу сайрафийлар мақсудин иликлаб қайтмоқлари.
*Фарҳод ва Ширин,* 82 *сарл.;*
...ул ганж жавоҳиридин замир сайрафийси ниҳоятсиз қийматлиғ лаъл ва дурри самин олди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119.

**САЙРФУРУШ** — қуруқ ваъдалар билан алдаш, қуруқ гап сотувчи:
Шаҳ бу сўзни эшитгач ўлди хамуш,
Халқ бемоя хожа сайрфуруш. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 943.

**САЙФ** — қилич:
Эй кўнгул, охир қиличи хаттиға қўйдум бўюн
Ваҳки, сайфи ҳирзини бўйнумға таъвид айладинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-365.

**САЙФИЙ** — ёзлик, ёзги:
Чу сайфий равзаға майл айласанг шод,
Ҳолоким нахли шоху баргин эт ёд. *Фарҳод ва Ширин,* 193.

**САЙФУР** — нафис мато, атлас:
Кафан айлаб ҳарир ила сайфур,
Сепибон ул кафан аро кофур. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1154.

**САЙҚАЛ** — пардоз, жило; пардозлаш, ялтиратиш, жилолаш;
≈ **бер-** — пардозламоқ, жилоламоқ:
Барқи тийғингки вужудим хасини куйдурди,
Дудидин тийра гар ўлса, кулидин бер сайқал.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-384;
≈ **ур-** — жило бермоқ, ялтиратмоқ:
Шигарфи дилрабо ҳар бирга ҳайкал,
Уруб сайри сув кўзгусига сайқал. *Фарҳод ва Ширин,* 97.

**САЙҚАЛАНДУЗ** — сайқал, жило берувчи:
Эй илм юзига машъалафруз,
Файз ойинасиға сайқаландуз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 668.

**САЙҲА** — бақириш, ҳаяжон билан қичқириш, наъра:
...ул важду сайҳаларки, важди филлоҳда тортар эрди, боқий эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100;
≈ **ур-** — бақирмоқ, қичқирмоқ, фарёд қилмоқ:
Самоъ мажлисида азим сайҳалар уруб, бехуд бўлур эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**САҚАНА** — бир жойда яшовчилар, бир жойда ишлаб турувчилар; ором олувчилар; сукунат:
Бу икки буқъанинг иморати ва саканасининг вазойифи била борча маунати андин ҳосил бўлуб, шарт қилған дастур била сарф бўлғай. *Вақфия,* XIII-172.

**САҚАНОТ** — 1. тўхташлар, пауза:
Ул жумладин адвор ва мусиқий илмидурким, чун лаҳжаси ва ҳусни савти хўб экандур ва усули мазбут ва сақаноти марғуб. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90;
2. сокинлар, ундошлар:
Ҳам сақаноти қилиб ифшо сукун,
Анда таваққуфқа бўлуб раҳнамун. *Ҳайратул-аброр,* 4-22.

**САҚАРОТ** — жон талвасаси:

...илтимос қилдиким, дуо қилғайким, бурунғи ҳолиға борғай ва мавт сакароти бўлмағай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**САҚБОН** — итбоқар:

Ул бирин маҳбуси зиндон айлади,
Бу бирин оллида сақбон айлади. *Лисонут-тайр,* 153-12.

**САҚБОНЛИҒ** — итбоқарлик касби:

Бўлса эрди Шайхқа сақбонлиғ иш,
Қилса эрди бир неча ит парвариш. *Лисонут-тайр,* 86-16.

**САҚЛОВ** — сув ити, жонивор:

Наҳанг атрофида сақловидин шўр,
Нечукким аждаҳо атрофида мўр. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**САКСОН//СЕКСАН** — саксон (80):

Дарвеш Шуҳудий... агар бировнинг сақолин тутуб айтсаким, йигирми икки минг тўрт юз саксон беш туктур, сари мўйи тахаллуф қилмас. *Мажолисун-нафоис,* 184;

Чунки ҳижратдин эл аросида сўз,
Сексан олти эдию секкиз юз. *Арбаин,* XV-55.

**САЛАВОТ** — раҳматлар, дуолар:

Борисиға ҳар гузин авқот,
Юз минг салавот ила таҳийёт.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 656.

**САЛАФ** — мақтанчоқ, ҳовлиқма:

Баҳром бинни Баҳром. Ани салаф дедилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**САЛБ** — тониш, инкор қилиш, йўққа чиқариш; йўқ қилиш:

Чу салб эрди ишида орзухоҳ,
Насиҳатгўға бўлди орзугоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 64;

≈ **и вужуд** — ўзликдан воз кечиш:

Аҳли ҳақ бу навъ этиб салби вужуд,
Будини буважҳ ила айлаб набуд. *Лисонут-тайр,* 179-5;

≈ **эт-//қил-** — ташламоқ, кетказмоқ, йўқ қилмоқ:

Эрур мақсад йироқ, водий узун, тун тийра, йўл буртоқ,
Бу йўлда салб этиб ўзлик юкин, ўзни сабукбор эт.

*Хазойинул-маоний,* Iб-98;

Ё шараф ганжига топиб аҳллиқ,
Салб қилса сийрати Бу Жаҳллиқ. *Лисонут-тайр* 188-14,

**САЛБИЙ** — номувофиқ, маъқул эмас:

Мавлоно Биноий... муъжиб мутасаввирлиғидин эл кўнглига мақбул бўлмади. Бу сифати салбий учун фақр тариқин ихтиёр қилди. *Мажолисун-нафоис,* 88.

**САЛИБ** — христианлар бути, крест:

Чун муҳайё бўлди зуннору салиб,
Қўпти юз афсун била ул дилфириб. *Лисонут-тайр,* 81-20.

**САЛИМ** — соғлом, саломат, омон:

Тан хок эса хасмдин, салим англа ани,
Зарбеки ҳабиб урар, алим англа ани.

*Назмул-жавоҳир,* XV-34;

Жавоб айтти фикр бирла ҳаким,
К-эй ҳикмат амрида фикри салим.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1404;

≈ **фитрат** — бенуқсон туғма талант:

Шайх Абдуллоҳ... мажнуншиор кишидур, аммо чун салим фитрати бор. *Мажолисун-нафоис,* 161;

≈ **нафас** — тўғри сўз, соғлом фикрли:

МавлоноВаслий... яхши табълиқ, хуштабъ ва салим нафас одамийдур. *Мажолисун-нафоис,* 160.

**САЛИС** — равшан, очиқ, силлиқ, равон:
Хожа Муайяд Девона... аммо назми равон ва салис воқеъ бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 49.

**САЛИСАЛФОЗ** — равшан, силлиқ, равон сўзли, нотиқ:
Дақиқ маъни гулъузорлари салисалфоз кисватларида жилванамой. *Муҳакаматул-луғатайн,* XIV-130.

**САЛИТА** — уятсиз, шарм-ҳаёсиз, нопок:
Эйким, жаҳон салитасини айладинг никоҳ,
Билгилки, хасмкештур, агарчи жамиладур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-150.

**САЛИҚА** — қобилият; табиат; завқ; тарз; услуб:
Мавлоно Котибийда шеър салиқаси онча бор экандур... *Мажолисун-нафоис,* 11.

**САЛЛАМАҲУМУЛЛОҲ** — оллоҳ уларни соғ-саломат тутсин:
...ва хожа Убайдуллоҳ салламаҳумуллоҳға ниёз арзиким ул ҳазратқа халафи мутлақ, балки халифан барҳақдурур.
*Ҳайратул-аброр,* 56.

**САЛЛА** — намоз ўқишда бошга ўрайдиган оқ дока, салла:
Бу салланн ҳазрати Махдумдин илқо қилғай.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* 8.

**САЛЛАЛОҲУ АЛАЙҲИ ВА САЛЛАМ** — оллоҳ уни раҳмат қилсин:
Ва ҳазрати рисолат саллалоҳу алайҳи ва саллам мутобаатиғаким... *Маҳбубул-қулуб,* 69-70;
Яна бири ҳазрат Рисолат саллаллоҳу алайҳи ва саллам биъсатиким анинг замонида воқеъ бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**САЛО** — чақириқ, нидо, мурожаат, даъво:
Ки келди уй ҳарамидин нидое,
Нидо кирмак учун эрди салое. *Фарҳод ва Ширин,* 84;
≈ **сол-** — жар солмоқ, овоза қилмоқ, мурожаат қилмоқ:
Эй ҳусни жаҳон ичра бало солған,
Қатл этгали халқ узра сало солған.
*Мезонул-авзон,* XIV-155;
≈ **ур-** — жар солмоқ, нидо қилмоқ; ундамоқ:
Чу ишқ дарду балони жаҳонға урди сало,
Нахустроқ мени бехонумонға урди сало.
*Хазойинул-маоний,* IIб-38;
...ул даштда ейдилар ва борча махлуқотқа сало урди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226.

**САЛОБАТ** — кўркамлик, баҳайбатлик, улуғлик:
Эл ваҳм қилиб салобатидин,
Баъзи даду дом офатидин. *Лайли ва Мажнун,* 94а7;
Сен ул соат салобатдин сипеҳри,
Қўлунгда тиғдин рахшанда меҳри. *Фарҳод ва Ширин,* 27.

**САЛОМ** — салом бериш; салом; дуо, мақтов:
Хаёл ила анга деб, дам-бадам саломимни,
Бериб ўз-ўзума, андин паём йиғлармен.
*Хазойинул-маоний,* IIа-269;
Қабул этсун дуо бирла саломим,
Сўнгида бўйла фаҳм этсун паёмим. *Фарҳод ва Ширин,* 67;
≈ **қил-** — салом этмоқ:
Ул жамоатдин илтимос қилдиларким, ҳазрати Хожаға салом қилай ва муборак дийдорлариға мушарраф бўлай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-131.

**САЛОМАТ** — соғломлик, омонлик, тинчлик:
Мавлоно Солимий... ҳам нафсида саломат бор ва табъида истиқомат. *Мажолисун-нафоис,* 98;
Аммо ҳақ таоло сиҳҳат била ул офотдин ва саломат била ул балиётдин халос қил. *Муншаот,* XIII-98;
≈ **бўл-** — омон бўлмоқ, тинч бўлмоқ:
Сўздур анга мужиби ғаромат бўлмоқ,
Тил забтидадур анга саломат бўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30.

**САЛОМАТЛИҚ** — соғлик, саломатлик:
Қуллуқ арзадошт улким, сафардин саломатлиқ била қайтиб масканга тушулган хабардин давлатхоҳ қуллар шодмон бўлдилар. *Муншаот,* XIII-116.

**САЛОМАТРЎБ** — тинч-омонликни бузиш, ташвишга солиш:
Анда ким даҳр аро тушуб ошуб,
Сарсари кийн бўлуб саломатрўб. *Сабъаи сайёр,* 35-16.

**САЛОСАТ** — бир-бирига мувофиқлик; очиқлик, равонлик:
Ишқ-муҳаббат ҳавосининг ҳумойи баландпарвози Хожа Ҳофиз Шерозий — каломи тавридa тушубтур ва салосат ва таркибида анга ёвушубтур. *Мажолисун-нафоис,* 223;
Дағи алфоз латифлиғи ва таркиб покизалиғи ва адо салосати ва латофати ва маъни ғариблиғи...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**САЛОСИЛ** — занжирлар, бандлар, кишанлар:
Ҳажр тошию салосил темури,
Телбалик ўтини кўнглумга чоқиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-71;
...бу занжиру тавқлари салосил ва ағлолдин намудор.
*Маҳбубул-қулуб,* 44.

**САЛОТ** — намоз, ибодат:
Шайхи муқри салоти вақтида эл
Масжиди жумъани солиб чиқадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-709;
Бир кун ҳужраларида мутолааға машғул экандурлар, жанозa салоти уни келур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-158;
**пеш салот** — олдинги, суҳбатни бошқарувчи:
Мир маъракада пеш салот бўлуб айтқан абётидин бу рубоийдур. *Мажолисун-нафоис,* 137;
≈ **и хамс(а)** — беш вақт намоз:
...салоти хамс адосидин бошқа бир кечалик-кундузликда, шайхул-ислом дебтурки, минг ракъат нофила гузорлар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-69;
Яна улким, судурға ҳукм қилилсаким, эшикда ободон имом била муқри таъйин қилсаларким, салоти хамсани қойим тутсалар. *Муншаот,* XIII-130.

**САЛОТИН** — султонлар, подшоҳлар:
...барча мулук ва салотин ўзларин Хожанинг маҳкуми ҳукми ва маъмури фармони тутарлар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-140;
Эрур турфа буки салотин аро,
Қаю адл этар кишвари дин аро.
*Садди Искандарий,* 253а1;
≈ **и комгор** — қудратли султонлар:
...Жамшид замонидин бу вақтга деганча жамиъи салотини комгордин мумтоз бўла олмоқ. *Назмул-жавоҳир,* 26;
≈ **и маснаднишин** — юқори мартабали султонлар:
Бу қаноат натижаси «азза ман қанаа» ҳукми била ул ерга

еттикнм, Ҳирот дорус-салтанатидин салотини маснаднишин ва уламои дин ва машойихи аҳли яқин (уч шаръий йўлни) ул бузургвор ҳидматиға борур эрдилар. *Маҳбубул-қулуб,* 76;
≈ **и мозия** — ўтган султонлар, қадимги шоҳлар:
...куллий мурод салотини мозия ҳолоти макшуф бўлмоғлиғдур. *Садди Искандарий (Хамса),* 1252.

**САЛОТИНЗОДА** — шаҳзода:
Булардин ўзга ҳам салотинзодалар ғарро назмлардин қасоид айттилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128.

**САЛОЯ** — қуруқ дори ёки сиёҳни эзадиган тош, ёрғучоқ тош;
≈ **айла-** — дори ёки сиёҳни эзмоқ, майдаламоқ:
Ҳам бўлмайин иктифо бу поя,
Тошлар аро айламак салоя.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 846.

**САЛОҲ** — 1. парҳезкорлик, зуҳду тақво:
Андоқки салоҳ анга вараъдин бўлди,
Билгилки, фасод анга тамаъдин бўлди.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
2. тўғрилик, ахлоқлик, одоблик; ёмон ишлардан ўзини сақлаш:
Навоиё, чу сипаҳ чекти ишқ кўнглумга,
Салоҳу зуҳд ила тақви бузулдилар улоқиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-69;
Салоҳ ва фасод тухмин ким эктиким, ўрмади.
*Маҳбубул-қулуб,* 144;
3. осойиш:
Инсон ани билки ком эрур анга салоҳ,
Тил ҳифзидадур зумраи инсонға салоҳ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;
≈ **аҳли** — тўғри одамлар, тақводор одамлар:
Улки хаёли бори фосиддурур,
Барча салоҳ аҳлиға ҳосиддурур. *Ҳайратул-аброр,* 139-22;
≈ **сўзи** — тўғри сўз, ҳақ гап:
Гар яшурди билиб салоҳ сўзин,
Ўзини қалбу ҳийласоз этти. *Арбаин,* XV-58;
≈ **эт-** — тузатмоқ, ўнгламоқ, яхшиламоқ:
Қилиб солиҳ амал касби шиорингни салоҳ этгил,
Вале фосид хаёлинг бирла ҳар дам бир фасод этма.
*Хазойинул-маоний,* IVa-299.

**САЛОҲАФЗОЙ** — ҳақиқатгўйлик, тўғрилик:
...меҳри оламоройдек жузвий ҳаракат била куллий ерни ёрутур ва каломи салоҳафзой фавоиди.
*Садди Искандарий* 290б16.

**САЛОҲИЯТ** — қобилият, лаёқат, уқув:
Мавлоно Юсуф... Хуросонға келиб кўп салоҳиятлар касб қилди. *Мажолисун-нафоис,* 71.

**САЛОҲИЯТЛИК//САЛОҲИЯТЛИҒ** — қобилиятли, уқувли:
Мавлоно Васлий... ўзи хейли салоҳиятлик кишидур.
*Мажолисун-нафоис,* 160;
Амир Давлатшоҳ... кўп салоҳиятлиғ йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 171.

**САЛСАБИЛ** — тоза, тиниқ, муздек оқар сув:
Базми ишқинг бодасин кавсар дейин ё салсабил,
Жоми Жам ул жонфизо саҳбоға соғар бўлди тут.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-75.

**САЛТАНАТ** — 1. ҳукмронлик, султонлик:
Аҳмаққа чу етса салтанат шанъати бор,

Султонлиғининг заволиға суръати бор.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

Салтанат авжида сайр айлаб аён,
Айлагай бир чатр бошин ошён. *Лисонут-тайр,* 211-8;

2. дабдаба, тантана:

Эй Навоий, фақр мулкин тут ғанимат зинҳор,
Ким ғиноу салтанатнинг кўптурур дарди сари.

*Хазойинул-маоний,* IIб-644;

≈ **баҳри** — ҳукмронлик мақоми:

Салтанат баҳрининг дурри яктоси... султонус-салотин Абулгози Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Мажолисун-нафоис,* 208;

≈ **буржи** — ҳукмронлик чўққиси:

...бу салтанат буржининг хуршиди оламоройи камол даражасидин айланмасун. *Мажолисун-нафоис,* 255;

≈ **қил-** — ҳукмронлик қилмоқ:

Ва андин сўнгра салтанат қилурға киши топмадилар. Ва анинг салтанати замони олти ой эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-234.

**САЛҚИН** — салқин:

Ҳайвон суйидур шудрун, Исо дамидур салқин,
Бўстон сари жононим гўёки хиром этмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-275.

**САМ(М)** — 1. заҳар:

Дебонким, Скандар йибарган битик,
Ки самдин ачиғдур, қиличдин итик.

*Садди Искандарий,* 269а5;

2. фирибгарлик, айёрлик:

Ҳиммат эли кўзда қурутуб намларини,
Неча қилур ошом фалак самларини.

*Назмул-жавоҳир,* XIV-48.

**САМАД** — абадий, жовидон; худо сифатларидан бири;

≈ **зикри** — оллоҳни ёдга олиш, эслаш:

Навоий, ғофил ўлма, ул санамнинг қасрин айласанг,
Самад зикрини мазкур айлаким, тавфи ҳарамдур бу.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-285.

**САМАК** — балиқ; ер ости; **самодин то самак** — осмондан ер остигача:

Телбалик оҳим самодин то самакни ўртагай.
Ул қуёш ҳажрида, қўрқармен, фалакни ўргатай.

*Хазойинул-маоний,* IIа-383.

**САМАН** — ёсмин, суман гул:

Неча қамчи тушубтур ул қади сиймибадан узра,
Паёпай соиқа тушкан киби сарву саман узра.

*Хазойинул-маоний,* IVб-567.

**САМАНД** — ранги сариқ, ёл-қуйруғи қора от; чиройли от, тулпор, арғумоқ:

Анга топшуруб даштпаймо саманд,
Кириб парда ичра шаҳи аржманд

*Садди Искандарий,* 290а1;

Ҳам чарх бисоти арсаи боргоҳинг,
Ҳам ой жирми наъли саманди сипоҳинг. *Муншаот,* XIII-139.

**САМАНДАР** — афсонага кўра, ўтдан пайдо бўладиган ва ўтда яшайдиган афсонавий ҳайвон; қуш:

Зоҳидо, манъ айладинг кўнглумни ғамдин, билмадинг
Ким самандарға ёлиндин суд эрур, нуқсон эмас.

*Хазойинул-маоний,* Iа-200;

Улки ул куллардин ахгардек чиқиб,
Балки ахгардин самандардек чиқиб. *Лисонут-тайр,* 196-19.

**САМАНДАРВАШ** — самандарга ўхшаш, самандар каби:
Самандингким ёлиндек тез эрур, юз шукрким, гардун
Анга бизни самандарваш, мунга гарди саманд этмиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-266.

**САМАНДАРЛИҚ** — самандардек куйиш, жон фидо қилиш:
Ишқ аро поку қаландарлиқ керак,
Шуъла баҳрида самандарлиқ керак. *Лисонут-тайр,* 154-9.

**САМАР** — 1. мева, ҳосил:
Бу жисми низор ичра кўнглумни гумон қилманг,
Шохеки қурур анда ким кўрди самар ҳаргиз.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-184;
Саховат инсоният боғининг борвар шажаридур, балки ул шажарнинг муфид самаридур. *Муншаот,* XIII-50;
2. наф, фойда, баҳра:
Бўлса илик эгрилик ичра самар,
Эл ани кесмакда туз этгай магар. *Ҳайратул-аброр,* 120-9;
Қатл ишига гарчи қиличдек самар,
Айлаб ани шоҳ мурассаъ камар. *Ҳайратул-аброр,* 128-6;
≈ **соч-** — ноз-неъмат улашмоқ, яхшилик қилмоқ:
Неча самар сочмоғ эса шох иши,
Кўпрак отар тош ани топған киши. *Ҳайратул-аброр,* 105-10;
≈ **топ-** — фойда кўрмоқ, баҳра олмоқ:
Чун талабда сидқдин эрди асар,
Оқибат бу навъ топтилар самар. *Лисонут-тайр,* 154-5.

**САМАРА** — мева, ҳосил, натижа:
...салтанат шажарасининг самараси.
*Мажолисун-нафоис,* 212 *сарл.;*
≈ **и шажараи тайййба** — улуғ дарахтнинг меваси, яъни давомчиси:
Ва алардин сўнгра аларнинг ўрнида самараи шажараи тайййбалари Хожа Ҳофизиддин Абу Наср Муҳаммад ибни Муҳаммад Бухорий эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-136.

**САМИН** — қимматбаҳо:
Алардин рухсат шарафига мушарраф бўлғандин сўнгра ҳамул кун ул самин жавоҳир назм силкиға кирди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-46;
Улки чин сўзни ёлғонға қотар, дурри саминни нажосатға отар. *Маҳбубул-қулуб,* 162;
≈ **гавҳар** — қимматбаҳо тош, гавҳар:
Дуржларида секиз самин гавҳар,
Буржларида секиз мунир ахтар.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1178;
≈ **коло** — қимматбаҳо мол-мулк, ашё, асбоб-анжом, қимматбаҳо бойлик:
Жон бериб, дардинг олиб кўксумда асрармен, не айб,
Асраса сандуқ аро улким самин колоси бор.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-209.

**САМИЪ** — эшитувчи, эшитадиган, қулоғи очиқ; ҳар нарсани эшитувчи:
Қилурни айла риоят демакта асра адаб,
Ки дўст феълингу қавлунгғадур басиру самиъ.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-161.

**САМО** — осмон, кўк:
Чоқин ёруғлиғи мадди самодин арзғача,

Замони тули ики лафз ўқурғача етмас.

*Маҳбубул-қулуб*, 129;

Юзунг айласун бахт меҳри само,
Замирингни миръоти гетинамо.

*Садди Искандарий*, 282а10.

**САМОВАШ** — самовий, ҳаворанг:

Санамлар жилвагар меҳри самоваш,
Аёғдин-бош либоси каҳрабоваш. *Фарҳод ва Ширин*, 46.

**САМОВИЙ** — осмонга тегишли, осмонга алоқаси бор; ҳаворанг, кўк:

Топиб мақсуд шабгарди самовий бу уружидин,
Еридин зарра бориб, қайтибон хуршидсон анда.

*Хазойинул-маоний*, IVб-45.

**САМОВОТПАЙМО** — самоларни, осмонларни кезувчи:

Ул мусофири баводийпаймо, балки ул рокиби самовотпаймо меърожи кечасининг таърификим, буроқи барқгомлиқ ва пайки буроқхиромлиқ қилди.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 893.

**САМОН** — сомон; дон ўсимликларининг похоли:

Исён тутуни бермаю чеҳрамга амон,
Ул навъ қаро қилдики, мўрини самон.

*Хазойинул-маоний*, Iб-767;

Гоҳи бу самонда шуъла гаҳ дуд,
Андин тутубон жаҳонни каҳдуд.

*Лайли ва Мажнун*, 64б16; қ. **СОМОН**.

**САМОНА** — саккиз:

...ситта ва тисъина ва самона миа тарихидаким бу мухтасар битиладур. *Мажолисун-нафоис*, 34.

**САМОЪ** I — эшитиш, тинглаш;

≈ **қил-** — ўқимоқ, дарс эшитмоқ:

...ва биз... «Саҳиҳ Бухорий»ни андин самоъ қилибмиз.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-107; қ. **СИМОЪ**.

**САМОЪ** II — зикр тушиш:

Мавлоно Ҳамидиддин... бузургвор отасининг хонақоҳида дарвешлар бурунғи дастур била борча анинг теграсида мужтамиъдурлар, хилват ва узлат, самоъ ва сафо мавжуд.

*Мажолисун-нафоис*, 146;

≈ **айла-** — зикрга тушмоқ, рақсга тушмоқ:

Зуҳра сурудини матоъ айлабон,
Бадр бу мажлисда самоъ айлабон. *Ҳайратул-аброр*, 41-7.

**САМОҒ** — елим:

Борча яшму самоғ изора,
Лек фарши рухом якпора. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1020.

**САМУМ** — 1. ҳамма нарсани қуритадиган иссиқ шамол; гармсел:

Не муҳриқ води эрмиш ишқ кўйи даштиким, ул ён
Ўта олмас самум ўлмоқ ҳаросидин сабо густох.

*Хазойинул-маоний*, Iб-125;

2. заҳар, аччиғлик:

Марг самумидин гар этса бийм,
Бил ани Исо нафасидин насим. *Ҳайратул-аброр*, 161-17;

≈ **айла-** — офатга айлантирмоқ:

Чу бухору уфун ҳужум айлаб,
Исо анфосини самум айлаб. *Сабъаи сайёр*, 159-10;

≈ **и дарду ранж эс-** — азоб-уқубат чекмоқ, заҳмат кўрмоқ:

Юз самуми дарду ранж онда эсиб,
Ким мусофир риштаи умрин кесиб. *Лисонут-тайр*, 182-14.

**САМУМОСО** — самумга ўхшаш, гармсел янглиғ:

Самумосо келур ҳар соридин ел,

Самум ичра самандарваш кезар эл. *Фарҳод ва Ширин,* 93.

**САМУР** — қундуз; шу ҳайвон терисидан (мўйнасидан) ишланган уст кийим:

Бу турфароққи мунунгдек томуғ аро тушмиш,
Самуру қоқим учун олам аҳлиға таку тоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-217.

**САНА** — йил:

Мавлоно Яҳъё Себак... сана исно ва хамсина ва самона миада оламдин ўтди. *Мажолисун-нафоис,* 15.

**САНА-** — санамоқ, ҳисобламоқ:

Кўзумнинг мардумиким, то саҳар кавкаб санар ҳар тун,
Ул уйдин уйқу айёрин қоварға посбондур ул.
*Хазойинул-маоний,* Iа-277.

**САНАВБАР** — 1. хушқомат дарахт:

Дема сарву санавбар ҳар ниҳоли,
Бўлур сарву санавбардек мисоли. *Фарҳод ва Ширин,* 49;
Эй жамолингдин хижил хуршиди анвар,
Қоматингдин мунфаил сарву санавбар.
*Мезонул-авзон,* XIV-43;
Чархқаким шохи санавбар етиб,
Тугмаларин анжум учун худ этиб. *Ҳайратул-аброр,* 45-20;

2. севгилининг қомати, хушбичим қомат:

Асрадинг куйдургали ушшоқи музтар кўнглини,
Боғбондеким, ўтун қилғай санавбар кўнглини.
*Хазойинул-маоний,* IVб-614.

**САНАВБАРВОР** — қад-қомати келишган, хушбичим:

Не санавбар қолди ўз ҳолида, не гул боғ аро,
Гул киби юз бирла кўргуздунг санавбарвор қад.
*Хазойинул-маоний,* Iб-141.

**САНАД** — 1. таянч; далил; сабаб; баҳона; бирор нарсанинг занжир каби бир-бирига уланиб кетиши:

Ки қиёмат куни кавсар майини
Ичкали ҳам бу май ўлғай санади.
*Хазойинул-маоний,* IIб-647;

2. авлод-аждод, ўтмиши улуғ авлодли:

То нажотимға ул мадад бўлғай,
На мададким улуқ санад бўлғай. *Вақфия,* 715;
Эшиттики, Искандарияда муҳаддисе борки, олий санади бор. *Насойимул-муҳаббат,* XV-143.

**САНАМ** — 1. бут; мажусийларнинг топинадиган маъбуди:

Шайхи ғафлатдин самад зикрин қилурдин яхшироқ,
Мугки дайр ичра дегай огоҳлик бирла санам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-398;
Шайх намоз саломин бериб Омил тили била анга дедики, «тий санами, тий санами», яъни сенинг бутингдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-106;

2. гўзал маҳбуба; маъшуқа:

Ўзга санамлар ҳам эрур жилвасоз,
Барчасининг ҳуснида зеби мажоз. *Ҳайратул-аброр,* 30-21;
Гаҳи манга ул санам қилур вафо ваъдаси,
Вафосидин зулму кин вале фузундур басе.
*Мезонул-авзон,* XIV-165;

≈ **и моҳчеҳра** — ой юзли гўзал:

Ичибон май кўнгул муроди била,
Санами моҳчеҳра ёди била. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1052.

**САНГ** — тош;

≈ **кабоб** — тошкабоб, қизиган тошда пиширилган кабоб:

...руҳафзо маъманда барқ ламъасидин тийра тошлар санг кабоб пишургали чақмоқ чаққали муқтазий бўлди.

*Муншаот,* XIII-88;

≈ **и бало** — офат тоши:

Халойиққа отмоққа санги бало,
Этак ҳам тўло, анда қўл ҳам тўло.

*Садди Искандарий,* 243*а*16;

≈ **и маломат** — маломат тоши; ёмонлаш, обрўсизлантириш:

Чун Навоий қисмати жоми май ўлмиш, эй фақиҳ,
Сарзаниш айлаб анга санги маломат отма кўп.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-88;

≈ **и машаққат** — машаққат тоши, қийинчиликлар:

Аёғиға синиб хори мазаллат,
Бошини синдуруб санги машаққат. *Фарҳод ва Ширин,* 113;

≈ **и хора** — қаттиқ, гранит тош:

Иш қилди кўнгулга дарди ҳажринг,
Ким шишаға санги хора қилмас.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-245.

**САНГАНДОЗ** — тош отувчи; қалъа деворида ўқ, тош отиш учун қилинган махсус тешиклар:

Вале меъмори ҳикматсози онинг,
Бурундин қилди сангандози онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 13.

**САНГБАСТ** — мустаҳкам;

≈ **эт-** — мустаҳкамламоқ, маҳкам бекитмоқ:

Қилиб хирқа май раҳнию зарафининг
Этиб оғзини мум ила сангбаст.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-687.

**САНГБОРОН** — тошбўрон, тош ёғдириш:

Ёғса мажнун кўнглум узра шўхлар дарди не тонг,
Телба атфол ичра бўлмас сангборондин халос.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-221;

Юз урди ўйлаким абри баҳорон,
Ки Фарҳод узра қилғай сангборон. *Фарҳод ва Ширин,* 76.

**САНГБУР** — тошкесар:

Солиб ики минг сангбури бедаранг,
Қамар узра кесмак учун тахтасанг.

*Садди Искандарий,* 306*б*13.

**САНГДИЛ** — тошкўнгил, кўнгли қаттиқ, марҳаматсиз:

Неча бу навъ зоҳир этти наво,
Қилмади дуни сангдил парво.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1078.

**САНГИН** — тошдан ясалган;

≈ **кўнгил//дил** — тошбағир, кўнгли қаттиқ:

Кетур, соқий, манга ул лаъли рангин,
Ки тушти ғам юки кўнглумга сангин.

*Фарҳод ва Ширин,* 109;

Тош отиб атфолким, ҳар ён сурар мен телбани,
Кош боре қовсалар ул шўхи сангин дилғача.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-317.

**САНГПОРА** — тош парчаси, ушоқ тош:

...анинг кўзига сангпора ушоқ тошча... кўрунмай...

*Фарҳод ва Ширин,* 58 *сарл.*

**САНГРЕЗ** — тоғ ёғдириш;

≈ **эт-** — тош ёғдирмоқ; кулфат ёғдирмоқ:

Шоми нифоқ аҳли чу айлаб ситез,
Бошиға анжумдек этиб сангрез.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 26.

**САНГСОР** — тошбўрон қилиш; ўлим жазосига ҳукм қилинган одамни белигача ерга кўмиб қўйиб, тошбўрон қилиб ўлдириш:

Ёғдурурлар тош қотиқ сўзлар била, ваҳ не ажаб,
Сангсор ўлған киби боштин аёғ афгор эсам.

*Хазойинул-маоний,* IIб-423.

**САНГТАРОШ** — тоштарош уста, тош йўнувчи:

...Қоран сангтарош ишига етгач...

*Фарҳод ва Ширин,* 40 *сарл.*

**САНДАЛ** — хушбўй дарахт ёғочи (ҳар хил ўйинчоқ ва зийнатлар ясашда ишлатилади, оловда куйдирилса хушбўй ҳид беради):

Манқалда уду сандал агар айласанг ўтун,
Бир лаҳза дуд бирла шарориға арзимас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-227;

Базм атриға зоҳир этти бухур,
Ўт уза қурси сандалу кофур. *Сабъаи сайёр,* 158-12.

**САНДАЛБУ//САНДАЛБЎЙ** — сандал исли, хушбўй:

Кийдуруб хилъат анга тў бар тў,
Борча сандалнасиму сандалбў. *Сабъаи сайёр,* 163-18;
Кийдуруб ҳулла борча сандалбўй,
Ким париваш бу ишга қилмиш хўй.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1132.

**САНДАЛГУН** — қорасариқ ранг:

Йўнулуб тоши софию мавзун,
Ярақон ранг, балки сандалгун. *Сабъаи сайёр,* 163-18.

**САНДАЛИЙ** — сандал ёғочидан ясалган курси:

Кўп суруб қилди сандалий таъйин,
Тахт олида топти ул таскин *Сабъаи сайёр,* 121-19;

≈ **қаср** — сандал ёғочидан ясалган қаср:

Сандалий қасру даврида боғе,
Сандалий тахт уза мени доғи.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1134.

**САНДАЛНАСИМ** — хушбўй, ёқимли шабада:

Кийдуруб хилъат анга тў бар тў,
Борча сандалнасиму сандалбў.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1121.

**САНДАЛОЙИН** — хуш исли дарахтга ўхшаш, сандал монанд:

Сандалойин эв ясаб, элдин кўрарсен сарзаниш,
Ким бу янглиғ кўрди сандалники, еткургай судоъ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-306.

**САНДАЛОСО//САНДАЛСО** — сандал дарахти каби:

Соясидин су гарчи анбарфом,
Сандалосо топиб исини машом. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1118;
Қилиб чун хай гулоби майл наълайнинг, бўлиб ондин
Малак раъноларининг жабҳасиға чарх сандалсо.

*Хазойинул-маоний,* Iб-27.

**САНДАЛПЎШ** — қорасариғ рангли кийим кийган:

Ким анга қилмиш эрди ғорати хуш,
Бути сандал насими сандалпўш.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1132.

**САНДАЛФОМ** — сандал ранг:

Ичибон тахт сори қилди хиром,
Тутти маҳвашқа жоми сандалфом.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1123.

**САНДАРУС** — сандарус, сариқ тус (ли дарахт); сариқ дарахт елими:

Чу озим бўлуб жониби Осу Рус,
Бўлуб юзлари ваҳмдин сандарус.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**САНДОН** — темирчиликда ишлатиладиган темир тўнка:
Чок кўнглум хўблар кўнгли аро топти шикаст,
Ваҳ, бутун қолғайму ёруқ шиша сандонлар аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-26;
Ҳариф эрмас ёлинға ҳулла чандон,
Ушотур шиша юз минг бўлса сандон. *Фарҳод ва Ширин,* 137.

**САНДУҚ** — сандиқ:
Жон бериб, дардинг олиб кўксумда асрармен, не айб,
Асраса сандуқ аро улким самин колоси бор.
*Хазойинул-маоний* Iб-209;
Айттиким, сени сандуқ била сув ичида топиб, тарбият қилдим ва сандуқ ичида нуқуд ва жавоҳир ҳам бор эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;
≈ **уш-шаҳода** — гувоҳлик сандиғи:
Ва котиблар ўлтуруб, «Таврот»ни мутааддид битиб ва ўзи бирни муборак хати била битиб, Жабраил алайҳис-салом била тасҳиҳ қилиб, сандуқуш-шаҳодаға солди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-219.

**САНДУҚВАШ** — қутичадек, сандиққа ўхшаган:
Ки бир шиша соз этти сандуқваш,
Гуҳарвор сандуқ аро кирди хуш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1604.

**САНЖ** — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб, *тортувчи, чекувчи* каби маъноларни англатади; қ. **ФАРОҒАТСАНЖ; СУХАНСАНЖ.**

**САНЖАҚ** — байроқ, алам:
Рост ўшул чоққачаким, бу алам,
Ўзин этар санжақи мулки адам.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 255.

**САНЖОБ//СИНЖОБ** — силовсин; сур олмахон; шу ҳайвонлар терисидан ишланган тўн ва ёпинчиқлар:
Кўр Навоий маснадин ишқ ичраким гулхан аро
Шуъла олтонию куллардур анга синжобдек.
*Хазойинул-маоний,* Iа-343;
Чу тун кишида кун ёшурди қоқум,
Ким этти баҳр санжоби талотум.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 428;
Не тунким, хору хоро устида кўюнгда ётқаймен,
Дегаймenким ёним остидадур санжоб ила қоқум.
*Хазойинул-маоний,* IVб-411;
Тараб синжобидин тан истаса ком,
Анга меҳнат кулида берсам ором. *Вақфия,* XIII-161.

**САННОЪ** — ҳунарманд:
Туруб хайли санноъдин тешакор,
Йиғоч кесгали неча минг пешакор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1581.

**САНО** — мақтов, мақташ, таҳсин, мадҳ:
Санову зотинг ичра топиб ажз аҳли идрок,
Гаҳи «Ло уҳси» айтиб замони «Мо арафнок».
*Хазойинул-маоний,* IIб-326;
Яна Хисравға айтиб дуолар,
Басе сўрди дебон мадҳу санолар. *Фарҳод ва Ширин,* 138.

**САНОИЙ** — мақтов, мадҳ, олқиш:
...ўқур элга насаойиҳи саноий ўқумоқ ва битир хайлга мавоъиз ажзоси битмак. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1187.

**САНОЙИЪ** — бадиий санъатлар; ҳунарлар:
Яна санойиъ ва аруз қофиясида ҳам кўп соҳибвуқуф эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-94;

Мир Атоуллоҳ... шеър ва муаммо ва санойиъда дағи маҳорат пайдо қилди. *Мажолисун-нафоис,* 141.

**САНОХОН** — маддоҳлик, мақташлик; маддоҳ, сано айтувчи:

Бу сўздин бўлуб шод хоқон басе,
Қўпуб бўлди шаҳға санохон басе.
*Садди Искандарий,* 290б10;

Улки санохон анга субҳон ўлуб,
Ул санга маддоҳу санохон ўлуб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 181.

**САНОЧ** — меш; чарм халта:

Сочингу мушк аро бор онча тафовутки, мунунг
Кисватидур янги ўксунда анинг эски саноч.
*Хазойинул-маоний,* IVб-105.

**САНОҒЛИҚ** — саноқли, ҳисобли:

Десангким топмагай ул ерда гоминг,
Саноғлиқ гом ила бўлсун хироминг. *Фарҳод ва Ширин,* 79.

**САНЧ-** — 1. санчмоқ, тақмоқ, қадамоқ:

Гулрухсори ёнида сориғ гул санчқан ва ёнида зулфни кокулидек кейин солган намудорида.
*Мажолисун-нафоис,* 218;

Чиқти гулгун тўн кийиб, гул санчибон дасторига,
Қилди оламни гулистон, улки гулгун рахш уза.
*Хазойинул-маоний,* IVб-561;

2. чақмоқ:

Токи бир жўя аро кесмакта ток,
Айлади они йилон санчиб ҳалок. *Лисонут-тайр,* 45-9;

3. шимармоқ, қайирмоқ (енг, этак):

Магар тавсан миниб, санчиб этак, тортиб қилич ҳар дам,
Улус қатлиға жавлон қилмиш ул чобуксувор анда.
*Хазойинул-маоний,* Iб-44.

**САНЧИЛ-** — қадалмоқ, санчилмоқ:

Анга ҳар кўзким тушар, кирпиклари
Хаста кўнглумда тикандек санчилур.
*Хазойинул-маоний.* Iа-176;

Сафар водийсида мусофир аёғига дарду бало тиканлари кўп санчилур, лекин ҳар тикандин мақсуд гули очилур.
*Маҳбубул-қулуб,* 154.

**САНЧИШ** — жанг қилиш, санчишиш:

Чекти саф кирпикларинг кўнглум сипоҳи оллига,
Синдурур юз қалбни лекин аларнинг санчиши.
*Хазойинул-маоний,* IIб-602.

**САНЧИҚ** — оғриқ:

Ҳазрати Хожанинг азим заъфлари бор эди ва сўл ёнларида бир санчиқ эмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-141.

**САНЪАТ** — ҳунар, касб, усталик; моҳирлик:

Мавлоно Ҳамдамий... косагарлик санъатин билур.
*Мажолисун-нафоис,* 120;

Кўнглак узра неча ҳулла ранг-ранг,
Санъатида жон чекиб руму фаранг. *Лисонут-тайр,* 71-13;

Кўз юмуб очқунча, ваҳ, юз қатл қилмоқ йўқ эди,
Бўйла санъатларда маҳвашларга сенсен мухтариъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-295;

≈ **қил-** — моҳирлик қилмоқ, усталик қилмоқ:

Тут ҳақ тарафи касби санъат қилмоқ,
Ҳақдин не юзланса, қаноат қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-36.

**САНЪАТГАР** — ҳунарманд, моҳир уста:
Гаж ўрниға маҳлул этиб ҳафтжўш,
Қўюб ерга санъатгари сахткўш.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1568.

**САНЪАТГАРИЙ** — санъаткор, ҳунармандга мансуб:
Ки неча минг устоду санъатгарий,
Тамом эттилар Садди Искандарий.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1569.

**САНЪАТНАМОЙ** — моҳирона:
Бўлуб олами бўйла санъатнамой,
Кеча-кундуз иш қилдилар олти ой.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1569.

**САНЪАТОЙИН** — санъатга ўхшаш:
...фасоҳатдисор иборати фархунда ишоратларидурким, гавҳар юзидин санъатойин ва бадойиъ тазйин воқеъ бўлубтур.
*Назмул-жавоҳир*, 190.

**САНЪАТСОЗ** — санъаткор, моҳир уста:
Тонгдин оқшомға ишда санъатсоз,
Ҳунар атворида фусунпардоз. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-28.

**САНЪАТФОШ** — машҳур ҳунарманд, санъаткор:
Равзан оғзида эди оғир тош,
Чиқибон зина узра санъатфош. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1019.

**САОДАТ** — бахт, иқбол, толе; бахтиёрлик, иқболлилик:
Ҳамул куҳлул-жавоҳирни кўзумга тўтиё айла,
Ул иксири саодатдин вужудим кимё айла.
*Маҳбубул-қулуб*, 86;
Чу кўрди мумкин эрмас тарки одат,
Ки зотийдур шақоват ё саодат. *Фарҳод ва Ширин*, 25;
Бу саодат ҳам эрур олиймақом,
Ким анинг ишқида ўлгайбиз тамом. *Лисонут-тайр*, 185-11;
≈ **юлдузи** — бахт юлдузи:
Субҳи давлат талъати бошида дурри шабчароғ,
Тонг бошида кўр тулуъ эткан саодат юлдузин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-458;
≈ **и абад** — доимий бахт:
Эҳсон сифати саодати абад бил, фитна ва офат Яъжужи дафъиға сад бил. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-48;
≈ **бўл-** — бахтли, бахтиёр бўлмоқ:
Ҳақ йўлида ҳар кимга ибодат бўлгай,
Яхши амал асбоби саодат бўлғай.
*Назмул-жавоҳир*, XV-17;
≈ **ға ет-** — бахтга эришмоқ:
Хуш одат эл ичра яхши одатға етар —
Ким, кимса саиддин саодатға етар.
*Назмул-жавоҳир*, XV-51.

**САОДАТЛИҒ** — бахтли, саодатли:
Саодатлиғ биравким, ғам туни наҳсиятин дафъин
Қилурға чиқса оллидин жамолинг Муштарий янглиғ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-299.

**САОДАТМАНД** — бахтли, толели, масъуд:
Кимки панд олди элга тушгандин,
Они билким, эрур саодатманд. *Арбаин*, XV-58;
Мавлоно Қомий... чун саодатманд йигит эрди, таҳсилда саъйлар қилди. *Мажолисун-нафоис*, 89.

**САОДАТМАНДЛИҒ** — масъудлик, хушбахтлик:
Адаб даъбидаким, кичикларга мужиби саодатмандлиғ ва

улуғларға боиси сарбаландлиқдурур.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 115.

**САПИДА** — оқлиқ, упа;

≈ **дам** — тонг ёруғи:

Чун субҳ арусининг юзида,
Кўргузди сапида дам сапида.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 821.

**САПИДОР** — сапидор дарахти, оқ терак:

Шамшодиға титрамак падидор,
Тонг елидин ўйлаким сапидор. *Лайли ва Мажнун,* 62а8;
Ажал нахлининг ҳар бири соқ ўлуб,
Сапидорнинг соқидек оқ ўлуб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1432.

**САПОҒ** — поя, банд:

Гўё тубида узун сапоғи,
Бўлди узун айлаган аёғи. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 849.

**САП-САРИҒ** — сап-сариқ:

Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг хумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайъга зоид қилурлар; «п» мисоли: оп-оқ, сап-сариғ: *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**САР** — бош; ҳар нарсанинг боши, учи, тепаси:

Не арақдурким, ичинда ғарқадур нозук танинг,
Барги гулдекким, гулоб ичра чўмар сар то қадам.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-401;

≈ **и мў** — бошдаги тук учича, қилча; бир қилча, озгина, жуда оз:

Ҳожи Султон Муҳаммад... мажлисда бош яланг ўлтурур ва бир сари мў ғами йўқтур. *Мажолисун-нафоис,* 156;

≈ **то сар** — бошдан-оёқ; ҳаммаси:

Тифллар тошики жисмим қилди сар то сар қаро,
Бўлди савдоға саводи аъзам ондин ҳар қаро.

*Хазойинул-маоний,* IIа-22;

≈ **у кор** — иш, уринишлик:

Жаҳон олмоқ осон сару кор эмас,
Вале иттифоқ ўлса душвор эмас. *Садди Искандарий,* 266а1.

**САРАНДОЗ** — 1. букилган, энкайган, боши қуйи, ғамгин, хафа:

Гар хасм жафосидин сарандоз ўлғунг,
Доим таабу аламға анбоз ўлғунг. *Назмул-жавоҳир,* XV-16;

2. баҳодир, ғайратли, шижоатли, ботир, эпчил, чаққон:

Отланиб бошимни рахшингнинг аёғи остиға,
Тийғ бирла солғудек масти сарандоз айласанг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-365;

≈ **қил-** — хафа қилмоқ:

Эй кўк дабири, кимсага бир нома ёзмадинг,
Ким хома янглиғ ани сарандоз қилмадинг.

*Хазойинул-маоний,* Iа-266.

**САРАНДОЗЛИҚ** — ошиқлик; сукут қилишлик:

Худнамо муханнасвашларнинг дунё зийнати иктисобида ҳийласозликлари ва жон фидо меҳнаткашларнинг дин қуввати ҳисобида сарандозлиқлари. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 202.

**САРАНЖОМ** — 1. бажарилиш, тугалланиш:

Бориб давлат аркони шаҳ комиға,
Топиб шуғл ул иш саранжомиға.

*Садди Искандарий,* 297а12;

2. оқибат, охир:

Жамики изин топиб саранжом,

Лайли ҳашами сари уруб гом. *Лайли ва Мажнун,* 67а14;
Андоқким анинг саранжомининг тасаввури маҳолотқа юз қўяр. *Маҳбубул-қулуб,* 165;

≈ **бўл-//ўл-** — тугамоқ, бартараф бўлмоқ:

Ки синдурғасен лаҳвларни нухуст,
Ки бу иш саранжом бўлғай дуруст.

*Садди Искандарий,* 277а16;

Ҳар ким сўзи фаҳш — ақл анга ром ўлмас,
Бу навъ паку киши саранжом ўлмас.

*Назмул-жавоҳир,* XV-50;

≈ **айла-** — туғалламоқ, бартараф қилмоқ; сўнггига етказмоқ:

Эй Навоий, зулфиға бўлдунг паришон оқибат,
Яхши жамъият бу савдодин саранжом айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IIа-202;

Тилаб бир неча доноваш кишини,
Саранжом эттилар доно ишини. *Фарҳод ва Ширин,* 87.

**САРАТОН** — ёз фаслининг биринчи ойи, июль:

Қуёш чашмаси саратон макони бўлғанда ким ҳарорат фартидин ҳаво ҳубоб сардобаларида пинҳон.

*Лайли ва Мажнун,* 78а8.

**САРАФКАНДА** — боши қуйи, хижолат; шармисор:

Маҳзун бандалар ва мағбун сарафкандалар бошига поянда ва мустадом тутсун. *Муншаот,* XIII-151.

**САРАФКАНДАЛИК//САРАФКАНДАЛИҒ** — бўйсунишлик, итоат этишлик:

Керак бандаға сарафкандалик,
Не ҳақдин келур айламак бандалик.

*Садди Искандарий,* 316б16;

Муножот қозиюл-ҳожот ҳазратида ўз тақсиротининг шармандалиғида ва ул уётдин мазаллат туфроғиға сарафкандалиғида. *Лисонут-тайр,* 6-5.

**САРАФРОЗ** — бошини юқори кўтарган; юксак, баланд; хурсанд, мағрур:

Ул қуш сафар айлаб не тараб гулбунин очқай,
Ким боғ аро бир сарви сарафрози қолибтур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-174;

Яна бир ростлиғдин айтибон роз,
Амонат боғида сарви сарафроз. *Фарҳод ва Ширин,* 29;

≈ **бўл-** — мамнун бўлмоқ, эришмоқ:

Мавлоно Ниъмий... кўп илтифот топти, оқибат садорати олий мансабқа сарафроз бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 29;
Одами тил била сойир ҳайвондин мумтоз бўлур ва ҳам анинг била сойир инсонга сарафроз бўлур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-60;

≈ **қил-** — ҳурматламоқ, хурсанд қилмоқ:

Эмди бори киши келса маъҳуд иноятнома била мумтоз ва анинг мазмунида илтифотлар била сарафроз қилилгай.

*Муншаот,* XIII-125.

**САРАФРОЗЛИК//САРАФРОЗЛИҒ** — улуғворлик, юксаклик:

Ул жумладин рубъи маскун салотиниға сарафрозлиқ, балки ақолими сабъа фуқаросиға навосозлиқ.

*Назмул-жавоҳир,* 26;

...(қаноат) афтодалиғедурки, натижаси сарафрозлиғ ва ниёзмандлиғедурки, фойдаси бениёзлиғдур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-36;

≈ **мужиби** — юксаклик боиси:

Қуллуқ ва арзадошт улким, бу бандаға беҳжат ва сараф-

розлиғ мужиби бўлған руқъа етишти. *Муншаот,* XIII-116;
≈ **тожи** — юксаклик, юқори даражалик тожи, белгиси:
...анжум шоҳининг сарафрозлиқ тожи ул тарсиъ била мукаллал бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* 15.

**САРБАЛАНД** — боши юқори, юксак, атоқли, донгдор:
Ҳудҳуд ул нури хираддин баҳраманд,
Роҳбарлиғ афсаридин сарбаланд. *Лисонут-тайр,* 21-4;
...даврининг аржмандлари ва аҳднинг сарбаландлари ул ҳазратнинг олийшон остониға юз еткурурлар эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13;
≈ **бўл-//ўл-** — ҳурматга сазовор бўлмоқ, улғаймоқ, ифтихордан боши юқори бўлмоқ; шуҳрат қозонмоқ:
Чун илм ила аржманд бўлғай,
Офоқ аро сарбаланд бўлғай. *Лайли ва Мажнун,* 61*а*7;
Савсан ўлуб сарбаланд, ғунча қилиб нўшханд,
Элга алардин етиб дафъи малол ўзгача.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-311;
Қўп етти шикаст сарбаланд ўлмоқ аро,
Ул навъки қадар мустаманд ўлмоқ аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31;
Бу икки муродим гавҳаридин даги сарбаланд бўлғаймен.
*Вақфия,* XIII-173;
≈ **айла-//қил-** — хушвақт қилмоқ, баҳраманд қилмоқ:
Олиб тожни айлабон аржманд,
Анинг бошидин айлади сарбаланд.
*Садди Искандарий,* 251*б*21;
...мавжудларни шоҳнинг хизонаи инъом ва лутфидин аржманд ва сарбаланд қилсун. *Мажолисун-нафоис,* 180.

**САРБАЛАНДЛИҒ** — юксаклик, улуғлилик:
Сарбаландлиғи сабза тилидин... жорий ва нобаржолиғи садо тақрирдин зокир. *Муншаот,* XIII-88.

**САРБАДОР** — сарбадор:
Мир Шоҳий... асли сарбадорлардин бўлур.
*Мажолисун-нафоис,* 30.

**САРБАСАР** — бошдин-оёқ, бутунлай:
Қуйи солиб бори бошларни филҳол,
Жавоб айтурға тиллар сарбасар лол. *Фарҳод ва Ширин,* 84;
Амр қилдиким малойик сарбасар,
Сажда қилсунким, будур хайрул-башар.
*Лисонут-тайр,* 127-2;
Лутфу қаҳри сарбасар муҳликдурур ул шўхнинг,
Бўлмади ўлмак мени маҳзунға ёлғуз рашкидин.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-503;
≈ **бўл-** — тўлмоқ, лим-лим бўлмоқ:
Қилибмен онча исёнким, агар дўзах аро кирсам,
Менинг беҳад гуноҳим бирла дўзах сарбасар бўлғай.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-709.

**САРБАСТА** — маҳкам; пинҳон; мубҳам:
Боғлаб очқан эшикни оҳиста,
Асраб ул махфий ишни сарбаста.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1023.

**САРБОРЛИҚ** — эзиш, қийнаш:
Қадимни хижолат юки хам қилиб,
Анга журм сарборлиқ ҳам қилиб.
*Садди Искандарий,* 237*а*7.

**САРВ** — 1. тик ўсадиган хушқомат дарахт, сарв:
Сарвдек бўлса бу гулшанда ато, гулдек ано,

Мумкин эрмас туғмоғи сен сарви гулрухдек ўғул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-370;
Эй жамолингдин хижил хуршиди анвар,
Қоматингдин мунфаил сарву санавбар.
*Мезонул-авзон,* XIV-163;
2. қадди қомати келишган гўзал маъшуқа:
Оразин гул дер эди, қаддини сарв,
Ҳайъатин товусу рафторин тазарв. *Лисонут-тайр,* 190-13;
≈ **и гуландом** — хушбичим севгили:
Валекин ёшуруб ул ишни ноком,
Ки ногаҳ билмагай сарви гуландом. *Фарҳод ва Ширин,* 151;
≈ **и гулрў** — хушрўй, чиройли, севикли маъшуқа:
Кеча келгумдур дебон ул сарви гулрў келмади,
Кўзларимга кеча тонг отқунча уйқу келмади.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-608;
≈ **и маҳлиқо** — келишган қоматли, ой юзли гўзал:
Сўз дедим чун бу навъ адо бирлан,
Хожаю сарви маҳлиқо бирлан. *Сабъаи сайёр,* 176-23;
≈ **и навхез** — ёш жувон, маҳбуба:
Юз узр ила қўпти сарви навхез,
Наргисларин айлаб арғувонрез. *Лайли ва Мажнун,* 88б2;
≈ **и ноз** — гўзал, келишган, нозли севгили:
Ҳам сабоҳат шомида шамъи тироз,
Ҳам малоҳат гулшанида сарви ноз. *Лисонут-тайр,* 145-16;
Қадинг сарви ноз, эй йигит,
Сўзунг дилнавоз, эй йигит. *Мезонул-авзон,* XIV-175;
Сарви нозим, йўқ ажаб, гар рўзадин топмиш малол,
Ким сув ичмасдин топар пажмурдалиғ нозик ниҳол.
*Хазойинул-маоний,* Iб-405;
≈ **и озод** — чиройли, латофатли ёр:
Сарви озодининг боғ аро жилва қилғани учун ишқ аҳли оҳу фарёд куйдуруринининг адоси сўзнок тушубтур.
*Мажолисун-нафоис,* 239;
≈ **и парирух** — хушқомат, гўзал ёр:
Сарви парирух ёдиға келса, ҳур ва жаннат ёдидин чиқарин ёд қилиб, бу тарона била ғамгин кўнглин шод қилилур.
*Мажолисун-нафоис,* 230;
≈ **и равон** — келишган маҳбуба; қалб гўзали:
Сабодин сарви равонин келгани хабарин сўрар.
*Мажолисун-нафоис,* 23;
≈ **и раъно** — хушбичим, хушқомат гўзал:
Ҳукм қилдики, сарви раънони,
Олам аҳлиға шўру яғмони. *Сабъаи сайёр,* 53-3;
≈ **и сиймандом** — келишган, чиройли, гўзал:
Ҳар куни икки қатла субҳ ила шом,
Тузубон нағма сарви сиймандом. *Сабъаи сайёр,* 172-21;
≈ **и сийминбар** — оқ баданли, гўзал:
Кўзин сарви сийминбари келур муждасидин йиғламоқдин тийибтур. *Мажолисун-нафоис,* 245;
≈ **и хиромон** — келишган, қоматли, чиройли юрувчи маҳбуба:
Мақдамидин боғ ўлур ҳам дашту ҳам кўй андаким,
Жилва айлаб боғдин сарви хиромоним чиқар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-92;
≈ **и чолок** — чиройли сарв:
Қанаб шохи йўқ гарчи хошокча,
Қаландарғадур сарви чолокча. *Садди Искандарий,* 323б18.

**САРВАР** — етакчи, улуғвор, йўлбошчи, бошлиқ:
Эрур ўзга ҳайвон бу иштин барий,
Ки инсон эрур борчанинг сарвари.
*Садди Искандарий,* 301б21;
Ҳиммат дури фахр тожининг гавҳаридур,
Чун ҳиммат одам ўғлининг сарваридур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49.
**САРВАҚТ** — йўқлаб келиш, кўришга келиш; зиёрат:
Умид улким қадам сарвақтима еткургай огоҳи,
Навоий гар талаб йўлида бўлса жони огоҳим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-441;
Ва ғарибнавоз аҳли жоҳлар сармояи жоҳу жалолин ғариблар сарвақтиға бардавом тутсун. *Муншаот,* XIII-153.
**САРВБУН** — хушқомат, қадди келишган:
Бор эди бир ўғликим, чархи кўҳун,
Кўрмамиш эрди онингдек сарвбун. *Лисонут-тайр,* 145-14.
**САРВБЎЙЛУҚ** — хушқомат, сарв қоматли:
Танимай деди: Менинг ёрим қани,
Сарвбўйлуқ лола рухсорим қани? *Лисонут-тайр,* 120-10.
**САРВИСТОН** — сарвзор, сарв дарахтлари ўсадиган жой:
Кичик бирла улуғлар сон ичинда,
Нечукким сабза сарвистон ичинда. *Фарҳод ва Ширин,* 98.
**САРВСИФАТ** — сарвга ўхшаш тик қомат:
Тузлук таърифидаким даҳр бўстонининг сарвсифат озодавашларининг писандидароқ шевасидудур.
*Садди Искандарий,* 290б14.
**САРВҚАД** — қомати сарвдек севгили, сарвқомат маҳбуба:
Дўстлар, ул сарвқад ҳажринда чун бўлдум қатил,
Сарв экинг, гар қўймоқ истарсиз мазорим узра мил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-375.
**САРВҚАДЛИҚ** — сарвқоматли:
Сарвқадлиқ гулжабинлик дўстнинг айвонида
Бўлмоғум не гул била, не сарви раъно бирла дўст.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-87.
**САРВҚОМАТ** — хушқомат, қадди-қомати келишган:
Бера олмас эсанг ўзунгга сукун,
Дейки бир сарвқомати мавзун.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1125.
**САРВҚОМАТЛИҒ** — қадди-қомати келишганлик, хушқоматлик:
Ҳам гулистон базми ичра сарвқоматлиғ гули,
Ҳам шабистон базми иҳёсида шамъи анвари.
*Хазойинул-маоний,* Iб-683.
**САРГАРДОН** — боши айланган, қаерга боришини билмаган, сарсон, овора, ҳайрон:
Овораи саргардон ишқ аҳлиға боқ ҳар ён,
Ким водийи дард ичра не навъ қуюнлардур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-109;
Воқеан ниче қилибдурки, назм аҳли анинг тааммуқида ҳайрон ва тааммулида саргардондурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124;
≈ **бўл-//қол-** — паришон бўлмоқ, овора бўлмоқ:
Ҳар нечаким солса кўз ҳайрон бўлур,
Бўйла ҳайронлиғда саргардон бўлур. *Лисонут-тайр,* 166-15;
Қамарға тийри они чеҳрафарсой,
Икки тийр ичра саргардон қолиб ой. *Фарҳод ва Ширин,* 96.

**САРГАРДОНЛИҚ//САРГАРДОНЛИҒ** — бош айланганлик, оворалик, сарсонлик:

Ваҳки, мазмунидур аҳли дард саргардонлиғи,
Ҳар бало мактубиким, бу чархи гардондин келур.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-162;

Сендин йироқ кўзнинг эрур ҳайронлиғи,
Ҳажрнинг аро ҳар лаҳза саргардонлиғи.
*Мезонул-авзон,* XIV-177.

**САРГАРМ** — маст, боши қизиган; шавқли:

Саргарм бўлуб ҳазрати Шайхқа келиб, бу сўзни айтди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-113.

**САРГАРОН** — гангиган, довдираган, боши айланган; маст:

Ҳаётим бодасидин саргаронмен асру, эй соқий,
Қадаҳқа заҳри қотил қуй, доғи дафъ эт хуморимни.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-656; *қ.* **САРГАРДОН**.

**САРГАШТА** — сарсон, овора; саргардон; паришон:

Дема девбод, андаким бори дев,
Югурмакта саргашта ҳар сори дев.
*Садди Искандарий,* 243*а*21;

Қилсанг тамаъ элдин ҳадафи хузлон бўл,
Саргаштау хору бесару сомон бўл. *Назмул-жавоҳир,* XV-37;

≈ **ошиқ** — боши айланган, сарсон ёр:

Хас эмас гирдоб ароким бошинға эврулғали,
Сув уза саргашта ошиқ жисмининг хошокидур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-152;

≈ **и худрой** — саргардон ўжар:

Эй саргаштаи худрой ва эй бахти баргаштаи бесарупой, ул вақтдин берикім, мазаллат туфроғидин рўзгоринг чеҳрасин супурдум. *Муншаот,* XIII-153.

**САРГАШТАЛИК** — сарсонлик, саргардонлик, оворалик:

Гоҳи ким бўлуб рафъ саргашталик,
Ҳамул даврадин бахт баргашталик.
*Садди Искандарий,* 314*а*1;

Қуюндин кўргузуб ҳар ён замона,
Бори саргашталиклардин нишона. *Фарҳод ва Ширин,* 89;

Девона мисол беқарор этти мени,
Саргашталик ичра хоксор этти мени. *Муншаот,* XIII-134.

**САРГУЗАШТ** — бошдан ўтганлар, бошдан кечирганлар:

Ҳар дам демаки кўз ёшидин саргузашти айт,
Дарё фасонасин не сўрарсен ғариқдин.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-490;

Ул даги саргузаштини бир-бир,
Қилди боштин аёққача тақрир. *Сабъаи сайёр,* 92-11.

**САРД** — совуқ:

Сафарда ёмғуру ел бўлмасун музоҳим анга,
Кўз, асра ашку кўнгул, чекма оҳи сардингни.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-633.

**САРДАФТАР** — энг бошда бўлиш, дафтар бошида ёзилган; улуғ бўлиш, эътибор топиш:

Санга дафтар ўқур чоғ эмас, вақттурки, оламнинг сардафтари бўлғайсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-143.

**САРДОБА** — сув сақлаш учун қилинадиган усти ёпиқ ҳовуз:

Ғарқа эл дафни учун сардобаедур ҳар ҳубоб,
Ишқ водийсинда ашким селининг дарёсидин.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-456;

Жунайд сўзидуркім, биз бу асрорни ёшурун уйларда ва

сардобаларда маҳрамларға айтур эрдук.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-76.

**САРДОР** — бошлиқ, етакчи, йўлбошчи:

Парипайкар била Бонуйи сардор,
Қилиб Фарҳодни доғи хабардор. *Фарҳод ва Ширин,* 141;

Мусо алайҳис-салом ўн ики нақибниким, қавмнинг сардори қилиб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216;

≈ **бўл-** — бош бўлмоқ, раҳбар бўлмоқ:

Ўн икки киши буларға сардор бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**САРЗАМИН** — ер, ўлка, мамлакат, жой:

Ки ушбу сарзаминни равшан эткай,
Ариғни сарву гулдек маскан этгай. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**САРЗАНИШ** — маломат, озор, таъна; танбеҳ; койиш:

Чекиб хартум атрофидин икки тиш,
Алардин фалак хайлиға сарзаниш.

*Садди Искандарий,* 280б-21;

Етиб мендин санга кўп сарзанишлар,
Вале сендин манга кўп парваришлар

*Фарҳод ва Ширин,* 190;

≈ **қил-** — койимоқ, танбеҳ бермоқ:

Ростларға чарх агар ҳар лаҳза қилмас сарзаниш,
Шамъ бас ҳар тун недин йиғлаб куюб афғон қилур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-153.

**САРИ//СОРИ** — сари, томон:

Мавлоно Муҳаммад Табодгоний... элнинг ружуъи Мавлоно сари кўп эрди. *Мажолисун-нафоис,* 38;

Не амр этса лаҳву ҳаво саридур,
Ким ул нафс майли хато саридур.

*Садди Искандарий,* 280а6;

Бормоғил қаҳр била бағрим этиб қон эмди,
Ё бу бедил сори, ё лутф сори ён эмди.

*Хазойинул-маоний,* IIб-637;

Кимга жонимни асир эттимки, жоним қатлиға
Ғайр сори хулқу лутфи жонфизосин кўрмадим.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-436.

**САРИР** I — каравот, сўри; тахт:

Ки ўлмасдин бурун очиб кўзумни,
Сарир узра йигит кўрсам ўзумни. *Фарҳод ва Ширин,* 56;

Шаҳу иззат саририким агар будур жаҳон жоҳи,
Манга идбор кўйида мазаллат хокдони бас.

*Хазойинул-маоний,* Iа-194;

Эй тожу сариру мулк зебанда санга,
Маъмур келиб толеъи фарханда санга. *Муншаот,* XIII-120;

≈ **аҳли** — шоҳлар, султонлар:

Дурға берди ул баҳо бирла ривож —
Ким, сарир аҳлиға бўлди зеби тож. *Лисонут-тайр,* 3-13.

**САРИР** II — ғижирлаш; қадимги эшикларни очганда ғижирлаши; қамиш қалам билан ёзганда қаламнинг қоғоз устида чиқарган овози:

То қизитмайдур қулоғни май гули яксон эрур,
Булбул оғзидин сафиру боғ эшигидин сарир.

*Хазойинул-маоний,* Iб-211.

**САРИЪ** — 1. тез, суръатли:

Дамим ўти кўкка чиқар ўйла тез,
Ки барқ инмагай ерга андоқ сариъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-296;

2. аруз баҳрларидан бири:

Бешинчи доираким, андин тўққуз буҳур усули мустаҳраж бўлурким, алар мунсариҳ, хафиф, музориъ, муқтазаб, мужтасс, мушокил, сариъ, жадид, қарийбдурлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-176.

**САРИЪУС-САЙР** — тез ҳаракат, тезюрар:

Нишотафзойроқ ноҳиддин кўп,
Сариъус-сайрроқ Хуршиддин кўп. *Фарҳод ва Ширин,* 30.

**САРИЪУЛ-ҚАЛАМ** — тез ёзувчи, қалами чаққон:

Мавлоно Сойимий... анингдек сариъул-қалам котиб ўз замонида йўқтур. *Мажолисун-нафоис,* 86.

**САРИҒ//СОРИҒ** — сариқ (ранг):

Хирқасида вуслалар эрди ариғ,
Ранглар онда қизил, ёшил, сариғ. *Лисонут-тайр,* 106-4;
Бир парпдур лолазор ичра сориғ гуллар аро,
Ё ул ой устидадур зарбафт гулгун махмали.

*Хазойинул-маоний,* Iб-641.

**САРИҒЛИҚ//САРИҒЛИҒ** — сарғайганиқ, сариқлиқ, касалманд:

Журмдин улким юзи бўлгай сариғ,
Тавба айлар ул сариғлиғни ариғ. *Лисонут-тайр,* 103-12;
Бўлур юз нечукким хазон яфроғи,
Сариғлиққа лекин юз урған чоғи.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1423.

**САРИҒОҒРИҒ//САРИҒОҒРИҚ** — сариқ касали, касаллиги:

Терак сорғортибон юз зорлардек,
Сариғоғриқ била беморлардек.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 344;
Шом ила субҳ ар сариғоғриғ эмаслар, бас недур,
Тун сочин ёйиб, қуёш йиртиб юзин, тутмоқ азо?!

*Хазойинул-маоний,* IVа-25.

**САРИҲ** — ошкора, аниқ, ойдин:

Фалакни чок қилиб ўтганингда гар баъзи
Таваҳҳум айлади шаққул-қамарда бўлди сариҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-119;
...душманларнинг шиддат ва шанъатин сариҳ ва киноят била истимоъ қилмадинг. *Муншаот,* XIII-155.

**САРКАШ** — 1. бош бермас, ўжар, итоатсиз, бош тортувчи:

Вафодин чекса бош ул сарви маҳваш,
Ажаб эрмастур ўлмоқ сарв саркаш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-259;
Қолибдур анга зода мажнунваше,
Судек кажраве ўт киби саркаше.

*Садди Искандарий,* 260а3;

2. эрка ёр, севикли маъшуқа:

Шўхи саркаш деди: Эй жоҳил сиришт,
Рози ўлсанг, ҳарна ўлса сарнавишт. *Лисонут-тайр,* 80-14.

**САРКАШЛИК//САРКАШЛИҒ** — бош бермаслик, ўжарлик, итоатсизлик:

Жоҳ базми аро саркашлик ила топма ғурур,
Ким бўлур бўйла бийиклар яна бир жом ила паст.

*Хазойинул-маоний,* Iб-106;
...«коф»и саркашлик била ёзуқ «қоф»ини ерга паст қилур.

*Садди Искандарий,* 236б17;

≈ **қил-** — бўйинтовламоқ, қайсарлик қилмоқ:

Шайхни отландурурда от саркашлиғ қилиб ва тундлуқ қилиб инонин олиб тўйлаб югурди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**САРКАШ НИҲОЛ** — чиройли, бўйдор дарахт:

Чиқ бу гулшандинки, паст истар бошингни ер киби,
Онда ҳар дамким санга саркаш ниҳоле юзланур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-142.

**САРКОР** — ишбоши, назоратчи:

Қалам аҳлин қилиб ети саркор,
Ё дегил нақшбанд, ё заркор. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 980.

Яна шарт улким, ҳеч замонда садр гумашталари ва мутаваллилар бу саркорда мадхал қилмағайлар.
*Вақфия,* XIII-180.

**САРКЎБ** — душманга найза отадиган баланд жой; қалъа, қўрғон атрофидаги баланд тупроқ уюми:

Бу янглиғ етти ошуби замона,
Саманди наъли саркўби замона.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 472.

**САРКЎФТА** — боши янчилган:

Йилонни киши тутса саркўфта,
Балодин қилур ўз йўлин рўфта.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1351.

**САРЛАВҲ** — биринчи бет; китоб ва дафтарнинг биринчи бош бети:

Жафо сарлавҳида қилди алиф машқи, кўзунг ёхуд
Алифдек жонға неш урмоққа сафлар чекти мужгонинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-377.

**САРМАД** — абадий, доимий:

Жодан шаръ била кимки ўзин туз қилди,
Давлати сармад анга ҳар соридин оз қилди.
*Маҳбубул-қулуб,* 134;

Гар ул маҳбуб васли бўлди уммид,
Будур иқболи сармад, бахти жовид. *Фарҳод ва Ширин,* 85.

**САРМАДИЙ** — абадий, доимий:

Абадий давлат мустадом ва сармадий саодат бардавом бўлсун, омин. *Муншаот,* XIII-135;

Ҳумоюн зотқа саломати абадий ғоятсиз эрконни кўргузмак вожиб ва рўзафзун давлатқа истиқомати сармадий ниҳоятсиз эрконни сўрдурмоқ лозим эрди. *Муншаот,* XIII-120.

**САРМАНЗИЛ** — биринчи манзил; карвонлар, йўловчиларнинг биринчи тушадиган жойи:

Йўқ оғзидин сўрубон нукта оқибат, қилди
Мени мусофири сарманзили фано ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-114;

Шиблий ва Нурий самоъда кеттилар ва бу йўл сулуки била мақсуд сарманзилиға еттилар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-23.

**САРМАСТ** — кайф, сархуш, маст:

Бошиға май чиқибон, бўлди ул ситамгар маст,
Йўқ аҳли ҳусн аро бир уйла қотили сармаст.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-83.

**САРМАСТОН** — сархушлик, кайфлик, мастлик:

Бошлаб ул мажмаъда асрори шигарф,
Фош қилди бўйла сармастона ҳарф. *Лисонут-тайр,* 29-5.

**САРМОЯ** — 1. асос, сабаб:

Бу бири умиди жовидға сармоя ва ул бири маъийяи муаббадға пироя. *Маҳбубул-қулуб,* 134;

2. давлат, бойлик, маблағ:

Қатра керак англаса ўз поясин,
Баҳр ила тенг тутмаса сармоясин. *Ҳайратул-аброр,* 197-11;

Авқотингни ул нимагаким боиста ва шоиста бўлмағай, қа-

чон суд қила олғай улки, сармояни зиёнға бергай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-93;

3. дастмоя, восита:
Бу сармоядин бизга коме етур,
Лаболаб майи васли Жомий етур.
*Садди Искандарий,* 242б8;

≈ **и жоҳу жалол** — улуғлик асоси:
Ва ғарибнавоз аҳли жоҳлар сармояи жоҳу жалолин ғариблар сарвақтиға бардавом тутсун, омин.
*Муншаот,* XIII-153;

≈ **и ишқ** — ошиқлик асоси, ишқ манбаи:
Не қатра су ичургач дояи ишқ,
Бўлуб бир гавҳари сармояи ишқ. *Лисонут-тайр,* 35-21;

≈ **и савдо** — савдо аҳлининг айланиб турадиган асосий бойлиги, маблағи; бирор одамнинг ҳамма дунёси, бори-йўғи:
Эй, сочинг занжирида ошуфтау шайдо хирад,
Ул савод ичра топиб сармояи савдо хирад.
*Хазойинул-маоний,* IVб-130;

≈ **и эътиқод** — ишонч боиси, асоси:
Ё раб ангаким мурод эрур ишқ,
Сармояи эътиқод эрур ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 97а12;

≈ **қил-** — баҳрамандлик қилмоқ:
Ҳодисини эл жониға воя қил,
Ҳамул воядин жонға сармоя қил.
*Садди Искандарий,* 242б7.

**САРМОЯЛИҚ** — давлатмандлик, бойлик:
Яна қилди тожирни пироялиқ,
Бурундин фузун нақду сармоялиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1453.

**САРНАВИШТ** — пешонага ёзилган, тақдир:
Сарнавиштинг ҳар не бўлса кўрмакига чора йўқ,
Кимса бош чекмак не мумкин оллиға мастурдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-496;
Хушхўйлуқ илаки сарнавишт ўлди анга,
Дўзах сўзи лутфидин биҳишт ўлди анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47.

**САРНИГУН** — боши қуйи, тўнтарилган, остин-устун:
Осилиб ул чоҳ ичинда сарнигун,
Ишқ истилосидин зору забун. *Лисонут-тайр,* 102-9;
...не ажаб агар ақли саркаш мабҳут ва илми сарнигундур.
*Маҳбубул-қулуб,* 106;

≈ **айла-** — 1. тўнкармоқ, (бода) кўтармоқ:
Соқиё, лаб ташнамен андоқки кўк жоми тўла,
Бода тутсанг, сарнигун айлармен они сипқариб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-61;

2. толесиз, бахтсиз қилмоқ:
Эл зулм ила халқни забун айламагай,
Ким зулми — ўқ они сарнигун айламагай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-36.

**САРНИГУНЛУҚ** — тўнтарилганлик: остин-устунлик; шармандалик:
Юзум туфроқдадур ҳар дам қуруған жисм ранжидин,
Беҳига сарнигунлуқ шохи заъфидин бўлур гўё.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-341;
Анга бас йўқ эди бу бенаволиғ,
Қаламдек сарнигунлуқ, юз қаролиғ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 274.

**САРО//САРОЙ** I — 1. сарой, қаср:

Боғу саро барча бўлуб ерга туз,
Зулму тамаъ бўлди вале бирга юз.

*Ҳайратул-аброр,* 185-7;

Чиқса ташқари тан саройидин,
Балки ҳалқум тангнойидин.

*Сабъаи сайёр,* 19-17;

2. дунё:

Ўлди ҳажридин Навоий, тушсалар бу ҳажр аро,
Тонг йўқ ўлмоқ бу сародин мунтақил Хизру Масиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-108;

Санга лойиқ эрмас эди бу сарой,
Қи бўлдунг қўюб бизни, гурбатгарой.

*Садди Искандарий,* 317б6.

**САРО//САРОЙ** II — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб, *куйловчи, айтувчи, гапирувчи* каби маъноларни англатади:

Йиғланг, эй шамъу суроҳики, ўларимни билиб,
Мутриби нағмасаро навҳа кўкин солди яна.

*Хазойинул-маоний,* Iб-560.

**САРОБ** — сароб:

Бу қонки водийи ишқ ичра оқти бўлса не тонг,
Самум рангидек ул дашт аро сароб қизил.

*Хазойинул-маоний,* IIб-380;

≈ **англа-** — фойдасиз, беҳуда, ярамас деб билмоқ:

Даҳр биносини хароб англағил,
Не кўрунур анда сароб англағил.

*Ҳайратул-аброр,* 187-17.

**САРОБЎСТОН** — уй (сарой) атрофидаги боғ; шоҳона қаср, боғ:

Яна қасрики тобистони ўлғай,
Танаъумнинг саробўстони ўлғай.

*Фарҳод ва Ширин,* 38.

**САРОВОЗ** — овоза:

Тақлид қилиб кўнглума ишқ аҳли чекар оҳ,
Ул бордию эл ичра саровози қолибтур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-205;

≈ **эт-** — овоза қилмоқ, билдирмоқ:

Эй фалак, зулму ситам ичра ўз овозинг учун,
Неча бизга ҳар замон бир иш саровоз эткасен.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-497.

**САРОЛИҒ** — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб, *куйлашлик, айтишлик* каби маъноларни англатади; қ. **НУКТАСАРОЛИҒ**.

**САРОМАД** — олдинги, илғор, биринчи, бошловчи; уста, моҳир:

Тийғ ила бошима келдингки, бу кун қатл ишида,
Хўблар ичра саромадсен ўлуб, сен айиқиб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-67;

Жомаспким, замонининг саромади эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* 511;

≈ **бўл-** — баҳраманд бўлмоқ:

Чу бўлдунг саромад ҳақ эҳсонидин,
Бўйун тўлғама амру фармонидин.

*Садди Искандарий,* 322а11.

**САРОПАРДА** — катта парда; подшолар чодири:

Ҳашр хуршидиға монкъ фикр қилмассен не суд,
Атласи гардун саропардангға шодурвон бўлуб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-80;

Деди: Боргоҳ давридин элни сур,
Саропарда даргоҳидин ҳам итур.

*Садди Искандарий,* 287б18.

**САРОСАР** — бошдан-оёқ, у бошидан бу бошигача; ҳаммаси, тўла:
Ҳажр тийғидин Навоий қону захмин кўрки, бор
Кўнгли мамлу жисмидек, жисми саросар кўнглидек.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-341;
Эшитти чу хоқон саросар ҳадис,
Фараҳбахш, бал руҳпарвар ҳадис.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1480.

**САРОСИМА** — довдираш, паришонҳоллик, ҳайронлик:
Эшикларни очиб қолмай қарори.
Саросима югурди кўзгу сори. *Фарҳод ва Ширин,* 88.

**САРОСИМАВОР** — саросималарча:
Чиқиб келди бари саросимавор,
Туташиб ҳамул шуъладин ҳемавор.
*Садди Искандарий,* 277б8.

**САРОФАТ** — исроф;
≈ **бўл-** — исроф бўлмоқ:
Лаълинг майиға чашман ҳайвонни қилиб зам,
Усрукрак эрур, мунча сарофат бўлур эрмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-256.

**САРОЯНДА** — ҳофиз, айтувчи:
...ул ҳазратнинг зоти малакий сифатиға мадҳ сарояндадурлар... *Мажолисун-нафоис,* 4.

**САРОҒОЗ** — бошланган; янгидан, энг аввали:
Эй яхши отинг била сароғоз,
Анжомиғаким етар ҳар оғоз. *Лайли ва Мажнун,* 52б1.

**САРПАЙВАНДЛИҚ** — бош қўшишлик; раҳбарлик:
...хизмат ва кичикроқ нотавонларға расми меҳру шавқат ва сарпайвандлиқ. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534.

**САРПАНЖА** — қўл панжаси, чангал:
Қилич нўги била даврини ёрғил,
Солиб сарпанжа ўрнидин қўнқорғил. *Фарҳод ва Ширин,* 72.

**САРПЎШ** — ёпинчиқ; қопқоқ:
Хушо улки, хазон фасли майи ол ичса боғ ичра,
Қадаҳ сарпўши хинолиқ иликдек барги ток айлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-153.

**САРРИШТА** — 1. калаванинг учи, ипнинг учи; ишнинг асоси:
Яна ҳар неча боқсанг кўрмагунг ҳеч,
Ишинг сарриштасига тушмагай печ. *Фарҳод ва Ширин,* 86;
2. киришиш йўли, илҳом келиши:
Топмади сарриштаи чун фикрати,
Ҳайрат уза қилди ғулу ҳайрати, *Ҳайратул-аброр,* 46-24;
≈ **и уммид** — алоқа, боғланганлик умиди:
Чун Навоий кўнглини қилди гириҳ бир тор зулф,
Дўстлар, сарриштаи уммидни андин узунг.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-183;
≈ **и ғайб** — ғойибдаги иш оқибати:
Чу сарриштаи ғайб равшан эмас,
Қаю сойиб эркан муайян эмас.
*Садди Искандарий,* 321б13;
≈ **иста-** — баҳона қидирмоқ:
Ҳар киши мақсадға бир сарришта истар, эй фақиҳ,
Субҳа гар хуштур санга, бордур манга зуннор хуш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-271.

**САРРОЖ** — эгарчи; эгар ва бошқа от жабдуқларини ясаб сотувчи ҳунарманд, уста:
Игирди риштаи наътинг Навоий кўз учи бирла,

Агар боқсанг, мутиъ ўлғай анга нассож ила саррож.
*Хазойинул-маоний,* IVб-97.

**САРРОФ** — 1. пул алмаштирувчи, пул майдаловчи:
Чарх саррофи қошинда бирдурур дур бирла тош,
Тошдек сўз келса, дурдек лафз ила қилма бадал.
*Хазойинул-маоний,* IIб-386;
2. сўз устаси, сухандон:
Хабар бергувчи саррофи гуҳарпош,
Бу янглиғ айлади нақди хабар фош. *Фарҳод ва Ширин,* 110.

**САРСАБЗ** — кўкарган, яшнаган; доим кўм-кўк; хурсанд, шод:
Замона боғида нахли вафо эмас сарсабз,
Ки жаври жоласидин тушти баргу бори анинг.
*Хазойинул-маоний,* III-345;
≈ **бўл-** — хурсанд, шод бўлмоқ:
Хизр мулоқотидин сарсабз бўлғани...
*Фарҳод ва Ширин,* 78 *сарл.*

**САРСАР** — 1. кучли ва совуқ шамол, даҳшатли бўрон, довул:
Қимгаким юзланса бу шиддат, не тонг, олам юзин
Оҳу ашки сарсару тўфон бирла қўзғамоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-174;
Ва сарсар шиддатидин ул мушк кофурбор бўлубтур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-94;
...то ул булутларни надомат оҳи сарсари била оламдин чиқарғай... *Вақфия,* XIII-167;
2. тўполон, тинчсизлик:
Онча куфр айта бошлади фарфар,
Ки дамидин аён бўлуб сарсар. *Сабъаи сайёр,* 160-23;
≈ **хиром** — кучли шамол каби югурик (от):
Агар шабранг сарсар хиромға рокиб бўлуб, рўзгори шабранг ва оҳи·сарсармонандлар суҳбатиға роғиб бўлулса.
*Муншаот,* XIII-94.
≈ **и меҳнат** — машаққат бўрони:
Гаҳиким сарсари меҳнат етиб тез,
Қилиб ажзосин онинг ваҳшатангез. *Фарҳод ва Ширин,* 217;
≈ **и офат** — офат-балолар бўрони:
Сели балодин таважжуҳиға нам етмагай ва сарсари офат бир тори мўйин хам этмагай. *Маҳбубул-қулуб,* 86;
≈ **и ҳижрон** — айрилиқ, ҳижрон бўрони:
Сарсари ҳижрон, вужудум хирманин андоқ совур,
Ким фано йўлида сарсар бўлмасун ҳамтак манга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-31.

**САРСАРМОНАНД** — кучли шамолга ўхшаш:
Агар шабранг сарсар хиромға рокиб бўлуб, рўзгори шабранг ва оҳи сарсармонандлар суҳбатиға роғиб бўлулса...
*Муншаот,* XIII-94.

**САРСУХАН** — бош сўз, муқаддима, кириш:
Аларнинг «Лайли ва Мажнун» китобида ул достонким, сарсухани бу навъ битибдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-52.

**САРТАКЯ** — бош такя; паҳлавонлар ётоқхонаси:
Паҳлавон истиҳқоқ била паҳлавонлиқ сартакясига ўлтурубтур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89.

**САРТАРОШ** — сартарош:
Сартарош онию муни фаррош
Бир-биридек олиб-олиб тошлар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-699.

**САРУПО** — сарпо:
Ҳар ойинаким, беихтиёрлиғлардин қаландарвашлиғ ва сару-

по бараҳналиғ ва тоғ ва водий тутмоқ ва мақсуди аслийдин ўзга барчани унутмоқлик даст берур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12.

**САРФ** I — харажат, чиқим:

Устод ул шоҳ ила хайлин териб,
Сарфлариға зебу оройиш бериб. *Лисонут-тайр,* 162-9;

≈ **и ҳақ** — ҳақ йўлига нисор қилмоқ:

Боштин аёғиғача қил сарфи ҳақ,
Тенгри санга ёр, ўқусанг бу сабақ. *Ҳайратул-аброр,* 175-5;

≈ **эт-//қил-** — харажат қилмоқ, сарфламоқ, бағишламоқ:

Ҳар душвор ишки мол сарф этмак била муяссардур — қилмасанг жонға хатардур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-58;

Нақди жону хирмани умрумни сарф эттим, валек,
Ул санам қониъ эмас бу маблағу миқдорға.

*Хазойинул-маоний,* IVб-575;

Кечган ҳаётим бақиясин ва ўтган авқотим татиммасин бир ишга сарф қилғаймен. *Вақфия,* XIII-176.

**САРФ** II — турлаш, туслаш; морфология:

Яна арабий сарф истилоҳда икки мафъуллуқ феълар борки, анинг адоси даги муътабар ва куллийдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**САРФАРОЗ** — улуғ, бахтиёр, ҳурматланган:

Ки жаҳон аҳли сарфарозидур
Эмди оламда шоҳи Ғозийдур. *Сабъаи сайёр,* 201-25;

Яна ҳақиқат аҳлининг сархайл ва сарфарози Хожа Ҳофиз Шерозий нукот ва асроринки, анфоси руҳул-қудусдин нишон айтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 25;

≈ **айла-//эт-** — хурсанд айламоқ, баҳраманд қилмоқ:

Чунки инсонни бу гавҳар бирла айлаб баҳраманд,
Сарфароз айлаб малойик хайли бирла жон аро.

*Хазойинул-маоний,* IVб-9;

Кўрушуб ани сарфароз этти,
Ул яна ер ўпуб ниёз этти.

*Сабъаи сайёр,* 121-18; қ. **САРАФРОЗ.**

**САРФИЙ** — араб грамматикасига оид;

≈ **истилоҳ** — грамматикага оид термин номлари:

Араб тилининг сарфий истилоҳининг абвобида бир бобдурки, анга муфоала боби от қўюптурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**САРФИҚАНДА** — итоат, бўйсуниш:

Қавму хайлики бандам эрдинглар,
Не десам сарфикандам эрдинглар.

*Сабъаи сайёр,* 45-11; қ. **САРАФҚАНДА.**

**САРФИҚАНДАЛИҒ** — бўйсунишлик, итоат қилишлик:

Саркаш эл қилди сарфикандалиғин,
Етти иқлим шоҳи бандалиғин. *Сабъаи сайёр* 45-11.

**САРФИТНА** — фитнанинг боши, фитна қўзғатувчи, фитна бошловчи:

Дедим, эткил оразинг бирла кўзунг васфин, деди:
Оразим даври қолар, сарфитнаи даврон кўзум.

*Хазойинул-маоний,* IVб-438;

≈ **и айём** — фитна, фасод куни:

Навжавоне эрди шаҳ худдомидин,
Даҳрнинг сарфитнаи айёмидин. *Лисонут-тайр, 168-22.*

**САРХАЙЛ** — бошлиқ, раҳбар, йўлбошчи:

Сархайл эдим бу кеча харобот аҳлиға,
Ул салтанатни лек ўзумга инонмадим.

*Хазойинул-маоний,* IIб-420;

Ўз хайлиға кимки яхшилиқ майли қилур,
Эҳсон ани билки, қавм сархайли қилур.

*Назмул-жавоҳир*, XV-51;

≈ **ўл-** — йўлбошчи бўлмоқ:

Тожвар қушларға сен сархайл ўлуб,
Шаҳға ондин суҳбатингға майл ўлуб. *Лисонут-тайр*, 34-13.

**САРХАЙЛЛИҚ** — сардорлик, сарварлик:

Зиҳи анбиё хайлининг сарвари,
Бошинг узра сархайллиқ гавҳари.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1209.

**САРХАМ** — ҳалқа, чангак, эгма:

Темур бирла қуллоб сархам қилиб,
Йигочларнинг учига маҳкам қилиб.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1543.

**САРХАТ** — янги ҳуснихат машқ қилувчи учун кўрсатма қилиб, муаллим томонидан ёзиб бериладиган хат намунаси:

Сархат этиб бирга бешу ўн рақам,
Ким ҳам анинг илгини қилғай қалам.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 173.

**САРХУШ** — маст, кайф:

Оламни агар қўзғабон ўт солса, тонг эрмас,
Ул шўхки сархуш чиқибон, секритур абраш.

*Хазойинул-маоний*, IVб-260;

Ишқдин масту бодадин сархуш,
Кирди ул уйгаким бути маҳваш. *Сабъаи сайёр*, 53-8.

**САРХУШЛУҚ** — ширакайфлилик:

Мавлоно Сайфий... аммо сархушлуқта ўзга моҳият бўлур эрди, балки расво нима бўлур эрди.

*Мажолисун-нафоис*, 87.

**САРЧАШМА** — булоқбоши; сув чиқадиган жой; булоқ; манба:

Ғунча сероб бўлур, лек оғизу лаълингдин
Ошкор айлади сарчашман ҳайвон ғунча.

*Хазойинул-маоний*, IIа-315;

Мавлоно Зулолий... зиҳни сарчашмасидин назми зулоли софи зоҳир бўлур. *Мажолисун-нафоис*, 105.

**САРШУМОРА** — сарҳисоб:

Бирнинг айлаб қилурға чорасини,
Бошидин дафъ саршуморасини.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 927.

**САРҚУТ** — кайф, шароб кайфи:

Сен доғи дурди жоминг манга тут,
Қўшдин ул доғи берсун сарқут.

*Хазойинул-маоний*, IVб-695.

**САРҒАР-** — саргаймоқ, сариқ тусга кирмоқ:

Чаман аро қизарур, сарғарур гули раъно,
Магарки қолди жамолингдин инфиол ичра.

*Хазойинул-маоний*, IVб-565.

**САРҒАРТ-** — саргайтирмоқ:

Терак сарғартибон юз зорлардек,
Сариғоғриғ била беморлардек. *Фарҳод ва Ширин*, 50.

**САРҲ** — каср:

Ул қавм буюрғандек қилдилар ва ўткан балият асносида Фиръавн сарҳи мумаррадни Ҳомонға буюрдиким, осмонға чиқиб... урушай, деб кўп муддат устодларин жамъ қилиб, ул сарҳни ясади... *Насойимул-муҳаббат*, XV-211.

**САРҲАД** — чегара, ниҳоя:

Бири топти доруғалиқ ишратин,

Бири урди сарҳад сори навбатни. *Вақфия,* XIII-160;
Юруб йўл тамошо қилиб ҳар ҳади,
Ки то маскани бўлди Чин сарҳади.
*Садди Искандарий,* 285б19.

**САРҲАЛҚА** — ҳалқабоши; ҳалқа қилиб тизилган нарсанинг (маржон, марварид каби) энг каттаси; бошлиқ, етакчи:
Бу даврда йўқ сен киби хушхон ҳофиз,
Ҳуффоз аро сарҳалқаи даврон ҳофиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-756.

**САРҲАЛҚАЛИҒ** — бошчилик, етакчилик:
Паҳлавон... бу тоифа сарҳалқалиғин тавъ ва рағбат била қабул қилибдурлар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89.

**САТАРВАНЛИҒ** — туғмаслик, бола бўлмаслик:
Қўяр эрди ҳамлин фалак беваси,
Сатарванлиғ ар бўлмаса шеваси.
*Садди Искандарий,* 262а15.

**САТЛ** — челак, пақир, сатл:
Кеча шабдизин айлаб тангбаста,
Янги ойдин қилиб сатлиға даста. *Фарҳод ва Ширин,* 5.

**САТР** I — парда; беркитиш, ёпиш:
Мавлоно Камолиддин Ҳусайн... ўзин шайхлиқ исмиға мавсум қилибдур ва бўла олурким, бу ҳам аҳволининг сатр ва китмони учун маломатни ихтиёр қилмиш бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 185;
Имом Ёфиий дебтурларки, бўла олурки, ул ҳол анга ўз аҳволининг сатр ва китмони учун талбис қабилидин бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-153;
≈ **и ҳол** — аҳволни беркитиш, ички аҳволни (дилдаги сирни) билдирмаслик:
...вужуд нафйи ва мавжуд базлида алардин ҳам ўткариб эрди ва сатри ҳол ва талбисда бир масобада эрдиларким, ҳаргиз алардин зоҳир бўлмас эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-136;
≈ **эт-** — бекитмоқ, яширмоқ:
...бу шариф илм сатр ва китмониға бу икки ишдек парда мумкин эрмас топилмоқ... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-11.

**САТР** II — ёзув, сатр:
Ёрдин келмиш манга бир турфа мактуб, эй кўнгул,
Ким эрур ҳар сатри бал, ҳар лафзи марғуб, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-391;
Ҳар сатр келиб ясоли анда,
Пархош элидин мисоли анда. *Лайли ва Мажнун,* 96б13.

**САТҲ** — юза; ҳар нарсанинг юзи:
...умқи таманно лужжаси била тенг ва сатҳи тахайюл баҳридин кенг... *Муншаот,* XIII-96;
Сипоҳики ер сатҳиға сиғмайин,
Черик ҳаргиз андоқ киши йиғмайин.
*Садди Искандарий,* 259б8.

**САТҲЛИҚ** — юзалик, рўйлик:
Топиб водий аро ҳар сатҳлиқ марз,
Сиришки хайлидин ҳар сори юз дарз.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 535.

**САФ(Ф)** — қатор, саф:
Ўзи ҳар сориким сўргач ғазабнок,
Қилиб ул саф ёқасин сарбасар чок. *Фарҳод ва Ширин,* 30;
≈ **и мужгон** — киприк тизмаси:
Дуди ул отнинг сафи мужгон аро,

Чун етибон барчасин айлаб қаро. *Ҳайратул-аброр,* 115-6;
≈ и **набард** — жанг вақтида тузиладиган саф, қатор:
Ки тонглаки эл бўлса водийнаворд,
Тузулса ики сори саффи набард.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1487;
≈ и **ниъол** — мажлисда энг қуйи, пастки ўрин, пойгак:
Вужуд шахсин қилур учун помол, мажолисда ери саффи ниъол. Бошиға амома меҳнати ортмай, бўйнида ридо миннатин тортмай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35;
≈ **саф** — қатор-қатор:
Боғ дема балки фалак не фалак,
Сатрлари ҳар сари саф-саф малак. *Ҳайратул-аброр,* 61-7;
≈ **аро сур-** — қаторга кирмоқ:
Парда ҳижобини юзунгдин арит,
Саф аро сур элга ўзунгни танит. *Ҳайратул-аброр,* 164-6;
≈ **чек-** — қатор тизилиб турмоқ; саф тортиб турмоқ:
Чекти саф кирпикларинг кўнглум сипоҳи оллиға,
Синдурур юз қалбни лекин аларнинг санчиши.
*Хазойинул-маоний,* IIа-337.

**САФАР** — саёҳат, йўлга чиқиш, жўнаш:
Киши билса олинда бу навъ йўл,
Сафарни не янглиғ ҳавас қилғай ул.
*Садди Искандарий,* 308а3;
Кишин хатари ёмонға ҳамсуҳбатлиқ,
Дарё сафари ҳамонға ҳамсуҳбатлиқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;
≈ **аҳли** — сафардаги кишилар:
Ҳар кишварнинг оройишини ва ҳар манзилнинг осойишини сафар аҳлидин сўр ва мусофирдин кўр. *Маҳбубул-қулуб,* 155;
≈ **ўл-** — сафарга чиқмоқ:
Андаки соз сафар ўлди анга,
Созлари навҳагар ўлди анга.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;
≈ **айла-//қил-** — йўлга чиқмоқ, жўнамоқ, кетмоқ:
Айлай олмон сафари дашти фано ўзлук ила,
Эй Навоий, негаким асру оғирдур бандим.
*Хазойинул-маоний,* IIа-231;
Чун алар Ҳамадондин сафар қилдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**САФАРИЙ** — сафар қилувчи:
Топмайин ўзда хожаи сафарий,
Ўту туфроғу елу сув асари. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 896.

**САФВАТ** — равшанлик, порлоқлик; поклик:
Қ-эй, юзунг зоҳир қилиб байрам сабоҳи сафватин,
Анда қошинг айлабон пайдо янги ой ҳайъатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-395.

**САФДАР** — ботир, жасур:
Бор аҳли жаҳонға шоҳу сарвар бўлған,
Дин маъракасида гурду сафдар бўлған.
*Назмул-жавоҳир,* XV-40.

**САФИД** — оқ:
Қўйнида машшоталиги белгуси,
Субҳи сафид оби қуёш кўзгуси.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 187.

**САФИНА** — кема:
Баҳрни чунки ел қилиб раққос,

Чарх урардин бўлуб сафина халос.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1130.

**САФИР** — ёқимли майин овоз; булбулнинг сайраши; най овози:

То қизитмайдур қулоғни май гули яксон эрур,
Булбул оғзидин сафиру боғ эшигидин сарир.

*Хазойинул-маоний,* Iб-211;

Қ-эй, муждаи жон ҳазин нафиринг,
Руҳумға ғизо бийик сафиринг. *Лайли ва Мажнун,* 66а21.

**САФИҲ** — паст, оғзи ёмон, енгилтак; ақлсиз, нодон, тентак:

Яна бир буким ўзни айлаб сафиҳ,
Ҳақ ахлоқиға хулқи қолмас шабиҳ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1288;

Али Қармол — бағоят сафиҳ ва бадзабон киши эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 141;

Бировни ўз яқинларидинки, донишманд эрди ва сафиҳ эрди, йибордики, жамъ аросида Мавлонодин сўрғилки, сен мундоқ дебсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-149.

**САФИҲОНА** — тентакларча, аҳмоқона:

Сўфий Пири Сесадсола... йигити анинг раъйи била бормаса сафиҳона алфоз била фаҳш айтур эрмиш.

*Мажолисун-нафоис,* 159.

**САФО** — 1. поклик, тозалик, тиниқлик:

Бу ҳол туркларнинг сидқ ва сафо ва туз ниятидин ва сортларнинг илм ва фунун ва ҳикматидин зоҳирдурур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

2. гўзаллик:

Рангу сафо қолмади яфроғ уза,
Ётти ўлуклар киби туфроғ узра. *Ҳайратул-аброр,* 167-3;

3. тинчлик, сулҳ, осойишталик:

Ародин муртафиъ бўлсун кудурат,
Кудуратсиз сафо бўлғай зарурат. *Фарҳод ва Ширин,* 145;

≈ **ахли** — соф кўнгилли одамлар:

Бўл сафо аҳлиға ҳамдам ёр васлин истасанг,
Аксини солғайму соқий бўлмағунча бода соф.

*Хазойинул-маоний,* Iа-323;

Ул сафо аҳли покфар Жомий,
Покфар жому пок фаржоми. *Арбаин,* XV-55;

≈ **чашмаси** — покизалик булоғи:

Буки сафо чашмасидин завқнок,
Айлагасен лавҳан хотирни пок. *Ҳайратул-аброр,* 66-13;

≈ **дин моло** — яхшилик томонидан тўлиқ; баҳраманддик:

Меъдани холилиқ ила қил тўло,
Неча хало анда сафодин мало. *Ҳайратул-аброр,* 67-16;

≈ **бўл-** — поклик, тозалик бўлмоқ:

Аригсиз иш сафо бўлмас, ип ғанжиси асо бўлмас.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-80;

≈ **айла-** — равшанлик, ёруғлик килмоқ; садоқатлик қилмоқ:

Менинг бирла юз тийралик зоҳир айлаб,
Ўкуш тийраларга сафо айладингло.

*Хазойинул-маоний,* Iб-592;

≈ **бер-** — хурсандлик келтирмоқ:

Нетти соғардек сафо берса менинг кўнглумга ҳам,
Улки софий май била соф этти соғар кўнглини.

*Хазойинул-маоний,* IVб-614.

**САФОЁБ** — файзли бўлиш, мунаввар, нуроний бўлиш:

Гох солиб Абуқубайс уза тоб,
Андин бўлубон ҳарам сафоёб. *Лайли ва Мажнун,* 59а13.

**САФОЙИН** — кемалар:

Буюрди сафойинни турғуздилар,
Солиб лангарин бодбон буздилар.

*Садди Искандарий,* 314*а*13.

**САФОЙИҲ** — саҳифалар, лавҳалар; варақлар:

...аларнинг номий отлари ва кипромий сифотлари замон сахойифидин ва даврон сафойиҳидин маҳв бўлмасун.

*Мажолисун-нафоис,* 2.

**САФОЛ** — сопол, идиш:

Шаҳу улус ғамию жоми Жам, хушо улким,
Синуқ сафол ила дурд ичгай ўз фароғи била.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-574;

Эрур ит сафолиға қуймақ сомон —
Ҳамону сўнгак отқа солмоқ ҳамон.

*Садди Искандарий,* 265*а*10.

**САФОЛИҚ//САФОЛИҒ** — поклик, тиниқлик:

Сафолиқ хулқ кўнглидин намудор,
Ичинда бир ажаб ҳайъат падидор. *Фарҳод ва Ширин,* 59;
Давр элида чун сафо йўқ базм даврида магар,
Жом ичинда май не қилгай сен сафолиғ орзу.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-522.

**САФОҲАТ** — аҳмоқлик, енгилтаклик:

...кўп беадабона ҳарзалар деб, оғзиға келган сафоҳат қилған эркандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62;

≈ **қил-** — нодонлик, қабиҳлик қилмоқ:

Маҳмуд Ҳабиб отлиғ девонаи фосиқи абтарий шаҳарда бор эрдиким, доим маст юрур эрди ва йўлуқған элга ташнеълар ва сафоҳатлар қилур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62.

**САФОҲАТОМИЗ** — аҳмоқларча, қабиҳона:

...ва халқни кўп сафоҳатомиз сўкар эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-164.

**САФРАТ** — сариқлик; ранги ўчган:

Лекин эвурур юзини зоҳир айлаб,
Сафрат ангаким зулми фалаки зангори. *Муншаот,* XIII-90.

**САФРО** — сафро; сариғ (хотинлар жинси ҳақида), эски тибда тўрт хилтнинг бири:

Лаъли шавқида сариғ юзни яшурди қон ёш,
Гарчи сафроға чучук шарбат эмастур дофиъ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-310;

Ич қабз топар таранжабиндин,
Сафро ортар сиканжабиндин. *Лайли ва Мажнун,* 89*б*14.

**САФФОК** — қон тўкувчи:

Подшоҳе маст эди, бебок ҳам,
Золиму ғоратгару саффок ҳам. *Лисонут-тайр,* 108-6.

**САФШИКАН** — саф бузувчи; баҳодир, ботир, қаҳрамон:

Башоқтин ёғар оби ҳайвон улусқа,
Чу ёғдурса ул қотили сафшикан ўқ.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-325;

Бор экандур Аданда жавр фане,
Жавр қилмоқ фанида сафшикане. *Сабъаи сайёр,* 144-2.

**САФШИКАНЛИК** — саф бузувчилик, сафни ёриб ўтувчилик:

Муборизафканликлари ўз ҳолиға, сафшиканликлари ўз ясолиға. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-15.

**САФҲА** — 1. варақ, қоғоз; саҳифа, бет:

Аммо ул сафҳа рақамин ўзларидин ўзга киши билмас...

*Маҳбубул-қулуб,* 5;

Юз киши сафҳаға назар айлаб,
Тажриба сари ҳам гузар айлаб. *Сабъаи сайёр,* 73-12;
2. ҳар бир нарсанинг юз томони; текислик, ёйиқлик:
Ул қуёш рухсорию сориғ юзумнинг шарҳини,
Сафҳаи хуршид, хатти зарнигоридин ўқу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-522;
Шом жаҳон сафҳасин айлаб қаро,
Пардаи зулмат чу ёпиб эл аро. *Ҳайратул-аброр,* 75-3;
3. жамол, кўрк:
Сафҳа юзи дард жилвагоҳи,
Мистар хати ҳажр шоҳроҳи. *Лайли ва Мажнун,* 96б12;
4. юз, бет, чеҳра:
Жамол авроқида ҳар нуқта бор ул юзда зоҳирдур,
Магар ул сафҳани даврон боридин мунтахаб қилмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-262;
5. китоб, ёзиқ, сўзлар:
Килки учи сафҳаға фусунрез,
Ул сафҳа жаҳонға фитнаангез. *Лайли ва Мажнун,* 56а21;
≈ **и меҳр** — қуёш юзи:
Шибоҳи қалам чунки айлаб тарош,
Топиб сафҳаи меҳр андин харош.
*Садди Искандарий,* 241б5;
≈ **и ҳусн** — гўзал юз, чиройли чеҳра:
Сафҳаи ҳуснунгда жонбахш эрнинг, эй сийминбадан,
Ўхшашурким айлагай Исо қуёш ичра ватан.
*Хазойинул-маоний,* Iб-493;
≈ **оч-** — варақламоқ; бир-бир варақламоқ:
Навоий дафтари ҳажринг ёзиб кўз тўкти хунобин,
Чу очсанг сафҳа-сафҳа кўргасен қон ўтканин тах-тах.
*Хазойинул-маоний,* Iб-576.

**САХАТ** — қийин, аччиқ, ғазаб:
Деди Ҳудҳуд: К-эй узун ҳарфинг ғалат,
Барча гуфторинг хато бирла сахат. *Лисонут-тайр,* 37-15.

**САХИЙ** — сахий, жўмард, қўли очиқ:
Бойсунғур Мирзо — хуштабъ ва сахий ва айёш ва ҳунарпарвар подшоҳ эрди. *Мажолисун-нафоис,* 199;
Сахий булутдур — иши хирман, балки махзан бермак.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**САХО** — саховат, сахийлик, қўли очиқлик, мурувват, жумардлик:
Вафо азм айларда бўлмиш магар,
Сахоу мурувват анга ҳамсафар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-470;
Майдони сахо ичра жалодат кўргуз,
Топқанни берур амриға одат кўргуз.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;
≈ **аҳли** — сахийлар:
...бу навъ сахо аҳли каримдур ва тамаъ хайли лаъим.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-66;
≈ **шевалик** — сахий табиатлилик, қўли очиқлик:
Бу хумхона саҳнидаги майфуруш,
Сахо шевалик пир фарзонаи. *Хазойинул-маоний,* Iб-690.

**САХОВАТ** — сахийлик, жумардлик, қўли очиқлик:
Тамаъ била улким ола олур ва олмас, бу адами тамаъ хеч саховатдин қолмас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-66;
Ҳиммат аҳлиға агарчи бийик кавкабдур, аммо саховатға неча мартабадур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-50;

≈ **саҳоби** — сахийлик булути, сахийлик:

...ва саховат саҳоби боғидин садафдек оғзи қуруған софий замирларға дурри ноб сочмоқ. *Назмул-жавоҳир,* 27;

≈ **кўргуз-** — сахийлик қилмоқ:

Бухл айласа нафсингға адоват кўргуз,
Ҳар ниманки топилса саховат кўргуз.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21.

**САХОЛИҚ** — каримлик, жувонмардлик, саховатлик:

Булутдек сахолиқ керак мизбон,
Ки тенгдур анга марз ила марзбон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1504.

**САХТГИР** — қаттиқ ушловчи:

Сахткўш элга дема, охир фалакдур сахтгир,
Арзимас оламда ҳеч худ бўлурға сахткўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-284.

**САХТЖОНЛИҚ** — чидамлилик, тоқатлилик:

Сен айлаб сахтжонлиқ меҳнатимда,
Қадам айлаб бошингдин хидматимда.
*Фарҳод ва Ширин,* 190.

**САХТИЁН** — эчки терисидан қилинган байроқ; эчки териси:

...тайаммун учун анинг йиғочқа боғлаб алам қилған сахтиённини мурассаъ қилдиким, дарафши Ковиёний ани дерлар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-189;

Кова оҳангар сипаҳсолар бўлуб, темурчилар белига боғлар сахтиённи йигоч бошиға боғлаб, алам қилиб юруб, Заҳҳокдин эл аюрулуб эрдилар, туролмай қочти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-189.

**САХТКЎШ** — ўжар, қайсар; қаттиқ тиришувчи; серҳаракат:

Эй Навоий, ҳар не олам ичра бўлғай, саҳл тут,
Лек матлубунг таманносида бўлғил сахткўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-281.

**САЪБ** — қийин, оғир:

Ҳар ишдаки ҳаққа мултамас бўлғусидур,
Иш саъб эса тангри чорарас бўлғусидур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-18;

≈ **ўл-** — қийинлашмоқ, оғирлашмоқ:

Бўлуб зойил тааррyз эҳтимоли,
Аёғи сустайиб саъб ўлди ҳоли. *Фарҳод ва Ширин,* 72.

**САЪБЛИҚ** — душворлик, мушкиллик; кучлик:

Ишга неча саъблиқ имкон эрур,
Ким ани осон тутар, осон эрур.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 223.

**САЪБҲОЛ** — қийин аҳвол:

Гар Навоийға етар минг саъбҳол андиндурур,
Ким хабарсизларни ҳолидин хабардор айлади.
*Хазойинул-маоний,* IVа-375.

**САЪД** — 1. бахт, толе, иқбол:

...ва аларнинг саъд ва наҳси ҳукмин суруб тарона дер.
*Маҳбубул-қулуб,* 40;

Толиъи саъд ёрлиқ қилди,
Қаламим дурнисорлиқ қилди. *Сабъаи сайёр,* 198-7;

...васл кавкаби саъди ҳажр тийрашомида тулуъ қилмоқ ажиб. *Мажолисун-нафоис,* 245;

2. атоқли от:

Оти Саъд эрди, кавкаби масъуд
Атоға ул ҳаётидин мақсуд. *Сабъаи сайёр,* 110-10.

**САЪЙ** — тиришиш, уриниш, киришиш, ҳаракат:
Ўз аҳди набийсининг шаръи тақвиятида саъйи тамом ва эҳтимоми молокалом кўргузгайлар. *Вақфия,* 3;
Бир мўр Сулаймонға бўлай деб ҳамроз,
Кўп саъй ила йўл қатъини қилди оғоз. *Муншаот,* XIII-108;
≈ **эт-** — астойдил ҳаракат қилмоқ:
Қисматда насиб хайр ё шарр бўлмиш,
Саъй этмайин ул сенга муяссар бўлмиш.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;
Таважжуҳ бирла ҳинду саъй этар чоғ,
Тушурур кўк йиғочдин тоза яфроғ. *Маҳбубул-қулуб,* 87.

**САЪҚА** — қаттиқ ва баланд овоз билан бақириш, баланд овоз; ҳавонинг гуркираши:
...важду саъқаси таъриф оҳангидин нари.
*Маҳбубул-қулуб,* 60.

**САҚАЛАЙН** — инсу жин (*айн.* икки оғир нарса):
...сен бир нимага кўшиш қилки, зарраи андин сақалайн амалидин улуғроқ ва яхшироқ бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-93.

**САҚАР** — дўзах, тамуғ:
Эй Навоий, ҳажр ўтлуқ дашти ичра англадим,
Онким дерлар сақардин қитъаи эрмиш сафар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-139;
Не зулмат — жаҳаннам, не водий — сақар,
Ки Яъжуж хайлиға бўлди мақар.
*Садди Искандарий,* 306а4.

**САҚАРЛОТ** — нафис шафақ мато:
Ёз ёмғури етгач айладинг бот,
Ер чакмонини яшил сақарлот.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 647.

**САҚАТ** — 1. гўшт, пора:
Бабр олинга ўйлаким сақатлар,
Тирноғингдин танида хатлар. *Лайли ва Мажнун,* 79а10;
2. паст, тубан:
Шоми ҳажримға агар йўқ субҳ, хуштур интиқом,
Ким фалак бўлди фироқим тоғи оллинда сақат.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-286;
≈ **бўл-** — йиқилмоқ, ҳолдан толиб йиқилмоқ:
Тавсани ҳиммат била қатъ айлагил дашти фано,
Йўқса бу йўлда бўлубтур тавсани гардун сақат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-287;
≈ **қил-** — йиқитмоқ:
Бир тевани бости ва сақат қилди ва бийикка чиқиб, бир гўкради. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**САҚИЛ** — оғир, вазмин:
Соқиё тут бир қадаҳ майким, эритгай тошни,
Ким ғаму андуҳ ғизосидин эрур кўнглум сақил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-407.

**САҚИМ** — касал, хаста, бемор:
Кўзларинг бодоми ҳажридин бўлуб жисмим сақим,
Чиқти жоним, эй қаро кўз, баски ҳажринг берди бим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-663;
Яна ул ки табъики бўлди сақим,
Ҳавою сув такроридин топти бим.
*Садди Искандарий,* 275б15.

**САҚОЛ** — соқол:
Қариға тавбау тақво керак вагар бу ҳарф,

Ўзини йиғмаса, хуштур сақолиға кулмак.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-738;

Ким зиҳи хуш соату фархундаҳол,
Ким қачон бир бузкаш ўғлига сақол. *Лисонут-тайр,* 177-17.

**САҚОҒ** — ияк, бағбақа:

Гаҳи кўз суртаримда, йўқса ҳар ён шодлиғ ашким,
Гул узра қатра шабнамлар киби сиймин сақоғинда.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-87.

**САҚФ** — 1. юқори, уст, шифт, том:

Қаср ул, сақфу остона ҳам ул,
Тахт ул, офати замона ҳам ул. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1132;

2. осмон:

Бу мунаққаш сақф тарихи ёзиғлиқ чун эмас,
Кўп машаққат чектим аммо қолди мубҳам, эй рафиқ!

*Хазойинул-маоний,* I*а*-240.

**САҚҚО** — 1. сув ташувчи, сув қуювчи, сув сепувчи:

Отланғанда неча юз саққо муқаррар эрдики, гард маҳалида йўлға сув сепар эрдилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230;

Остони зебиға тонг йўқ етурсам ашку оҳ,
Гаҳ булут саққосиға, гоҳи сабо фаррошиға.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-385;

2. мешкобчи, сув улашадиган:

Валид саққо қошиға бордим, тиладимким, фақир андин саволе қилғаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-78.

**САҚҚОЛИҚ** — сувчилик, мешкобчилик, сув ташувчилик:

...муддати мадид Байтул-муқаддасда ва Шом билодида саққолиқ қилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**САҒИР** — кичик, ёш:

Умид улким, сағир ва кабир, шайх ва шобнинг хотиралариға дилпазир ва кўнгуллариға ногузир бўлғай.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58;

Борғану келган анга жузъи сағир,
Ким эмас ул жузъи тажаззи пазир. *Ҳайратул-аброр,* 26-5;
Сиздин ар бўлсун азим, ар худ ҳақир,
Тавру вазъ ичра сағир, ар худ кабир. *Лисонут-тайр,* 24-7;

≈ **ус-син** — кичик ёшли, ёш, гўдак:

Саййид Қуроза... ҳам ҳақирул-жусса эрди ва ҳам сағирус-син. *Мажолисун-нафоис,* 94.

**САҒИРА** — кичик, ёш қизча;

≈ **и маъсума** — гуноҳсиз, пок қизча:

Имоми маъсуми Зайнул-обидиннинг сағираи маъсумасининг кабируш-шон каломи, агарчи ул сағирадин маъсум эрди.

*Ҳайратул-аброр,* 170-1.

**САҒР** — чегарага яқин минтақа:

Ва Рум сағрида Шаҳрирод деган Парвизнинг бир улуқ кишиси бор эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232.

**САҲ** — тўғри, хатосиз, дуруст:

Тийрборони ғаминг ёғдурғали кўнглумга саҳм,
Юз туман доғи ниҳон қўймиш эди ул хавфу саҳ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-677.

**САҲАР** — 1. тонг, субҳ, эрталаб:

Ҳашр субҳиғача маст ўлғум гар этсам бир саҳар,
Бодаи лаълинг била дафъи хумор, эй муғбача.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-558;

2. азон:

Саҳар намозин айтурда ул хуфтан соғинди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-75;

≈ **то ба шом** — эртадан кечгача:

Ушбу сифат йўқки саҳар то ба шом,
Қўй саҳару шомниким бардавом. *Ҳайратул-аброр*, 68-7.

**САҲАРГАҲ//САҲАРГОҲ** — саҳар вақти, тонг чоғи; эрталаб:

Рақибинг ҳам, итинг ҳам кўнглума кўюнгда душмандур,
Ки тунлар то саҳаргаҳ тортмиш афғону кунгранмиш.

*Хазойинул-маоний*, IV*а*-147;

Тоши анинг тақвийи жонкоҳдин,
Ўқлари ҳам оҳи саҳаргоҳдин. *Ҳайратул-аброр*, 38-7.

**САҲАРИЙ** — саҳарги, тонгги:

Даврида юз кавокиби саҳарий,
Жилва айлаб нечукки ҳуру пари.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1122.

**САҲАРХАНДЛИҚ** — очиқ юзлилик, чиройи очиқлик:

Ул саҳархандлиқ, қуёшройлиқ чобуксуворлар шоҳи учун тангри таоло ўз жўйбори ҳифзидин хандақ қилиб...

*Муншаот*, XIII-99.

**САҲАРХЕЗ** — эрта саҳар:

Ул ойваслин тилар бўлсанг Навоий,
Ҳам ўл шаб зиндадору ҳам саҳархез.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-213.

**САҲБО** — қизил май; узум суви; олий сифатли май:

Ҳажр дардиға даво бехудлуғ эрмиш, соқиё,
Бу бало ичра тутармен соғари саҳбо умид.

*Хазойинул-маоний*, III*а*-122;

Олам ичра манга ул ҳури малаксиймо бас,
Бу қачон бўлса муяссар, қадаҳи саҳбо бас.

*Мезонул-авзон*, XIV-163.

**САҲВ** — хато, янглиш:

Чун вафо йўқ даҳр гулзорида, эй тонг қушлари,
Саҳвдурким, бесамар ашжорида ўлтурдунгуз.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-214;

Вагар қилса саҳвига ижро далил,
Ки яхшидур айлар ики онча бил. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-72.

**САҲВУЛ-ҚАЛАМ** — қалам хатоси, ёзувдаги янглишлик:

Йўқ-йўқ, эмас бўйлаки қилдим рақам,
Балки эрур барчаси саҳвул-қалам.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 156.

**САҲИФА** — 1. бет, варақ; китоб бети:

Фақир ул рисоланинг аввал саҳифасини очиб...

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-13;

2. олам, дунё, ер юзи:

Мақсуд ки бўйла турфа мақсуд,
Йўқ даҳр саҳифасида мавжуд *Лайли ва Мажнун*, 60*а*1;

Агар афлок ҳаводиси ва рўзгор навоибидин менинг борча назмим замона саҳифасидин маҳв бўлса ва бу қасидам қолса манга басдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-29;

≈ **и кофур** — оқ қоғоз; покиза дил:

Шириннинг... саҳифаи кофуриға мушкбезлик қилғани...

*Фарҳод ва Ширин*, 172 *сарл.*

**САҲИҲ** — тўғри, хатосиз, соғлом, дардсиз, иллатсиз:

Билди чу ҳадисингни саҳиҳ эмди Навоий,
Маскан чу тилар бўлса не Батҳо, не Бухоро.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-12;

Яна ҳам ҳадиси дурур бу саҳиҳ,
Ки айлабдур ани баёни фасиҳ.

*Садди Искандарий,* 253а6;

Аввалги қавл саҳиҳроқдир.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-201;

Саҳиҳ анинг суубатидин бемор...

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-38;

≈ **оҳанглиғ** — тўғри юриш, тўғри йўл тутиш:

Бўйла йўлғаким керак якранглиғ,
Ўзни топмасмен саҳиҳ оҳанглиғ. *Лисонут-тайр,* 105-4;

≈ **қил-** — аниқламоқ:

Салмон форсий раҳматуллоҳи алайҳдин манқулдурким, ул вилоятнинг жамиъ муразосини дедиларким, саҳиҳ қилмоқ керак. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234.

**САҲЛ** — енгил, осон, қийин эмас:

Сенинг нечаким ғамингға йўқ маҳл,
Чун эр кишисен бу саҳл эрур саҳл.

*Лайли ва Мажнун,* 80б11;

≈ **тут-** — 1. бепарво бўлмоқ:

Фиғонлиқ кўнглиму ўтлуғ дамимни саҳл тутмангким,
Олибмен ишқ иқлимини бу таблу алам бирла.

*Хазойинул-маоний,* Iб-541;

2. осон санамоқ, енгил ҳисобламоқ:

Эй Навоий, ҳарне олам ичра бўлғай саҳл тут,
Лек матлубунг таманносида бўлғил сахткўш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-281;

Дунёға тааллуқ ишини саҳл тут. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-59;

≈ **эт-** — осонлаштирмоқ, енгиллаштирмоқ:

Агарчи саъб эди боштин-аёғи,
Қазо саҳл этган эрмиш они доғи. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**САҲМ** I — ўқ, камон ўқи; ≈ **и қазо** — тақдир ўқи:

Синони чун етиб саҳми қазодек,
Адув қаддини айлаб халқа ёдек. *Фарҳод ва Ширин,* 30.

**САҲМ** II — қўрқув, ваҳм, хавф:

Қашафлар ҳар бирининг саҳми беҳад,
Ясаб сув узра жисми бирла гумбад. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**САҲМГИН** — даҳшатли, хавфли, ваҳимали:

Тутуб бир гурз андин саҳмгинрак,
Келиб аввалғидин пурқаҳру кинрак *Фарҳод ва Ширин,* 76.

**САҲМНОК** — қўрқинчли, хавфли:

Анингдек саҳмноку ўйла ҳойил,
Ки айлаб кўргучи ҳушини зойил. *Муншаот,* XIII-97;

Улуғвор саҳмноку ўйла ҳойил,
Ки айлаб кўргучи ҳушини зойил. *Фарҳод ва Ширин,* 97.

**САҲН** — майдон, бўш жой, ҳовли саҳни:

Дона еб, ҳосил этиб, фазла нажас айламагай,
Боғ саҳнини риоят қилибон тарки адаб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-46;

Қоронғу саҳни андоқ шоми дайжур,
Ки хуршед анда кирса топмағай нур. *Вақфия,* XIII-170;

≈ **и ҳаво** — кенглик:

Саҳни ҳавода тўшалиб мафраши,
Азмда эл хайли жанибаткаши. *Ҳайратул-аброр,* 120-16.

**САҲОБ** — 1. булут:

Хайрсиз ғаний — ёғинсиз саҳоб ва амалсиз олим — доббаки анга юклагайлар китоб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-57;

Баҳор элга айшу менга изтироб,

Қулуб ҳолима барқу йиғлаб саҳоб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-42;
2. ёруғликни тўсувчи воситалар, сабаблар:
Ҳар тийра саҳоб зулматандуд,
Гардун уза ишқ ўтидин дуд. *Лайли ва Мажнун,* 59б9;
≈ **и мутир** — серёмғир булут:
Саҳоби мутири тардомон қатрани манзалатда дарёға етку рубдурур. *Назмул-жавоҳир,* 29.
**САҲОБНАМО** — булутга ўхшаш:
Бодпо сарсари жаҳонпаймо,
Устида рокиби саҳобнамо. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 923.
**САҲОЙИФ** — варақлар, бетлар, саҳифалар:
Алар зикридаким, ҳоло замон саҳойифида маоний абкори аларнинг дақиқ табълари ҳуллабофлиғидин назм либоси киядур. *Мажолисун-нафоис,* 83.
**САҲРО** — дашт, чўл, биёбон:
Боргали ул шўхким жоним сўроғин олмади,
Жисм ани истаб не саҳроким қадамни солмади.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-317;
Мунча мутанаввиъ шаҳр ва қуро ва жибол ва саҳро ва беша ва дарё халқиким, битилди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106.
**САҲРОИЙ** — саҳрода яшовчи, доим саҳрода юрувчи:
Жисмимни ажал деди жунун даштида гўё,
Саҳроий қиёмат, доғи урён эрур ушбу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-517;
Ҳамоноким эрур саҳроий оҳанг,
Бу маънининг далилидур анга ранг. *Фарҳод ва Ширин,* 195.
**САҲРОНАВАРД** — чўл кезадиган:
Чопиб эрди кўп шоҳи саҳронавард,
Ики-уч алочуқ аро етти фард.
*Садди Искандарий,* 295а20.
**САҲРОНИШИН** — саҳрони ўзига ватан қилиб олган, саҳрода ўтирувчи:
Дашт уза Мажнун киби саргаштадурмен, то эрур
Ул мусофир маҳвашим Лайли киби саҳронишин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-446.
**САҲҲОФЛИК** — муқовачилик:
Мавлоно Мир Қарший... бозорда саҳҳофлик дўкони бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 68.
**СЕБ** — олма; ≈ **и занахдон** — бағбақа:
Илож айлай десанг қўй ислайин себи занахдонинг,
Менгаким сунбулунг савдосидин заъфи димоғ ўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-268.
**СЕБАРГА** — уч япроқли кўкат;
≈ **жавшан** — металл япроқчалардан тўқилган совут, зирҳ:
Марз узра кияр себарга жавшан,
Шашпар кўтарур бошиға савсан. *Лайли ва Мажнун,* 41-10.
**СЕВ-** — яхши кўрмоқ, кўнгил бермоқ:
Жондин севиб ани бенаволар,
Ҳар кимки кўруб қилиб дуолар. *Лайли ва Мажнун,* 61а3;
Ҳақ сени севгай эл била бўлсанг,
Тилу кўнглунгни бир қилиб бир рўй.
*Назмул-жавоҳир,* XV-59.
**СЕВИН-//СЕВУН-** — суюнмоқ, хурсанд бўлмоқ:
Фалакдин гар менга ҳар лаҳза юз қайғу келур ўтру,

Агар ҳар қайғудин сўнг бир севинмак бор, эмас қайғу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-510;
Севунуб тоғ сори бўлди шитобон,
Ҳижрат бирла қатъ айлаб биёбон. *Фарҳод ва Ширин,* 115.
**СЕВМАКЛИК** — севиш, муҳаббат қўйиш:
Эй Навоий, фони ўл ёр истасангким хўб эмас,
Жонни севмаклик баҳона ўртада жонон бўлуб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-80.
**СЕГОҲ** — оҳанг, куй; шашмақом куйларидан учинчиси:
Яна «сегоҳ» амалидуркнм, Мавлоно Хисравийнинг шеърига боғлабдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90.
**СЕЗ-** — сезмоқ, фаҳмламоқ:
Сезиб эрдиким ул ғурбат асири,
Ҳамоно бўлди ул душман дастгири. *Фарҳод ва Ширин,* 168.
**СЕКИЗ//СЕККИЗ** — саккиз (сон):
Ўн секиз минг олам ичра ҳар не бор —
Ким, қилурлар аҳли маъний эътибор. *Лисонут-тайр,* 175-8;
Етти дўзах анда бир учқун киби,
Секкиз учмоғ анда бир шудрун киби. *Лисонут-тайр,* 160-16.
**СЕКИЗИНЧИ** — саккизинчи:
...рифъатда секизинчи ҳисорнинг...
*Фарҳод ва Ширин,* 140 *сарл.*
**СЕКИР-** — ел чиқармоқ:
...агар илайндин кекирса ва кейнидан ўзга ел секирса, ўз қошида маҳбублиғи ул мартабада...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-47.
**СЕКРИ-//СЕКРА-** — 1. сакрамоқ; ирғишламоқ:
Мажлисда ўлтуратурғач секриб, ул азизнинг бўйниға миниб, аёғин депсар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;
2. минмоқ:
Берибон тавру вазъиға тағйир,
Секриди маркаб узра моҳи далир. *Сабъаи сайёр,* 129-12;
3. тез юрмоқ:
Ишқ саҳросидаким пўя уруб секрармен,
Бу экин зумраи ушшоқ аро баржасталиғим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-433;
4. сачрамоқ, отилмоқ, учмоқ:
Чу метин арқосин айлаб ҳажаркўб,
Бўлуб ҳар секраган тош қамаркўб. *Фарҳод ва Ширин,* 119.
**СЕКРИМАКЛИК** — сакрашлик:
Чопса шатранж хонаси хатидин,
Секримаклик аларға беҳад шоқ(қ).
*Хазойинул-маоний,* Iб-736.
**СЕКРИТ-** — 1. чоптирмоқ, тез юргизмоқ:
Хўблар хайли аро ҳар сори тушмиш рустахез,
Гўйиё майдон ичига чобукум секритти от.
*Хазойинул-маоний,* IIа-47;
2. қочирмоқ:
Мавлоно Музҳир... Мутаҳҳири Удий учунким, эшакини улуғроқ жиҳатидин эл музд бериб, тухум учун ўз эшакларига секритур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 90.
**СЕЛ** — сел:
Ишқ сели йнқарда кошона,
Тенгдур обод бирла вайрона. *Сабъаи сайёр,* 57-23;
≈ **и бало** — бало сели:
Баҳрдин ҳар қатра айлаб беҳижоб,

Даҳрни сели бало бирла хароб.
*Лисонут-тайр*, 92-17; қ. **САЙЛ**.

**СЕЛАНДУЗ** — селга айланувчи; **ашки селандуз** — селдай оқадиган кўз ёши:
Кўзларим уйи бузулди ашки селандузидин,
Мен бу кўз бирла уётлиғмен жамолинг юзидин.
*Хазойинул-маоний*, Iб-676.

**СЕЛГИНЧАК** — тумор:
Не хуш уммедиким урён нигун қад бирла урсам так,
Парилarға жунун туморидур бўйнумда селгинчак.
*Хазойинул-маоний*, IIб-331.

**СЕЛОБ** — 1. сел суви, тошқин:
Тиғ селобидин бериб бас кин,
Қин ўти илтиҳобиға таскин. *Сабъаи сайёр*, 36-4;
2. кўз ёши:
Ишим тоғ узра ҳар ён ашк селобини сурмакдур,
Фироқ ошубидин ҳар дам булут янглиғ ўкурмакдур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-110.

**СЕН** — сен:
Сен муни кўрким чекиб жон ою йил,
Ўз-ўзунгни васф этарсен муттасил. *Лисонут-тайр*, 138-3;
Сўфи сенмусен ё мен? *Насойимул-муҳаббат*, XV-102.

**СЕП-** — сепмоқ, сочмоқ:
Ишқ ичра сурхрў бўла олманг, чу сепмасанг
Рухсори заъфарони уза лолагун думуъ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-295;
Табиат септи чун мушк узра кофур,
Яна кофур мушк ўлмоқ не мақдур. *Фарҳод ва Ширин*, 55.

**СЕПА-** — сарф қилмоқ:
Қаноат чашмаедурким, суви олмоқ била қурумас ва махзанедурким, нақди сепамоқ била ўксумас.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-36.

**СЕПЕЧ** — ўрам, бошга икки-уч айлантириб ўралган салла:
Ҳуллан зарбафтдин қилдиму ул ой сепеч,
Йўқса шуъон хатин бошқа қуёш чирмамиш.
*Хазойинул-маоний*, Iб-282.

**СЕПИЛ-** — сепилмоқ:
Бот тўкулмас учун тани ранжур,
Сепилибдур кафанда ҳам кофур.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1157.

**СЕРОБ** — 1. мўл-кўл, старли:
...шижоат қиличи суйидин мулк бўстонин сероб қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир*, 27;
Ҳижрон ўтидин узорида тоб,
Гулбарги сиришк бирла сероб. *Лайли ва Мажнун*, 85а7;
2. серсув, сувлик, нам, ҳўл:
Кўнглум эрур ул ғунчаи сероб ила мултаз,
Ул навъики маст ўлса майи ноб ила мултаз.
*Хазойинул-маоний*, IIа-134;
3. дурахшон, ярқироқ:
Оқизиб кўз суйин ҳар лаъли сероб,
Олиб жон нақдини ҳар бир дури ноб.
*Фарҳод ва Ширин*, 59.

**СЕРП-** — сепмоқ, сочмоқ, сачратмоқ, пуркамоқ:
Андоқки: қувормоқ... ва қимирдамоқ ва серпмак.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108.

**СЕСКАН-** — қўрқинқирамоқ, чўчимоқ, сесканмоқ:
Қилибон ҳайрат ул ғаробатдин,
Сесканиб қўпти бу маҳобатдин. *Сабъаи сайёр,* 114-7;
Етиб гардунға ун сесканмагинг йўқ,
Тушуб оламға ўт тебранмагинг йўқ. *Фарҳод ва Ширин,* 209.

**СЕСКАНДУР-** — чўчитмоқ, сескантирмоқ:
Кўнгул афсонасин гоҳи десам, элни тутар уйқу,
Валекин ҳар замон сескандурур афғони ногоҳим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-441.

**СЕЧ-** — сайламоқ, ажратмоқ, ажратиб, танлаб олмоқ:
Ҳар чарғага мувофиқ киёсат тазйин хирадпайвандларни салтанат умурига мутааллиқ ишлар кифояти учун сойири нсодин танлаб оммаи халойиқдин сечиб, аморат наврўзиси била сарафроз... қилдилар. *Вақфия,* XIII-159.

**СЕШАНБА** — сешанба куни:
Чун сешанба сипеҳри чобуккхез,
Тўкти анжум шароридин гулрез. *Сабъаи сайёр,* 125-5;
Шайх Абулҳасан тўрт юз йигирми бешда ошурда сешанба кечаси дунёдин ўтибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-110.

**СЕҲР** — сеҳр, жодугарлик:
Қорун деди: Эй Мусо, яна сеҳр оғоз қилдинг?
*Тарихи мулуки ажам,* XV-215-216;
Сеҳр демайким мўъжиза кўрсатибтур. *Назмул-жавоҳир,* 18;
≈ **и Бобил** — Бобил афсуни:
Ҳунардин кўргузуб юз сеҳри Бобил,
Ариғ ўткаргали қилғунча қобил. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**СЕҲРАНГЕЗ** — сеҳрловчи, мафтун қилувчи:
Ки бирав келди ул тарафдин тез,
Деди: К-эй нуктагўйи сеҳрангез.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1178.

**СЕҲРПАЙВАНД** — сеҳр боғлаш, маҳорат кўрсатиш:
...фиқароти сеҳрпайванди салосатидин Вассоф ва Табарий равони сарафканда. *Назмул-жавоҳир,* 24.

**СЕҲРПАЙВАНДЛИҒ** — сеҳргарлик, соҳирлик:
Яна «Бадоеъул-васат» девонидурким, умр авсатида хаёлим хомаси анинг зебига нақшбандлиғ ва зийнатиға сеҳрпайвандлиғ қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**СЕҲРПАРДОЗ** — сеҳр қилувчи, сеҳрга уста:
Қайду фирибда фусунсоз, макру ҳийлада сеҳрпардоз.
*Маҳбубул-қулуб,* 57.

**СЕҲРПАРДОЗЛИҚ** — сеҳр қилувчилик, сеҳргарлик:
...ва фокиҳатун ва нахлун ва руммон била сеҳрпардозлиқ кўргузувчи... *Назмул-жавоҳир,* 4.

**СЕҲРСОЗ** — мафтун қилувчи, сеҳрловчи; чиройли сўзловчилар:
...фасоҳат илмининг нукта бирла сеҳрсози ва балоғат жаҳонининг диққат билан муъжизапардози султонус-салотин Абулгози Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Мажолисун-нафоис,* 207;
Яна даги расойилға қалам сурубмен ва мактибға рақам урубменки, форсий сеҳрсозлар ва паҳлавий афсонапардозлар ҳам анда авроқ ораста ва ажзо пироста қилибтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121.

**СЕҲРСОЗЛИҒ** — афсунгарлик, жодугарлик:
Ҳуруфи тартибида сеҳрсозлиғлар ва адоси таркибида фусунпардозлиғлар ҳосилки, туркча тил била бу навъ девонки, мазкур бўлди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130.

**СИ** — ўттиз; ≈ **рўза** — ўттиз кун, бир ой:
Амр қилиб берса жазо чун худой,

Демаки си рўза йил ўн икки ой.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 86.

**СИ-//СИЙ-** — сиймоқ:

Пир бийик устига чиқти ва иштонининг боғини ечиб, ел сари сиякиришти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-102.

**СИБЛАТ** — мўйлаб; ≈ **и иблис** — шайтон мўйи:

Иплар анга риштаи талбис ўлуб,
Игна анга сиблати иблис ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 79-4.

**СИБОЪ** — йиртқич ҳайвонлар:

Зулм аҳли халқ қони учун тил узатмоғи
Бор ўйлаким, сибоъ ичар сувни тил била.

*Хазойинул-маоний,* Iб-550;

Арслон иши сайд уруб сибоъни тўйғармоқ ва сичқон варзиши дирам ўғурлаб, тугунни ахтармоқ.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**СИБОЪМОНАНД** — ваҳшийга ўхшаш:

...авомлари баҳоим ва сибоъмонанд ичмак ва емак ва уйқуға хурсанд. *Маҳбубул-қулуб,* 58.

**СИБТ** — насл, бола, фарзанд:

Ва Шуъайб Мусо алайҳис-саломға буюрдиким сибтининг раёсатин бир кишигаким, алар орасида ақл ва каёсат ва шижоат била ороста бўлғай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**СИВАЛЛОҲ** — оллоҳдан ўзга, бошқа:

Ул нафас имон манга ҳамроҳ қил,
Кўнглум аро маҳви сиваллоҳ қил.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 17.

**СИВО** — бошқа, ўзга:

Зотинга ғайрни кимса начук эткай ташбиҳ,
Мосиваллоҳ чу саво келдию ул зот сиво.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-9.

**СИГОЛ** — қўшма сўз таркибида келади; қ. **БАДСИГОЛ, ҲИЙЛАТСИГОЛ.**

**СИДДИҚ** — тўғри сўзловчи, тўғри сўзли; Абу Бакрнинг лақаби:

Агар Сиддиқ бўлди ёри ғори,
Ҳам ўлди анкабути пардадори. *Вақфия,* XIII-165.

**СИДРА** — кедр; диний эътиқодга кўра еттинчи осмондаги бир дарахт:

Ҳар шажари сидраға бош тегуруб,
Шохин анинг шохиға чирмаштуруб. *Ҳайратул-аброр,* 45-11;
Қайси ҳабиб улки фалак хокидур,
Сидраю туби хасу хошокидур. *Ҳайратул-аброр,* 122-5;

≈ **и сипеҳр** — осмон дарахти:

Ва бу муқаддимотдин ғараз буким, ул сидраи сипеҳр — тимсол даврида суҳокирдор. *Вақфия,* XIII-174.

**СИДРАНИШИН** — еттинчи осмонда турувчи:

Аршпарвоз ўлдию сидранишин,
Элга зоҳир айламай парвоз ишин. *Лисонут-тайр,* 62-2.

**СИДРАФАРСОЙ** — осмонни, фалакни бузувчи, чарчатувчи:

Исмат ва давлат боргоҳи гардунсой ва иффат ва шавкат саропардаси сидрафарсой бўлсун. *Муншаот,* XIII-139.

**СИДРОСО** — еттинчи осмондаги энг баланд дарахтга ўхшаш;

≈ **минор** — энг баланд минор:

Узуб чирмағач солхурда чинор,
Йиқиб туртгач сидросо минор.

*Садди Искандарий,* 280б20.

**СИДҚ** — тўғрилик, тўғри сўзлик: ростлик; поклик:
Чун нияти ва ҳусн талаби сидқ била эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-115;
Сидқ ичра қачонки чиқса оти эрнинг,
Фош ўлса садоқатда сифоти эрнинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32;
Хожа минбарнинг тубин айлаб мақом,
Сидқ ила «Омин» дер эрди бардавом. *Лисонут-тайр,* 134-4;
≈ **аҳли** — чин сўзли кишилар, тўғри йўлдаги кишилар:
Чун бу мақсудиға содиқ эрди ул,
Сидқ аҳлиға мувофиқ эрди ул. *Лисонут-тайр,* 88-1;
≈ **у сафо** — тўғрилик, поклик:
Не учун ул маъдани сидқу сафо,
Қилди эркин мунча бирла иктифо. *Лисонут-тайр,* 165-15.

**СИЁДАТ** — сайидлик, улуғлик, бошчилик; пайғамбар авлодига мансуб бўлишлик:
Даҳр аро ёқди сиёдат машъалин,
Покравлиқтин расулуллоҳ қизи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-412.

**СИЁНАТ** — ғамхўрлик, диққат эътиборлик; муҳофизат; сақланиш; сақлаш, асраш:
Бузург эрди ва дарвешларни бузург тутар эрди ва асҳоблари адаб ва сиёнат бирла эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-102.

**СИЁСАТ** — 1. сиёсат, интизомда сақлаш; ҳукмронлик қилиш, бошқариш:
Ғолиб душман забунинг бўлса, шод бўлма ва иши андишасидин озод бўлмаким сиёсатида таҳаммул вожибдур ва риоятида тааммул. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-71;
Ул ўз сиёсатин топқусидур, сен ҳеч нима дема.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62;
2. қатл:
Ишқ султони сиёсат айлади ушшоқни,
Халқ жисмидур, сомон эрмас бало деворида.
*Хазойинул-маоний,* Iа-376;
3. тадбир, чора; ҳукмронлик кўрсатиш; ҳукмронлик қилишда қўл остидагиларни жазолаш ва қўрқитиш йўллари билан итоатда сақлаш:
Рисолатинг дамидин шаръи кўзгусига жило,
Сиёсатинг ўтидин куфр рокибиға жало.
*Хазойинул-маоний,* IVб-13;
≈ **айла-//қил-** — қаттиқ жазоламоқ, қўрқитмоқ, пўписа қилмоқ:
Сиёсатларки айлар шоҳи жаббор,
Менинг соридурур ҳар сирфаким бор.
*Фарҳод ва Ширин,* 154;
Ҳажр ила берма сазо гар васл аро густоҳ эдим
Тиғи кин бирла сиёсат қилки осондур сазо.
*Хазойинул-маоний,* IIа-27;
Шопур ҳужжат била ани сиёсат қилиб, мардуд миллатин дафъ қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-216;
≈ **сур-** — ҳукмронлик кўрсатмоқ, бўйсундирмоқ; сиёсатни олиб бормоқ:
Анга бу навъ сиёсат сурди ва иршод шартин бажо келтурди. *Маҳбубул-қулуб,* 153.

**СИЁСАТГОҲ** — жазо майдони, ҳукмни амалга ошириладиган жой:
Бало чоҳи гирифтори ҳалокин, ваҳ, қачон билсун,

Сиёсатгоҳида тутқунларига улки қозғай чаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-571.

**СИЁСАТЛИҚ** — сиёсатли; қудратли:

Сиёсатлиқ ҳокимнинг иктисобида ва кўп қонин тўкардин қатл беҳисобида. *Хазойинул-маоний,* IVб-730.

**СИЁҚ** — ҳисоб, арифметика; ифода шакли:

Хожа Афзал... сиёқ ва дафтар ва ҳисоб ва зарб ва қисмат илмида беназири даврондур. *Мажолисун-нафоис,* 188.

**СИЁҲ** — қора, қоралик; қоронғилик:

Вале ул лоланинг доғи сиёҳи,
Оғиз очқач кўрунгай дуди оҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 93;

≈ **бўл-** — қораймоқ; гуноҳ кўпаймоқ:

Навоий, ўлса гунаҳ дуди бирла нома сиёҳ,
Ғами йўқ, ўттин эрур чун шафоатинг мавъуд.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-118.

**СИЁҲБАХТ** — бахти қора:

Мен канизи сиёҳбахти лаим,
Ҳам сиёҳбахту ҳам сиёҳгилим. *Сабъаи сайёр,* 180-20.

**СИЁҲГИЛИМ** — бадбахт, фалокат босган, наҳсда қолган:

Мен канизи сиёҳбахти лаим,
Ҳам сиёҳбахту ҳам сиёҳгилим. *Сабъаи сайёр,* 180-20.

**СИЁҲЖАРДА** — қорамтир:

Мавлоно Сайд — сиёҳжарда кишидур.

*Мажолисун-нафоис,* 125.

**СИЁҲИЙ** — қора ранг; ≈ **нуқта** — қора хол:

Хол эрур муғ йўқса туз солған сиёҳий нуқтаси,
Ким эрур васф айлагандин ортуқ ул ҳинду малиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-107.

**СИЖИЛЛ** — ҳукм ва фармон каби муҳим ҳужжатлар ёзилган дафтар; варақ, қоғоз; ҳужжат:

Йирттинг умрум сижиллин, тийғ ила бошим чопиб,
Қолмади бўйнумда ҳижрон ўлтуруб борди бу дайн.

*Хазойинул-маоний,* IVб-448.

**СИЖИЛЛОТ** — ҳукмнома, фармон, васиқа:

Мавлоно Низомиддин қазо масканида мутамаккин эрканда, маҳкамаси ва дорулқазосида сижиллот ва қаболжот ва шаръийёт анга эврулур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 147; Ҳар ўттуз йилда мутавалли вақфияни мукаррар янги битгай ва асл била муқобала қилғандин сўнгра қузот сижиллот била муқобала қилғай. *Вақфия,* XIII-180.

**СИЗ** — сиз:

Сиз тушуб ул шоҳдин беҳад баид,
Ул ёқинроқ сизга «мин ҳиблил-варид». *Лисонут-тайр,* 22-1.

**СИЗ-** — чизмоқ, тортмоқ (сурат); ёзмоқ, битмоқ:

Ҳамоно қолмас ўз ҳолида ранги,
Сизарда суратингни кўрса наққош.

*Хазойинул-маоний,* IVб-265.

**СИЗИЛ-** — чизилмоқ, ёзилмоқ, битилмоқ:

Ул булут янглиғ либос узра сизилган хатлари,
Бор анингдекким, ёғин тушгай булутдин тор-тор.

*Хазойинул-маоний,* Iб-169.

**СИЗҒУР-** — куйдирмоқ, ўртамоқ:

Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва ўртанмак, сизғурмоқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**СИЙИР-** — сидирмоқ:

Юзумда юрак қони дурдингки, келдик,

Ажал илги ул қонни андин сийирдик.
*Хазойинул-маоний,* IIб-342.

**СИЙЛАН-** — сийланмоқ, ҳурматланмоқ:
Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва никамак ва сийланмак. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**СИЙМ//СИМ** — 1. кумуш, танга, пул:
Асра сиймниг, эй ғаний, май берки йўқ туфроқча
Берса олам нақдини дайри фано қаллошиға.
*Хазойинул-маоний,* Iа-385;
Бошиға сим ўлуб паррон, тушуб гирдиға анжумсон,
Тулуъ эткан киби ҳарён қамар атрофида ахтар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-198;
...ҳар сиймким кўмуб, туфроғдин ўзга биров ани емакка йўқ эҳтимол. *Маҳбубул-қулуб,* 50;
Ҳар ойинаким, гадоеки матлуби бир дирам сийм бўлғай.
*Муншаот,* XIII-126;

2. оқлик, оқ бадан:
Таним сийми ичингни қилса маҳзун,
Бўлур эркин юзунг ул ғамдин олтун.
*Фарҳод ва Ширин,* 173;

3. нур, чақмоқ нури, ялтираши:
Чоқин сиймин ўкса бўлмас, ёғин риштасин тугса бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 157;

≈ **и ноб** — тоза кумуш, соф кумуш:
Фалак сочти хон бошиға сийми ноб,
Бизинг шоҳ аёғиға лаъли музоб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-696.

**СИЙМАНДОМ** — кумуш тан, оқ бадан:
Эй Навоий, сен гадоға уйла сиймандомдин,
Васлининг имкони йўқ, тарки хаёли хом бер.
*Хазойинул-маоний,* IVб-177.

**СИЙМАНДУД** — кумуш қопланган, кумуш билан юритилган:
Меҳнату ғам ўқлариға, ваҳки, юз минг захмлиқ,
Ашки сиймандуд қилған ҳайат ўлди жавшаним.
*Хазойинул-маоний,* Iб-429.

**СИЙМАФШОН** — кумуш сочувчи, оқлик тарқатувчи:
Оллида сочиқму эркин ёки гуллар баргидин,
Сарв бошиға сабо ҳар лаҳза сиймафшон эрур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-776.

**СИЙМБАР** — кумуш бадан, оқ бадан; гўзал, маъшуқа:
Сийм ўтдин сув бўлур, елдин ажойибдур буким,
Титрамакдин сиймбарлар жисми чун сиймоб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-212;
Сим кучидин бўлубон сиймбар,
Халқ лақаб айлаб анга «Золи зар».
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 99;
Гар Навоий сиймбарлар васлин истаб кўрса ранж,
Йўқ ажаб, невчунки хом этган киши ранжур эрур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99.

**СИЙМГУН** — кумуш ранг, оқ тусли:
Ишқ кўйида гадомен сиймгун ашким била,
Будурур ишқ ичра бўлса жоҳ ила моле манга.
*Хазойинул-маоний,* IIа-12;
Солибон сийм жисму кўнглига тоб,
Сиймгун ашкини қилиб сиймоб. *Сабъаи сайёр,* 68-3.

**СИЙМЖИСМ** — оқ бадан, оппоқ; ≈ **кўнгил** — оқ кўнгил:
Солибон сиймжисми кўнглига тоб,

Сиймгун ашкини қилиб сиймоб. *Сабъаи сайёр,* 68-3.

**СИЙМИН** — кумуш: оппоқ; кумуш ранг:

Сиймин зақану шуълаи рухсорни ёпким,
Ўтлар ёқадур ул тамаъи хом кўнгулда.

*Хазойинул-маоний,* IIа-32;

≈ **соқ** — оқ болдирли:

Чиққали ҳавздин чу қўйди аёқ,
Кўрдиким неча сарви сиймин соқ. *Сабъаи сайёр,* 163-14;

≈ **қил-** — кумуш қилмоқ:

Дай устоди нечукким заргари Чин,
Зилол атфоли лавҳин қилди сиймин. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**СИЙМИНБАДАН** — оқ баданли; хушрўй; зебо:

Анда бўлуб жилвагари анжуман,
Ҳар сори юз луъбати сийминбадан.

*Ҳайратул-аброр,* 145-11.

**СИЙМИНБАР** — оқ бадан, хушрўй, зебо:

Келгуси ул сарви сийминбар гули серобдек,
Ким танимда ҳар замон титрар кўнгул сиймобдек.

*Хазойинул-маоний,* Iб-343;

Ки сийминбарки келди меҳри офоқ,
Гар ўлса сиз дегандек жуфтдин тоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 145.

**СИЙМКАШ** — кумуш юкланган, ортилган:

Бухтийи сиймкаш қатор-қатор,
Юки ичра дирам ҳазор-ҳазор. *Сабъаи сайёр,* 112-26.

**СИЙМО** — кўриниш, юз, чеҳра, талъат:

Олам ичра манга ул ҳури малак сиймо бас,
Бу қачон бўлса муяссар, қадаҳи саҳбо бас.

*Мезонул-авзон,* XIV-163;

Шўхлиқдин зулм қилмоққа эрур беихтиёр,
Мумкин эрмас қилмоқ ул ҳури малак сиймони забт.

*Хазойинул-маоний,* Iб-300.

**СИЙМПОШ** — кумуш сочувчи; ≈ **айла-** — кўз ёши тўкмоқ:

Сиймдек ашк кўзи фош айлаб,
Бари оламға сиймпош айлаб. *Сабъаи сайёр,* 68-4.

**СИЙМПОШАНДА** — кумуш сочувчи; кўз ёш тўкувчи:

Чу фалак бонси ғамдур, хуш бўл,
Сиймпошандау соғаркаш бўл.

*Хазойинул-маоний,* IVб-688.

**СИЙМТАН//СИЙМИНТАН** — кумуш бадан; гўзал, зебо:

Ўтган кеча мен эрдиму ул сиймтан эрди,
Гулшан тўрида масканимиз бир чаман эрди.

*Хазойинул-маоний,* IVб-608;

Маҳвашо, сарвқадо, лоларухо, сиймтано,
Чораким қолмади сабрим ғами ҳажрингда яно.

*Хазойинул-маоний,* Iб-59;

Қилди алқисса сарви сиймнитан,
Шоҳнинг шоми ҳажрини равшан. *Сабъаи сайёр,* 52-21.

**СИЙМФИШОНЛИҚ//СИЙМФИШОНЛИҒ** — кумуш сочувчилик, нурафшонлик қилувчилик:

Ул ҳайсиятдинки мол ва жон дебтурлар сиймфишонлиқ жонфишонлиқча душворлиғи.

*Хазойинул-маоний,* IIб-706;

Бу навъ уюдумким, мени уйғатқувчи тонгла
Юз сиймфишонлиғ била шоҳи Хўтан эрди.

*Хазойинул-маоний,* IVб-608.

**СИЙМҚАЛБ** — сохта пул:

Ўйладурким сотибон Юсуфни олғай сиймқалб,

Кимки матлубин қўюб, майл этса дунё жоҳиға.

*Хазойинул-маоний,* IVб-564.

**СИЙНА//СИНА** — кўкрак, кўкс, юрак;

≈ **чок ўл-** — кўкси яра бўлмоқ, қайғурмоқ:

Ки яқин эрди сийна чок ўлғай,
Шавқи туғёнидин ҳалок ўлғай.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1123.

**СИЙНАБАНД** — ошиқ юрагини ўзига ром қилувчи:

Олиб юз барқдин суръат саманди,
Янги ой ул саманди сийнабанди.

*Хазойинул-маоний,* IVб-761.

**СИЙНАРЕШ** — кўкраги тешилган, кўнгли вайрон:

Алар олиға етгач ул сийнареш,
Дегайсенки, бағриға санчилди неш.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1630.

**СИЙНАСЎЗ** — юракни куйдирувчи, ўртовчи:

Ҳар лола бир ахгар эрур, лек сийнасўз,
Қай кўҳи дард аро бу сифат лола бордур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-192.

**СИЙПА-** — совурмоқ:

Важҳни оз кунда борин сийпади,
Гавҳар олған чун ул ишни англади. *Лисонут-тайр,* 48-10;

Агарчи тилни асрамоқ кўнгулга меҳнатдур, аммо сўзни сийпамоқ бошқа офатдур, айтур ерда унутма, айтмас ерда ўзунгни мутакаллим тутма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-83.

**СИЙРАТ** — юриш-туриш, одат, ахлоқ:

Шоҳлар дарвешию дарвешлар шоҳики бор
Шоҳлиғ сурат анга, дарвешлик сийрат анга.

*Хазойинул-маоний,* Iа-77;

Эй ишқ ичра одатим маҳзунлуқ,
Ҳажрингда даъбу сийратим мажнунлуқ.

*Мезонул-авзон,* XIV-161.

**СИЙРАТЛИК** — хислатлик:

Эй Навоий, телбалик тарк этгасен кўргач висол,
Ҳур сийратлик, малакхўлуқ паризоднинг била.

*Хазойинул-маоний,* Iб-559.

**СИЙТ** — овоза; **аморат сийти** — амирлик, ҳокимлик шон-шуҳрати:

Мозий салотиндин — ул ерда боғ ясарға аморат сийтин солған амирзодалар. *Вақфия,* 718.

**СИЙФАЛ-** — ишқаланмоқ, тегажоқлик қилмоқ:

Ақлу дин нақди фано дайри аро кирмас эгач,
Май била муғбачалар йўлида сийфалди яна.

*Хазойинул-маоний,* Iб-560.

**СИЙҚАЛ-** — сийқаланмоқ:

Бода тут нақди ҳаётимни олиб, эй муғбача,
Жон топай бир лаҳза чун бу нақд охир сийқалур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-152.

**СИЙҒА** — форма, шакл; грамматик шакл: сўзларнинг ҳар хил формаси; ≈ **и муфрад** — сўзнинг бирлик формаси:

Жамъи ҳам бирдурур ийнак фуқароу руфақо,
Сийғаи муфради ҳам айни фақир ўлди рафиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-701.

**СИКАНЖАБИН** — сирка мураббо:

Ич қабз топар таранжабиндин,
Сафро ортар сиканжабиндин. *Лайли ва Мажнун,* 83а14.

**СИККА** — ақча уриш, пул зарб қилиш; олтин, кумуш ва чақадан пул ясаш:

Ишида ул ўн икки ҳар бирисидур дийнор,
Ки адл сиккасидин юзларида зевардур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-407;

≈ **и адл** — адолат тиғи:

...ва кавокиби сайёр дурусти сикка хутутидин муарродурур ул сода сиймлар очқан кишвар зарробхонасида сиккаи адлингга сўқулсун. *Муншаот,* XIII-149;

≈ **и беҳбуд** — яхшилик:

Зарби ишқидин музайяндур юзумнинг олтуни,
Эй Навоий, демагилким сиккаи беҳбуд эмас.

*Хазойинул-маоний,* IIб-239;

≈ **и рифъат сўқул-** — унинг номига атаб танга бостирмоқ, подшоҳликка кўтарилмоқ:

Хутбаи давлат ўқулди зотиға,
Сиккаи рифъат сўқулди отиға. *Лисонут-тайр,* 146-5.

**СИККАЗАДА** — зарб уриб, ақча, пул сўқиш;

≈ **қил-** — тарбиялаб етиштирмоқ:

Мавлоно Шамсиддин Муҳаммад сариғ олтун эрди, биз ани сикказада қилдук. *Насойимул-муҳаббат,* XV-111.

**СИККАПАРДОЗ** — муҳр билан безовчи:

Маъни дирамиға сиккапардоз,
Узлат ҳарамида маҳрами роз.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 664.

**СИЛА** — инъом, эҳсон; яхшилик; хабар олиб туриш:

Ажаб иш қилди Навоийки бу навъ,
Май ичиб бизга сила айламади.

*Хазойинул-маоний,* IIб-647;

≈ **и раҳм** — яқинларига, уруғларига яхшилик қилиш:

Хожа Алоуддин... бу яқинда силаи раҳм учунки, адои фарз қилғай, Хуросонға келиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 189.

**СИЛИҒ** — силлиқ:

Ҳуснидин меҳр ғараздур, эй ишқ,
Бу масалдур: «Силиғингдин илиғинг».

*Хазойинул-маоний,* Iа-260.

**СИЛҚ** — 1. ип, тизим:

Бу ҳарфқа даги туркий алфоз гуҳарин назм силкига тортқувчи шуаро тааррузи қилмайдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 214;

2. тизма, қатор, саф:

Суҳбатида бор ҳам топсам бу толиъ қайдаким,
Бир нафас маҳрамлари силкида бўлғай хизматим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-412;

Ул чу тутмай юзини пинҳоний,
Хидмати силкидин қовуб они. *Сабъаи сайёр,* 40-2.

≈ **и издивож** — уйланиш, оилавий боғланиш:

Ки силки издивожи ичра чеккай,
Агар гул экса, гулзор ичра эккай. *Фарҳод ва Ширин,* 133.

**СИЛКИ-** — қоқмоқ, силкимоқ:

Қадам тортқан халқ абвобидин
Этак силкиган олам асбобидин.

*Садди Искандарий,* 274б20;

Хожа Алоуддин... улвий ҳимматдин дунё ва мофиҳоға этак силкиб мақсуд каъбасида мунзавий бўлубдур.

*Мажолисун-нафоис,* 189.

**СИЛКИН-** — тебранмоқ, силкинмоқ:

Ҳаво қилмоққа яфроғидин очиб пар,
Чу елдин силкиниб, ҳар ён сочиб зар.

*Фарҳод ва Ширин,* 50.

**СИЛЛИ(Й)** — шапалоқ; мушт; ≈ **ур-** — шапалоқламоқ; муштламоқ; қийнамоқ:

Мунингдек бир демаким, юз туман минг,
Уруб юзига силли осмондин. *Фарҳод ва Ширин,* 98;
Ул иликни кўтариб, бир қаттиқ силли бўйнумға урди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-144;
Шайх ҳамул воқеадағидек маҳкам силлий уруб, ҳамул сўзни айтди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-144.

**СИЛОҲ** — қурол-аслаҳа; асбоб-анжом:

Улум авроқи чун бир-бир ёпилди,
Диловарлиқ силоҳи майл қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 36;
Йўлда чокари от ва силоҳин ани уюқлатиб, олиб қочти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-202.

**СИЛОҲШУР** — қурол ушлашга моҳир, ботир жангчи:

Эй ишқ элининг силоҳшўри,
Келди манга ғам сипоҳи зўри.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 766.

**СИЛОҲШЎРЛУҚ** — жанговар аскарлик; ботир жангчилик:

Илм ва фазл ва адаб касбин қилиб, силоҳшўрлуқ ўрганиб, сипоҳийлиқ қоидасин хўб билди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199.

**СИЛСИЛА** — 1. занжир:

Доирани жуз бу сифат тузмайин,
Силсилани бир-бирадин узмайин. *Ҳайратул-аброр,* 6-23;

2. ота-боболар тизими, авлод; сулола:

Силсила бу навъ азал то абад,
Келгучию кетгучи беҳадду ад. *Ҳайратул-аброр,* 147-1;
Мавлоно Буружий... нақшбандия силсиласидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 64;
Ложарам бу шариф силсиланинг маноқиби шарҳин ва аҳволин аларнинг баъзи қудсия калимотлари билаки...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-139;

≈ **аҳли** — табақалар, гуруҳлар:

Ҳаттоким, салотин замонида ҳам яна ўн-ўн беш созанда ва гўянда ва хонандаким, ул силсила аҳлидин ҳеч қачон ҳеч қайсиға даст бергани маълум эмас.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100;

≈ **и зулф** — соч ўримлари:

Илож силсилаи зулфидур жунунумға,
Агарчи мушк исидин эмганур заиф димоғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-314.

**СИМИЁ** — сеҳргарлик, жодулик илми:

Шажару чашма можаросини ҳам,
Сандалий қаср симиёсини ҳам.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1133.

**СИМОБ//СИЙМОБ** — симоб:

Яқиндурким қуёш тобидин ахтар,
Эриб симобдек оққай саросар. *Фарҳод ва Ширин,* 93;

≈ **эт-//қил-** — беқарор қилмоқ, изтиробга солмоқ:

Танни чун сиймоб этар бу чархи ахзар оқибат,
Тўн агар симобий ўлсун, гар яшил бир ҳукми бор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-169;
Солибон сиймжисми кўнглига тоб,
Сиймгун ашкини қилиб сиймоб. *Сабъаи сайёр,* 68-3.

**СИМОБИЙ//СИЙМОБИЙ** — симобга мансуб, симоб ранг:

Бўлди сиймобий либосинг ранги басим, айладим

Кўз саҳобидин бошингға ашк сиймобин нисор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-169;
Кирди сиймобий либос ичра яна ул гулъузор,
Ул қуёшдеким анга мониъ бўлур абри баҳор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-169;
Сийми маҳлулдек суйи тоби,
Жўшида изтироби сиймобий.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1118.

**СИМОЪ** — 1. эшитиш, тинглаш, қулоқ солиш:
Яна бир қатла ҳам кўргай жамолин,
Симоъ этгай равоносо мақолин. *Фарҳод ва Ширин,* 118;
2. хониш, сайраш, куйлаш:
Қилмай ул зуҳражабин базмда бир даври симоъ,
Не учун бўлди экан шифта кўнглум раққос.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-275;
Чекти онча лаҳн аро дилкаш наво,
Ким симоъин вақшу тайр айлаб ҳаво.
*Лисонут-тайр,* 196-17.

**СИМУРҒ** — афсонавий катта ва баҳайбат қуш:
Чу қурб қофиға еттинг, етишмади Жибрил,
Не нав ҳудҳуд симурғ ила бўлур йўлдош.
*Хазойинул-маоний,* IIб-246;
Ким қилиб Симурғ ўтуз қуш ҳавас,
Ўзларин кўрдилар ул си мурғу бас. *Лисонут-тайр,* 188-6.

**СИМУРҒБИН** — семурғни кўрувчи, ўткир кўзли:
Кўзларинг симурғбин гар бўлмағай,
Кўзгудек кўнглунг мунаввар бўлмағай. *Лисонут-тайр,* 64-6.

**СИН(Н)** I — ёш, умр; давр:
Шайх Озарий... куҳулат синнида майли сулук сори тушти.
*Мажолисун-нафоис,* 10;
Йигирми яшар синнида бир кун отаси била овға бориб эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-116;
...ва туфулиятдин шабоб синниғача парвариш бергучи ул.
*Муншаот,* XIII-127.

**СИН** II — «с» ҳарфи; шеърда бу ҳарфдаги данданаларни тишга ўхшатилади:
Тарарда уқдалиғ зулфин мусалсал айлади чинлар,
Гириҳ «мим», икки зулфи икки «лом», ийнак тароғ «син»лар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-154.

**СИН-** — 1. синмоқ, дарз кетмоқ:
Фақир Самарқандға борғанда аёғи синиб, соҳиби фирош эрди. *Мажолисун-нафоис,* 37;
2. дил озор топмоқ, кўнгул оғримоқ:
Қайси андуҳ ўтиким куйган танимға урмадинг,
Не бало тошики синған бошима ёғдурмадинг.
*Хазойинул-маоний,* IVа-189;
Чун синса кўнгул захми забон оғриғидин
Ким, эрмас анинг оғриғи жон оғриғидин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
3. талофот кўрмоқ, зарар кўрмоқ:
Ул гуҳар йўқким, ҳаводис тошидур,
Синғучи ондин забунлар бошидур. *Лисонут-тайр,* XI-12.

**СИНГ-** — сингмоқ; ҳазм бўлмоқ:
Қаро туфроқға сингмаган қатра,
Андин имкони йўқ очилмоқ гул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-722.

**СИНГАК** — чивин, пашша:
Нетайким зўридиндур пили ожиз,
Ки синдурмас сингак нишини ҳаргиз. *Фарҳод ва Ширин,* 54.
**СИНГИЛ** — сингил, қиз қариндош:
Эй ҳусн аро соҳиб ғино, хуршид отангдур, ой ано,
Истар эсанг нисбат яно, ҳам сарв оға, ҳам гул сингил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-203;
...ул вилоят ҳокими эрди ва анинг бир сингли ё эгачиси бор **эрди.** *Насойимул-муҳаббат,* XV-115.
**СИНГИЛЛИК** — сингиллик, ҳамширалик:
Соз этти оғалиғу сингиллик,
Кўп истади синглидин биҳиллик. *Лайли ва Мажнун,* 86б7.
**СИНГИР** — тоғдаги қалъа; ёй учига боғланадиган пай:
Қошингнинг хаёлиға жон риштасин кўз,
Ки ёпишти ёй узра маҳкам сингирдек.
*Хазойинул-маоний,* IIб-342.
**СИНГРА-** — секин, оҳиста йиғламоқ:
Ва инграмак ва синграмакким, дард била яшурун оҳиста йиғламоқдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110.
**СИНГУР-** I — қайғурмоқ; ғамни ичига ютмоқ; нола қилмоқ:
Кўп мададдур ҳажр андуҳида совуғ оҳлар,
Ким сингурса мен киби ўзига қасди жон қилур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-153;
Сингурсам ғуссадин ўлмак керактур,
Ишимга барча эл кулмак керактур *Фарҳод ва Ширин,* 184;
Жомий... анинг бадхўйлуғин кўруб сингурубдурлар...
*Мажолисун-нафоис,* 83.
**СИНГУР-** II — сингдирмоқ, ҳазм қилмоқ:
...ҳажр хунобасин ютуб ул заҳрни кўнгул ичинда сингурмакдин... жамоли заъфароний...
*Фарҳод ва Ширин,* 92 *сарл.;*
Сафар маҳжурларни матлубиға еткургувчи ва маҳрумларни мурод уйиға кивургувчи ва хомларни пиширгувчи ва таомларни сингургувчи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-78.
**СИНДУР-** — 1. синдирмоқ, ёрмоқ, парчаламоқ:
Мурассаъ қуфлға урди иликни,
Эв ичра синдуруб кирди эшикни. *Фарҳод ва Ширин,* 77;
Табли бирла тожини синдурдилар,
Дарра аъзосин яланглаб урдилар. *Лисонут-тайр,* 41-11;
2. дилга озор бермоқ, кўнгилни оғритмоқ:
Кўнгулни бузсаю синдурса ишқ, бок эрмас,
Ки хўб эмастурур онинг тузуклуку бутуни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-585;
3. бузмоқ:
Навоий, баҳор ўлди, тавбангни синдур,
Ки хуштур бу фасл ичра хумморлиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-156;
4. ушатмоқ; пастлаштирмоқ:
Тўқуз поялиғ тахт уза ўлтуруб,
Тўқуз чархнинг шавкатин синдуруб.
*Садди Искандарий,* 278а10.
**СИНЖ** — чилдирма гардишига ўтказилган занжирчалар:
Фалак тоқида ун чекиб кўнгли тинч,
Бўлуб ўйлаким доира ичра синж.
*Садди Искандарий,* 236а16.
**СИНИҚ-** — синиқмоқ, шикаст топмоқ, лат емоқ:
Чу кўнгли ҳажр тошидин синиқти,

Замоне қаср тоши узра чиқти. *Фарҳод ва Ширин,* 168.

**СИНОН** — найза, найза учи; маҳбубанинг киприклари:
Адаб сиёсати чекти кўзумга мужгондин,
Синонки баҳра далирона қолмағай ондин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-499;

Синони била тикти ахтар кўзин,
Не ахтар кўзин, чархи ахзар кўзин.
*Садди Искандарий,* 249а9;

≈ и қалам — қалам учи; қалам найзаси:
Насиб этти айлаб сени марзбон,
Синони қалам бирла тиғи забон.
*Садди Искандарий,* 243б9.

**СИНОНВАР** — найзадор жангчи:
Тузатти чу кирпикларингдин синон,
Синонварлар илгидин олдинг инон.
*Садди Искандарий,* 279а-5.

**СИНУҚ** — синиқ, ёриқ, дарз кетган; захмланган, жароҳатланган:
Бир сари мў анда қолмайдур саломатдин нишон,
То синуқ бошим нишон бўлмиш маломат тошиға.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-313;

≈ кўнгул — кўнгли яримта, жароҳатли:
...сўзлари ул тартиб ва қоидада номаълум учун шикаста хотирға ва синуқ кўнгулга андоқ келдиким, бир неча варақ битилгай... *Мажолисун-нафоис,* 3;

≈ кўкс — жароҳатли юрак:
Бўтам деб гоҳ бўзлаб, гоҳ ўкурса,
Жафо тошин синуқ кўксига урса. *Фарҳод ва Ширин,* 191.

**СИНФ** — жинс, тур, табақа, хил:
Киши жинси мулкида мардум гиё
Дирам синфи авзоида кимё.
*Хазойинул-маоний,* Iб-470;

Шеър ҳар синфинки қилдим ибтидо,
Турк алфози била топти адо. *Лисонут-тайр,* 209-12.

**СИОЯТ** — чақимчилик, гап ташишлик:
...Байри отлиғ иниси сиояти била тиладиким, азл қилғай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**СИПАНД** — исириқ:
Бу қизарған кўз аро мардум эмаским эл кўзи,
Тегмасун ҳуснунгға деб ўт узра солибмен сипанд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-139;

≈ бўл- — нисор бўлмоқ, фидо бўлмоқ:
Васли ила кимки эрур баҳраманд,
Жоним анинг бошиға бўлсун сипанд.
*Ҳайратул-аброр,* 107-4;

≈ қил- — тутатмоқ, халос қилмоқ:
Бу меҳнат ани нажанд қилди,
Андуҳ ўтиға сипанд қилди. *Лайли ва Мажнун,* 91б2.

**СИПАНДОН** — исириқдон, исириқ тутатадиган идиш:
Кўкартиб шуълалиқ ўтдин сипандон,
Осиб ўргамчи тори бирла сандон. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**СИПАНЖ** — вақтли, ўткинчи, омонат, бу дунё:
Бу янглиғ баён этти таърихсанж,
Ки чун ёвар ўлди саройи сипанж.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1265.

**СИПАР** — қалқон:
Ҳам кун сипари қазо ўқидин панаҳинг,
Йўқ-йўқ, бу чарху ою кун хоки раҳинг. *Муншаот,* XIII-139.

**СИПАРИЙ** — охирига етказилган, тугалланган, тугал:
Ичти Баҳром жоми нулуфарий,
Тунадиким ёсалғай ул сипарий.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1089;
Ҳар гирифторғаким, ул нобуд ҳаёти андин барий ва ҳар умидворғаким, ул номавжуд руҳи андин сипарий.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-38.

**СИПАҲ//СИПОҲ** — 1. аскар, қўшин, лашкар:
Офоқ мулки фатҳи учун тортмоқ сипаҳ,
Билким, сипоҳ гарду ғубориға арзимас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-227;
Баҳром оз сипоҳ била боруб ул душманнинг дафъин қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;

2. иқтидор, қувват:
Миннатининг остида мулку сипоҳ,
Мулку сипаҳ қайси бўлур, балки шоҳ.
*Ҳайратул-аброр,* 160-10;
Ғам сипаҳ қасдимға тортибдур не бўлди пири дайр,
Бир қадаҳ бирла бу маҳзунни ҳимоят айласа.
*Хазойинул-маоний,* IIб-29;
Сипаҳ гарди қарортиб кун чароғин,
Мушавваш айлабон гардун димоғин.
*Фарҳод ва Ширин,* 140;

3. ғалаба, тўлқин:
Ул дуд бўлуб сипоҳи савдо,
Ҳар дам солиб ул сипоҳ ғавғо: *Лайли ва Мажнун,* 68б20;

≈ **аҳли** — амалдорлар, қўмондонлар, аскар бошлиқлари:
Ул мусофирким эрур барча сипоҳ аҳлиға шоҳ,
Жисму руҳи хоксоримдур анга гарди сипоҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-366;

≈ **яса-** — аскар тўпламоқ:
Сипоҳ ясаб, Баҳром ўтрусиға йибарди. Баҳром анинг сипоҳин урушуб бости. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-227;

≈ **торт-** — 1. лашкар жўнатмоқ:
Сипоҳ тортмоқ вақти ҳам улдурур,
Киши ҳар иш айлай деса йўлдурур.
*Садди Искандарий,* 282б17;
...Рустам эшитиб, Хуросондин сипоҳ тортиб Мадойинға келиб... отаси қилған муддаони ҳосил қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;

2. шуъла таратмоқ:
Қуёш хисрави чунки топиб шараф,
Сипоҳ тортти сабзадин ҳар тараф.
*Садди Искандарий,* 271а16;

≈ **тушур-** — лашкарни жойлаштирмоқ:
Адув ваҳмидин бўлмайин ишда суст,
Кўруб ер, сипоҳин тушурди дуруст.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1462;

≈ **чек-** — лашкар юбормоқ:
Сипоҳ чектиму зоҳир эттим хилоф
Аён айладим ўтрусида масоф.
*Садди Искандарий,* 264а18.

**СИПАҲБАД** — аскар бошлиғи, лашкарбоши:
Бу сўз етган замон Баҳроми бихрад,
Хито хониға бор эрди сипаҳбад. *Фарҳод ва Ширин,* 208;
Ҳар сипаҳбад ўғли оллинда юруб,
Ондин аввал ўзни ишга еткуруб. *Лисонут-тайр,* 163-5;

≈ **и чуст** — довюрак лашкарбоши:
Мажнун била ул сипаҳбади чуст,
Юз меҳр била қучуштилар руст. *Лайли ва Мажнун,* 84а9.

**СИПАҲБАДЛИҒ** — бош қўмондонлик, саркардалик:
Дедилар қўпуб, ер ўпуб шоҳлар,
Сипаҳбадлиғ амридин огоҳлар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1324.

**СИПАҲДОР** — саркарда, лашкарбоши; ҳукмрон:
Назар қилким, сенингдек бир сипаҳдор,
Ки бўлғай хайли ичра минг кулаҳдор.
*Фарҳод ва Ширин,* 142;
Чу атрофида шоҳлар ўлтуруб,
Сипоҳдорлар хизматида туруб.
*Садди Искандарий,* 260а1.

**СИПАҲДОРЛИҒ//СИПАҲДОРЛИҚ** — қўмондонлик:
Сипаҳбадлиғ маъракасининг Рустами Достони, сипаҳдорлиғ майдонининг Соми Наримони...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129;

≈ **айла-** — қўмондонлик қилмоқ:
Скандардек айлаб сипаҳдорлиқ,
Сипаҳни халалдин нигаҳдорлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1225.

**СИПАҲСОЛОР** — бош қўмондон:
Мунда кўп гурду сипаҳсолор ҳам,
Зоҳир айлаб лаъб ҳам, пайкор ҳам. *Лисонут-тайр,* 162-17;
Андоғи элдин таҳқиқ қилди, дедиларким, Шопурнинг вазири Рудбордадур ва сипаҳсолори Шаҳриёрда.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-215.

**СИПАҲСОЛОРЛИҒ** — бош қўмондонлик, лашкарбошилик:
Бу ишлар шукргузорлиғиға ўз хоҳарзодасинким, оти Нозмеҳр эрди, Рустамға бериб, ани синаҳсолорлиғдин салтанат поясиға еткурди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**СИПЕҲР** — осмон; даҳр, замон; тақдир:
Бу арсада қаю мансуба дафъини қилайин,
Солур сипеҳри мулоиб чу ҳар дам ўзга ўюн.
*Хазойинул-маоний,* IIа-253;
Кел бери, эй рашки қамар, лаъли лабинг тунги шакар,
Фурқатинг ўтида кўнгул чекти сипеҳр узра шарар.
*Мезонул-авзон,* XIV-160;

≈ **анжумани** — юқори, юксак мажлис:
Ва сипеҳр анжуманида ким бир иззат маснадиға мутамаккин бўлди. *Муншаот,* XIII-150;

≈ **атласи** — осмон, фалак:
Қуллуққа белимни икки боғлаймен ва яхши от била олам аро яхши от чиқоргаймен ва нафис рахт била сипеҳр атласиға бош индургаймен. *Муншаот,* XIII-139;

≈ **гулбуни** — осмон гул дарахти:
Йигитликнинг ҳар чечаги ахтар чечакларидек сипеҳр гулбунидин очилса охир субҳ асфар хазонига мунтаҳи.
*Муншаот,* XIII-90;

≈ **заргари** — қуёш:
Чун сипеҳр заргарининг анбури учидин бир кулича олтун секриб сувға тушти. *Муншаот,* XIII-89;

≈ **золи** — осмон, фалак:
Аммо агарчи сипеҳр золининг макри бешумордур валекин ҳунари дағи бордурким, нечукким, иззу улоснинг мадори йўқтур. *Муншаот,* XIII-150;

≈ **лужжаси** — осмон, фалак қаъри:
...ва ул фалакваш баҳрнинг вусъатининг юзи ул ғоятқача эрдиким, сипеҳр лужжасиға ташбеҳ қилилса, дарёсидин қатрае айтилмамиш бўлғай. *Муншаот,* XIII-96;

≈ **мазрааси** — кўк, фазо, коинот:
...ва раоё аро тавонгарлиқ жўйбор ва даштини сипеҳр мазраасидек кўкортиб, тамаввул маҳсулларин ҳосил қилғандин... *Вақфия,* XIII-168;

≈ **хиргоҳи** — кўк, осмон, фалак:
Сипеҳр хиргоҳида сурайё соқийларға гоҳи муоширлар май тақозоси учун бу байт била мутакаллимким... *Муншаот,* XIII-93;

≈ **и асир** — осмоннинг энг юқори қавати:
Дегайсен юқорроқ чиқиб замҳарир,
Қуйироқ тушубтур сипеҳри асир. *Муншаот,* XIII-89;

≈ **и атлас//гунбази** — осмон гумбази:
Ёши улғайса тоқи муқарнасдур дард,
Балким мамлу сипеҳри атласдур дард.
*Назомул-жавоҳир,* XV-42;

Сипеҳр гунбазини равшан этгали зотинг,
Чароғ ўлуб, анга қандил арсаи офоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-327;

≈ **и ахзар** — кўк осмон:
Адно нилуфарин сипеҳри ахзар била тенг тутса бўлмас.
*Вақфия,* XIII-172;

≈ **и барин** — баланд осмон; арши аъло:
Яна ўрдуйиким сипеҳри барин,
Келиб анда бир чодири камтарин.
*Садди Искандарий,* 286а4;

≈ **и даний** — пасткаш фалак, номард фалак:
Ул кун ўлғайму эй сипеҳри даний,
Ки солиб шоҳ хизматиға мени.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1164;

≈ **и дижам** — ғамгин тақдир:
Чиқарди ародин сипеҳри дижам,
Нечаким яна шоҳлар, они ҳам.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-192;

≈ **и дун** — бахтсиз тақдир, бахти қаро:
Бу учурда чархи нилун қазосидин ва сипеҳри дун иқтизосидин андак ғуборе ва андак изтирорекім, ул ҳазратнинг рўзафзун давлати ва ҳумоюн зотиға мутаважжиҳ бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-98;

≈ **и Қаҳкашон** — сомон йўли:
Занжири жунун эрур нишони,
Андуҳ сипеҳри Қаҳкашони. *Лайли ва Мажнун,* 55б15;

≈ **и пурфан** — ҳийлагар чарх:
Ўтган кечаким сипеҳри пурфан,
Нур устига бўлди зулматафкан. *Лайли ва Мажнун,* 58б21;

≈ **и тезгард** — замона тезюрар гардиши:
То неча минг йил сипеҳри тезгард,
Жидду жаҳд бирла бўлуб гетинавард.
*Лисонут-тайр,* 193-10;

**СИПЕҲРОСО** — осмон, фалак каби; баланд, юксак:
...истиқомат авжидин тулуъ қилған учун қилған тақсирларидин шарманда ва кўргузган журмлари била саодат ахтаридек фалакфарсо даргоҳқа ва иқбол кавкабидек сипеҳросо боргоҳиға юзланди. *Муншаот,* XIII-124;

≈ тахт — баланд, юксак тахт:

...ул ҳазратнинг сипеҳросо тахти кавкаб мисол сабот ва давом гулмихлари бирла истиҳком топсун.

*Муншаот,* XIII-149.

**СИПЕҲРПАЙКАР** — осмонга ўхшаш улкан, баҳайбат:

То фалаки мудаввар қалқониға хуршеди анвар муҳрасидин қубба бўлғай ва қавси қузаҳ сафинасиға саҳоби сипеҳрпайкар сафинасидин бодбон қурулғай. *Муншаот,* XIII-106.

**СИПЕҲРТИМСОЛ** — осмон, фалак каби баланд:

Ва бу муқаддимотдин ғараз буким, ул сидраи сипеҳртимсол даврида суҳокирдор ва ул қуббаи хуршед минвол даврида... илгимни қуллоб қилиб... дуо қилғаймен.

*Вақфия,* XIII-174.

**СИПЕҲРФАРСО** — осмонни ҳолсизлантирувчи, кучли, қудратли:

Ҳазрати Султони соҳибқироннинг фирдавсосо суҳбатида ва сипеҳрфарсо ҳазратида ҳозир қилиб арзға еткурур эрдим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-13.

**СИПЕҲРҚАДР** — қадрли, мартабали; баланд мартабали, юксак даражали:

Шоҳи сипеҳрқадр Абобакр ул шаҳе,
Ким, кўк равоқи даргаҳи қадриға тоқ эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-734.

**СИПОРИШ** — ҳол-аҳвол сўраш, ҳурмат, меҳрибонлик:

Ҳар нуктаки айлабон гузориш,
Мажнунни қилур эди сипориш. *Лайли ва Мажнун,* 94*а*10;

≈ қил- — 1. топширмоқ:

Мавлоно Ёрий... фақир ани тазҳиб аҳлиға сипориш қилдим.

*Мажолисун-нафоис,* 191;

2. ҳурматламоқ, меҳрибонлик қилмоқ:

Исмоил алайҳис-салом билдиким, отаси бу заифадин рози бориботур, сипориш қилибтур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-197;

Мавлоно Муҳаммад Неъматободий... Паҳлавон баъзи зурафоға сипориш қилди, оз фурсатда яхшигина ўрганиб айта бошлади. *Мажолисун-нафоис,* 67.

**СИПОС** — сано, таъриф, ҳамд:

Эй сипосинг демакда эл тили лол
Элга тил сендин ўлди тилга мақол. *Сабъаи сайёр,* 5-1.

**СИПОҲИЙ** — ҳарбий хизматчи, амалдор:

Чу қилмиш сипоҳийға ташбиҳ ани,
Эрур нуктаи ўйла танбиҳ ани.

*Садди Искандарий,* 257б12.

**СИПОҲИЛИК//СИПОҲИЛИҚ//СИПОҲИЛИҒ** — лашкарлик, амалдорлик, ҳарбийлик:

Мавлоно Қавсий... сипоҳилиққа ҳавоси бор.

*Мажолисун-нафоис,* 106;

Мавлоно Тархоний... сипоҳилиқ суратида юрур эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 57;

≈ аслаҳаси — аскарлик қурол-яроғлари:

Ва ул жумладин сипоҳилик аслаҳасидурким, пайдо қилдиким, андин бурун тош ва йиғоч эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-187;

≈ ни тарк қил- — ҳарбий хизматни ташламоқ:

Оқибат сипоҳилиғни тарк қилиб, ҳазрати Мавлоно Муҳаммад Табодгоний мулозаматига мушарраф бўлуб...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

**СИПОҲИШЕВА** — аскарга ўхшаш, аскар сифат:

Абдулваҳҳоб... ўзи дағи сипоҳишева йигитдур.

*Мажолисун-нафоис*, 173.

**СИПОҲОНИЙ** — исфаҳонлик; **сурмаи сипоҳоний** — аъло нав сурма, Исфаҳон сурмаси:

...кўзга туфроқ қароғи сурмаи сипоҳонийча кўрунуб, вале ул кўрунмай кўнгулга тош қиймати ёқути руммонийча топилиб... *Муншаот*, XIII-97.

**СИПҚАР-//СИПҚОР-** — 1. шимирмоқ, ҳеч қолдирмай ичмоқ:

Май тағорин сипқариб дафъиға қалқон айлайин,
Фитналарким ёғдурур чархи ситамгар бошима.

*Хазойинул-маоний*, IIб-570;

Соқиё, тут бодаким, бир лаҳза ўзумдин борай,
Шарт буким, ҳар неча тутсанг лаболаб сипқарай.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-109;

2. хўпламоқ:

Хожа худ андоқ ўзидин борди,
Ки олиб бехудона сипқорди. *Сабъаи сайёр*, 165-2.

**СИР//СИРР** — сир; яширин, махфий:

Ёлғуз уйда қайда ёро боқмағим рухсориға,
Ҳолатим тағйиридин сирримни иҳзор айладинг.

*Хазойинул-маоний*, IIб-357;

≈ **и ниҳон** — яширин сир:

Яна бир сойил деди тортиб фиғон,
Қ-эй сен ўлғон воқифи сирри ниҳон. *Лисонут-тайр*, 121-1.

**СИРДОР** — сирли:

Ул пардалар ичра ғунчакирдор,
Бу ташқари бўлди анга сирдор.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 785.

**СИРДОШ** — сирдош:

Эй кўнгул, мен тарки ишқ эттим, вале фош этмагил,
Мен сенга сирриим дедим, сен элни сирдош этмагил.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-369.

**СИРЕШЛИК** — сирачланган; **оғзи сирешлик** — оғзи сирачланган, ёпиштирилган:

Эмди умидворлиғ Юсуф Алидин юборган оғзи сирешлик арзадоштдадур. *Муншаот*, XIII-119.

**СИРИШК** — қатра, кўз ёши:

Кўзда сиришким дурри шоҳонаси,
Барча фано қушларининг донаси. *Ҳайратул-аброр*, 197-31.

**СИРИШТ** — яратилиш, табиат, хулқ; хислат:

Вой ул кишигаки, хулқи зишт ўлди анга,
Бу хулқи била ёмон сиришт ўлди анга.

*Назмул-жавоҳир*, XV-47;

Қ-эй дарду алам бирла сириштинг,
Азалдин ишқ бўлған сарнавиштинг. *Фарҳод ва Ширин*, 85.

**СИРМА-** — юлиб олмоқ, илиб олмоқ; ўғирламоқ; англаб олмоқ:

Бир ўғри англиб, аларнинг дасторларин сирмабдур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-70;

Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва серпмак ва сирмамак. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108;

Анингдек сирмадим Биржисдин тож,
Ки боши тайласонға бўлди муҳтож. *Фарҳод ва Ширин*, 216;

...яшил кисватлиғлар мени сизниг орангиздин сирмадилар ва кўтариб осмонға элттилар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-148.

**СИРОЖ** — 1. чироқ; ёруғлик, нур:

Рўзгоринг қорориб зулмати исён ичра,
Зор эдинг, авф илки тутмаса оллингга сирож.

*Хазойинул-маоний,* IIб-96;

Тавбадур они оритмоққа илож,
Зулмати исён аро будур сирож. *Лисонут-тайр,* 103-8;

2. атоқли от:

...кеча Ҳазрати Рисолат Абу Наср Сирож мазори бошида анинг била мулоқот қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-151.

**СИРОТ** — кўприк; йўл; дўзах устига тортилган ингичка кўприк:

Гоҳ сирот устигача рўй уруб,
Лаҳзае Мезонға таку пўй уруб. *Ҳайратул-аброр,* 12-22;

Бу сирот истиқомат анга даст берди. *Маҳбубул-қулуб,* 134;

≈ **и мустақим** — тўғри йўл; кўприк:

...ва сироти мустақимдин ташқари бормағай...

*Маҳбубул-қулуб,* 22.

**СИРОЯТ** — ўтиш, таъсир, юқиш:

Ҳақдин онгаким етти иноят вақти,
Кўнглига ёмон феъли сироят вақти. *Маҳбубул-қулуб,* 65;

Ёхуд ул юз жамоли сирояти воситасидинки, мазоҳир ва сувари жамила пардаларидин ишқ балоси ва муҳаббат меҳнатиға гирифтор бўлубтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-170;

≈ **айла-//қил-** — ўтмоқ, ичига кириб кетмоқ, сингиб кетмоқ, юқмоқ:

Ғаминг қаттиғлиғин қилсам ҳикоят,
Эшитса тош, анга айлар сироят.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-43;

Ҳар кимки атоға кўп риоят қилғай,
Ўғлидин анга бу иш сироят қилғай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-27.

**СИРПИЛ-** — сирғанмоқ, тоймоқ, тойиб кетмоқ:

Риёйи хонақаҳға келмасам, эй шайх, тут маъзур,
Ки гом урған сойи ул ён кейинрак сирпилур гомим.

*Хазойинул-маоний,* IIб-424.

**СИРФА** — зулм, жабр, жафо:

Бевафолиғ гар будурким қилди ул шўх, эй кўнгул,
Сирфа қилмас ошнолиғ одам авлоди била.

*Хазойинул-маоний,* Iб-577;

Неча сирфадин шоҳ керактур йироқ,
Бу ерда вали сирфаси яхшироқ.

*Садди Искандарий,* 253а17.

**СИТАМ** — жабр, зулм:

Ситамдин бас иликни чекмак авло,
Вафоу меҳр тухмин экмак авло. *Фарҳод ва Ширин,* 202;

Бирида Аҳраман айлаб ситам фош,
Ҳаводин бошиға ёғдурғуси тош.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 373;

Анга етарда ул бедоду ситам,
Тиши остида эрмиш ул дирам. *Маҳбубул-қулуб,* 79;

≈ **абвоби** — азоб эшиклари, қийновлар:

Очибон элга ситам абвобини,
Қилғали пайдо тараб асбобини. *Ҳайратул-аброр,* 75-16;

≈ **кўр-** — азоб-уқубат чекмоқ:

Хожа даги бор эрди ғам кўрган,
Ишқ бедодидин ситам кўрган. *Сабъаи сайёр,* 87-27;

≈ **қил-** — оғритмоқ, жабр-зулм кўрсатмоқ:

Не кўруб манга бу ситам қилдинг,
Қисматим то абад алам қилдинг. *Сабъаи сайёр,* 90-27.

**СИТАМГОР//СИТАМГОРА//СИТАМКОР//СИТАМКОРА** — зулм қилувчи, жабр кўрсатувчи; золим:

Пандингиздин эмди эрмасмен малул, эй дўстлар,
Доимо мен хастаға мундоқ ситамгор эрдингиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-221;
Даҳр золиға кўнгул бермаки, Рустамларни
Макр ила айлади ожиз бу ситамгора ажуз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-219;
Неча жафоу ситам тортқай аҳли вафо
Даҳри жафо пешадин, чархи ситамкордин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-482;
Ё марҳамат ул хайли ситамкорага бергил,
Ё сабру таҳаммул мени бечорага бергил.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-53.

**СИТАМДИДА** — азоб чеккан, қийналган, жабрланган:

Етгач анда ики ситамдида,
Бир дам ором эди писандида. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1118;
Ситамдидалардек қадам олибон,
Уётдин фалак бош қуйи солибон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1620.

**СИТАМКАШ** — зулм чеккан; азоб-уқубат тортган; дардманд:

Қосид дағи хайл аро қадамкаш,
Ул ерга дегинки ул ситамкаш. *Лайли ва Мажнун,* 65б5.

**СИТАМКОРЛИҚ** — жабр-зулм қилувчилик:

Аларға чу юзланди овораliқ,
Замона унутти ситамкоралиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1567.

**СИТАМСОЗЛИҚ** — золимлик, жабр қилишлик:

Вале чарх айлаб ситамсозлиқ,
Заволида ҳам берди мумтозлиқ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**СИТЕЗ** — 1. аччиқ-тизиқ:

Десанг замона ситезини ҳар замон кўрмай,
Замонни хуш туту қилма замона бирла ситез.
*Хазойинул-маоний,* Iб-233;

2. хусумат; адоват, душманлик:

Не қазодин келса таслим ўлмоқ авло, чунки йўқ
Суд агар қилсам ситез, ар ўзни кўп зор айласам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-225;

≈ **айла-//қил-** — хусумат қилмоқ, жанжал қилмоқ, урушмоқ:

Эсиб сарсару баҳр ўлуб мавжхез,
Фалак бирла сув мавжи айлаб ситез.
*Садди Искандарий,* 314а1;
Ёниб Миср фатҳиға қилди ситез,
Сипеҳр ани Миср узра этти азиз.
*Садди Искандарий,* 254б15.

**СИТЕЗАРЎЙ** — бети қаттиқ, ўжар, саркаш, адабсиз:

Вагар ситезарўй бўлса ва худрой — мушфиқ Навоий жониға вой. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-12;

**СИТЕЗОН** — хусуматли, ғазабли, кекли:

Гулшанға хазон бўлуб ситезон,
Ашжорига солди баргрезон. *Лайли ва Мажнун,* 69.

**СИТОЙИШ** — мақтов, мақташ, мадҳ:

Ўзини ҳардам ситойишлар қилиб,
Ҳақни ҳам мундоқ навозишлар қилиб. *Лисонут-тайр,* 137-8.

**СИТОМ** — отнинг эгар-жабдуқлари:
Ҳам олтун эгар, доғи олтун лижом,
Ҳам олтун тақо, доғи олтун ситом.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1492;
Ситоми маркаби Биржису Ноҳид,
Ики ёндин чаноқи ою хуршид.
*Хазойинул-маоний*, IVб-761.

**СИТОН** — сўз бирикмасида *забт этувчи, олувчи, бўйсундирувчи* каби маъноларни ифодалайди:
Скандар жаҳондори кишварситон,
Ишидин чу назм ўлса бир достон.
*Садди Искандарий*, 244а15.

**СИТОРА** — юлдуз:
Қилғанни жаҳонға оҳу ашким,
Чарх айламасу ситора қилмас.
*Хазойинул-маоний*, IVб-245.

**СИТОРАФИШОН** — юлдуз сочувчи; кўз ёши тўкувчи, йиғловчи:
Бори кийган ҳарири субҳнишон,
Кўзи тонг отқуча ситорафишон. *Сабъаи сайёр*, 174-25;
Меҳрдин сенда бўлса эрди нишон,
Кўзум ўлмас эди ситорафишон. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 964.

**СИТТА** — олти (сон):
...ситта ва тисъина ва самонамиа тарихидаким, бу мухтасар битиладур. *Мажолисун-нафоис*, 34.

**СИФАТ** — 1. сифат, хусусият; хислат:
Бизинг шоҳ ул сифатким бори шоҳлардин эрур мумтоз,
Эрур ноиблари ҳам бўйла яъни давлат арбоби.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-699;
Доим бу сифат амр келур ёд ондин
Ким, неъматини фосид этар куфрондин.
*Назмул-жавоҳир*, XV-41;
Ҳам Зуннун дедиким, ҳар ким оллоҳни ёд қилса, ҳақиқатда андин сифате айрилғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-78;
2. ўхшаш, монанд:
Чарх юз минг кўзи гўё ёруди, тортилибон
Сурмагун тун ичида сурма сифат гарди раҳинг.
*Хазойинул-маоний*, Iб-357;
Ҳамойил сифат тортибон қўйнига,
Илигин ҳамойил қилиб бўйнига.
*Садди Искандарий*, 299б20;
3. тавсиф:
Чу Исога «Инжил» нозил бўлуб,
Ҳақ анда сифатингға қойил бўлуб.
*Садди Искандарий*, 237б16;
4. яхшилик тариқи:
Қилурда сифат адлу инсофини,
Ниҳоятқа еткурмак авсофини. *Садди Искандарий*, 253а1.

**СИФАТЛИҚ** — хусусиятли, сифатли:
Бу талаввуни мизожи шум ила,
Бу сифатлиқ одати мазмум ила. *Лисонут-тайр*, 105-3.

**СИФЛА** — паст, пасткаш, хасис:
Сувсизға сув шавқи бўлса жондин ортуқ,
Бил сифлаға мол шавқи ондин ортуқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-37;
≈ **нишонаси** — пасткашлик аломати, белгиси:
Сифла нишонаси шароратдурур,
Шуълаға биттабъи ҳароратдурур. *Ҳайратул-аброр*, 139-9;

≈ **и наҳс** — иши илгари юрмайдиган, бадбахт, шум:
Дур анга на сўз сифлан наҳс деб,
Қилур турку ҳиндуга зоҳир нифоқ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-732.

**СИФЛИЙ** — паст; тубан;
≈ **макон** — пастки ўрин, жой:
Чиқиб чун кўкка бу сифлий макондин,
Иниб сифлий маконга осмондин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 427;
≈ **мақом** — асли паст, пасткаш:
Топиб анжумойину табъин тамом,
Тибоъи мaволиди сифлий мақом.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 102.

**СИФОТ** — сифатлар, хусусиятлар:
Бўлуб зотингда ожиз ҳар сифат ичинда мавсуфи,
Онингдеким қила олмай сифотинг шарҳини зоти.
*Хазойинул-маоний*, Iб-593;
Сидқ ичра қачонки чиқса оти эрнинг,
Фош ўлса садоқатда сифоти эрнинг.
*Назмул-жавоҳир*, XV-32;
Ул бағоят мутажаббир киши эрди. Салтанатидин бурун бу сифотин эл билиб, андин ҳаросон эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-213.

**СИФОТЛИҒ** — хусусиятли; яхши сифатли:
Хожа Абулвафойи Хоразмий... Хоразм халқи ғоят малакий сифотлиғидин Хожани «ер фариштаси» дерлар эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 8.

**СИФОТУЛЛОҲ** — оллоҳнинг сифатлари:
Ҳар не ҳақ амрини дер муршиди комил, они қил,
Гар сифотуллоҳ аро ўзни тиларсен мавсуф.
*Хазойинул-маоний*, IVб-308.

**СИФР** — дафтар, китоб:
Танимда юз алифу юз тугандин ўлған сифр,
Магар кўнгул аламу ранжининг ҳисоби эрур.
*Хазойинул-маоний*, IVб-161.

**СИФРА** — қайчи (шам пилигини тозалаб туриш учун махсус ясалган қайчи):
Шамъ учини олмоғ учун, эй маҳваши паррош,
Парвона қанотларидин эт сифраи минқош.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-250.

**СИЧҚОН** — сичқон:
Уй аро шайхи замон амрида эрмас сичқон,
Тева афсорини уч, тўрт яшар ёш чекар.
*Хазойинул-маоний*, IVб-727.

**СИЯР** — хислат, хулқ-атвор; одат, табиат, кўриниш, юриш-туриш:
Вале қилди чархи мухолиф сияр,
Анинг доги ҳунёгарин навҳагар.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-193;
Луқмонники баъзи дедилар пайғамбар,
Баъзи дедилар ҳакими покиза сияр.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-232.

**СИЯҲДИЛЛИК** — кўнгли қоралик, дилга азоб беришлик:
Маҳжабинлардин сияҳдиллик не тонг, эйким онинг,
Ботинин кўрсанг қародур, гар кўрунур зоҳир оқ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-335.

**СИЯҲКОР** — бадкирдор, ичи қора:
Навоий, чархи ахзардур сияҳкор,

Тамаъ сарсабз бўлмоқ қилма андин.

*Хазойинул-маоний*, Iб-464;

Эй Навоий, истасам зулфин паришон, қилма айб,
Найлайин сармояи бахти сияҳкорим будур.

*Хазойинул-маоний*, IIб-160.

**СИЯҲКОРЛИҒ** — хунук ишлар қилишлик, ножўя хатти-ҳаракат:

Қаламининг сияҳкорлиғининг бероҳлиғи ва ўзининг сияҳрўлигининг узрхоҳлиғи. *Хазойинул-маоний*, Iб-738.

**СИЯҲНОМА** — гуноҳкор, жиноятчи:

Хатинг саводиға сунъ илги йўнди чун хома,
Ҳамул рақам била қилди мени сияҳнома.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-528.

**СИЯҲПУШ** — қора кийган:

Қошу кўзин кўргали, эй шайх, билдим макри бор,
Ҳар сияҳпўшики меҳроб ичра бўлғай муътакиф.

*Хазойинул-маоний*, Iб-322;

Яна тушти ўлукдек тарк этиб ҳуш,
Азосиға бўлуб олам сияҳпўш. *Фарҳод ва Ширин*, 166.

**СИЯҲРУ//СИЯҲРУЙ//СИЁҲРУ//СИЁҲРУЙ** — юзи қора, бахтсиз:

Жуал андоқким лўлийи сияҳрўй,
Ясар пайваста саҳро даштида гўй. *Фарҳод ва Ширин*, 217;

Аммо андоқ сиёҳрўйнинг тафзиҳи ва ул навъ қаро юзлукнинг тақбиҳи. *Маҳбубул-қулуб*, 55;

≈ **йи ёмон** — гуноҳкор; шарманда бўлган:

Оқ айламагини мен сияҳрўйи ёмон
Айлай-айлай афв суйи бирла гумон.

*Хазойинул-маоний*, Iб-767.

≈ **кел-** — бош эгиб келмоқ, узр сўрамоқ:

Беадаблиғларки қилдим билмишам,
Афвунг оллида сияҳрў келмишам. *Лисонут-тайр*, 92-3.

**СИЯҲРЎЗ** — қора кунда қолган; бошига оғир кулфат тушган, жабр ва зулм остида қолган:

Мен сияҳрўз киму васлики, ҳаргиз кундуз
Бўла олмасмен анинг кўйида пайдо густоҳ.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-112.

**СИЯҲРЎЛИҒ//СИЯҲРЎЙЛУҚ** — шармандалик, шармсорлик, обрўсизлик:

Қаламининг сияҳкорлигининг бероҳлиғи ва ўзининг сияҳрўлигининг узрхоҳлиғи. *Хазойинул-маоний*, Iб-738;

Борчаси исён била бадхўйлуқ,
Бадхўйлуқ йўқки, сияҳрўйлуқ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 19.

**СИЯҲСИТОРА** — юлдузи қора; бахтсиз:

Ширинниинг фалак қасридин қуёш чиққандек қаср ҳужрасидин чиқиб меҳри жамоли кавкабаси била анжуманни равшан қилмоғлиғи ва Фарҳоди сияҳситора олиида ҳилолий жом аро шафақгун май тутуб...

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 475.

**СИЯҲТОБ//СИЁҲТОБ** — қора товланувчи; қорамтир:

Демагил мужгоиким, ул кўз қасди аҳбоб айламиш,
Ким темурдин нешлар айлаб, сияҳтоб айламиш.

*Хазойинул-маоний*, IVб-269;

Бўлуб меъжарда ул мушки сияҳтоб,
Қаро шомики ёпқай они маҳтоб. *Фарҳод ва Ширин*, 111;

Гоҳи ки касофат этти моҳтоб,
Меҳр олтунин айладинг сиёҳтоб. *Лайли ва Мажнун*, 53а4.

**СИЯҲФОЛ** — бахтсиз:

Ҳажр зиндони сияҳфол ўлди оҳим дудидин,
Эмди зиндон этти ишқ аҳлиға бу зиндонни дуд.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-136

**СИЯҲЧОЛ//СИЁҲЧОЛ** — чоҳ, қудуқ; зиндон:

Ҳисори аноу тааб маҳбаси,
Сияҳчолдин тийрарўроқ басе.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-471;

Буюрдики қосидни банд эттилар,
Сиёҳчол сори олиб кеттилар. *Садди Искандарий,* 256*б*15.

**СИҚ-** — қисмоқ:

Ҳар кўзумдин оқадур ҳар бирининг хуноби,
Ҳажр ишканжаси чун кўнглуму бағримни сиқиб.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-67.

**СИҚА** — ишончли, ипонса бўладиган, эътимодли:

...бу абёт Мавлоно Ҳаким табибнинг хотуни Меҳрининнгдур ва бу фақир сиқа элдин эшиттиким, Сулаймонийнингдур.

*Мажолисун-нафоис,* 26.

**СИҚЛ** — мушкиллик, оғирлик:

Ва жадид наът ва қариб дуруд ул нозимғаким, олам аҳли интизоми учун шариат мезонини адл мезони била рост келтурди, то ул ростлик сиқли ҳашр мезониға мадад еткурди.

*Мезонул-авзон,* XIV-135; *қ.* **САҚИЛ**.

**СИҚОТ** — ишончли, ишончга сазовор кишилар:

Сиқотдин бирики, аларнинг фарзанди Хожа Бурҳониддин Абу Насрнинг махсуси эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-136.

**СИҚТАТ-** — ниҳоятда кўп йиғлатмоқ:

Ул ойки, кула-кула қироғлатти мени,
Йиғлатти мени демайки, сиқтатти мени.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;

Ҳар замон кирса бузуғ кўнглум аро ёру диёр,
Олам аҳлин сиқтатурмен оҳу афғондин доғи.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-341.

**СИҒ-//СИҚ-** — сиғмоқ, жойлашмоқ:

Ғунча эрдим ғам елидин тўнға сиғмон ғунчадек,
То сабо еткурди ул сарви хиромон муждасин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-480;

Хожа авсофини ҳар киши битир бўлса... бир китобда ҳам сиқғайму ё йўқ. *Мажолисун-нафоис,* 8.

**СИҒАР** — ёшлик, кичик ёшлик, кичиклик:

Бу ҳақир сиғар синда ул буқъада алар хизматлариға мушарраф бўлуб, менинг борамда фотиҳалар ўқудилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-165;

≈ **гулзори** — ёшлик чоғлари, вақтлари:

Ул сабабдин аввалғи девонким туфулият баҳори ғунчасининг ажиб гуллари ва сиғар гулзорининг боғчасининг ғариб чечаклари била ораста бўлуб эрди, «Ғаройибус-сиғар» дейилди. *Хазойинул-маоний,* I*б*-14;

≈ **и син** — кичик ёши:

Мавлоно Юсуф... сиғари син жиҳатидин шеърида хомлик бўлса фақир ислоҳ қилур эрдим. *Мажолисун-нафоис,* 71.

**СИҒИН-** — топинмоқ, сажда қилмоқ; умид билдирмоқ; ихлос қўймоқ:

Яқинроқ сиғинди висол истабон,
Висол авжиға иттисол истабон.

*Садди Искандарий,* 239*а*14.

**СИҒРИҚ-** — яширинмоқ, писиб (биқиниб) кетмоқ; чақмоқ, хабар бермоқ:

Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва ганаргамак ва сиғриқмоқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**СИҒУР-** — 1. таъзим билдирмоқ:

Зулм ўқи тешганлари маълум анга,
Бош сиғуруб бир неча мазлум анга. *Ҳайратул-аброр,* 184-9;

2. сиғдирмоқ:

Бас чун бу мухтасарда ҳеч нима ул жинс сўзлардин сиғурса бўлмас... *Мажолисун-нафоис,* 209;

**СИҲИ** — рост., баланд; **сарви сиҳи** — тик ва баланд сарв; чиройли, ёш сарв:

Боғ аро сарви сиҳи ёнида кўрдум эски ток,
Бўлди туз бўйлуғлар ичра ҳам қадимдин ибратим.
*Хазойинул-маоний,* IVа-217;

≈ **сарв** — чиройли ва сарв қоматли маҳбуба:

Очилди чаман, гулъузорим қани,
Сиҳи сарвбўйлуғ нигорим қани? *Мезонул-авзон,* XIV-174.

**СИҲИҚАД** — қадди қомати келишган, нозик, хушқомат:

Рост бир шамъ кибидурки, туби ол ўлғай,
Ул сиҳиқад юзи тобию хинолиғ аёғи.
*Хазойинул-маоний,* IVб-641.

**СИҲҲАТ** — 1. саломатлик, тансиҳатлик:

Оз демак ҳикматқа боис ва оз емак сиҳҳатқа боис.
*Маҳбубул-қулуб,* 142;

2. тўғри, рост:

Яна дағи сўз кўп бор, аммо сиҳҳатдин йироқ учун битилмади. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-185;

≈ **и зот** — жон соғлиғи:

Сиҳҳати зотиға дуо қилмоқ,
Садқаю назрлар адо қилмоқ. *Сабъаи сайёр,* 73-9;

≈ **и ҳукм** — тўғри муҳокама:

Сиҳҳати ҳукм ичра ҳадисинг саҳиҳ,
Арзи фасоҳатда каломинг фасиҳ. *Ҳайратул-аброр,* 22-4;

≈ **топ-** — тузалмоқ, даволанмоқ:

Мариз заъфдин сиҳҳат топқунча такрор қилди, чун сиҳҳат топти, бўйниға тумор қилди *Маҳбубул-қулуб,* XIII-44.

**СИҲҲАТСИЗ** — хаста, касал:

Ҳушиға чун келди, кетмиш эрди ёр,
Тушти сиҳҳатсиз таниға изтирор. *Лисонут-тайр,* 203-5.

**СКАНДАРПАРАСТ** — Искандар тарафдори:

Чу Доро қилиб мунча зулму шикаст,
Мени қилди бахтим скандарпараст.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1336.

**СОАТ** — соат, вақт:

Онсизин эрмас эрди бир соат,
Хоҳ айш айласун вагар тоат. *Сабъаи сайёр,* 192-4;
Ҳамул соат биров чиқиб дедики, шайх сени тилайдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-91;
Йигирми тўрт соат кеча-кундуз,
Йигирми тўрт дам урсам нафас. *Фарҳод ва Ширин,* 218;

≈ **шишаси** — соат ойнаси:

Агарчи маразимға сиҳҳат уммеди пайдо бўлубтур, аммо ҳануз ғизо била шарбатким ичилур, ейилур, мисқол тарозуси била тортилур ва тонгдин ақшомгача соат шишасиға кўз тикилур. *Хазойинул-маоний,* Iб-11.

**СОБИР** — сабрли, тўзимли:

Чун бўлди сабур тенгри додиға етар,

Собир киши оқибат муродиға етар.

*Назмул-жавоҳир*, XV-51.

**СОБИТ** — собит, барқарор:

Гаҳ собиту гаҳ жаҳонда сайёр,
Йўқ даҳр диёри ичра дайёр.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 789;

≈ **қадам** — мустаҳкам, бир сўзли:

Уйлаким зотингға собитдур қадам,
Айласанг андоқ вужудимни адам. *Лисонут-тайр*, 205-7;

≈ **бўл-//ўл-** — қайд этилмоқ, битилмоқ:

...балки жамъ девон тартиб берган шуароға азим ҳаққе собит бўлубтур. *Мезонул-авзон*, XIV-136;

Қоққил, Навоий, ушбу эшикни лажож ила,
Ким собит ўлди фақрда мазмуни «ман қанаъ».

*Хазойинул-маоний*, IIIа-232;

Бир-бири била байъат қилдиларким, нима емагайлар то ҳиллият аларға собит бўлмағай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-78;

≈ **эт-//қил-** — исбот қилмоқ:

Гар ул ишқимда ҳирмон бирла кетти,
Вале ишқи камолин собит этти. *Фарҳод ва Ширин*, 205;

Сизга ўз муддаомни собит қила олмон.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-16.

**СОБИТОТ** — турғун юлдузлар:

Яна бирда сабт айладинг собитот,
Анга сайр, аммо буларға сабот.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1201.

**СОБИҚ** — илгариги, аввалги, бўлиб ўтган; пешқадам:

Эй нурунг ўлуб жаҳонға собиқ,
Балким тўқуз осмонға собиқ.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 653;

Бурунғи икки ҳарфи ҳар бирининг доғи бир келди,
Талаффуз ҳолатида улки собиқ, йўқса лоҳиқдур.

*Хазойинул-маоний*, IIб-693;

Осаф Сулаймон алайҳис-салом мажлисида анбиён собиқнинг наът ва таърифин қилур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-229.

**СОБИҚАН** — илгари, бурун:

Собиқан ҳам қисса ўтмиш бу қабил,
Сидқиға Асҳоби Қаҳф этти далил. *Лисонут-тайр*, 100-3.

**СОБУН** — совун:

Мавлон Пойий... собун чайнабдур ва оғзидин мағзоба зоҳир бўладур. *Мажолисун-нафоис*, 154.

**СОБУНХОНА** — совун пиширадиган жой:

Мавлоно Жавҳарий... собунхона мушрифи эрди.

*Мажолисун-нафоис*, 68.

**СОВ** — ажратиш, жудо қилиш;

≈ **эт-//қил-** — ажратмоқ, жудо қилмоқ:

Ишқ бошимдин чиқариб ўзлукумни урди тиғ,
Ани боштин сов этиб, бошни танимдин қилди сов.

*Хазойинул-маоний*, IIб-513.

**СОВАЛИҚ** — совалик:

Шайх Нажм ҳам соваликдур. *Мажолисун-нафоис*, 188.

**СОВРУЛ-** — шамолда учиб сочилмоқ; тўзмоқ:

Тортсам кўнглум футури шиддатидин қаттиғ оҳ,
Даҳр боғи соврулуб, афлок доғи қўзғалур.

*Хазойинул-маоний*, IIа-75;

Баҳор фасли бўлуб айш гули очилғани ва ғам хазони ели-

дин сабри хиромони соврулғани бобида дейилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 248.

**СОВУ-** — 1. совумоқ; иссиқлигини йўқотмоқ:
Совуса Фарҳоду Мажнун қиссасидин кўнглунгуз,
Бас, менинг ишқ ичра ўтлуғ достонимни тиланг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-356;
2. ҳоримоқ, чарчамоқ:
Айтиб совумас тарона сен-сен,
Олиб қурумас хизона сен-сен. *Лайли ва Мажнун,* 56*а*9.

**СОВУР-** — 1. сочмоқ, тўзитмоқ:
Даҳр боғининг насими совурур гул хирманин,
Анга ул гул гулшани сори гузоре бўлмасун.
*Хазойинул-маоний,* Iа-338;
Бошиға совурди онча туфроқ,
Гўёки йиқилди бу кўҳан тоқ. *Лайли ва Мажнун,* 90*а*14;
Аъзосиға минг ҳажр тоши ёғдурди,
Куйдирдию кўкка кулини совурди. *Муншаот,* XIII-152;
2. учирмоқ, ҳавога отмоқ:
Сарсари ғам жониға урғай сипеҳр,
Хирмани умрини совурғай сипеҳр. *Ҳайратул-аброр,* 106-5.

**СОВУРМОҒЛИҒ** — совурмоқлик, учирмоқлик, тарқатмоқлик:
Бу янглиғ ўтқа ёндурмоғлиғ они,
Кул ўлғач, кўкка совурмоғлиғ они. *Фарҳод ва Ширин,* 154;
Ёшунған эмиш қаро булутқа моҳим,
Гардуни совурмоғлиғ эрур дилхоҳим. *Муншаот,* XIII-106.

**СОВУРУЛ-** — совирилмоқ, сочилмоқ, тўзимоқ:
Мен чекиб андуҳ ўлай, эл жони бўлсун ул масиҳ.
Совурул, эй чархи нигун, вей даҳри дун, барбод бўл.
*Хазойинул-маоний,* Iб-402.

**СОВУТ-** — 1. совитмоқ:
Чу васл куймак ила ҳосил ўлмади, эй кўз,
Таҳассур ашки била шуълалиғ кўнгулни совут.
*Хазойинул-маоний,* Iб-99;
Кўнглунг ўтидин совутмоғунгдур,
Ул борида ёр тутмоғунгдур. *Лайли ва Мажнун,* 86*а*15;
2. бездирмоқ, кўнгил қолдирмоқ:
...кўп элнинг кўнглин шеър айтмоқдин совутқай эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 11.

**СОВУҚ//СОВУҒ** — 1. совуқ, салқин:
Бийик ул тоғ авжи ўйлаким куз,
Совуғдин боғланур сарчашмалар муз. *Фарҳод ва Ширин,* 94;
2. хунук, ёмон, келишмаган:
Ҳикмат аҳли оллида совуқ сифат йўқ кимсада,
Субҳи козибдек маҳалсиз айлаган кулгу киби.
*Хазойинул-маоний,* Iб-735;
≈ **оҳ//дам** — алам, изтироб; нафаси совуқ:
Туғанган фаҳм этиб умрин бақосин,
Совуғ оҳ урди ёд айлаб атосин. *Фарҳод ва Ширин,* 190;
Совуғ дамлар била ул золи дамсард,
Чиқорди кўкка ул туфроғдин гард. *Фарҳод ва Ширин,* 187;
≈ **оҳ чек-** — алам, изтироб чекмоқ:
Кўзин очибон элга айлаб нигоҳ,
Ажал елидек чекти бир совуғ оҳ.
*Садди Искандарий,* 316*а*11.

**СОВУҒЛУҒ//СОВУҒЛУҚ** — совуқлик:
Жавру ҳуснини қизиқроқ деди ул юздин шайх,

Сўрмагай бўйла совуғлуқ била инсон алфоз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-291.

**СОДА** — 1. содда, оддий, тўғри:
Мени ишқдин манъ этар сода шайх,
Дема сода шайх, айтким лода шайх.
*Хазойинул-маоний,* IIа-64;
Мавлоно Нур — сода ва абдолваш кишидур.
*Мажолисун-нафоис,* 157;
2. соф, тоза:
Ким қозиб ориғи поку сода,
Неча ишлар доғи айлаб зиёда. *Фарҳод ва Ширин,* 122;
Ва турк элида ажлоф ва сода эл сортдин зиёдадур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;
3. тиниқ, силлиқ:
Етишмагай майи ваҳдат фуруғ бўлмағуча,
Замир шишаси соқий узоридек сода.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-526;
≈ **юзлук** — жозибали ёшлар:
Мавлоно Сафоий андижонлиқдур. Сода йигит эрди, аммо сода юзлук йигитлар суҳбатиға машъуф эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 70.

**СОДАВАШ** — соддага ўхшаш, содда бўлиб кўринган:
Содаваш ёрим бағоят пурфан эрмиш англадим,
Ошкоро дўст, пинҳон душман эрмиш англадим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-435;
Мавлоно Муъин... зоҳири худ содаваш кўрунур.
*Мажолисун-нафоис,* 193.

**СОДАЛИҒ** — соддалик, гўллик:
Мавлоно Сафоий... табъидин гоҳ-гоҳ рангингина нималар бош урар эрдиким, ўз содалиғи мунофиси эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 70.

**СОДАРЎ** — хушрўй, очиқ чеҳрали; ёзилмаган варақ:
...содарў нома майдонини шоҳ мадҳи...
*Фарҳод ва Ширин,* 26 *сарл.*

**СОДДАДИЛ** — покдил, софдил, дили тўғри; фаҳмсиз, фаросатсиз:
Даҳр элидин гар вафо қилдинг тамаъ, эй соддадил,
Истадинг амреки, тутмас, ҳаййизи имконда нақш.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-139.

**СОДИР** — воқе бўлувчи, юз берувчи;
≈ **бўл-** — воқе бўлмоқ, юз бермоқ:
Бажо келтурди ул бемисли нодир,
Неким Бонуға бўлди ҳукм содир. *Фарҳод ва Ширин,* 127;
Гар қиёму гар қироат, гар рукуу гар сужуд,
Ҳар не қилгай бири ўз еринда содир бўлмағай.
*Хазойинул-маоний,* Iб-736;
Ва бу воқеа ашуро кунида содир бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**СОДИС** — олтинчи:
Не ҳавосида бир не хомис ҳам,
Не жиҳотида бир не содис ҳам.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 896.

**СОДИҚ** — рост гапирувчи, тўғри айтувчи; садоқатли, вафодор:
Мужрими содиқ эрур узр била қобили файз,
Муъжиби зиндиқа бўлмас мутажаллий файёз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-280;
Ошиқки эрур ишида содиқ,
Маъшуқ бўлур бошида ошиқ. *Лайли ва Мажнун,* 85*а*16.

**СОДОТ** — саййидлар, мўътабар одамлар:
...оти Аҳмад бинни Осим Антокийдур ва қавмнинг аъён ва содотидиндур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81;
Саййид Ғиёсиддин — Машҳаднинг содоти, балки нуқабосидиндур. *Мажолисун-нафоис,* 152;
Борча содот ва машойих ва уламо ва фуқаронинг маҳбубулқулуби эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;
≈ **и олий шон** — улуғ олий мартабали сайидлар:
Ва шаҳр аҳолисидин содоти олий шон ва уламои олий макон ва машойихи узом ва қузоти киром ва хавос ва авом мажмуъи таъзият тутуб... дайнини ўзлариға иқрор қилдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**СОЖИД** — сажда қилувчи, таъзим қилувчи:
Ҳар сори бино қилиб масожид,
Одамга малойик анда сожид. *Лайли ва Мажнун,* 58*а*1;
≈ **бўл-//ўл-** — эгилмоқ, таъзим қилмоқ, сажда қилмоқ:
Бўлуб сожид ул бутқа ширк аҳли, йўқ-йўқ,
Демон ширк аҳлики, аҳли яқин ҳам.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-241;
Ҳар кишиким қуёшқа обид ўлуб,
Анга ҳар субҳу шом сожид ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 8-16.

**СОЗ** I — 1. соз, чолғу қуроли, музика асбоби:
Бенавомен айру хайли ҳамдаму ҳамроздин,
Заъфлиғ ул тор янглиғким узулгай создин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-247;
Муҳаммад Али... кўпроқ созларни яхши чолар эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 79;
2. жўр, оҳанг, куй, нағма:
Дедим таронаи жонбахш, мутрибо сен худ
Фироқ сози тузиб ўлтурур кўси чолдинг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-378;
Ва баъзи соз ҳам анинг мухтариъидур ва камолда таърифдин мустағний. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238;
≈ **қил-** — куйламоқ, чалмоқ:
Дебон Ҳудҳудға соз айлаб фиғонлар,
Бошиға ўт туташқандин нишонлар. *Фарҳод ва Ширин,* 160;
≈ **чол-** — нағма чалмоқ:
Зуҳра, бир лаҳза чолма соз охир,
Чекмагил лаҳни дилнавоз охир.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 922.

**СОЗ** II — асбобу анжом, жиҳоз; тартиб; тайёргарлик:
Базмда шоҳона ясаб созу барг,
Бошим уза эгри қўйуб нимтарг. *Ҳайратул-аброр,* 36-17;
Борин ҳозир этти тузуб анжуман,
Деди, анжуман сози лашкаршикан.
*Садди Искандарий,* 272*б*4;
≈ **айла-** — юришга тайёрланмоқ:
Мактаб сори жилва айлади соз,
Боштин аёғиға ҳусн ила ноз. *Лайли ва Мажнун,* 62*б*6.

**СОЗАНДА** — чолғувчи, созанда:
Бойсунғур Мирзо... хаттот ва наққош ва созанда ва гўяндадин мунча беназир кишиким, анинг тарбиятидин ароға кирди.
*Мажолисун-нафоис,* 199;
Ҳаттоким, салотин замонида яна ўн-ўн беш созанда ва гўянда ва хонандаким... *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад, XIV-100;*
Ва шаҳрнинг созанда ва хонанда ва гўяндаси доим алар

суҳбатида ҳозир бўлурлар эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-79.

**СОИБРОЙ** — доно, тўғри фикр юритувчи:

Хуросон мулкининг куллий ихтиёрин подшоҳ аларнинг соибройиға ва тадбири мулкоройиға вобаста қилғудек эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер* XIV-81.

**СОИР//СОЙИР** — бошқа, ўзга:

Мавлоно Мир Арғун... сойир назмлардин муаммоға кўпроқ мойил эрди. *Мажолисун-нафоис,* 61;

...иноятларким сойир қулларга воқиъ бўлуб эрди-еткурди.

*Муншаот,* XIII-136;

≈ **и афрод** — бошқа одамлар, қолган кишилар:

Сойири афрод иши бу бўлса, улким фард эрур,
Барча элдин ҳусн аро оздур анга юз мунча ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IVа-219;

≈ **и аъзо** — ҳамма аъзои бадан, инсон аъзолари:

Сойири аъзоға халал етмамак,
Шаръ хилофиға шуруъ этмамак. *Ҳайратул-аброр,* 67-26;

≈ **уннос//и нос** — одамлардан бошқа, қолганлар:

...ва адно сўз хайли авом такаллуми ва соируннос тараннумидурким, баъзи анинг алфозидин кишига маъни маълум бўлур ва баъзидин бўлмас. *Назмул-жавоҳир,* 19;

Хоҳ малойик хайли... хоҳ сойири нос жамоати ало қадари маротибиҳим... *Садди Искандарий (Хамса),* 1349.

**СОИҚА//СОЪИҚА** — яшин, чақмоқ:

Не ишқ эдики, адам айлади вужудимни,
Чу урди соиқа, гардунға чекти дудумни.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-598;

...мағфирати соиқасидин руҳ шуъласи анвориға ҳариқ этсун.

*Мажолисун-нафоис,* 32-33;

Мундоқ тўфоннинг ғариқи ва бу навъ соиқанинг ҳариқи.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-41;

...чоқин ва илдирим... араб тили била барқ ва соъиқа била адо қилибтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112.

**СОИҚААНГЕЗ** — яшинга ўхшаш, чақмоқ янглиғ:

Араб теваси «Ҳудий» лаҳни била бодия қатъида тез бўлур, булут бухтиси раъд садосидин соиқаангез.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-24.

**СОЙ//СО** — қўшма сўз таркибида келиб, *ўхшаш, монанд* каби маъноларни ифодалайди:

Лўли ўлмоқ тонг эмас, бор эса шаҳларға ҳавас,
Гар бу юз кўзгусига илки бўлур ойинасой.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-583.

**СОЙИБ** — тўғри, рост, хатосиз:

Аларнинг агар ройи сойиб эса,
Вагар фикрида юз маойиб эса. *Садди Искандарий,* 321б12;
Ҳарне сени деса ройи сойиб,
Ул сендину сен арода ғойиб.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 646.

**СОЙИЛ** — 1. тиланчи, гадой:

Бозил илгин юққори, сойил қўлин кўргил қуйи,
Тенг бўлурму термаку сочмак хирад мезонида.

*Хазойинул-маоний,* IIб-564;

Уч қатлағача сўкбоч пиширурлар эрди ва ул сойилға берур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-99;

2. савол қилувчи, сўровчи, истовчи:

Бўлса икинчи ҳусниға мойил,

Бўлғусидур ҳаким анга сойил. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1048;
Дедиким, қулингни сойил манъидин манъ қил.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-99;

≈ **и қадхам** — қадди букилган тиланчи:
Ҳар улашур нони анинг қурси меҳр,
Олган ани сойили қадхам сипеҳр. *Ҳайратул-аброр*, 181-21.

**СОЙИМ** — рўзадор, рўза тутган киши:
Дарвеш Мансур... кўпроқ сойим эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 46;

≈ **уд-даҳр** — доим рўзадор:
Онда Султон сойимуд-даҳр эрди кун,
Ул сифатким қойимул-лайл эрди тун. *Лисонут-тайр*, 129-1;
Мир Муртоз... сойимуд-даҳр эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 142;

≈ **кечур-** — рўза тутиб ўтказмоқ:
Баҳра хўрду хобдин ул топти, будур андаким,
Қилди эҳё кечасин, сойим кечурди кундузин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-458.

**СОЙИР** — юрувчи, кезувчи, сайр қилувчи:
Тавсани чарх уза гўёки қуёшдур сойир,
Шаҳсуворим чун қилур жилва, миниб кўк абраш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-253;
Фалакдек табъи сойир, жисми сокин,
Сафар айлаб, вале йўқ сайр мумкин.
*Фарҳод ва Ширин*, 84;
Аларнинг маснавий ва ғазаллиёт ва сойир назмларида индарож топибтур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-170;

≈ **и улви мақом** — сайр қилувчи олий мақом:
Ким етиб ул сойири улви мақом,
Илгида бир тойири улви хиром. *Ҳайратул-аброр*, 24-9;

≈ **ўл-** — сайр қилувчи бўлмоқ:
Ховар аҳли ҳам ўлдилар сойир,
Кема суръатда ўйлаким тойир. *Сабъаи сайёр*, 160-19.

**СОЙИСЛИҒ** — отбоқарлик, сайислик:
Сойислиғиға Зуҳал уруб фол,
Газ даста била қўлида ғарбол.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 659.

**СОЙҒА-** — сарфламоқ, харж қилмоқ:
Чун ганж иёси нақдни ҳар ён ўзи сочқай,
Бемузд ажаб йуқтур, агар сойғаса хозин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-706.

**СОЙҒАЛ-** — сарфланмоқ, харж бўлмоқ:
Ислому ақлу диним нақдини сўрмангизким,
Май важҳиға бу бора дайр ичра сойғалибтур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-175.

**СОКИН** — 1. бир жойда турувчи, турғун яшовчи:
Шоҳруҳ султон замони авоситидин Султон Абусаид замонининг авоилиғача шаҳарда сокин эдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-12;
Табризда ул зовиядаки сокин эрмишлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-180;

2. ҳаракатсиз ҳарф, ёпиқ бўғиндаги ундош ҳарф:
«Изола» — мустафъилуннинг охиридағи ватади мажмуъға бир сокин орттурмоқдур. *Мезонул-авзон*, XIV-141;
Агар байт охирида тушса, бир сокин ҳисобиға кирар.
*Мезонул-авзон*, XIV-152;

≈ **сокин** — секин-аста, тўхтаб-тўхтаб:
Тутмас эди лаҳза-лаҳза ором,
Сокин-сокин урар эди гом. *Лайли ва Мажнун,* 87б8;
≈ **и вайрона** — вайронада яшовчи:
Менки ганж уммедидин девонамен,
Кеча-кундуз сокини вайронамен. *Лисонут-тайр,* 56-17;
≈ **бўл-//ўл-** — 1. турмоқ, истиқомат қилмоқ, яшамоқ:
Шўх чун шоҳдин бўлуб эмин,
Бўлубон ул диёр аро сокин. *Сабъаи сайёр,* 174-22;
Мавлоно Муҳаммад Олим... Мавлононинг мақдамин ғанимат туттилар ва сокин бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 17;
2. (дилга) жойлашмоқ, макон тутмоқ:
Ақл қочти кўнглум ичра сокин ўлғач дарди ишқ,
Мўр манзилгоҳи эрмас, аждаҳолар маскани.
*Хазойинул-маоний,* Iа-408;
3. тинчланмоқ, тўхтамоқ:
Токи кўнглум изтиробию таним титратмаси,
Сокин ўлмас нукта айтурға мени ёр айламанг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-357.

**СОКИНЛИК** — турғунлик, бир жойда туришлик, вазминлик:
Тадриж ила тифл ўлур хирадманд,
Сокинлик ила қамиш бўлур қанд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 802.

**СОКИТ** — сукунат; ≈ **бўл-** — сукут қилмоқ, жим бўлмоқ:
Сокит бўлур офоқ аро ҳол яси,
Ойини фанода турфа аҳвол яси. *Назмул-жавоҳир,* XV-27;
Мавлоно Риёзий... инсоф юзидин кераки мусаллам тутса эрди, жадал бунёд қилди, фақир сокит бўлдум.
*Мажолисун-нафоис,* 69.

**СОКИТЛИК** — сукутлик, жимлик, тинчлик:
Оз сўзлаганидин истиқомат ҳосил,
Сокитлигидин, вале саломат ҳосил. *Назмул-жавоҳир,* XV-31.

**СОЛ** I — сол, паром:
Баҳри ашким ичраким топмас зарар кўз мардуми,
Гўйие кирпик найистонидин онинг соли бор.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-185.

**СОЛ** II — йил; бутун умр:
Айш бирла ўтуб маҳу соли,
Бор эди шоҳ моли ўз моли. *Сабъаи сайёр,* 98-11;
Зулфунгу юзунг фироқинда туман ҳасрат била,
Ҳайфким, зойиъ кечурдим мунча солу моҳни.
*Хазойинул-маоний,* IIб-661.

**СОЛ-** — 1. ташламоқ, туширмоқ; солмоқ:
Кўзу кўнглумдин эди ранжим они кўр айладим,
Бўлса бу девона пайдо, солиб ўтқа ўртангиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-219;
2. эътиборга олмоқ, назар ташламоқ:
Солмаса кўз жифаи дунё сари,
Боқмаса туз дунёйи фоний сари. *Ҳайратул-аброр,* 128-28;
...доно ҳакам адолат юзидин кўз солса...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121;
3. пайдо қилмоқ:
Қадаҳ солди аҳбоб мағзиға шўр,
Ҳижобу ҳаё рафъи келтурди зўр.
*Садди Искандарий,* 294а6;
4. қурмоқ, ясамоқ:
Риё баҳри ичра тамаъ завроқин

Солибтур асодин тутуб хода шайх.

*Хазойинул-маоний,* IIа-64;

5. эшитмоқ; таъсирлантирмоқ, амал қилдирмоқ:

Бу бир неча сўз қулоққа олғил,
Балким неча дур қулоққа солғил. *Лайли ва Мажнун,* 95б19;

6. висолга етишмоқ, ёритмоқ:

Ул қуёшдинким эрди шаҳ маҳжур,
Солғуси тийра шоми ҳажрға нур. *Сабъаи сайёр,* 52-18;

7. қўймоқ:

Гунаҳлиғ киши бўлмаса, чек солиб, сойир халқдин қатл қилур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-189;

8. тузоққа туширмоқ, илинтирмоқ:

Кундуз дашту водийға чопиб, бир неча забунни ғофил топиб, юз макру ҳийла била қушни аларға солиб ва ул солғани ул мазлумни олиб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-33;

9. куйдирмоқ, ўртамоқ:

Эй фурқатинг маҳзунларға жон олғучи,
Ушшоқни кўрган чоғда ўт солғучи. *Мезонул-авзон,* XIV-177;

10. ўртага одам қўймоқ:

...Озармидўхт ҳавосида беихтиёр бўлуб, ҳарам жонибин риоят қилмай... кишн ораға солиб, таашшуқ изҳор қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;

11. сепмоқ (дон):

Илм ўқуб амал қилмаған, ерни шиёр қилиб тухум солмаганға ўхшар ё тухум солиб, маҳсулидин баҳра олмағанға ўхшар. *Маҳбубул-қулуб,* 141;

12. юбормоқ, жўнатмоқ:

Солиб маллоҳ еткурдилар ани,
Кема ёниға келтурдилар ани.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 481.

**СОЛИК** — йўлга кирган, йўлда юрган; тасаввуф йўлига кирган; зоҳид, обид; мусофир; ғариб:

Ерга сочқан тер фано даштида солик жабҳаси
Гавҳари мақсудидин ҳар дам нисоредур яна.

*Хазойинул-маоний,* Iб-564;

Солик они арши муалло деди,
Сўфий они олами кубро деди. *Ҳайратул-аброр,* 42-16;

...бу йўл соликлари бир-бири била суҳбат тутсалар, анда кўп хайру баракат. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

Аммо бу йўл соликларидин кўп бор экандурларки, яна бировлар гуноҳдин ўзларига тутуб, юкин тортибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

≈ **и огоҳ** — огоҳ мусофир:

Солике қилди гузар бир шоҳға,
Шаҳ боқиб ул солики огоҳға. *Лисонут-тайр,* 200-7;

≈ **и раҳрав** — ғариб, мусофир:

Солики раҳрав бу иш кўргач юруб,
Шайх учун кўнгли бузулди оҳ уруб. *Лисонут-тайр,* 87-14;

≈ **и фоний** — сўфий, сўфийлик ихтиёр қилганлар:

Солики фоний ва гавҳари коний орифи маоний Саййид Ҳасан Ардашер... сияр ва ҳолотида.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;

≈ **и атворлиқ қил-** — йўл топиш учун уринмоқ, йўлланмоқ:

Топқуча ганжинаи асрорлиқ,
Кўп қилибон солики атворлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 43-4.

**СОЛИМ** — 1. омон, соғ, саломат:

Ул мусулмон дурурки, солимдур,

Тилию илгидин мусулмонлар. *Арбаин*, XV-56;
Ишқ муҳлик, фироқ эди золим,
Жисм ила ақли қолмади солим.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 974;

2. аруз баҳрларидан бири:
Ва комил баҳри била вофир баҳрида чун назм кам воқеъ бўлубтур, агар солим ва матбуъ баҳрлардур, аммо доирасиға оз таъарруз қилибдурлар. *Мезонул-авзон*, 23;

≈ **тут-** — соғлом тутмоқ, асрамоқ:
**Аъоди хайлини қўрқутмоқ эрди,**
Алардин ўзни солим тутмоқ эрди. *Фарҳод ва Ширин*, 148.

**СОЛИМЛИҒ** — соғлиқ, соғломлик:
**Тонгдин оқшомға қон тўкар қотилдек**
Солимлигин андин эл ғанимат билдик.
*Назмул-жавоҳир*, XV-39.

**СОЛИН-** — ташланмоқ, қолдирилмоқ:
Саййид Қуроза... муддате эшитиб-эшитмасға солиб, кўруб-**кўрмасға солинди... Хуросон мулкида туролмади, Самарқандға борди.** *Мажолисун-нафоис*, 94.

**СОЛИС** — учинчи:
Бўлур тийра кўзгунг, тўлар заҳр жоминг,
Тутайким бўл Искандару Жамга солис.
*Хазойинул-маоний*, IIб-93;
Солисини ҳаё гулшанига бўстон бил,
Робиъини вилоят баданиға жон бил. *Назмул-жавоҳир*, 15.

**СОЛИҒ** — солиқ (налог):
Фарёдким, тушар манга чун дард ила фироқ,
Ишқ аҳли ичра қатл учун солсалар солиғ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-302.

**СОЛИҲ** — салоҳиятлик киши, тўғри иш қилувчи, яхши иш қилувчи; пок:
Навоий, оллинга ёзғанни кўрмайин бўлмас,
Эрур ҳақ оллидин ар солиҳ ул вагар толиҳ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-106;
**Хожа Юсуф Меҳна... толиби илм ва солиҳ ва хуштабъ йигитдур.** *Мажолисун-нафоис*, 166.

**СОЛИҲА — покиза, тўғри, пок (аёл):**
Ва ҳамул солиҳа ўз уйида ҳалол вожҳ била анга парвариш берур эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-116;
Ул солиҳа шайх Абу Исхоқ ишорати била ўз илики била чарх игириб, ипин сотиб, қардошининг ҳараминнинг маъкули муҳайё қилур эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-116.

**СОЛЛАН-** — сўлқилламоқ; хиромлаб юрмоқ, чиройли юриш кўрсатмоқ:
Солланиб чун жилва айлар, халқни вола қилур,
Ҳам қади раъноси, ҳам андоми руҳафзоси чўх.
*Хазойинул-маоний*, IVб-115.

**СОЛОР** — баҳодир; бошлиқ:
Муқбил инсоният тарийқин илгари тутти. Ул солорға адаб ва тавозуъ била бош индурмади. *Маҳбубул-қулуб*, 83.

**СОЛХЎРД** — кўп яшаган, кўп йилларни кўрган:
Бинафша солхўрд элдинки бош солди қуйи, гўё
Яқин англаб хазони умр анга даъб ўлди қайғурмоқ.
*Хазойинул-маоний*, Iа-334;

≈ **и куҳун** — қари, мўйсафид, кўпни кўрган, тажрибакор:
Наҳанги дурур солхўрди куҳун,

Бу дарёға сайр айлаган авжу буи.

*Садди Искандарий,* 301б8.

**СОМИР** — сеҳргар, жодугар:

Анга ғамза бўлса жаҳон соҳири,
Манга бўлди ғўсола юз сомири.

*Садди Искандарий,* 299б3; қ. **СОМИРИЙ.**

**СОМИРИЙ** — сеҳргар, жодугар:

Кўзни афсунсоз этиб жонбахш лабдин нукта айт,
Сомирий сиҳрин, Масиҳо муъжизин изҳор қил.

*Хазойинул-маоний,* Іб-406.

**СОМИТ** — сукут сақловчи, сукут этувчи:

Фано хонақоҳи аро сомит ўлгил,
Йўқ ўлким бақо дарсгоҳида боҳис.

*Хазойинул-маоний,* ІІб-93.

**СОМИЪ** — эшитувчи, тингловчи:

Сомиъга қатиғ келиб бағоят,
Тўлғанди ўзига бениҳоят. *Лайли ва Мажнун,* 75а16;

≈ **бўл-** — эшитмоқ, тингламоқ:

Озу кўп аро бир сўзумға сомиъ бўлғил,
Кўп бергилу озга лек қониъ бўлғил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-22.

**СОМИЪА** — эшитувчи, қулоқ солувчи (аёл):

Босирау сомиъау ломиса,
Зойиқау шомма бил хомиса.

*Ҳайратул-аброр,* 54-11; қ. **СОМИЪ.**

**СОМОН** І — сомон:

Сомон ошлиғ тошиған йўл нишони,
Фалак янглиғ ёнида каҳкашони. *Фарҳод ва Ширин,* 140.

**СОМОН** ІІ — имконият; илож, ёрдам, кўмак:

Яна Фарҳод истаб ишга сомон,
Миниб тавсан уза бўлди хиромон. *Фарҳод ва Ширин,* 82;

≈ **қил-** — ёрдам бермоқ, кўмаклашмоқ:

Қилур эсанг манга сомон, аё рафиқ, ҳавас,
Анинг аёғига еткур менинг бошимнию бас.

*Хазойинул-маоний,* Іб-248.

**СОМОНЛИ** — тартибли, интизомли; ҳурматли:

Мавлоно Муҳаммад Бадахший... ҳоло табъ аҳли орасида андин сомонлироқ киши йўқдур. *Мажолисун-нафоис,* 148.

**СОН** І — 1. саноқ, миқдор:

Бўлуб минг беш юз ул мажмуъга сон,
Қилиб ўлтурған эл сайрини осон. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

2. қатор, саф:

Назар айласам ақл мезониға,
Ким ўлгайки, киргай киши сониға.

*Садди Искандарий,* 256б16;

≈ **йўқ** — саноқсиз, беадад:

Йўқтурур итларга сон кўйиндау кўргил мени,
Ким ул ой кўйида мен ҳам йўқмен итлар сонида.

*Хазойинул-маоний,* ІІІ-530.

**СОН** ІІ — қўшма сўз таркибида *каби, ўхшаш* маъноларни билдиради:

Дерсенки ёр акси санга тушкай, эй кўнгул,
Аввал ғубори ғайрдин ойинасон ари.

*Хазойинул-маоний,* ІVб-343.

**СОНГ** — ширава (юқа) муз; ≈ **тут-** — юқа муз боғламоқ, юқа музламоқ:

Кўп совуғлуқ керак ўлмоққа кўнгул махзи риё,

Баҳри тар боғламағай, сув юзини тутса сонг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-368.

**СОНИЙ** — иккинчи:
Аввалғини фазл дуриға уммон бил,
Сонийсини адл гавҳариға кон бил. *Назмул-жавоҳир,* 15;
Чун Сулаймонға ёр эрур не ажаб,
Анга Билқиси соний ўлса лақаб.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 928;

**муаллими соний** — иккинчи муаллим; Форобий:
Фисоғурс ҳаким замонидинким, адвор илмининг возиидур, Аросту замониғачаким, муаллими аввал дебтурлар ва Абу Наср Фаробий чоғидинким, муаллими соний дебтурлар.
*Вақфия,* XIII-154.

**СОНИЯН** — иккинчидан:
Шайх Саид Шайхнинг битканин биайниҳи табаррук ва таяммум жиҳатидин шарҳининг дебочасида келтурубтур ва сонияи фонда таъмим ва тааммуми учун арабий иборатқа нақл қилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**СОНИЪ** — ишловчи, ясовчи; яратувчи (худо):
Эй хирадманд олимеки, санга
Илмдин рўзий айлади сониъ. *Арбаин,* XV-60;
Зиҳи шоҳеки тун-кун жавҳаридин сониъи ҳикмат,
Сенинг зотинг учун тузди бу тахти обнўсу ож.
*Хазойинул-маоний,* IVб-97;
Қаю нақш аро кўрса бир чошни,
Анинг сониъи билса наққошни. *Садди Искандарий,* 301а2;

≈ **и ғайб** — яратувчи, худо:
Чу ашёда кўрса киши санъатин,
Билур сониъи ғайбдин қудратин. *Садди Искандарий,* 274б3.

**СОНИҲ** — берилган, қўлга кирган; ато қилинган; ≈ **бўл-** — пайдо бўлмоқ, қўлга кирмоқ:
Сен эътирозни қўйгилки, барча ҳақдиндур,
Чу ғайб макманидин ҳар неким бўлур сониҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-106.

**СОР** — чуғурчуқ:
Анинг табъи аро бўлғанни марғуб,
Девунму сору булбулким, эрур хўб. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**СОРБОН** — туя сақловчи, туячи, туя етакловчи:
Эй маҳмили ишқ сорбони,
Азм айлади дард корвони. *Лайли ва Мажнун,* 856б.

**СОРИЙ** — кезувчи, сайр қилувчи:
Тахтиға ҳар ҳолки торий бўлуб,
Жумла ақолимида сорий бўлуб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 67.

**СОРИФ** — ҳаракат, сарф қилувчи:
...ва мазраа ва ҳадиқа маҳсулин фунун касбида сарф қилган сорифлар хизматида маъруз ва марфуъ улким...
*Вақфия,* XIII-159.

**СОРО** — холис, тоза, соф:
Эй гулшани рухсоринг ўлуб даҳрға оро,
Рухсор уза сочинг гул уза анбари соро.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-12;
Кофур қошида мушк соро эрмиш,
Гул жанбида сунбул ошкоро эрмиш.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**СОРТ//САРТ** — форс, тожик:
Саййид Ҳасан Ардашер... Бу фақир турк ва сорт орасида

андин тамомроқ киши кўрмайдурмен.

*Мажолисун-нафоис*, 81;

Сорт тилида чоқин ва илдиримдек мутааййин ва муътабар икки нимага от қўймайдурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-112;

Сартқа гарчи бу борур яхшилар,
Турк ила ҳам яхши борур яхшилар.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 173;

Бири турк айвонида ости муҳр,
Бири сорт девонида бости муҳр. *Вақфия*, XIII-160.

**СОСОНИЙ** — Эронда ҳукмдорлик қилган сулолалардан бири:

Тўртунчи табақа сосонийлар эдиларким, жаҳон мулкида.

*Садди Искандарий*, 247б4;

Ардашер Бобак сосонийларнинг аввалги подшоҳидур.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-207.

**СОТ-** — 1. сотмоқ; садақа қилмоқ, фидо қилмоқ:

Жон сотармен хоки пойингга нединким, аҳли байъ
Туттурурлар сотқучи бирла харидор илгини.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-349;

2. тарқатмоқ, машҳур қилмоқ:

Масжид аро бодаи исён сотиб,
Гўшаи меҳроб аро кўп ўрнотиб. *Ҳайратул-аброр*, 112-20;

Бу санъатлар қилиб оламға соттинг,
Ким они одамий хайлиға қоттинг. *Фарҳод ва Ширин*, 7.

**СОТИР** — парда; беркитувчи, яширувчи:

Имони анингки куфрига сотир эрур,
Чун нукта демакка ул қодир эрур. *Назмул-жавоҳир*, XV-15;

Боғ эрди васиъу халқ сойир,
Ашжор ғулуси элга сотир. *Лайли ва Мажнун*, 63б11;

≈ **бўл-** — беркитмоқ, яширмоқ:

Дема кўксунг чокини ёпқилки, кўп ёнтим валек
Чоклик кўнглак онинг чокига сотир бўлмади.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-607.

**СОТИЪ** — ярқировчи, порловчи, ялтировчи:

...ашиъаедур анинг тиғида сотиъ. *Назмул-жавоҳир*, 24.

**СОТҚУН ОЛ-** — сотиб олмоқ:

Ишқ аҳли сотқун олса изинг тўтиёсидин,
Қилгил тарозу икки кўзумнинг қаросидин.

*Хазойинул-маоний*, IVб-507;

Тева қумалоғин сотарда қанд дегувчи, маъракасидағи муътақидлари ани сотқун олиб егувчи. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-25.

**СОТҒУЧИ//СОТҚУЧИ** — сотувчи:

Ўрду бозори ўзин ясоғлиққа қотғучи, ўнгай ҳам улуш олмай оғир сотғучи. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-16.

**СОФ** — 1. тоза, покиза:

Ҳар кимгаки табъ жоми соф ўлди яқин,
Билмак сари анга иттисоф ўлди яқин.

*Назмул-жавоҳир*, XV-31;

Чун бода йиқар даврда не софу не дурди,
Чун давр ўтар хоҳ алам, хоҳ танаъъум.

*Хазойинул-маоний*, IIб-441;

2. покиза табиатли, соф виждонли:

Давр аҳлида йўқ софки, анинг ғаши йўқтур,
Жуз соқийи давр илгида софий май беғаш.

*Хазойинул-маоний*, IV-210;

3. ёруғ, равшан:

Шак эрмаски чун маҳзи алтофдур,

Ориғ хотири кўзгудек софдур. *Садди Искандарий,* 281б7;
≈ **айла-//қил-** — тозаламоқ, покламоқ:
Жавридин хотирини айлаб соф,
Унутуб ҳарнеким деб эрди газоф. *Сабъаи сайёр,* 160-12;
Соф қил сафҳаи хотирни тилар бўлсанг файз,
Акс топмоқ гар эрур тийра не имкон кўзгу.
*Хазойинул-маоний,* Iб-532;
≈ **бит-** — тоза ёзмоқ, чиройли ёзмоқ:
Мавлоно Мажнун... «бозгуна» хатини андоқ равон ва соф битирким, маҳалли таажжубдир. *Мажолисун-нафоис,* 107,

**СОФИЙ** — соф, тоза, пок; соф, покка тегишли, мансуб:
Даме базмим тузук айшим зулолин истарам софий,
Муғанний сен доғи туз руду, соқий, сен даги май суз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-116;
Ва саховат саҳоби боғидин садафдек оғзи қуруған софий замирларға дурри ноб сочмоқ. *Назмул-жавоҳир,* 27;
≈ **дур** — мусаффо гавҳар:
Олдим бу жавоҳири саминдин,
Софий дуру лаъли оташиндин. *Лайли ва Мажнун,* 57а20;
≈ **қил-** — тозаламоқ, қутқармоқ:
...ва Эрон мулкин Рум аҳли кудуратидин софий қилиб...
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-204.

**СОФИЙВАШ** — пок, соф, мусаффо, холис:
Бу сифат софийваши олий насаб,
Ким Сафий келди анга ҳақдин лақаб. *Лисонут-тайр,* 104-4.

**СОФИЯ** — пок, тоза, мусаффо:
Хожа Абулвафои Хоразмий — Хожа Абулвафо хизматлариға тавҳид арбоби ва мавожид ва азвоқ асҳоби софия машорибидин шурби тамом бор эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**СОФЛИҒ** — поклик, тозалик, софлик:
Мавлоно Ҳамидиддин ботинининг ғоят софлиғидин неча йилдурким, Мавлоно Муҳаммад Араб фирибин еб, ани дарвешлик тариқида росих... хаёл қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 146.

**СОФТАБЪ** — табиати пок, покиза хулқли:
...мундоғ софтабъ кўзгусига ҳаргиз даврон ҳавосидин ғуборе ўлтурмагай. *Мажолисун-нафоис,* 253.

**СОФЧАШ** — соф ва тиниқ май ичувчи:
Май ичра аксинг аро софчашға айшу нашот,
Қадаҳда нашъанг ила дурдкашға завқу сурур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-136.

**СОХТ** — тайёргарлик; безак; ясоқ:
Тугангач қасрға бу зевару сохт,
Равони ҳавзни ҳам қилди пардохт. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**СОЧ** — соч, зулф; соч ўрамлари:
Юзунг хуршидидин ул тун топиб хайли кавокиб нур,
Сочингнинг зулмати ул кеча тун рангини айлаб дож.
*Хазойинул-маоний,* IVб-97;
Анингким, ол энгинда менг яратти,
Бўйин бирла сочини тенг яратти.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112;
≈ **ёй-** — қоронғу тушмоқ:
Фироқ шомики кийди қаро, ёйиб сочин,
Жаҳонда тутти ҳамоно азосиға сук.
*Хазойинул-маоний,* IVб-327.

**СОЧ-** — 1. сочмоқ, ёймоқ, тарқатмоқ, тўкмоқ, сепмоқ:
Бода гулгул айламиш равшан узорнг боғини,
Уйлаким сочқай сабо сув узра гул япроғини.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-331;
Сочиб оламға жисми беқарори,
Қиёмат ўтию дўзах шарори. *Фарҳод ва Ширин,* 75;
2. экмоқ, тикмоқ:
Мазраи ишқ ичра сочмоқ қобилият донасин,
Айлади кўк тосидин гўё қазо деҳқони кайл.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-387;
3. оқизмоқ, тўкмоқ:
Чун воқеа кўргучи кўз очти,
Кўздин қонлиғ сиришк сочти. *Лайли ва Мажнун,* 90*а*6;
4. ташламоқ:
Мўр терар ҳар неки сочқай киши,
Бўлди тирик гўрга кирмак иши. *Ҳайратул-аброр,* 141-17.

**СОЧБОҒ** — сочбоғ, сочга тақиладиган боғич:
Сочбоғ эрмастурки, ул кофир ғилоф айлабдурур,
Олам ичра куфр таъзими учун зуннориға.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-552.

**СОЧИЛ-** — 1. экилмоқ, сепилмоқ:
Ул боғда ҳар неким сочилди,
Гўёки бу боғ аро очилди. *Лайли ва Мажнун,* 65*а*3;
2. тўкилмоқ, хазон бўлмоқ:
Такаббур айлама, деҳқон, деким, бу гулшанда
Қачон гуле очилибтурким, ул сочилмайдур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-158;
3. ёғилмоқ:
Нечаким айшнинг гули очилур,
Юқоридин бошиға гул сочилур. *Сабъаи сайёр,* 128-29;
Ўтлуқ оҳининг шарарларин маҳбуб юзигаким сочилур зарҳуққа ҳарирининг заррншталариға ташбиҳ қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 219.

**СОЧИҚ** — сочқи; туҳфа, тортиқ:
Сочиқ бирла навоу сози онинг,
Хитойи жинс пойандози онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 47.

**СОЪ** — идиш, буғдой ўлчайдиган идиш:
Алар Канъонға мутаважжиҳ бўлгандин сўнг, киши йибориб, юкларин ахтартиб соъни Ибн Ямин юкида топтилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205.

**СОЪИД** — билак:
Анингдек топти сиймин соидинг ёди била улфат,
Ки дастомуз қушдек онсиз ўлмас ҳар замон кўнглум.
≈ **ини тута ол-** — қўлга кирита олмоқ:
Биравким жабҳасида чин эрур тута олмас,
Мурод шоҳидининг соидини коми била.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-726.

**СОЪИЙ** — саъй қилувчи, ҳаракат қилувчи, тиришқоқ:
Умр боғи соъийлари вафосизлиғидаким, ҳаёт шохини тиғи била қатъ этарда гадо била шоҳ аро фарқ бермаслар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1608;
≈ **бўл-** — ҳаракат қилмоқ; машғул бўлмоқ:
Сиз қила олғанча борчани Мирзо давлатиға муносиб ишларга соъий бўлунг. *Муншаот,* XIII-144.

**СОЯ** — 1. соя, кўланка:
Тузлук эрмас шифосию вояси ҳам

Ким, эгри кишининг эгридур сояси ҳам.
*Назмул-жавоҳир*, XV-37;

2. роҳат, шодлик:
Қайдин топқай ҳаёт сармоясини,
Ҳақ айлади қисқа умрин соясини. *Назмул-жавоҳир*, XV-37;

≈ **саводи** — зулмат нишонаси:
Соя саводи зулумоти анинг,
Шабнам ўлуб оби ҳаёти анинг. *Ҳайратул-аброр*, 166-15;

≈ **и девор** — бир оз дам олиш, бир оз роҳатланиш:
Кўк равоқида қуёш васфини қилманг, чунки мен,
Кўйида хурсанд ўлубмен сояи девор ила.
*Хазойинул-маоний*, IIб-526;

≈ **и чарх** — юксаклик:
Зиҳи тахт жоҳингга бир пояи чарх,
Не пояким ул пояға сояи чарх. *Вақфия*, 5;

≈ **и қадр** — қадр кўланкаси:
Соя агар бўлмади шахсингға ёр,
Сояи қадрингда дурур ҳарне бор. *Ҳайратул-аброр*, 20-6;

≈ **сол-** — паноҳига олмоқ, меҳр-шафқат билдирмоқ:
Скандар чу топти бу сармояни,
Эл узра солиб лутф ила сояни.
*Садди Искандарий*, 267б2.

**СОЯАФГАН** — соя солувчи; паноҳ, ҳимояга олувчи:
Сояафганнинг вужудидин далил,
Соя зоҳир бўлмаған таҳқиқ бил. *Лисонут-тайр*, 64-5.

**СОЯБОН** — соя солувчи; катта чодир:
Зулфи саҳобининг соябони ойдек юзига ёйилғани.
*Мажолисун-нафоис*, 218;
Чу беҳад қизимиш эди ул ёбон,
Биров қилди қалқон била соябон.
*Садди Искандарий*, 315а1.

**СОЯВАР** — соя туширувчи, соя солувчи; сояли:
Соя истай бўлмаса гар жилвагар,
Билки Симурғ ўлмас эрди соявар. *Лисонут-тайр*, 64-3.

**СОЯГУСТАР** — соя солувчи:
Бу нахли баландпоя волидайнға борвар ва жаддайнға соя-густар ва бу дурри гаронмоядин обоға осойиш ва уммаҳотға ойиш. *Муншаот*, XIII-141.

**СОЯЛИҒ** — соя, салқин:
Нозпарвард эрдилар бўстон аро,
Соялиғ ашжори тобистон аро. *Лисонут-тайр*, 36-8.

**СОЯНИШИН** — сояда ўтирувчи; соябон:
Меҳр бўлуб сояниишнинг сенинг,
Ой юзида муҳр нигининг сенинг.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 90.

**СОҚИБ** — ёруғ; **нажми соқиб** — ёруғ юлдуз:
Зайд ўлди фалакрав узра рокиб,
Сурди андоқки нажми соқиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 776.

**СОҚИЗҒОН** — зағизғон, ҳакка:
Тун-кунни қилур бинафш сизғон,
Кофур ила мушкдин соқизғон.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 699.

**СОҚИЙ** — май қуювчи, косагул:
Қасд этар эл жониға ҳар дам совуғлуқ бирла дай,
Соқиё, синмас ҳаво заҳри, кетур тарёқу май.
*Муншаот*, XIII-93;

Соқийнинг ёдиға Юсуф алайҳис-салом келиб, малик арзиға еткурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

≈ **и давр** — давр, замон соқийси, косагули:

Чун соқийи давр жоми ишрат
Тутти, яна чекма заҳри меҳнат. *Вақфия,* XIII-163;

≈ **и Узро узори ҳуллапӯш** — нафис либос кийган гӯзал чеҳрали соқий:

Соқийи Узро узори ҳуллапӯш,
Ҳушсизға чун ичурди неча қӯш. *Лисонут-тайр,* 172-20.

**СОҚИЙВАШ** — май қуювчи каби, соқийдек:

Эй Навоий, пири соқийвашқа андоқ мен хароб,
Ким унутмишмен жаҳон тархон ила барлосидин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-269.

**СОҚИЙЛИҒ//СОҚИЙЛИҚ** — косагуллик:

Фоний эркаинию боқийлиғни ҳам,
Маст эркаинию соқийлиғни ҳам. *Лисонут-тайр,* 167-6;
Усру ғамгиндур Навоий май тила, эй пири дайр,
Бӯл анга соқийлиқ айлаб ғамгусор, эй муғбача.
*Хазойинул-маоний,* IIб-558.

**СОҚИТ** — тушиб қолиш; ≈ **бӯл-** — тушиб қолмоқ:

...ва анга ҳаракат ориз бӯлса, тақтиъдин соқит бӯлур.
*Мезонул-авзон,* XIV-151;
Чун талаффузға кирмагай, тақтиъдин соқит бӯлғай.
*Мезонул-авзон,* XIV-152.

**СОҚОЛСИЗЛИҚ** — соқоли йӯқлик, бесоқоллик:

Чун соқолсизлиқ эрур лозима раънолиққа
Қирмамоқ лозим эрур ани зиҳи раънолиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-320.

**СОҒ** — 1. омон, саломат, соғлом:

Не тирикмен, не ӯлук, не соғ, не бемормен,
Айта олмонким фироқингдин не янглиғ зормен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-339;

2. ҳушёр, эс-ҳуши жойида, оқил:

Қолурлар оғзин очиб ишқ аҳли пӯямдин,
Соғ элга кулгу эрур телба айлаган ҳаракат.
*Хазойинул-маоний,* Iа-116;

3. соғ; мастнинг зидди:

Туну кун маст эсам, эй шайх, мени ёзғурма,
Соғ ӯлурми кишиким ичти майи жоми аласт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-82.

**СОҒ-** — соғмоқ, сут соғмоқ:

Сутики соғибон огзиға доя,
Ки жисми андин олғай қуту моя. *Фарҳод ва Ширин,* 34.

**СОҒАР** — май қадаҳи, косаси, май ичадиган идиш:

Нетти соғардек сафо берса менинг кӯнглумга ҳам,
Улки софий май била соф этти соғар кӯнглини.
*Хазойинул-маоний,* IVб-614;

Ҳар дард соғарида анинг бодаи шавқининг дурди томса дарёи ҳаёт қилғай. *Муншаот,* XIII-95;

≈ **и ёқутфом** — ёқутранг май:

Шафақгун ҳуллалик хуршид била соғари ёқутфом ичинда лаълранг май. *Сабъаи сайёр,* 125-2.

**СОҒАРКАШ** — ичувчи, май ичувчи:

Сувдин ӯлған замонда соғаркаш,
Айлагай манъи жуъу дафъи аташ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1119.

**СОҒИН** — соғин қўй, совлиқ қўй:

Соғин лафзидекки, бир маъниси ёд қилмоққа амрдур ва бири сутлук қўй отидур ва ишқ масти ва мажнунни ва бемори муқобаласида соғин деса, ҳар бирига итлоқ қилса бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113.

**СОҒИН-** — 1. соғинмоқ, орзу қилмоқ:

Ҳар ишда йигитларга ёлинмоқ ҳасрат,
Сўз ичра йигитликни соғинмоқ ҳасрат.
*Назмул-жавоҳир,* XV-27;

2. эсламоқ, кўргиси келмоқ, хотирламоқ:

Хулд аро бўлсам анинг кўйин соғинғум, ваҳ, не тонг,
Ғурбат ичра айламак эл манзилу маъвони ёд.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-146;

3. ҳисобламоқ, ўйламоқ, гумон қилмоқ:

Киши май ютса, кўнглум они қон ютқан гумон айлар,
Сув ичканни май ичкан соғинур ким бўлса майхора.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-302;

Ёғиб истиғно саҳобидин ёғин,
Юз туман оламни сув элтур соғин. *Лисонут-тайр,* 160-14;
Войки, юз тош аро ёлғуз бошим,
Чарх соғинмишки эрур юз бошим. *Ҳайратул-аброр,* 107-23.

**СОҒИНЧ** — умид:

Вужуди алам гарди айлаб соғинч,
Вужуду адамдин бўлуб кўнгли тинч.
*Садди Искандарий,* 239*а*11.

**СОҒМОҒ** — соғиш:

Қизлар била ўйнаю талошо,
Қўй соғмоғин этгали тамошо.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 812.

**СОҒОЛ-** — ҳушёр бўлмоқ; ўзига келмоқ:

Муғ дайрида бир дам соғолмай, даҳр хайру шарриға кўз солмай. *Маҳбубул-қулуб,* 62;
Ул мастлиғдин соғолиб ҳазрати Шайх қошида тавба қилур ва туз йўлға кирар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**СОҲАТ** — даргоҳ, майдон, кенг жой:

Соҳати ичра халқ ғавғоси,
Орзухоҳ улус алолоси. *Сабъаи сайёр,* 129-18;

≈ **и гулзор** — гулзор майдони:

Жилваким қонлиғ кўнгулда айлар ул қад бирла оз,
Соҳати гулзор аро шамшоду насрин айламас.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-229.

**СОҲИБ** — эга; муаллиф:

«Кашфул-маҳжуб» китобининг соҳиби анинг васфида муболаға кўп қилур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-86;

≈ **и афъол** — иш соҳиби:

Беадад нақш ўлди ул пир ҳолидин,
Ноқил ул пир соҳиби афъолидин. *Лисонут-тайр,* 27-19;

≈ **и «Гузида»** — Гузида асарини ёзган муаллиф:

Ва салтанатининг муддатин соҳиби «Гузида» бир йил битибтур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-221;

≈ **и давлат** — давлат бошлиғи, подшоҳ:

Андин сўнгра ул соҳиби давлат борчаға муставлий бўлғай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**СОҲИБАЗО** — аза эгаси, таъзияли:

Марсия ва тарихлар айтиб, дайнини ўзлариға иқрор қилдилар, балки ҳар бири бошқа-бошқа ўзларин соҳибазо кўргу-

зуб, ошуб ва шайн зоҳир қилдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-101.

**СОҲИБАСРОР** — сирлар эгаси; сирдош:

Фархунда зиҳнлари олам дақойиқининг ҳаллоли ва соҳибасрори. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-127.

**СОҲИББАЙТ** — уй эгаси, уйли-жойли:

...бани Исроил тарбиятгоҳида юз йигирми тўрт минг ҳариф орасидин ўзни тўрт соҳиббайт масобатиға солған...

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 695.

**СОҲИБВУЖУДЛИҒ** — соҳибкарамлик:

Ибн Лаълий... соҳибвужудлиғ ва шўхлуқ андин кўп нақл қилурлар. *Мажолисун-нафоис*, 50.

**СОҲИБВУҚУФ** — хабардор, билимдон, тажрибакор:

Барча ҳолотдин фарзанди аржманд Ҳайдар соҳибвуқуфдур, сўрулса арзадошт қилғусидур. *Муншаот*, XIII-116.

**СОҲИБГОҲ** — жой соҳиби:

Васл уммидида соҳибгоҳлар,
Балки соҳибтахт олий шоҳлар. *Лисонут-тайр*, 168-3.

**СОҲИБДАВЛАТ** — давлатманд, иқтидорли, қудратли:

Мисрда бор эрди олий ҳиммате,
Оламн маънида соҳибдавлате. *Лисонут-тайр*, 124-11.

**СОҲИБДИЛ** — соф кўнгилли:

Чу куймиш уйи юмуб очқунча кўз,
Демиш анга соҳибдили бўйла сўз.

*Садди Искандарий*, 331а1.

**СОҲИБЖАМОЛ** — гўзал, зебо:

Мавлоно Моний... соҳибжамол ва зариф ва раъно йигитдур.

*Мажолисун-нафоис*, 100.

**СОҲИБЖАМЪ** — молия ишларининг масъул ходими:

Мавлоно Абдураззоқ... соҳибжамъ вазифаларин кечроқ барот битидурган учун шикоятга бу фақир қошиға келдилар.

*Мажолисун-нафоис*, 164.

**СОҲИБЖОҲ** — улуғ мартабали, буюк даражали:

Чу даврон бевафодур неча соҳибжоҳ эсанг, эй шайх,
Гадолар хотирин асрау мағрур ўлмағил асру.

*Хазойинул-маоний*, IIб-511;

Бас улким, кўнгул мулкининг соҳибжоҳи бўлғай — шоҳлар шоҳи бўлғай. *Маҳбубул-қулуб*, 120.

**СОҲИБИХЛОС** — ихлосманд:

Бировким эди маҳрами хос анга,
Муҳаббат аро соҳибихлос анга. *Садди Искандарий*, 287б9.

**СОҲИБИХТИЁР** — ихтиёр эгаси; сарой бошқарувчиси:

Муҳаммад Солиҳ... Нур Сайидбекнинг ўғлидурким... Жўги Мирзо эшигида соҳибихтиёр ва жумлатул-мулк эрди.

*Мажолисун-нафоис*, 174;

Ул чу соҳибихтиёр ўлди-ю бу беихтиёр,
Иккисида жазму ҳикматининг хилофи ошкор.

*Маҳбубул-қулуб*, 123.

**СОҲИБИҚТИДОР** — қудратли:

Гар салотин бўлса соҳибиқтидор,
Гар хавоқин англа соҳибихтиёр. *Лисонут-тайр*, 176-3.

**СОҲИБКАМОЛ** — камол эгаси; бирор ҳунарни мукаммал эгаллаган одам; олим:

Агарчи фаннида соҳибкамол эрур сайёд,
Қачон балиғ тута олғай сув мавжи доми била.

*Хазойинул-маоний*, I-726.

**СОҲИБКАМОЛЛИҒ** — етук олимлик:

Мавлоно Шарафиддин Али Яздий... Мавлононинг соҳибкамоллиғи олам аҳли қошида мусалламдур.

*Мажолисун-нафоис,* 34.

**СОҲИБКАРАМ** — сахий, жувонмард; шафқатли, марҳаматли:

Қадаҳ важҳи гар шайхдин ҳосил эрмас,
Не ғам дайр пири чу соҳибкарамдур.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-138.

**СОҲИБМАҚОЛАТ** — сўз устаси, нотиқ:

Филотунға лекин ҳаволатдурур,
Ки ҳикматда соҳибмақолатдурур.

*Садди Искандарий,* 276*б*20.

**СОҲИБМУРУВВАТ** — саховатли, одамгарчилик қилувчи:

Соҳибмурувват даги ул шариф халқидин айрилмайдурким.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-52.

**СОҲИБНАЗАР** — гўзал кўз эгаси; кўзи чиройли; узоқни кўрадиган, олдиндан кўрадиган; *айн.* кўз эгаси; каромат эгаси:

Чеҳраи мақсуд кўрди улки қилди тўтиё,
Гармрў соҳибназарлар соҳати майдонидин.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-468.

**СОҲИБНИСОБ** — нисоб эгаси, пул ва молдан закот (қирқдан бир) беришга қодир бўлган киши:

Алардин юздин бири соҳибнисоб бўлмасларким, аларға закот фарз бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-69.

**СОҲИБРОЙ** — фикр эгаси, доно:

...бас олий иснодларки, битимайменки, ул киши соҳиброй экандур ё калом аҳли. *Насойимул-муҳаббат,* XV-119.

**СОҲИБТАМКИН** — оғир табиатли, вазмин:

Иқтидор ва вузаро ва соҳибтамкан ичкилар ва хусусият ойин гулчеҳралар ва сойир эшик аҳлики, борча Паҳлавонға ёр ва ҳаводор эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**СОҲИБТАРИҚ** — тариқат йўлига кирган, йўлга тушган:

Туштилар бир йўл аро икки рафиқ,
Бир эди йўлсиз, бири соҳибтариқ. *Лисонут-тайр,* 49-12.

**СОҲИБТАХТ** — тахт эгаси, шоҳ:

Васл уммидида соҳибгоҳлар,
Балки соҳибтахт олий шоҳлар. *Лисонут-тайр,* 168-3.

**СОҲИБТОЖ** — тож-давлат эгаси:

Кўп туъма ер эл аросидин ихрож ўл,
Савм аҳли аро бош қўю соҳибтож ўл.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42.

**СОҲИБФАР** — ҳашаматли, иззатли:

Бошлади узрини соҳибфар Ҳумой,
Деди: Эй саргашталарға раҳнамой. *Лисонут-тайр,* 58-2.

**СОҲИБФИРОШ** — тўшак эгаси, бемор, касал:

Уларда тенгдурур, шоҳ айласун гулшан гулин мафраш,
Вагар гулхан кули узра гадо соҳибфирош ўлсун.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-290.

**СОҲИБХАЙР** — яхшилик қилувчи, инъом-эҳсон эгаси:

Гўйиё ул кун ахийи соҳибхайр,
Шаҳр атрофини қилур эди сайр.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 995.

**СОҲИБХИРАД** — ақлли, доно:

Не қилдуқки доройи соҳибхирад,
Боримизға мундоқ чекиб хатти рад.

*Садди Искандарий,* 313*а*4.

**СОҲИБШУКУҲ** — шавқат, савлат эгаси:

Бўлдилар муҳтож охир ул гуруҳ,
Ким агар бўлса шоҳи соҳибшукуҳ. *Лисонут-тайр*, 20-13.

**СОҲИБҲАДИС** — ҳадисга эга, ҳадис жумлаларини ёддан билувчилар:

Икки букланиб ҳадис жузвин кўксумда тутуб борибменки, жузв ул бўлмағай ва дебтурки, уч юз кишидин ҳадис битибменки, бори сунний экандурлар ва соҳибҳадис.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-119.

**СОҲИБҲИММАТ** — ҳимматли, ҳиммат соҳиби; олиҳиммат, жувонмард:

Соҳибҳиммат муфлислиқ била паст бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-50.

**СОҲИБҲИЖОБ** — посбонлар бошлиги:

Отаси халифанинг соҳибҳижоби эрди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-95.

**СОҲИБҲОЛ** — кишининг ички оламидан хабардор:

Агар ҳусни савт бўларға ёрдур, эшитгучи соҳибҳол бўлса иши душвордур. *Маҳбубул-қулуб*, 34.

**СОҲИБҲУНАР** — ҳунарманд:

Бор эди бир паҳлавони зўргар,
Беҳунарлиғ бобида соҳибҳунар. *Лисонут-тайр*, 55-11.

**СОҲИБҚИРОН** — жаҳонгир; бахтиёр, бахтга эришган, бахтли соатда туғилган; бахти чопган:

Қарн ила даврон топибон иқтирон,
То бўлубон бир киши соҳибқирон. *Ҳайратул-аброр*, 127-10;
Маҳвашеким чеҳра даврида қирон этмиш аён,
Даврнинг маҳвашларида улдурур соҳибқирон.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-445;

Ва улким, Султони соҳибқирон хизматиға мушарраф бўлди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-91.

**СОҲИБҚИРОНЛИҚ//СОҲИБҚИРОНЛИҒ** — бахтиёрлик, жаҳонгирлик:

Бу бойри бандаларини назм тариқининг барча навъида таърифлар битиб, соҳибқиронлиқ лақаби била сарафроз қилибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-127;
Хаёлимда кишварситонлиғ кириб,
Мамоликда соҳибқиронлиғ кириб.
*Садди Искандарий*, 243а12.

**СОҲИЛ** — қирғоқ, қуруқлик:

Бошлабон ул черикни соҳил ила,
Сув яқосидағи манозил ила. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1100;
Ногоҳ амвож таскин топиб, ул кема ушалиб, қавм бир тахта устида бир соҳилға чиқибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-84;

≈ **и Уммон** — денгиз қирғоғи:

Соҳили Уммонда савдопеша хайл,
Баҳр савдосида судандеша хайл. *Лисонут-тайр*, 59-3.

**СОҲИР** — сеҳргар, жодугар, ҳийлагар; найрангбоз, алдамчи:

Телба эрмас балки икки ҳиндуи соҳирдурур,
Бош қўшиб афсун учун гўё қилурлар гуфтгў.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-509;

Бу шикастанинг тийрарўзгорлиғим ва паришонлиғим кашмирий соҳир кўзлукларнинг насими шабгир совурған зулфидин афзунроқ. *Вақфия*, XIII-175;
Анга ғамза бўлса жаҳон соҳири,
Манга бўлди гўсола юз сомирий.
*Садди Искандарий*, 299б3;

≈ **и ҳинд** — ҳинд сеҳргари, ҳинд санъаткори:
Кўргач бу тилисм соҳири ҳинд,
Жодулиғ ишида моҳири ҳинд. *Лайли ва Мажнун,* 56*а*21.

**СУББУҲ** — худонинг сифатларидан бири бўлиб, «ҳамма айблардан пок» деган маънони англатади:
Шабистонинг аро суббуҳлардин юз туман товус,
Гулистонинг аро қуддуслардин юз туман дуррож.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-97.

**СУБОЪИЁТ** — еттилик, етти ҳарф, товуш:
Вофир ва комил биноси субоъиётғадур: мураккаб беш мутаҳаррик ва икки сокиндин. *Мезонул-авзон,* XIV-143.

**СУБОЪИЙ** — етти ҳарфли, еттилик:
Аммо тавил ва мадид ва басит биноси икки мухталиф жузвғадур, бири хумосий ва бири субоъий.
*Мезонул-авзон,* XIV-143.

**СУБУТ** — собит, барқарор:
Кўнглум уйида йўқ хирадқа субут,
Ҳам хирад, ҳам кўнгул бўлуб мабҳут. *Сабъаи сайёр,* 27-18;
≈ **топ-** — маҳкам турмоқ; исботламоқ:
Ўзлуки боқию зоҳид урадур лофи вусул,
Фоний ўлмай киши топқайму бу даъвийға субут.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-77.

**СУБҲ** — 1. тонг, тонг пайти:
Қилди айшим субҳини ул шўх лаъби тийра тун,
Тифл ўйнаб ўт ўчургандин сўнг ўлғандек тутун.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-255;
2. юз ёруғлиги, чеҳра порлоқлиги; гўзаллик:
Кўргузмади они чархнинг ҳар субҳи,
Жуз шанбау панжшанбаи анвар субҳи.
*Назмул-жавоҳир;* XV-17;
≈ **жўйбори** — тонг дарёси: ёруғлиқ:
Ҳар саҳар то қуёш чобуксувори Хўтан сипоҳининг муҳофазати учун субҳ жўйборидин хандақ қилиб, зулмат черигин дафъ этгай. *Муншаот,* XIII-99;
≈ **савби** — тонг тўни; тонгнинг қорамтир пардаси:
Субҳ савбини гозури афлок,
Меҳр собуни суртубон ювди пок. *Сабъаи сайёр,* 171-8;
≈ **супургуси** — тонг шамоли:
Шом саводи асарин тийрахок,
Субҳ супургиси била қилди пок. *Ҳайратул-аброр,* 44-7;
≈ **шамомаси** — тонг хушбўйлиги:
Ҳам субҳ шамомаси сумансо,
Ҳам шом насими сунбулосо. *Муншаот,* XIII-88;
≈ **и абязпўш** — ёруғлик тарқатувчи тонг:
Нафас урғунча субҳи абязпўш,
Бирида йўқ эди нафас, бал ҳуш. *Сабъаи сайёр,* 189-23;
≈ **и анвар** — ёруғ тонг, нурли тонг:
Қонининг ёқути шом ўлган шафақ,
Субҳи анвар сари андоқким фалак. *Лисонут-тайр,* 18-3;
≈ **и висол** — висол тонги, учрашув вақти:
Ҳажр шоми худ эрдилар беҳол,
Ҳол кўргил, чу бўлди субҳи висол. *Сабъаи сайёр,* 189-22;
≈ **и дам** — тонг пайти:
Субҳи дамки уюр итлар манга чун йўқ уйқу,
Посини меҳр ила олам ёруғунча етурай.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-599;
≈ **и козиб** — тонг отардан бир оз илгариги пайт, эрта саҳар:

Ишқи ўти бўлмас элга жозиб,
Андоқки зиёда субҳи козиб. *Лайли ва Мажнун,* 95*а*14;
≈ **и кофурий** — оппоқ тонг:
Ҳам ёрутти субҳи кофурий асос,
Ҳам тузатти шомни мушкин либос. *Лисонут-тайр,* 4-2;
≈ **и маҳшар** — қиёмат тонги, қиёмат куни, қиёмат:
Аниким элткай васл уйқуси ишрат туни мундоқ,
Навоийдек нетар то субҳи маҳшар тарки хоб айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-65;
≈ **и раҳил** — кўчувчи тонг, ўтар тонг:
Саводим баёзиға сўрсанг далил,
Эрур шоми исёнға субҳи раҳил. *Садди Искандарий,* 237*а*13;
≈ **и содиқ** — ҳақиқий тонг, тонг отиш пайти:
Киши ўзни ясаган бирла бўлурму ошиқ,
Субҳи козиб ёрумас, ўйлаки субҳи содиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;
≈ **и уммид** — умид тонги:
Оқшом демагилки субҳи уммид,
Не субҳ уммид, субҳи жовид. *Лайли ва Мажнун,* 55*а*4;
≈ **у шом** — эртаю кеч:
Шаҳрға бу йўл била айлаб хиром,
Шаҳр элининг қути бўлуб субҳу шом.
*Ҳайратул-аброр,* 53-18;
≈ **кий-** — тонг отмоқ:
Субҳким кийди ҳуллаи кофур,
Қўйди боши уза амомаи нур. *Сабъаи сайёр,* 88-10;
≈ **ёқасин чок эт-** — тонг ёришмоқ:
Қуёш ҳажридин бўлмаса дарднок,
Ёқасин субҳ этмагай эрди чок.
*Садди Искандарий,* 304*б*3;
≈ **и висол туғ-** — тонг отмоқ:
Бу мужда билаки, туққуси субҳи висол,
Ҳижрон қаро оқшомиға юзланди завол. *Муншаот,* XIII-121.

**СУБҲА** — тасбеҳ:
Қадаҳга хирқам этиб раҳн, ваҳки, субҳамни
Қимор айлагали дона айлади ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-115;
Юз донаки субҳаси аро қайд,
Юз файз қушини айлабон сайд. *Лайли ва Мажнун,* 56*б*20
≈ **иқди** — тасбеҳ доналари тизилган ип:
Субҳа иқдиға берди чун тавзиҳ
Солди хайли малак аро тасбиҳ. *Сабъаи сайёр,* 26-9;
≈ **и аврод** — ўқилажак дуони вирд қилиш учун ишлатиладиган тасбеҳ:
Чок этибон хирқаи иршодни,
Узди чекиб субҳаи авродни. *Ҳайратул-аброр,* 118-1.

**СУБҲГАҲ//СУБҲГОҲ** — субҳ пайти, тонг чоғи, тонготар пайти:
Ул ойким шомдин то субҳгаҳ масти хароб ўлғай,
Ажаб йўқ, субҳдин то шом гар масти хоб ўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IV-351;
Скандар хаёли буким субҳгоҳ,
Таҳаррук топиб хайли анжум сипоҳ.
*Садди Искандарий,* 287*а*10.

**СУБҲНИШОН** — тонг даракчиси, покиза:
Бори кийган ҳарири субҳнишон,
Кўзи тонг отқуча ситорафишон.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1140.

**СУБҲОНАҲУ ВА ТАОЛО** — пок, айбсиз, бенуқсон (одатда Оллоҳ сўзига қўшиб айтиладиган калима):

Ҳақ субҳонаҳу ва таоло дарвешдўст подшоҳлар соян иқболин... бардавом тутсун, омин. *Муншаот*, XIII-153.

**СУБҲОНАЛЛОҲ** — оллоҳ ҳамма нуқсонлардан покдир:

Субҳоналлоҳ! Офарин ул сониъғаким, бир соҳибдавлатқа мунча ҳусни ахлоқ ва камоли фазл... каромат қилибтур. *Мажолисун-нафоис*, 255.

**СУБҲОНИЙ** — оллоҳ, тангри; **мавҳибати субҳоний** — тангри инояти, оллоҳнинг ҳадяси:

Ҳар кимга етар мавҳибати субҳоний,
Ким айлагай они олими раббоний.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-10.

**СУБҲОСОР** — тонгга ўхшаш ёруғлик:

Қулуб чун субҳ меҳр изҳор қилди,
Ғамим шомини субҳосор қилди. *Фарҳод ва Ширин*, 20.

**СУБҲХЕЗ** — тонг, ёриғлик келтирувчи; қуёш, офтоб:

Ҳалок доми ёяр субҳхез қушлар учун,
Саҳар елики чаман сунбулини шона қилур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-199.

**СУ(В)** — 1. сув:

Фироқида бу кунлук тонглалиқ мен,
Ғамидин ўйлаким сувсиз балиқмен.
*Фарҳод ва Ширин*, 198;

Кўрунур эрди назарда мў-бамў,
Акс кўргузган киби кўзгую су. *Лисонут-тайр*, 188-2;

2. оғиз суви, сўлак:

Шайхнинг ишорати била Хизр хизматиға етибтур ва андин илтимос қилибтурки, муборак оғзи сувин анинг оғзиға солғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-178;

3. ариқ, сой, дарё:

Мамоликда йўлларни тузатиб, сувларға кўпруклар боғлаб, аҳли фасодни йўллардин дафъ қилдиким, мусофирлар фароғат била борир-келиш бўлғай.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-225;

**ҳаёт суви** — оби ҳаёт; ичган одам ўлим аччиғини ҳечқачон татимайди деб эътиқод қилинган сув:

Лабинг хаёлида ашким эрур ҳаёт суви,
Фироқинг ичра қорарган кўзум анга зулмат.
*Хазойинул-маоний*, Iа-116;

≈ **қил-** — эритмоқ, эзмоқ:

Кўнгулким ташнаи лаъли лабингдур, ваҳки, сув этмас,
Анга гарчи висолинг ваъдаси бағримни сув қилмиш.
*Хазойинул-маоний*, IIб-267.

**СУВА-** — сувамоқ, бекитмоқ, ёпмоқ:

Буким андишау ғам ёмғури майхонадин ўтмас,
Сувар гўёки пири дайр томи узра кўп лойин.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-452;

Сувасам они кўрмай деб балосин,
Гажу оҳак қилиб бу оқу қаросин. *Вақфия*, XIII-161.

**СУВАЛ-** — сувалмоқ, қопланмоқ:

Туфроғлар аро янги ясалған,
Ғам балчиғидин юзи сувалған. *Лайли ва Мажнун*, 90а9.

**СУВАР** — 1. суратлар, расмлар, кўринишлар:

...ва мутлақ жамолидин муҳайярот суварида мушоҳада қилур эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-165;

Ғайб хаёлотида юз минг сувар,

Хотири кўзгусидадур жилвагар. *Ҳайратул-аброр,* 187-11;
2. ранглар:
Мотамин зоҳир айламакка мафар,
Ранг аро сувар нилуфар. *Сабъаи сайёр,* 147-14;
≈ **и жамила** — гўзал суратлар:
Ёхуд ул юз жамоли сирояти воситасидинки, мазоҳир ва сувари жамила пардаларидин ишқ балоси ва муҳаббат меҳнатига гирифтор бўлубтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-170.

**СУВАРИЙ** — ташқи, зоҳирий:
Бу умматда аларнинг камоли суварий ва истикмоли маънавийлари жомеияти била тўрамамиш бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**СУВОР** — сувори; отга минган; улов устидаги киши:
Қоши ёси ғамза ўқин отса, ваҳ, мен хастадин,
Кўзларингга суртубон суворини пайконин ўп.
*Хазойинул-маоний,* Iа-87.

**СУВОР-** — суғормоқ:
Бир лаҳзадин сўнгра эл гала фарасин ул чоҳ бошиға суворғали келтурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;
Кўзидин ҳажр ароким ашк бориб,
Бори мужгон синонларин суvориб. *Фарҳод ва Ширин,* 129.

**СУ(В)СИЗ** — чанқоқ, ташна:
Сувсизға сув шавқи бўлса жондин ортуқ,
Бил сифлаға мол шавқи ондин ортуқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-37.

**СУ(В)СИЗЛИҚ** — сувсизлик, ташналик:
Ул дебтурки, бир кун бодияда оғзим сувсизлиқдин қуруб эрди ва тоқатсиз бўлуб эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**СУВУР-** — суғурмоқ; юлмоқ:
Бас муносибдур тикар ҳолатда кўксум чокини,
Ип сувурмоқ кўнглаким жайбиға қилған чокдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-471;
Недин қанотин сувуруб, қўлтуғинму ёрадур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-33; қ. **СУҒУР**

**СУ(В)ЧИ** — 1. сув ташувчи:
Тегмаса базмингда май, басдурур ул сув манга,
Ким сен ичар жомни сувчи олиб ёйқамиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-289;
2. май қуювчи, соқий:
Маъни бодасининг жоми анинг (Жомий) ҳиммати майхонасининг сувчиларидин дамодам тўлди.
*Фарҳод ва Ширин,* 16 сарл.

**СУД** — фойда, баҳра, наф:
Ҳар кимки тамаъдурур гирифторлиғи,
Не суд анга аҳли сахо ёрлиғи. *Назмул-жавоҳир,* XV-26;
Анга суд, олғучиға нуқсони мол, икки жонибдин ёлғон онт ичгучи даллол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-27;
≈ **айла-//эт-//қил-** — фойда етказмоқ; наф бермоқ:
Бу йўлда суду зиёндин такаллум этмангким,
Тугатди ишқида савдо зиёну судумни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-598;
Таврингда гунаҳ кечурмакни мавжуд эт,
Суд қилибон бу навъ беҳад суд эт.
*Назмул-жавоҳир,* XV-26;
Шайхул-ислом дебтурки, ер-кўк аҳлида ҳар кимдин раста

бўлғайсен, суд қилгайсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**СУДА** — туйилган, майдаланган, қирилган, эзилган:

Насими субҳи хайли сунбули зулфунгни тарқатқач,
Саводи тунча мушки судадин ҳарён ғубор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186;

≈ **айла-** — майдаламоқ:

Дема кул, ғам туни шамъиға дуда,
Қарориб олам айлаб они суда. *Фарҳод ва Ширин,* 163.

**СУДАНДЕША** — фойда кетидан қувувчи, фойда топишни ўйловчи:

Соҳили Уммонда савдопеша хайл,
Баҳр савдосида судандеша хайл. *Лисонут-тайр,* 59-3.

**СУДДАЛИҒ** — остонали, дарвозали:

Мақсуд ул каъбаи омол суддалиғ осмондур — хокбўслуғиға эҳром боғланиб, яқин етишилди. *Муншаот,* XIII-108.

**СУДМАНД** — фойдали, нафли:

Дард ўтин ёқти кўзумга ҳажр чун кўрдум юзин,
Куйдурур албатта ҳар доруни бўлғай судманд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-136;

Ҳамул гавҳарим бордурур неча панд,
Бу паймона ҳам нуктаи судманд.
*Садди Искандарий,* 322а8.

**СУДМАНДОНА** — фойдали, нафли, баҳрали:

Битиб судмандона ҳар навъ панд,
Ки кўп қилма ошуби носудманд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1358.

**СУДОЪ** — бош оғриғи, хумор:

Афзун эди дам-бадам судоъи,
Ким тушти бу сўз ҳам истимоъи. *Лайли ва Мажнун,* 92а5;

≈ **афсуни** — тумор:

Ўпуб мактубни қошимға қўйдум,
Судоъ афсунидек бошимға қўйдум. *Фарҳод ва Ширин,* 198;

≈ **еткур-** — бошни оғритмоқ, хумор қилмоқ:

Сандалойин эв ясаб, элдин кўрарсен сарзаниш,
Ким бу янглиғ кўрди сандалники, еткургай судоъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-306.

**СУДРА-** — судрамоқ, тортмоқ; зўрлик билан етакламоқ:

Судрабон элтур қазо илги мени майхонаға,
Маст бўлмай чора борму, эй насиҳат аҳли, денг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-347;

Деди: Ул гумроҳни судраб келтурунг,
Хизматимға еткуруб, бўйнин узунг. *Лисонут-тайр,* 43-6;

Қиш ани уйга судраб солур эрмиш ва ёз ташқари судрар эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-99.

**СУДРАЛ-** — судралмоқ:

Зулфунгга мажнун кўнгул богланди хотиржамъ қил,
Телба қайда борғуси, занжири ерга судралиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-60.

**СУДУР** I — бошлиқлар, раҳбарлар; катта амалдор, мансабдор:

...шояд Мирзонинг муборак дийдорин кўра олғайман деб, эшикка келиб, судурни восита қилиб, они судур кўргузуб тақвимин арз қилибтурлар. *Мажолисун-нафоис,* 196;

Яна улким, судурға ҳукм бўлсаким, вилоят авқофидин хабардор бўлсалар. *Муншаот.* XIII-131.

**СУДУР** II — пайдо бўлиш, чиқиш; ≈ **топ-** — вужудга келмоқ, пайдо бўлмоқ:

Бўйла ҳолатда ҳукм топти судур,
Ким топиб қатл Баллуу Жайпур. *Сабъаи сайёр,* 142-14.

**СУЖУД** — ибодатлар, сиғинишлар; саждалар:
Барчасига зикру сужуд англади,
Маърифат ул лаҳза шуҳуд англади. *Ҳайратул-аброр,* 51-10;
≈ **эт-** — сажда қилмоқ; эгилмоқ, бошни ерга қўймоқ:
Эмас ғам юкидинки, қошингни кўргач,
Навоий сужуд этгали хам бўлубтур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-178.

**СУЗГУЧ** — сузгич:
Навоий усрук агар дайр ичинда ўртади доғ,
Магарки сузгуч ила кимса боғлагай туганин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-451.

**СУЗМА** — сузма:
Ва қимизни ва сузмани ва бохсумни ва бўзани даги туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**СУЗУК** — тоза, тиниқ, соф; сузилган:
Қатиқ дардим зулоли ашк этар фош,
Сузук сув ичра қолмас ёшурун тош.
*Хазойинул-маоний,* Iб-206.

**СУЙ** — сув:
Не айб, шодлиғ ашким кўп оқса васлингда,
Баҳор фасли бўлур чашмалар суйи афзун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-514;
**хизр суйи** — оби ҳаёт; маҳбуба табассуми:
Хат ароким лаълин этиб ханданок,
Хизр суйидин қилиб элни ҳалок. *Ҳайратул-аброр,* 168-1;
(хикмат) **суйи ур-** — даволамоқ:
Яна лаҳзаи бошин айлаб қуйи,
Ҳамул ўт уза урди ҳикмат суйи.
*Садди Искандарий,* 256а14; қ. **СУ(В)**.

**СУЙҚУН** — буғу, марал:
Яна суйқуннинг эркагин «буғу» ва тишисин «марал» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**СУККОН** — сокинлар, турувчилар, бир жойда яшаб турувчилар:
Киргач — ўқ минбар сари кўргузди майл,
Деди: Эй бу хонақаҳ, сукконн хайл. *Лисонут-тайр,* 177-3;
Қурбон ийди аввал кун ўй бир сон, қўй беш сон қурбон қилиб, мадраса ва хонақоҳнинг фуқаро ва масокин ва сойир суккониға улашғайлар. *Вақфия,* XIII-178.

**СУКР** — мастлик, кайфлик:
Вагар сумурса Навоийға еткай андоқ сукр,
Ки фарқ топмағай оллинда шоҳиду машҳуд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-126;
Жаноҳайн ўлуб сукрдин хокрўб,
Гаҳи дастафшон, гаҳи пойкўб.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56.

**СУКУН** — тинчиш, осойиш, ҳаракатсизлик, қарор, сабр:
Бера олмас эсанг ўзунгга сукун,
Дейки бир сарвқомати мавзун. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1125;
Не имконки, топқай қарору сукун,
Биравким, бу фикр этгай они забун. *Муншаот,* XIII-173
≈ **маскани** — бардош, тоқат, чидамлилик маскани:
Ҳам учуруб зуҳду вараъ хирманин,
Ҳам совуруб сабру сукун масканин. *Ҳайратул-аброр,* 6-4;
≈ **топ-** — 1. тинчланмоқ:
Алар чунки бир лаҳза топиб сукун,
Филотун деди барчасидин бурун.
*Садди Искандарий,* 318а13;

2. қарор топмоқ, бир жойда турмоқ:
Сукун топиб аввал кулаҳдорлар,
Алардин қуйироқ сипаҳдорлар. *Садди Искандарий,* 294а2.

**СУКУТ** — сукут қилиш, жим туриш, гапирмаслик:
Дардим айтурлар демассен юз сўзумга бир жавоб,
Гўйиё холи лаб ўлди оғзингга муҳри сукут.
*Хазойинул-маоний,* IVа-53;
Ва қутбус-соликин ва султонул-орифин ирфон тариқида авлиёдин мумтоз Шайх Абусаид харрож қуддиса сирруҳулазиз оғзида сукут муҳри зоҳир. *Маҳбубул-қулуб,* 98.

**СУЛАЙМОНВАШ** — Сулаймон каби, қудратлиларча:
Сулаймонваш чекиб ул ерга поя,
Ки қушлар тортибон бошиға соя.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 531.

**СУЛАЙМОНЛИҚ** — қудратлилик:
Чу сен топтинг Сулаймонлиқ мақомин,
Демон қил манга Билқис иҳтиромин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 557.

**СУЛБ** — қаттиқ, мустаҳкам:
Хожа Ҳусайн Қирангий... ўзи мужид ва сулб ва якрўй кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 166.

**СУЛДУЗ** — қабила номи:
Навоий севди бир лўлини, кездик рубъи маскунда,
Агар арлот, агар барлос, агар тархон, агар сулдуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-116.

**СУЛС** — учдан бир (1/3):
Йигирми тўрт юк ошлиғким, сулси арпа, сулсони буғдой бўлғай. *Вақфия,* XIII-178.

**СУЛСОН** — учдан икки (2/3):
Йигирми тўрт юк ошлиғким, сулси арпа, сулсони буғдой бўлғай. *Вақфия,* XIII-178.

**СУЛТОН** — 1. султон, шоҳ, ҳукмрон:
Насабда барча султонлар шаҳидур,
Ҳасаб ичра ниҳонлар огаҳидур. *Фарҳод ва Ширин,* 197;
2. маъшуқа; севгили:
Кўргач — ўқ ушшоқ аро жонимға сурди тийғи қатл,
Эл аро бу хор қулни қилди султоним азиз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-205;

≈ **и вақт** — замона, давр султони:
Султони вақт ва аҳли тариқат жамоли эрди ва қулуб мушрифи. *Насойимул-муҳаббат,* XV-111;

≈ **и русул** — пайғамбарлар улуғи:
Султони русул бирла қадам барқадам ул,
Фарзанду рафиқу куёв ибн ам ул. *Назмул-жавоҳир,* 15;

≈ **и соҳибқирон** — жаҳонгирлар султони:
Йил бўлғандин сўнгра ҳазрати Султони соҳибқирон аларнинг йил ошин басе эъзоз ва эҳтиром била подшоҳона бериб, худдом тайин қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-66;

≈ **ул-муиззин** — энг ҳурматлилар султони:
Ул вақт уламоси аларни султонул-муиззин дер эрмишлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-157;

≈ **ул-орифин** — диндорлар, орифлар султони:
Ва қутбус-соликин ва султонул-орифин ирфон тариқида авлиёдин мумтоз Шайх Абусаид Харроз қуддиса сирруҳулазиз оғзида сукут муҳри зоҳир. *Маҳбубул-қулуб,* 98;

≈ **ус-салотин** — султонлар султони, шоҳлар шоҳи:
Халил Султон — ҳазрат султонус-салотиннинг воқеасидин

сўнгра Самарқанд тахтида салтанат қилди.

*Мажолисун-нафоис,* 198;

Ва султонус-салотиннинг ғариб шафқат ва улфати ва ажиб иноят ва нисбати Паҳлавон борасида бор эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;

≈ **уш-шуаро** — шоирлар султони:

Мавлоно Абдуллоҳ... султонуш-шуаро ва амирул-умаро Ҳазрат Хожа Хисрав Деҳлавий... «Шоҳнома» билан «Хамса» маснавийлариким бўлғай писанд қилмас.

*Мажолисун-нафоис,* 91;

≈ **бўл-** — ҳукмрон бўлмоқ, ҳоким бўлмоқ:

Тарки тамаъ айла, ҳокими даврон бўл,
Яъники қаноат айлаву султон бўл. *Назмул-жавоҳир,* XV-37;
То даҳрдурур, даҳр уза султон бўлғил,
То олам эрур, олам уза хон бўлғил.

*Хазойинул-маоний,* Іб-763.

**СУЛТОНЗОДА** — подшоҳзода, султон фарзанди:

Султонзода мажлисларида алар давот ва қалам ва қоғаз тиладилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18;

≈ **и замон** — дунё шоҳининг ўғли:

Мавлоно Халаф... ҳоло султонзодаи замон ҳазратида мулозим ва мусоҳибдур. *Мажолисун-нафоис,* 97.

**СУЛТОНИЙ** — ҳоким, ҳукмдор:

...невчунки, барчаси султоний ҳукмлар ва эҳсону таҳсинлар ва хоқоний амрлар ва таълиму талқинлар била эрди.

*Хазойинул-маоний,* Іб-8.

**СУЛТОНЛИҚ//СУЛТОНЛИҒ** — ҳукмронлик, ҳокимлик:

Йўқ улким Чинда хоқонлиққа лойиқ,
Бори оламда султонлиққа лойиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 53;
Ахмаққа чу етса салтанат шанъати бор,
Султонлиғининг заволиға суръати бор.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

Дер Навоий бўлса муғ дайрида масту жомачок,
Ким тирикликдин бу султонлиғ анинг мақсудидур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-167.

**СУЛУК** — 1. йўл тутиш, яхши йўлга кириш:

Маҳрам тиласанг сидқ ила гуфториға боқ,
Пир истар эсанг сулуку атвориға боқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-29;

2. тариқат, тасаввуф йўли:

Қадаҳ гар бермасанг, эй дайр пири, не осиғ ранжим,
Сулук этмас асар, гар пиридин етмас ҳидоят хўб.

*Хазойинул-маоний,* IIа-33;

Чун сулук ичра кўп эрди ихтилоф,
Кўпраги дард эрди, лекин ози соф. *Лисонут-тайр,* 159-6;
Алар дедиларким, барча бу тариқда яхши сулук дарвешлар қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-141;

3. қоида, одат:

Ки ўн тўққуз эрди учунчи мулук,
Ки бор эрдилар олам ичра сулук.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1257;

≈ **аҳли** — нарсалар, тақводорлар:

Қатъ ўлур мунда сулук аҳлиға ком,
Иш бўлур ўзга қилиғ бирла тамом. *Лисонут-тайр,* 150-17;

≈ **боби** — одоб-ахлоқ йўл-йўриқлари:

Яна бир «Арбаин» таржимаси фақру сулук бобида.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-159;

≈ **қил-** — 1. йўлга чиқмоқ, сафар қилмоқ:
Вафо тариқида улким тиларки, қилса сулук,
Кераккн, тутса вафо аҳли шевасин маслук.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-327;
2. зикр қилмоқ:
Мавлоно Буружий... ўзи шаҳар масжиди жомиъида сулук қилур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 64;
≈ **ка машғул бўл-** — тарки дунё қилиб, сўфийлик йўлига кирмоқ:
Оқибат сипоҳилиғини тарк қилиб... сулукка машғул бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-160;
≈ **ихтиёр қил-** — тарки дунё қилмоқ:
Саййид Ҳасан Ардашер... сулук ихтиёр қилиб «Арбаин»лар чиқориб, кўп мақосиди маънавий ҳосил қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 81.

**СУЛҲ** — ярашиш, сулҳга келишиш:
Солиб сулҳдин сўз, юборгай расул,
Боришмоқ тариқини қилғай қабул.
*Садди Искандарий,* 285*б*21;
Хоқон сулҳ жонибидин кириб, Фарғонадин ерни Нўширавонга мусаллам тутуб, қизин анга бериб узотти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;
≈ **абвоби** — ярашиш, тинчлик эшиклари, йўл-йўриқлари:
Ки: Қил бартараф кина асбобини,
Узорингға оч сулҳ абвобини. *Садди Искандарий,* 290*а*6.

**СУМ** — туёқ:
Қўпуб ул хорадин шаҳзода ноком,
Тутуб хоро суми устида ором. *Фарҳод ва Ширин,* 43.

**СУМАН** — ёсмин гули; хушбўй оқ гул:
Даҳр боғи гуллари ҳуснин вафосиз эрканин
Юзи гул, жисми суман, кўйи гулистонимға айт.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-51.

**СУМАНБАР** — оқбадан; гўзал севгили:
Олди чун илгига ул ҳури суманбар кўзгу,
Аксидин қилди аён руҳи мусаввар кўзгу.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-518;
Ким, ғам ема эй гули суманбар,
Зулфунг сочиб ул юз узра анбар. *Лайли ва Мажнун,* 71*а*7.

**СУМАНБЕЗ** — хушбўй ҳид тарқатувчи:
...гулшани табълари гулафшон ва суманбез сархайлға вусули илоҳи етсун. *Мажолисун-нафоис,* 135;
Елга рухсору танинг очиб, магар бердинг ҳаёт,
Ким умид аҳлиға гулпошу суманбез эсти ел.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-397.

**СУМАНБЎ//СУМАНБЎЙ** — суман ҳидли; ёсмин каби хушбўй; ёқимли гўзал маҳбуба:
Эй мусулмонлар, ўларменким, эрур
Асру ул сарви суманбў раъно. *Хазойинул-маоний,* III*а*-23;
Навоий риштаи фикри чекар маъни суманбўйин,
Хуш ул тожирки Юсуф чеҳра кўргузгай танобидин.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-479.

**СУМАНСО//СУМАНСОЙ** — сумангa ўхшаган:
Куйдуруб кўнглум, кўзумни тийра қилди, то анга,
Юз ўти барги суман, зулфи сумансо бўлди дуд.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-65;
Ҳам субҳ шамомаси сумансо,
Ҳам шом насими сунбулосо. *Муншаот,* XIII-88;

Не вусмау не кесмадур ул зулфи сумансой, не ғамзаи жоду,
Машшота санга золи фалакдур магар, эй ой, хуршид анга
кўзгу. *Хазойинул-маоний,* IIIб-373.

**СУММА** — кейин, яна, сўнг:
Сени кўрсам эди ногаҳ-ногаҳ,
Ғамим йўқ эрди биллаҳ сумма-биллаҳ.
*Фарҳод ва Ширин,* 175.

**СУМНОТ** — бут номи; **дайри Сумнот** — Сумнот бути дайри:
Чу ёр айлар эмиш барча ерда жилваи ҳусн,
Тенг ўлди Каъба била дайри Сумнот манга.
*Хазойинул-маоний,* IIа-13.

**СУМНОТПАРАСТ** — бутпараст:
Элнинг олида сумнотпараст,
Тонгдин оқшомға тегру лотпараст.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1022.

**СУМУМ** — иссиқ шамол, гармсел; қуюн:
Эмас бошимдин аёқ оҳ дуди бирла қаро,
Фироқ дашти сумумида бўйла чуркандим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-419.

**СУМУР-** — ҳўпламоқ, ичмоқ, шимирмоқ:
Соқий олиб кел қадаҳ эл жонидек,
То сумурай душмани дин қонидек. *Ҳайратул-аброр,* 164-13;
Сумурди ўйла шамшоди қасабпўш,
Ки мундин олди ичгали ҳуш. *Фарҳод ва Ширин,* 130.

**СУН-** — узатмоқ, чўзмоқ:
Назм адосида мувофиқ ясаб ун,
Жоми май назми нигорандаға сун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-415;
Улуғлар не берса емасмен дема,
Илик сун, оғиз ур, емасанг ема.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-157;

**(илик, қўл) сун-** — ишга киришмоқ, иш бошламоқ:
Хаёлида бу сўзким икки черик,
Қачон сунсалар кин ишига илик.
*Садди Искандарий,* 260б10.

**СУНАН** — йўл, тутилган йўл, равиш, одат; Муҳаммад пайғамбарнинг йўли, айтган сўзлари ва қилган ишлари:
Риёзат айламасун рўзгоринг ошуфта,
Адои фарзу сунан қил, ўзингга қўйма ҳараж.
*Хазойинул-маоний,* IVб-98;
Бу риоят ва истиқомат сойири сунандадур ва умдаларики, фаройиз ва ислом арконидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68;
Яна фиқҳ илмида ибодатдин фаройиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳаббот ва бу ибодатға мувофиқ адъияким, кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодға мазбут ва маҳфуз эмас.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95; *қ.* **СУННАТ.**

**СУНБОДА** — қайроқ тош, эгов:
Неча гурза неча сунбода айлаб,
Ариқ қазмоқ ишин омода айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**СУНБУЛ** — 1. сунбул, гиацинт:
Гул қизарибтуру сунбул қарорибдур, гўё
Боғ аро қилди аён зулф ила рухсор ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIб-113;
Ҳам вафосиз келди насрину гули,
Ҳам бақосиз сарв бирла сунбули. *Лисонут-тайр,* 115-3;
2. севгилининг сочи; маъшуқанинг туклари:
Эй сунбулунг ҳалқаси бўйнумға тоқиб расан,

Ҳар тобида юз бало, ҳар торида минг шикан.
*Мезонул-авзон*, XIV-178;

Гул атрофидин шохи сунбул чиқиб,
Юз олидин андоққи кокул чиқиб.
*Садди Искандарий*, 297б9;

≈ **и дилкаш** — зулфи кўнгил овлайдиган:
Луъбати ҳиндзоди чинийваш,
Лаъли жонбахшу сунбули дилкаш. *Сабъаи сайёр*, 78-6;

≈ **и зулф** — зулф сочлари:
Солиб сунбули зулфунга тоблар,
Кўнгул бўйнига қилди қуллоблар.
*Садди Искандарий*, 279а5;

≈ **и печон** — қайрилма кокил:
Сунбули печон бўлуб афъи мисол,
Ғунча анинг нишидин озурдаҳол. *Ҳайратул-аброр*, 43-3;

≈ **и сероб** — яшноқ, ҳидли гул:
...рақами ул гул ва лола орасида мушки ноб сепилган ва сунбули сероб экилганидин нишона кўргузур эрди — етишти. *Муншаот*, XIII-148;

≈ **и тар** — покиза зулф, соч:
Бўлуб сунбули тарға сарв узра печ,
Қаду зулфдин бўлмайин фарқи ҳеч.
*Садди Искандарий*, 297-8.

**СУНБУЛА** — астрономияда — осмоннинг ўн икки буржидан олтинчиси, ой номи (август ойига тўғри келади):
Шер йўлидин тутубон гўшаи,
Сунбула рахшиға бўлуб тўшаи.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 33.

**СУНБУЛИСТОН** — сунбулзор, сунбулга тўла боғ:
Олам аҳлининг вафосизлиғларидин чексам оҳ,
Сунбулистон айлагай юз гулшану бўстонни дуд.
*Хазойинул-маоний*, Iб-143.

**СУНБУЛОМЕЗ** — сунбул аралаш, сунбул қоришган, сунбулли:
Ки сен мундин бурун хоманг қилиб тез,
Суман баргини қилдинг сунбуломез.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 291.

**СУНБУЛОСО** — сунбулга ўхшаш:
Ҳам субҳ шамомаси сумансо,
Ҳам шом насими сунбулосо. *Муншаот*, XIII-88.

**СУННАТ** — йўл, равиш, одат; Муҳаммад пайғамбарнинг йўли ва қилган ишлари:
...ва бу қисмнинг бийикрак мартабаси шаръий никоҳдурким, бари халойиққа суннатдур. *Маҳбубул-қулуб*, 94;
Бири деб: Мисвокка қил илтижо,
Оғзинга солиб келтур суннат бажо. *Лисонут-тайр*, 75-14;
Ва рўза тутмоқ андин суннат қолди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-187.

**СУННИЙ** — сунний; суннат аҳлига мансуб:
Мавлон Ҳожи фозил ва сунний мазҳабдур.
*Мажолисун-нафоис*, 165.

**СУНУФ** — гуруҳлар, турлар, синфлар:
Сизинг шаҳға гарчи гунаҳ оз эрур,
Сунуфи иноятқа мумтоз эрур.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1437; қ. **СИНФ**.

**СУНЪ** — ясаш, яратиш; иш, ҳунар, маҳорат; худо:
Юзу кўзунгда муайян камоли сунъи илоҳ,

Не юздурур бу, не кўз «Ло илоҳа иллаллоҳ».

*Хазойинул-маоний*, Iб-539;

Сунъунга юз офарин, эй кирдикор,
Ғайр йўқ сен — сенки, дерлар — ани бор.

*Лисонут-тайр*, 6-1;

Алар сунъ наққошининг нақшбандлиғи ғароботида мутаажиб бўлуб, товус бобида ҳар навъ сўз ўтар эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-23;

≈ **и қалам чек-** — яратмоқ:
Сониъким чекти чун сунъи қалам,
Офариниш тарҳини қилди рақам. *Лисонут-тайр*, 3-3.

**СУНҒУР** — 1. лочин, шунқор:
Қутоннинг улуқ қуш аро сони бор,
Вале сунғур олинда не жони бор.

*Садди Искандарий*, 257б;

Деди сунғур: К-эй улусқа роҳбар,
Амринга тобе келиб огоҳлар. *Лисонут-тайр*, 52-2;

2. паҳлавон:
Неча худ чиқмасин сунғур жаҳондин,
Кўруб шавкат садоси мокиёндин. *Фарҳод ва Ширин*, 139.

**СУПУР-** — 1. тозаламоқ, супурмоқ:
Тонг ели чу тун кулин супурди,
Меҳнат булутини доғи сурди. *Лайли ва Мажнун*, 59б5;

2. тарқатмоқ, кетказмоқ:
Фалакни тун ғуборидин супурди,
Не тун, савдо тутунин доғи сурди. *Фарҳод ва Ширин*, 132;
Сўз аҳлининг дами бир елдурки, анонийат хошогин совурур ва ғазаб туфроғин супурур. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-55;
...кўзум хокбўслиғин ул даргоҳ туфроғиға етургай ва кирпигим супургуси вакολатидин ул боргоҳ остониға кўз суртуб, хошогин супургай. *Муншаот*, XIII-120.

**СУПУРГУ** — супирги:
Қазо фарроши чекти субҳнинг сиймин супургусин,
Музаҳҳаб торларин андоқки товуси ҳарам чекти.

*Хазойинул-маоний*, IIа-344.

**СУР** I — карнай, сурнай, шохдан ясалган сурнай:
Очиб бахшишу базл абвобини,
Тузатти бош сур асбобини. *Садди Искандарий*, 248б11;

≈ **асбоби** — чолғу асбоби:
Навфал сур асбобини сурур била чиқарғани...

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 814;

≈ **и қиёмат** — қиёмат бошланганидан дарак берувчи Исрофил фаришта чаладиган сурнай овози:
Эй Навоий, дардлиғ ноланг қилур элни ҳалок,
Айтқил: Сури қиёмат, йўқса афғондурму ул?

*Хазойинул-маоний*, IVб-369.

**СУР** II — тўй, базм, шодлик йиғини:
Ондин ойру айшдин ғам яхшироқ,
Сурдин юз қатла мотам яхшироқ. *Лисонут-тайр*, 142-5.

≈ **бўл-//ўл-** — тўй (никоҳ тўйи) бўлмоқ, хурсандчилик бўлмоқ:
Бўлса ақду никоҳ амрида сур,
Етишур юз нишот бирла сурур.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1004;

Ҳар мусибатдин кўнгулга сур ўлуб,
Ким кўнгул ул сурдин масрур ўлуб. *Лисонут-тайр*, 18-16.

**СУР-** — 1. чизмоқ, ёзмоқ:
Ҳам лофу газоф дафтарин куйдургил,

Ҳам хомани инсоф хатиға сургил. *Назмул-жавоҳир,* XV-49;

2. суртмоқ, қўймоқ (сурма):
Магар замона кўзи сурма истар эркандур,
Ки гард қолмади сурганда раҳнавардингни.
*Хазойинул-маоний,* Iб-633;

3. айтмоқ, гапирмоқ, сўзламоқ:
Чу ул нукта сурмакка оғзин очиб,
Демай жон бериб елгаким, жон сочиб.
*Садди Искандарий,* 245а11;
Ваҳ, ул не хўблуқтурким қаҳр чоғи сурса
Юз ҳарфи номулойим. андин келур мулойим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-399;

4. отмоқ (ўқ), урмоқ (найза):
Эйки, бўйнумға ёзуқ деб қатл тийғин сурмадинг,
Сен не қилсанг қил, менинг бўйнумға бўлсун ул ёзуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-317;

5. давом эттирмоқ, чўзмоқ, узайтирмоқ:
Балким бу адувға қаҳр сурмак,
Ҳар лаҳза аларға тил тегурмак. *Лайли ва Мажнун,* 78б28;
Ишки таҳқиқи бежиҳат бўлғай,
Сурмоқ ани не маслаҳат бўлғай. *Сабъаи сайёр,* 178-7;

6. ҳайдамоқ, итариб чиқармоқ, қувмоқ:
Ҳар қатла ит киби тушарам ўзга рахнадин,
Ҳар лаҳзаким мени чиқарур кўйидин суруб.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-72;
Неча сурдилар — халойиқ кетмади,
Саъю кўшиш онда кўп суд этмади. *Лисонут-тайр,* 146-16;
Ани ҳам сурдилар. То мағриб шаҳарларидин бирида Фаруҳзодни топтилар ва тахтқа ўлтурттилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-525

7. интилмоқ:
Деди: Ул меҳмон бу ён сурмиш,
Шоҳ оллиға туҳфа келтурмиш. *Сабъаи сайёр,* 140-20;

8. юритмоқ, юргизмоқ:
Сен нечук дам урмассен ва дуо рахшин ижобат майдониға сурмассен. *Маҳбубул-қулуб,* 98;

9. давлатни идора қилмоқ, ҳукм сурмоқ; ҳокимлик қилмоқ:
Ва ул тўрт ой мулк сурди ва борур мулкни ўзгаларга топшурди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212;
То сокин эрур даҳру фалак мустаъжил,
Сурсун иккисига ҳукм шоҳи одил. *Вақфия,* XIII-176;

10. айшу ишрат қилмоқ:
Етти қасри ичига келтурди,
Ком ҳар бири била сурди. *Сабъаи сайёр,* 32-1.

**СУРА** — қуръоннинг 114 бобидан ҳар бири:
Ояти «Вашшамс» хуршиди узоридин ўқу,
Сураи «Валлайл» хатти мушки боридин ўқу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-522.

**СУРАТ** — 1. сурат, расм:
Суратингдин ожиз эрса Моний, эрмастур ажаб,
Қайда наққош айлагай килки қазо тасвирини.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-331;
Руҳни ошуфта айлаб ҳайъати,
Юз ажаб суратға солиб сурати. *Лисонут-тайр,* 70-14;

2. ҳол, ташқи кўриниш; шакл:
Томида эрмас кабутар хайли бу журъат била,

Ким парилар келди ошиғлиққа ул сурат била.

*Хазойинул-маоний*, IIб-538;

Бу сурат ила сабоҳу ҳар шом,
Лайли ҳашами сори уруб гом.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 723;

3. йўл, тариқа, ҳийла:

Неча ул чеҳрани кўз лавҳида тасвир этайин,
Ани кўрмакка бу сурат била тадбир этайин.

*Хазойинул-маоний*, IIа-281;

Бу иш бониси неча сурат эди,
Ки бу навъ келмак зарурат эди.

*Садди Искандарий*, 288б7;

≈ **аҳли//аҳли сурат** — рассомлар, наққошлар:

Ким буларға гадолиғ ортуғдур,
Аҳли суратқа подшолиғдин. *Хазойинул-маоний*, II-412;
Барча сурат аҳлиға ашрафдур ул,
Ким сувардин элтгай маънига йўл. *Лисонут-тайр*, 40-14;

≈ **и девор** — деворнинг кўриниши, шакли:

Сурат ила бўлса моҳи осмон,
Сурати девор ҳамон ул ҳамон. *Ҳайратул-аброр*, 34-6;

≈ **и зоҳир** — ташқи кўриниш:

Сурати зоҳир била топқан фириб,
Топмаған маъни жамолидин насиб. *Лисонут-тайр*, 117-16;

≈ **и ҳол** — кайфият, ҳолу вазият; аҳволнинг қандай бўлишлиги:

Шарҳ айлаб аларға сурати ҳол,
Лайли ҳашамиға қилди ирсол. *Лайли ва Мажнун*, 75а4;

≈ **торт-** — чизмоқ, расмини солмоқ:

Ва бу ҳамким, бир юмуртқача куррада олам суратин тортиб ва жамиъ ақолим ва билод ва жибол ва биҳорни машруъ ясаб, кентлар ва рудхоналарғача кўргузуб эрди...

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-216;

≈ **тут-** — амалга ошмоқ:

...илтимос қилдиким, девлар отам шакли била бир сурат ясаб келтурсаларким, гаҳи ани кўруб кўнглумга тасалли бўлса, анинг муддаоси мақбул тушуб, бу иш сурат тутди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-229;

≈ **тута бошла-** — намоён бўла бошламоқ:

Мироншоҳ Мирзо... андин номулойим амр кўп сурат тута бошлади. *Мажолисун-нафоис*, 195.

**СУРАТАНГИЗ** — суратини хаёлга келтириш, жамолининг намоён бўлиши:

Чун кўзлари бўлди роҳатомиз,
Кўргузди хаёли суратангиз.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 837.

**СУРАТГАР** — расм солувчи, рассом:

Магар Фарҳод жонидин сизиб қонидин этти ранг,
Қадар суратгари Ширин лаби лаъли шакарборин.

*Хазойинул-маоний*, Iб-507.

**СУРАТЛИҒ** — шакллик, кўринишлик:

Ҳур суратлиғ паризоди ажаб,
Гулжабинлиғ сарви озоди ажаб. *Лисонут-тайр*, 70-13.

**СУРАТНАМОЙ** — сурат намойиш қилувчи, сурат кўрсатувчи:

Йиғиштурса бўлмас бари олти ой,
Ки бўлдунг бу раъноға суратнамой.

*Садди Искандарий*, 323б14.

**СУРАТПАЗИР** — сурат, расм чизишга қобилиятли:
Қилиб тийнатин қудрат илги хамир,
Ҳамул қўл била шакли суратпазир.
*Садди Искандарий,* 301*а*16.

**СУРАТПАРАСТ** — шаклпараст; бутпараст:
Не сурат ёзғали топиб чу даст ул,
Жаҳонни айлабон суратпараст ул. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**СУРГАН-** — судралмоқ, қийналиб юрмоқ, эмаклаб юрмоқ:
Заъфдин кўюнгга бордим сурганиб атфолдек,
Раҳм қилғилким, бу йўлда ҳаддин ошти эмгаким.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-140.

**СУРЁНИЙ** — сурёний, сурияликларга оид:
Ибрию юнонию сурёний ҳам,
Ҳинди агар сўрса билиб они ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 127-12.

**СУРИН** — орқа, думба:
Гоҳи ўпубон мунунг жабинин,
Гоҳи силабон анинг суринин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 755.

**СУРМА** — сурма:
Магарким кўйида ёланг аёғ ул ой хиром этмиш,
Навоий кўзларига сурма бўлмиш ул қаро туфроғ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-166;
Анга бу сурма бўлғач қурратул-айн,
Насиб ўлди мақоми қоба қавсайн. *Фарҳод ва Ширин,* 11;
≈ **йи мозоғ** — кўзни қамашишдан сақлайдиган сурма:
Зиҳи буроқинг изидин қамар узорида доғ,
Муайян икки қароғингға сурмайи мозоғ.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-299.

**СУРМААНДУД** — сурмаланган, сурма қўйилган (кўз); ташвишли, бесаранжом:
Чиқса эди ул қабиладин дуд,
Айлар эди кўзни сурмаандуд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 832.

**СУРМАГИЙ** — сурмарангли, қора:
Ҳануз этмай қаронқу кетмак оҳанг,
Ҳаво кўзларга эрди сурмагий ранг. *Фарҳод ва Ширин,* 105.

**СУРМАГУН** — сурмаранг:
Чарх юз минг кўзи гўё ёруди, тортилибон
Сурмагун тин ичида сурма сифат гарди раҳинг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-357.

**СУРМАДОН** — сурма соладиган идиш:
Мил агар бўлса ўқунгдин, йўқ ажаб, эй қоши ё,
Чун кўзумни сурмадон этмиш аёғинг туфроғи.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-329.

**СУРМАОЛУД** — сурмаланган, сурма суртилган, сурма билан бўялган:
Ўтлуғ ики кўзи сурмаолуд,
Ул ўтға дағи бу сурмадин дуд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 695.

**СУРОН** — шовқин-сурон; ≈ **сол-** — шовқин солмоқ, ғавғо қилмоқ, тўполон қилмоқ:
Чу қўрғон давриға ёвуштилар бот,
Сурон солиб ёнибон туштилар бот.
*Фарҳод ва Ширин,* 146;
...шаҳр сорики, душман макони эрди боқиб, сурон солиб, мулкни ҳавола қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-162.

**СУРОҲИЙ** — қадаҳ, коса; май қуйиладиган идиш:

Соқий, кетур суроҳий лолагун қадаҳ,
Хосса бу дамким субҳ ели лолабордур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-192;

Қон ёш тўкуб ўйла ким суроҳий,
Тўфони фасод ичинда роҳи. *Лайли ва Мажнун,* 97а14.

**СУРРИЯТ** — канизак, чўри аёллар:

Бовужуди етти юз ҳарам ва уч юз суррият тенгри таоло Сулаймон алайҳис-саломга бир ўғул бердиким, бир кўз ва бир илик ва бир оёғи йўқ эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-229.

**СУРТ-** — суртмоқ, ишқаламоқ, тегизмоқ:

Рахшининг доғиға мумкин бўлмаса юз суртарим,
Суртайин жисмимда ишқи ўтининг доғиға юз.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-215;

Ҳар бири бир узвиға суртиб илик,
Ҳосил айлаб эрдилар ондин билик. *Лисонут-тайр,* 159-13.

**СУРТУЛ-** — ишқаланмоқ, тегмоқ, тегиб турмоқ; суртилмоқ:

Мовийи беҳол кўнглак, ваҳ, не фарруҳфол экин,
Ким танинғға суртулур бу важҳдин беҳол экин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-482;

Авж бинни Унуқки машҳурдурким, боши булутқа суртулур эрди, ул қавмдин эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216.

**СУРУД** — 1. қўшиқ, ашула:

Мен доғи бу майниким сузубмен,
Туркона суруд анга тузубмен. *Лайли ва Мажнун,* 97б5;

Ва яна ҳам турк улусида бир суруддурким, они «Муҳаббатнома» дерлар. *Мезонул-авзон,* XIV-180;

2. оҳанг; вазн:

Ва яна бу халқ орасида бир суруд бор экандурким...
*Мезонул-авзон,* XIV-180;

≈ **аҳли** — ҳофизлар; созанда, хонанда:

Кўп эди хидматида руд аҳли,
Базмида жон фидо суруд аҳли. *Сабъаи сайёр,* 45-22;

≈ **и Қаёний** — Эроннинг Қаён сулоласига оид шоҳларнинг қўшиғи:

Чу тузди жаҳон базмини Кайқубод,
Суруди Қаёний била эрди шод.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-193;

≈ **и дарднок** — ғамгин куй:

Мутрибо, туз бир суруди дарднок,
Соқиё, бедардлиғдин мен ҳалок. *Лисонут-тайр,* 67-10;

≈ **фано чек-** — фанолик куйини ўйнамоқ:

Муғона навҳа била дайри сори азм айлаб,
Чекиб суруди фано ёр, балки ағёрим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-405.

**СУРУК** — тўда, гала, гуруҳ:

Зулфи занжириға аҳли ишқ кўнглин тортибон,
Яхши қилди бир сурук девонаи расвони забт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-300;

Кўзларин юмғач ул сурук маҳзун,
Барчасин уйқу хайли этти забун. *Сабъаи сайёр,* 84-7.

**СУРУКЛУК** — подалик, тўдалик, галалик:

Гаҳ суруклук андоқки ақшомғи ҳол,
Кўрунуб сабуҳий чоғида маҳол. *Муншаот,* XIII-90.

**СУРУР** — хурсандлик, шодлик; севинч:

Уйқу неча ишрату сурурунг бирла,

Кўзунг қаро айламак ғурурунг бирла.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

..ҳар бириднн қароргаи кўзга нур ва бузулган кўнгулга сурур етишти. *Муншаот,* XIII-140;

≈ **аҳли** — хурсандчилик, шодлик қилувчилар:

Ададсиз сурур аҳлиға бўлди сур,
Анингдекки сур аҳли қилди сурур.

*Садди Искандарий,* 252а3.

**СУРУШ** — 1. фаришта, Жабраил фаришта:

Қулоғим бу ҳолат аро бир хуруш,
Эшиттики дер эрди фаррух Суруш.

*Садди Искандарий,* 243б6;

Ким етти қулоғига хуруши,
Айтур эди бу хабар Суруши. *Лайли ва Мажнун,* 93б21;

2. овоз:

Ақл бу фикр аро эди мадҳуш,
Ким нидо айлади хужаста суруш.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 928;

Сен доги шаҳдин қилурсен нуктагўш,
Согинурсен, лек ноқил не суруш. *Лисонут-тайр,* 66-7.

**СУРУҚ** — хода:

Алар жавшани борча қалқондуруқ,
Синон қўлларида нечукким суруқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1333.

**СУРУҲ** — сурх, новда; ёш болаларнинг новда оти:

Сен абраш узра вале гул ёғоч уза даста,
Йўл ўз аёғи била борғай, улки минди суруҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-322.

**СУРХБЕД** — қизил тол:

Занбақ анда лолагун буткай, шажарлар сурхбед,
Ҳар чаманға берса сув қонлиғ сиришким ёғини.

*Хазойинул-маоний,* IVб-586.

**СУРХРЎ** — қизил юз; хурсанд, кайфли:

Бир қадаҳ май бирла бўлди сурхрў аҳли ҳумор,
Каф аро гўёки маҳлул айламиш хаммор лаъл.

*Хазойинул-маоний,* IIа-207.

**СУРХРЎЛУҒ** — қизил юзли бўлишлик, шодлик; бехижолатлик:

Икки оламда, Навоий, сурхрўлуғ истасанг,
Ҳам набий, ҳам оли ҳуббига дуруст эт интисоб.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-46;

Аммо анинг сурхрўлуғига гулгуна сазовордур.

*Маҳбубул-қулуб,* 54.

**СУРЪАТ** — тезлик, жадаллик:

Чу суръат аро ўт сочиб хомаси,
Яна гарм ўлуб нукта ҳангомаси.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56;

Қарнлар таҳрири суръати била битилса.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-184;

≈ **айла-** — тезлик билан қилмоқ, шошилмоқ:

Ўйла хоки жисм ила кетмоқ тилармен даҳрдин,
Ким ажал ҳам етмагай суръатлар айлаб гардима.

*Хазойинул-маоний,* IVб-560.

**СУРЪАТЛИҚ** — тезлик, шитоблик, чаққонлик:

То зулм паланги терисидин кийик суръатлиқ бодполар ғошиясиға зийнат берди. *Вақфия,* XIII-168.

**СУРЪАТНАМО//СУРЪАТНАМОЙ** — тез юрадиган, жадаллик қилувчи:

Гарди била бораи суръатнамо,
Еткурубон ақл кўзига амо. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 32;
Сипеҳр авжиға фикри суръатнамой,
Фалак сайридин ройи мушкилкушой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1265;
Ки бўлса кема суда суръатнамой,
Сафар қилса тўққуз йилу етти ой.
*Садди Искандарий,* 312б8.

**СУРЪАТОЙИН** — тезлик билан, жадалликларча:
Айлаб ани умри суръатойин,
Бир ёш йўқидин асру ғамгин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 685.

**СУСА-** — чанқамоқ, ташна бўлмоқ:
Ер ишқим англамай, лаъли сусабтур қонима,
Токи маълум этса, келгай не балолар жонима.
*Хазойинул-маоний,* IVб-547.

**СУСТ** — бўш, кучсиз, ожиз, суст; ≈ **паймон** — ваъдаси ёлғон, ваъдасига вафо қилмайдиган:
Одам аҳли суст паймондурлар, эй аҳли вафо,
Даст агар берса, тутунг бир аҳли маҳкам бирла унс.
*Хазойинул-маоний,* IVб-239;
≈ **бўл-** — ожиз бўлмоқ, кам ҳафсала бўлмоқ:
Деди, бу иш керакмас эрди мундоқ,
Чу бўлди бўлмас ишта суст бўлмоқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 196.

**СУСТАЙМОҒ** — сусайиш, бўшашиш, кучсизланиш:
Бу йўл қатъидин тоймоғинг не эди,
Кўруб «Хамса» сустаймоғинг не эди?
*Садди Искандарий,* 243б10.

**СУСТЛУҒ** — сустлик, бепарволик:
Сустлуғлар бирлаким қилдинг аён,
Демагил ўзни хурус, эй мокиён. *Лисонут-тайр,* 62-11.

**СУТ** — сут:
Не қатра сут ичиргач дояи ишқ,
Бўлуб бир гавҳари сармояи ишқ. *Фарҳод ва Ширин,* 35;
Сут бўғзидин ўткач — ўқ бўлуб қон,
Бағри бу баҳонадин тўлуб қон. *Лайли ва Мажнун,* 60б17.

**СУТЛУК** — сути бор; ≈ **зуафо** — энага:
Фиръавн анинг қатлин Осияға боғишлаб, Осия анинг муҳофазати учун сутлук зуафо келтурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208.

**СУТУДА** — мақталган, мадҳга сазовор:
Гар бўлса ишинг кўпраги ё озроғи зеб,
Зоҳирдин эрур сутуда ботиндоғи зеб.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29.

**СУТУН** — устун:
Бир қадам вайронима қўйким, ғамингдин туну кун
Юзга илгимдур сутун, туфроққа ботиб тирсаким.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-410;
Ани уйининг эшигидаги масжидда топтиким, манга тушган воқеани масжиднинг бир сутуниға айтадур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-112;
≈ **и алам** — асос, дастак (*айн.* байроқ дастаси):
Биров олди сўз кишварин яққалам,
Ки қилди қаламни сутуни алам.

*Садди Искандарий,* 242а6.

**СУТУР** I — сатрлар, хатлар:

Ҳамул тўрт хайлики ёздим сутур,
Икидин сўнг Искандар этти зуҳур.

*Садди Искандарий,* 248*а*13.

**СУТУР** II — от-улов (от, туя каби):

Ҳар қаён чопса гўр пўя сутур,
Ўлар эрди сутури олида гўр. *Сабъаи сайёр,* 180-4;

≈ **сур-** — туя чоптирмоқ, туя билан овга чиқмоқ:

Эрур нақлким, шоҳ Баҳроми гўр,
Магар сайд учун сурди бир кун сутур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 150*б*.

**СУТУРЛОБ//УСТУРЛОБ** — устурлоб, юлдуз кўрсаткич, қуёш ва юлдузларнинг юксаклигини ўлчайдиган асбоб, астролябия:

Сутурлобға чарх ашколи қисм,
Вале кўзгу жисми саросар тилисм.

*Садди Искандарий,* 296*бб*;

Сипеҳр асбобидин асбоби онинг,
Қуёш жирмидин устурлоби онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 82.

**СУТУРЛОБСОЗ** — устурлоб ясовчи:

Алардинким ул рой топти гудоз,
Бўлуб эрди бари сутурлобсоз. *Садди Искандарий,* 296*б*3.

**СУТУҲ** — дилтанг; ожиз, хафа; чарчаган; азобланган:

Ки шоҳо, не журм айламиш бу гуруҳ,
Ки келдинг алар қуллуғидин сутуҳ.

*Садди Искандарий,* 313*а*2;

Ҳам ушбу дейилган киби ул гуруҳ,
Нима топмағандин бўлуб чун сутуҳ.

*Садди Искандарий,* 307*а*11.

**СУУБАТ** — қийинчилик, азоб, қаттиқлик:

Тош ёғдурғандин атфол ўлмадим, ўлтурди ҳажр,
Ким суубатда булар андоқ эмас эрди қотиғ.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-305;

Ва мунингдек кеча нафсинг ҳавосиға тонг отқунча мундоқ азоб тортарсенки, суубатидин хабаринг йўқтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-75; *қ,* **СУЪУБАТ.**

**СУФОР** — ёй ўқининг учи:

Ўқи суфори кўнгулда гар қизарди, не ажаб,
Ким бағир парголаси ҳар дам ғизосидур анинг.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-197.

**СУФРА** — дастурхон:

Ёяр анга суфраким, ул оч эмас,
Берур анга тўнки, ялангоч эмас. *Ҳайратул-аброр,* 86-22;

Ул дедики, эй Саъдий, бир овуч фулус келтуруб, дарвешлар суфраси учун пул келтирурсен.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-101.

**СУФРАТ** — сариғлик, сўлғинлик:

Ўзга суфрат манга юз қўйди, йўқ эрса тонг эмас,
Заъфарон рангича ўн бор эса бемор сариғ.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-301;

Саййид Ғиёсиддин... чун Саййиднинг ҳумоюн бошараларида суфрат ғолибдур. *Мажолисун-нафоис,* 152.

**СУФРАЧА** — супра, кичкина супра:

Дебтурларки, ҳазрати Хожаи Азизон дер эрмишларки, ер бу тоифанинг кўзида суфрачадур ва биз дербизки, тирноғ юзичадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-133.

**СУФТ//СУФТА** — тешик:

Дуру лаъл анга барча кўздин нуҳуфт,

Не дуррида ришта, не лаълида суфт.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1659;

Лаблари ичра оғзи ўйла нуҳуфт,
Ким дегайсен бу лаъл топмади суфт.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 949;

≈ **қил-** — тешмоқ:

Ани чиқориб буюрдиким, олмос била суфта қилсунлар.

*Тарихи мулуки ажам,* XV-228.

**СУФФА** — супа; баланд жой; мақбара:

Пир Шайх Абулфазл Ҳасан била суффа қироғида ўлтуруб эрдук ва маорифда сўз ўтадур эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-109;

Мавлоно Муҳаммад Жомий, қабри... Мавлоно Саъдиддин Кошғарий қуддиса сирруҳунинг суффасида айғи сари воқеъдурур. *Мажолисун-нафоис,* 30.

**СУХАНАДО** — гапга чечан; адиб, шоир:

Яна форсий ғазалиёт девони Хожа Ҳофиз тавридаким, жамиъ суҳанадолар ва назмпийролар назарида мустаҳсан ва мутбуъдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**СУХАНВАР** — фасоҳат ва балоғат соҳиби, адиб, шоир:

Қўп изҳори айшу нишот айлабон,
Суханвар била инбисот айлабон.

*Садди Искандарий,* 290*а*12;

Фасона айтур устоди суханвар,
Бу янглиғ тоқти сўз бикриға зевар. *Фарҳод ва Ширин,* 144;

Бу матлаъға татаббуъ қилған кўп суханварлар ва назмгустарлар чун муқобалада дебдурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**СУХАНВАРЛИҒ** — фасоҳат ва балоғат соҳиблик; адиблик, шоирлик:

Улар даги раҳбарлиғ айлаб анга,
Бори йўл суханварлиғ айлаб анга.

*Садди Искандарий,* 282*б*1;

Суханварлиғ асбобини соз этиб,
Дури назм сочмоғлиғ оғоз этиб.

*Садди Искандарий,* 240*б*4.

**СУХАНГУЗОР** — ўткир, ёқимли сўзловчи:

Хожа Қамолиддин Салмонки, қасида майдонининг чобуксуворидур ва ўз замонининг беназир сухангузори.

*Муншаот,* XIV-124.

**СУХАНГУЗОРЛИҚ//СУХАНГУЗОРЛИҒ** — сухансозлик, сўзамоллик:

Ўзумни ихлос ва ниёзмандлиғ юзидин аларга тобеъ ва пайрав тутуб, сухангузорлиқ воқеъ бўлуб эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-19;

...керакким мунда ҳар навъ сухангузорлиғ ва фасиҳгуфторлиғ ва назмсозлиғ ва фасонапардозлиғ осонроқ бўлғай.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118.

**СУХАНДОН** — сўз устаси, нотиқ, сўзамол:

Бермас татвил чун сухандон сўзга,
Қил мухтасар улча бўлғай имкон сўзга.

*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

Вали Қаландар... сухандонлар орасида бадиеърликка машҳур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 56.

**СУХАНПАРДОЗ** — нотиқ, ширин сўз:

Яна суханпардоз устози олий шон Хожа Қамолиддин Салмонки қасида майдонининг чобуксуворидур.

*Муншаот,* XIV-124.

**СУХАНСАНЖ** — сўзамол, гапга чечан; сухандон:

Масиҳи сухансанж янглиғ бари
Фариди шакарганж янглиғ бари.

*Садди Искандарий*, 281а18.

**СУХРА** — масхара, кулиш; ≈ **эр-** — нописанд тутмоқ:

...мақом ва ҳол анинг илгида сухра эрди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-76.

**СУХРАН-** — минғирламоқ, ғўнғилламоқ, мужмал гапирмоқ:

Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва кўнгранмак ва сухранмоқ. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108.

**СУЧУК** — ширин, чучук:

Улуғ — кичикка сучук сўз ва муфрит хулқ зоҳир қилурлар эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-79.

**СУЪУБАТ** — қаттиқлик, қийинчилик:

...ва ҳар суъубатки гумон қилурсен, андин саъброқ кўп киши гирифтордур. *Маҳбубул-қулуб*, 170.

**СУЮКЛИК** — севикли, эрка:

Шоҳ Қули Уйғур... Ота-онанинг суюклиги жиҳатидин омий қолди. *Мажолисун-нафоис*, 178.

**СУЮРҒОЛ** — шоҳнинг яқин аъёнларига берадиган инъом-эҳсони:

Мир Ҳусайн... султон Яъқуб яхши эъзоз ва эҳтиром қилиб Биёбонгни суюрғол бердиким, юз минг олтунға яқин ҳар йил тегар эрди. *Мажолисун-нафоис*, 146;

Магар эрди ул ганж ила мол кам,
Ки Юнонни қилди суюргол ҳам.

*Садди Искандарий*, 296б18.

**СУҚБА** — тешик:

Лаъли шавқиндаки боғланди кўзум устида қон,
Ангадур суқбаи пинҳон, мунгадур доғи ниҳон.

*Хазойинул-маоний*, IIб-447;

Суқба минқор ичра сар то сар,
Ки бўлуб анда торларға гузар. *Сабъаи сайёр*, 55-21.

**СУҚЛАТ-** — очмоқ, қўзғатмоқ (иштаҳани):

Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва сўндурмак, суқлатмоқ. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108.

**СУҚТУР** — ўрдакнинг бир тури; сухсур:

Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан, жўрка ва эрка, суқтур... *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-115.

**СУҒОЛ-** — камаймоқ, қуримоқ (сув ҳақида):

Эй кўз, суғолди ашкинг саъй айлагилки ногаҳ,
Сен ҳам ул ой жамолин кўрмай суғолмағайсан.

*Хазойинул-маоний*, IIб-488.

**СУҒРО** — кичик:

Хойил дема бу жаҳони суғро,
Суғро эмас, ул хўжаста туғро.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*. 655;

Ки ҳарне олами суғрода мавжуд,
Бори бу олами куброда мавжуд.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-52.

**СУҒУЛ-** — суқилмоқ, қадалмоқ:

Бири суғлубон гурдагоҳиға тиғ,
Тўкуб ерга қонин анинг бедариғ.

*Садди Искандарий*, 263б20.

**СУҒУР-** — чиқармоқ, суғурмоқ:

Яъни ки суғурди тиғи бебок
Кўнгли аро солди чок уза чок. *Лайли ва Мажнун*, 70б16.

**СУҲАЙЛ** — суҳайл, порлоқ юлдуз:

Қамарнинг икки ёнида Суҳайлу Зуҳра киби
Кўрунди ики қулоғинда дурру гавҳар хуш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-255.

**СУҲБАТ** — гаплашиш; бирга бўлиш; ўтириш, гурунг; мажлис:

Мени мен истаган ўз суҳбатиға аржманд этмас,
Мени истар кишининг суҳбатин кўнглум писанд этмас.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-131;

Гулшан аро маҳрами ҳарамсен,
Гул суҳбати ичра муҳтарамсен. *Лайли ва Мажнун,* 65а13;

Мавлоно ва Шайхуно... Муҳаммад ибни Исҳоқ Қуниявий шарафи хизмат ва суҳбатидин ва саодат талқин ва иршодидин тарбият топти ва мушфеъ бўлди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-152;

≈ **бўл-** — сўзлашмоқ, суҳбат, гурунг қилинмоқ:

Фақр аҳли била англаки суҳбат бўлғай,
Шак йўқки, дунёда шукри зиёда бўлғай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

≈ **тила** — суҳбатни хоҳламоқ, ёқтирмоқ:

Ҳеч суҳбатни тиламаслар эрдиким Паҳлавондин айру туткайлар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 112;

≈ **туз-** — мажлис қурмоқ:

Чорлабон ўз уйунгга суҳбат туз,
Анинг уйина майл кўргуз. *Сабъаи сайёр,* 135-1;

≈ **тузат-** — суҳбат уюштирмоқ:

Ул дағи борчасиға лойиқ хизматлар қилиб, суҳбатлар тузатиб, неъматлар тортиб... аларни хушҳол ва мунбасит узатур эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 112;

≈ **тут-** — мажлис қурмоқ, ҳамсуҳбат бўлмоқ:

...анинг аксар авқоти шеър била ўтар ва соҳибжамол йигитлар била суҳбат тутар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-173;

Бир кун Гавҳаршодбегим мадрасаси толиби илмлари бир боғда суҳбат тутуб, буғро пиширадур эрмишлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-63.

**СУҲБАТДОР** — суҳбатдош, ҳамсуҳбат:

Каромат ва мақомот соҳиби ва Хизр алайҳис-саломнинг суҳбатдори эрди ва мустажобуд-даъво эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**СУҲБАТЛИҚ** — ҳамсуҳбат:

Хожа Абдуллоҳ Садр... яхши хулқлуқ ва яхши суҳбатлиқ йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 168.

**СУҲО** — 1. ҳулкар тўпламидаги юлдузларнинг энг хираси:

Фалакнинг ойи юзунгга мушобиҳ ўлғай агар,
Оғиз Суҳову Зуҳалдин юзинда хол ўлғай.

*Хазойинул-маоний,* Iб-438;

Бу жавҳарни олам аҳлидин тиламак қуёшни заррадин тиламакдур ва фалакни Суҳодин истамак.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-51;

2. жуда кичик, арзимас:

Ки бир қатрада қилди дарё ниҳон,
Суҳо зимнида чархи аъло-ниҳон.

*Садди Искандарий,* 301б2.

**СУҲОВАШ** — суҳо каби майда, кичик:

Суҳоваш донасин дастоси гардун,
Минг ул давр этса бўлмай тортмоқ ун.

*Фарҳод ва Ширин,* 141.

**СУҲОКИРДОР** — Суҳоға ўхшаш, кўзга ғира-шира кўринадиган:

...ул сидраи сипеҳртимсол даврида суҳокирдор ва ул қуббан хуршид минвол даврида зарравор эврулурда...

*Вақфия*, XIII-174.

**СУҲОН** — эгов:

Насиҳатда сўз юзин ирик қилди ва бу суҳон била ишга андом бермак тилади. *Садди Искандарий (Хамса)*, 1641;

≈ айла- — эговламоқ:

Кўзгуни гўёки суҳон айладинг,
Топқали ошиқларинг кўнгли харош.

*Хазойинул-маоний*, IVб-233.

**СУҲОНЛИҚ** — эговлик:

Буким кўкдин ўтиб суҳонлиқ айлаб,
Фалак бухтнсиға кўҳонлиқ айлаб. *Фарҳод ва Ширин*, 82.

**СУҲУЛАТ** — енгиллик, осонлик:

Ҳусулиға анинг узатқунча қўл,
Суҳулат била қўпти олимдин гул.

*Садди Искандарий*, 243а3;

...форсий алфозда бу суҳулатлар йўқтур.

*Муҳокаматул-луғатайн*, 14;

Ва неча ҳарфқа иборат вусъати учун, балки қофия суҳулати учун бир-бирига ширкат берибдурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-114.

**СЎ//СЎЙ** — томон, тараф;

≈ **ба сў** — тараф-тараф, томон-томон:

Бўлуб фирқа-фирқа эди сў-ба сў,
Бу сўзни қилур эрдилар гуфтгў.

*Садди Искандарий*, 287б9.

**СЎГ** — мусибат, қайғу, аза, мотам:

Унига буким йиғламоғни қотиб,
Анга сўги ани магар йиғлотиб.

*Садди Искандарий*, 248а21;

Ато-аносида ғам уза ғам,
Не ғам уза ғамки, сўгу мотам.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 722.

**СЎГВОР** — мотамли, мусибатли, азадор:

Нилуфарвору сўгвор эрди,
Нилуфар ичра ашкбор эрди. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1095.

**СЎГВОРЛИҚ//СЎГВОРЛИК** — азадорлик, мотамлик, қайғулик:

Қилдилар беқарорлиғ беҳад,
Ҳар бири сўгворлиғ беҳад. *Сабъаи сайёр*, 69-21;

...борча Паҳлавонға ёр ва ҳаводор эрдилар, беихтиёр сўгворлиқ расмин бажо келтириб, ўзни мотамий туттилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-101;

...сўгворлиғ ва мотамзадалиғ таврида келиб, азо сўрар қоидасин бажо келтурдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-65.

**СЎЗ** I — 1. гап-сўз, нутқ:

Инсонни сўз айлади жудо ҳайвондин,
Билки гуҳари шарифроқ йўқ андин.

*Назмул-жавоҳир*, 17;

Бефойда сўзни кўп айтма ва фойдалиғ сўзни кўп эшитурдин қайтма. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-82;

2. ҳикоя, қисса, нақл:

Таашшуқум сўзини, эй рафиқ, кўп сўрма,
Ки бу фасонанинг авлодур ўлмоғи мубҳам.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-413;

Кўрдилар ўзни қаёнким тушти кўз,
Оллоҳ-оллоҳ не ажойибдур бу сўз. *Лисонут-тайр*, 188-5;
Чун сўзни бу ерга айлади банд,
Таҳсин этиб ўлди барча хурсанд. *Лайли ва Мажнун*, 76а21;
3. ваъда, аҳд:
Қилибтур ваъдаи васл, эй Навоий, ваҳ, не хуш бўлғай,
Сўзни бир қатла гар чин айласа ул аҳди ёлгоним.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-405;
4. жавоб:
Шаҳлар адабдин тикибон ерга кўз,
Сўрмаса бегларга не имкони сўз. *Ҳайратул-аброр*, 41-5;
≈ **боғи** — гап мажлиси:
Сўз боғи ажаб гулистоне дурурким, анда жонбахш атрлиқ ашжор мавзун. *Назмул-жавоҳир*, 19;
≈ **дурри** — маъноли сўз, оқилона айтилган гап:
Одамки демак била кироминдуру бас,
Сўз дурри ишининг интизомидуру бас.
*Назмул-жавоҳир*, XV-25;
≈ **иқлими** — сўз мулки:
Қўлиға олиб найза ўрниға килк,
Сўз иқлимини сарбасар қилди мулк.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-56;
≈ **пардаси** — сўз сири; камгаплик:
Ҳар кимсани оллиға ёзилди ҳунари,
Сўз пардаси устида ёпилди ҳунари. *Назмул-жавоҳир*, XV-45;
≈ **фани** — тил илми:
Бўйла сўз фаннида чиқарған исм,
Қилди услубини анинг икки қисм. *Сабъаи сайёр*, 21-7;
≈ **қоидаси** — сўзни ўз ўрнида ишлатиш, маъноли гапириш:
Ким оз деди нукта, айшу ком ўлди анга,
Сўз қоидасида интизом ўлди анга. *Назмул-жавоҳир*, XV-44;
≈ **га тут-** — сўзлашмоқ, гаплашмоқ, гапирмоқ:
Меҳмонни сўзга тутди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-104;
≈ **сол-** — гап ташламоқ, гап қотмоқ:
Деди: Сўрдик кимда бўлса мушкиле?
Бўйла сўз солди арога сойиле. *Лисонут-тайр*, 98-5;
≈ **узат-** — гапни чўзмоқ:
Сўзни узатмоқ ҳожат эмас ва калом татвилин маъни аҳли мустаҳсан демас. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-128;
≈ **қот-** — гапирмоқ, гаплашмоқ:
Кўнглини саъй бирла тўқтотти,
Нозаниға бу навъ сўз қотти. *Сабъаи сайёр*, 154-24.

**СЎЗ** II — 1. куйдириш, ўрташ; олов, аланга:
Сўзи ҳажринг дафъи ҳам бўлса кўнгулда доғи бор,
Ўт ўчар, лекин асар ёнған макон ичра қолур.
*Хазойинул-маоний*, IIа-75;
Жониға бир ўт солибон сўзу дард,
Ким куюб андин фалаки ложуворд.
*Ҳайратул-аброр*, 143-16;
2. сўз бирикмаларда *куйдирувчи, ўртовчи* маъноларни англатади:
Эй ишқ ўтин айлаган жаҳонсўз,
Ҳар бир шарарини хонумонсўз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 645.

**СЎЗАНДА** — куйдирувчи, ёндирувчи:
Чу ҳар неча ўт бўлса сўзандароқ,

Гудоз ичра олтун фурузандароқ.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1405;
Шуъласдур сўзанда, хошоки кўп жону кўнгул бўлған.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-41.

**СЎЗЛА-** — гапирмоқ:
Деди, кўп сўзлаган кўп хато этар,
Улки дерлар ани валиюллоҳ. *Арбаин*, XV-61
Не такаллуф бирла сўзлай, эй нигор,
Чун таним зор ўлмишу кўнглум фигор.
*Лисонут-тайр*, 80-10.

**СЎЗЛАШ-** — гаплашмоқ:
Ул пари кўнглумдадуркиm, сўзлашурмен демаким,
Телбаликдин ўз-ўзум бирла такаллум айларам.
*Хазойинул-маоний*, Iа-448.

**СЎЗЛУҚ//СЎЗЛУҒ** — ўтли, оловли; куйдирадиган, ёндирадиган:
Эй кабутар, тавқ пайдо айлагунг тўти киби,
Сўзлуқ номамни оссам бўйнунгга тумордек.
*Хазойинул-маоний*, Iа-356;
Чиқариб сўзлуғ сўз бошидин дуд,
Совуғ оҳ айлаб оҳин оташолуд. *Фарҳод ва Ширин*, 52.

**СЎЗНОК** — ҳароратли, ўтли, алангали:
Қуёшдек ичинг сўзнок этмасанг,
Ёқанг ўйлаким, субҳ чок этмасанг.
*Садди Искандарий*, 316б7.

**СЎЗОВУЛ** — ҳарбий қочоқларни ўз жойларига қайтарувчи амалдор:
Андоқки ҳировул, қаровул, чингдовул ва сўзовул алар мундин улвиийдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-117.

**СЎЗОК** — аланга, ёниш; қайғу алам, изтироб:
Гар ғаминг сўзокидин куяр кўнгул, эрмас ажаб,
Ҳар кўнгул ичраки тушти шуълаи ғам, ўртанур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-169.

**СЎЗОН** — ёлқинли, куйган, ёниб турган:
Неча кундин сўнг ўт айлаб фурузон,
Тамуғ ўти киби тафсону сўзон. *Фарҳод ва Ширин*, 154;
Ичкали сўзон кўнгул қонин ўқунг очти оғиз,
Ўт тушуб сув фаридин кул бўлди пайкониғача.
*Хазойинул-маоний*, IIб-559.

**СЎЗЧИ** — сўзловчи, гапирувчи:
Сўзчи ҳолин боқма, боқ сўз ҳолини,
Кўрма ким дер они, кўргил ким на дер.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-692.

**СЎЙ-** — 1. шилмоқ, жароҳатламоқ; сўймоқ, шилиб олмоқ (ҳайвон терисини):
Барги гулдек оразингнинг шавқидин тирноғ ила
Юз тараф кўксумни сўйдум ҳар ерин тирноғча.
*Хазойинул-маоний*, Iб-588;

2. ечинтирмоқ, ечиб олмоқ:
Чаман туфроғин, эй аҳбоб, аритманг зор жисмимдин,
Либосин сўймангиз ҳазл айлабон мажнуни урёндин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-507.

**СЎЙЛА-** — танламоқ, излаб топмоқ:
Ҳар ўқ ул қоши ё кўксумга отса, бехато етгай,
Вагар худ ўзгаларга отса ҳам сўйлаб, манга етгай.
*Хазойинул-маоний*, IVб-617.

**СЎК-** — 1. тикилган нарсанинг чок ипларини узуб ташламоқ; очмоқ, дарча очмоқ, тешик пайдо қилмоқ:
Ёнимни сўкти чун тиғинг сўнгаклар шаклини кўрдум,

Бузуғ кўнглум уйининг фаршиға дандонаи бўлғай.
*Хазойинул-маоний*, Iб-666;

2. узмоқ, йиртмоқ, юлмоқ:
Неча мундоқнингким, қонин тўкти ва қўлтуғин ёриб, қанотин сўкти. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-33;
Қўксум ярасини сўкма мунча,
Бағрим қонини тўкма мунча. *Лайли ва Мажнун*, 82б14.

**СЎҚ-** II — сўкмоқ, ҳақорат қилмоқ:
Ул бетаҳаммул бўлуб, қичқириб, элга кўп таъналар қилиб, Заҳҳокни сўкти. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-189;
Ва халқни кўп сафоҳатомиз сўкар эрди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-164.

**СЎҚАДА-** — қовжирамоқ:
Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва киркинмак ва сўкадамак. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108.

**СЎҚБОЧ** — сўкош:
Уч қатлағача сўкбоч пиширурлар эрди ва ул сойилға борур эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-99.

**СЎҚМАҚ** — сўкиш, ҳақоратлаш:
Эй муддаийки, орим эди таъну сўкмакинг,
Фориғ дегилки, ҳарне десанг бормен яна.
*Хазойинул-маоний*, Iб-568.

**СЎҚСЎҚ** — саксовул:
Сўксўк кибиким чу бўлди суда,
Етқай ёзи узра тўда-тўда.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 679.

**СЎҚУНЖ//СЎҚУНЧ** — озор, хўрлаш; сўкиш, маломат:
Лабинг бу хастаға невчун такаллум этмади иш,
Ки бир сўкунч била ҳосил этса юз олқиш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-264;

≈ **еткур-** — хорламоқ, хафа қилмоқ:
Яхши-ямонға сўкунж еткуруб, ақрабдек ҳар нечаки етса ниш уруб. *Маҳбубул-қулуб*, 48.

**СЎЛ** — чап:
Қарамни иста Навоийки, киши тоат этиб,
Нома маълум эмас, сўл қўлидиндур ё ўнг.
*Хазойинул-маоний*, Iб-381;
Ҳазрати Хожанинг азим заъфлари бор эрди ва сўл ёнларида бир санчиқ эмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-141.

**СЎЛ-** — сўлмоқ, сўлишмоқ; сувсизликдан қовжирамоқ:
Шайх айлаб юз жафо, бир қатла узрунг қўлмаса,
Бўйла ўтлардин керак барги умидинг сўлмаса.
*Хазойинул-маоний*, IIб-390.

**СЎЛАҚАЙ** — оғиздан келадиган сув; сўлак:
Оғзи сўлакайи сўз мазасин оқизиб, мараз касратидин мушфиқлари оғзиға сув томизиб. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-77.

**СЎН-** — сўнмоқ, ўчмоқ:
Ғурур ўти ичидин сўнгай эрди,
Шикоят расмини ўргангай эрди. *Фарҳод ва Ширин*, 155.

**СЎНА** — ўрдакнинг эркаги:
Дағи турк ўрдакнинг эркагин «сўна» ва тишисин «бўрчин» дер. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-115.

**СЎНГ** — кейин:
Дедиким жаврдин сўнг васл эрур юз тийғи кин урди,
Висолин истагач, деди бу эрмас жаврға дохил.
*Хазойинул-маоний*, IIб-377;

Навоиё, ўтубон умр ғафлат ичра, дариғ,
Ки сўнги уйқуға кўз майл этарда уйғондим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-419.

**СЎНГАК** — суяк, устихон:
Урарда дам-бадам хороға бошин,
Сўнгаклар анда пора-пора бўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-273;
Тўъманг итдек дашт аро қилған сўнгак,
Турфароқ бу ишки қоқшалған сўнгак. *Лисонут-тайр,* 59-1;
Аммо орқани ва ошуғлуғ иликни ва ён сўнгакни ва қобурғани ва иликни ва ўрта илик ва бўғузлағувни туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**СЎНГИНЧА** — орқасидан, кетидан, кейинидан:
Чунки еттинг кўруб ул чеҳрани беҳол бўлуб,
Ўзга келгач яна ул рахш сўнгинча югурай.
*Хазойинул-маоний,* IIб-599.

**СЎНГРА** — сўнгра, кейин:
Жисм таркиби паришон бўлғай ул янглиғки ақл,
Сўнгра жамъ ўлмоққа рухсат бермагай имкон аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-11;
Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, Илдирим мирохур келиб, банданавозлиғ нишонин келтурди. *Муншаот,* XIII-118.

**СЎНГҚИ//СЎНГҒИ** — кейинги, охирги:
Отамнинг сўнгқи кечаси андин васият талаби қилдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-93;
Тожни кий меҳр ила кўзни ёрут,
Сўнгғи матин ҳаблни илкинга тут. *Ҳайратул-аброр,* 188-28.

**СЎНДУР-** — сўндирмоқ:
Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва кўндурмак, сўндурмак, суқлатмоқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**СЎР-** I — сўрамоқ, савол бермоқ; сўроқламоқ, даракламоқ, изламоқ:
Ҳолин сўрғил, ул ҳам сўрса,
Деким, йўқтур сенсиз жони. *Хазойинул-маоний,* IVб-642;
Тушса киши бир мулк аро ногоҳ ғариб,
Ким сўрғай ани шоҳи жаҳон Шоҳ Ғариб.
*Муншаот,* XIII-148.

**СЎР-** II — сўрмоқ; эммоқ:
Тутқали ширин лабинг шаҳду шакардур бармоғим,
Баски сўрмоғдин ани айрилғудектур тирноғим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-221.

**СЎРОҒ** — сўраш, дараклаш, қидириш; дарак, белги, хабар:
Навоий, ич қадаҳу фоний улки, топти бақо,
Бировки, топмадилар эл сўроғу белгусин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-460;
Қўйғувчи боғирға ҳузн доғи қарилиқ,
Солғувчи ғаму бало сўроғи қарилиқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32;

≈ **топ-** — сўроқлаб, қидириб:
Эй харобот аҳли, расво кўнглум этмиш бу тараф,
Келмишам топиб сўроғ — ул ринди бадномим керак.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-179.

**СЎРУШ-** — ҳол-аҳвол сўрашмоқ:
Ул сўруштин нишот олди,
Хаста кўнглумга инбисот олди. *Сабъаи сайёр,* 206-13;
Ғаминг доғи жонимға лабинг холи янглиғдур,
Не бўлди сўрушсоқ биз муни доғи, сен ани.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-593.

**СЎРУҚ//СЎРУҒ** — сўроқ:

Сўруқ бобида андоқ ҳукм қилдилар. *Муншаот,* XIII-111;

≈ **куни** — савол-жавоб бўладиган кун, қиёмат куни:

Халқ ризосидин ҳақ ризосиға толиб ва додхоҳ сўрарда сўруғ куни ваҳми кўнглига ғолиб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-11.

**СЎФИ//СЎФИЙ** — 1. тақводор; тасаввуф тариқига кирган:

Киши мураққаъ ва сажжода била сўфи бўлмағай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-110;

Қайт, эй сўфики, пири дайр дурди жомиға,
Бўлмоғинг шориб агар софий эмастур машрабинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-348;

2. юлдузлар:

Бўлуб чун анинг жомидин журъачаш,
Бўлуб чарх сўфийлари журъакаш.
*Садди Искандарий,* 242а13.

**СЎФИЙВАШ** — сўфиваш, тақводорваш:

Мир Камолиддин Ҳусайн... дарвешваш ва сўфийваш кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 159.

**СЎФИЙЛИК** — сўфилик, тақводорлик:

Сўфий Пири Сесадсола... сўфийликка табобатни зам қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 159.

**СЎФИЯ** — сўфизм, тасаввуф тариқи:

Яна «Лавоеҳ»дурким сўфия машойих истилоҳида битилибдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 22;

Шайх Мушрифидин Муслиҳ ибни Абдуллоҳ Саъдий Шерозий — сўфия афозилидин эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-171.

**СЎХТА** — куйган:

...ва олам атрофидин сўхталар келур ва ани биздин тиларлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-106;

Мавлоно бағоят сўхта киши эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**СЎХТАЛИК** — куйганлик; берилганлик, ожизу нотавонлик:

Фақиҳ Абу Усмон Марғазийдекки, ғоят шавқ ва сўхталикдин шавқ ва сўхтаға машҳурдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**СЎҚМОҚ** — тор йўл, яккақадам йўл:

Йўли бир сўқмоқ икки сори хора,
Итик ҳар хора андоқким катора. *Фарҳод ва Ширин,* 79.

**СЎҚУЛ-** — босилмоқ, номига атаб муҳр босилмоқ:

Хутбаи давлат ўқулди зотиға,
Сиккаи рифъат сўқулди отиға. *Лисонут-тайр,* 164.

## Т

**ТААБ** — чарчаш, ҳориш; қийинчилик, машаққат:

Зулфида зор кўнгул ранжи не тонг,
Хастаға кўпрак ўлур неча тааб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-50;

Гар хасм жафосидин сарандоз ўлғунг,
Доим таабу аламға анбоз ўлғунг. *Назмул-жавоҳир,* XV-16;

Гадолиғ бўрёси узра маскан,
Ки хотир фориғ ўлғай ҳар таабдин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-74;

≈ **ет-** — озор етмоқ:

Ногаҳ анга ёвуса бир беадаб,
Тош ила ўқдин анга етгай тааб. *Ҳайратул-аброр,* 38-8;

≈ **қил-** — ранжимоқ, ташвишланмоқ:

Яна бир қуш дедики: Қилма тааб,
Ки сенга саъд бўлгуси кавкаб. *Сабъаи сайёр,* 116-2.

**ТААБЛИҚ** — ҳорғинлик, ранжиганлик, машаққатланганлик:
Аё ҳолингда кўп-кўп булъажаблиқ,
Ажабдин ҳам ажаб ранжу тааблиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**ТААБНОК** — ҳорғин, қийналган, машаққат чеккан:
Ани чун топти Фарҳоди таабнок,
Бағоят бўлди хушҳолу тарабнок. *Фарҳод ва Ширин,* 81.

**ТААДДИ** — 1. адоват, душманлик, зўравонлик:
Султон Абдусаид мирзо замонидаким, Хуросон аҳли Самарқанд аҳлиға асир эрдилар ва ҳар навъ зулм ва таадди, алардин воқеъ бўлса, бу асирлар мутеъ ва фармонпазир.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97;
Отасининг зулм ва тааддисин орадин чиқарди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-205;
2. зулм, ситамгарлик:
Ниёзимға боқ асру ноз айлама
Таадди кўп, лутф оз айлама.
*Садди Искандарий,* 299а11;
Чу кўрдилар жамоли жонфизойин,
Унутти таадди расму ройин. *Фарҳод ва Ширин,* 151;
Тонимасмен дема элниким, таадди бошлағач,
Ошнолардин бурун қилди мени бегона ҳажр.
*Хазойинул-маоний,* IVб-147.

**ТААДДИПЕШАЛИҚ** — тажовузкорлик, зўравонлик:
Бир тааддипешаликни хўб деб,
Ўзни ошиқ деб, они маҳбуб деб. *Лисонут-тайр,* 6-10.

**ТААДДУД** — адад, саноқ; кўп сонлилик, кўпайиш; кўпайтиш:
Тааддудда муҳтожи тафсил эрур,
Вале бўлса тафсил, татвил эрур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1656.

**ТААЖЖУБ** — ҳайрон бўлиш, ажабланиш, ҳайратланиш:
Табъға мужиби таажжуб ва ақлға боиси таҳайюр бўлғай.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100;
Ул таажжуб юзидин дедиким...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-14;
≈ **қил-** — ажабланмоқ, ҳайрон бўлмоқ, танг қолмоқ:
Агар заҳр ичсам илгингдин таажжуб қилма, эй соқий,
Ки бўлмиш масту ошиқ шеваси беваҳму бок ўлмоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-337.

**ТААЖЖУБЛИҚ** — ажабланарли, ҳайрон қоларли; ажойиб:
Бу таажжублиқ сафардин чун тааққул қилди уд,
Сайр аро қилған киби зоҳир Уторуд ражъатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-339.

**ТААЗЗУМ** — ўзини катта деб ҳисоблаш, кибрланиш, улуғланиш;
≈ **эт-** — ўзини катта тутмоқ, кибрланмоқ:
Умр чун фоний эмиш гар киши олам шаҳидур,
Чун ўлар невчун этар мунча тааззум, ё раб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-67.

**ТААЗЗУР** — қийинчилик, машаққат:
...ва шуруъ анга таҳайюр ва тааззурдин ўзга фойда бермас.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**ТААЙЮН** — муайян бўлиш, аниқ бўлиш; аниқлик; маълумлик:
Таайюн хирманин куйдургай, аммо барқ рафтори
Ки кўкдин ерча манзил қатъ қилғай бир қадам бирла.
*Хазойинул-маоний,* Iб-541;

Мир Ишқий — Жаҳон Маликбекнинг набирасидурким, ғояти таайюндин гўёки таърифи ҳожат эмас.

*Мажолисун-нафоис,* 175;

Фалокат айёмидин зоҳир юзидин таайюн ва иститоат замониғача кўпрак авқот била экандур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97.

**ТААЛЛУЛ** — иллатланиш; сабаб кўрсатиш, баҳона қилиш;
≈ **қил-** — сабаб кўрсатмоқ, баҳона қилмоқ:

Ҳажр биймин англабон айлар кўнгул васлида макс,
Қатл учун элтурда эл бормас, тааллул қилмайин.

*Хазойинул-маоний,* IVб-482.

**ТААЛЛУМ** — илм ўрганиш, билим олиш:

...таълим ва тааллумсиз биравни андоқ қилғайки, агар бизга дин усулида ва тавҳид дақойиқида мушкил бўлса, андин сўрғайбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-106;

Тааллумға етмай шадидул-қуво,
Кўзи топти «мозоғ» ўзи «мотаго».

*Садди Искандарий,* 239а16.

**ТААЛЛУҚ** — 1. боғлаганлик, алоқадорлик:

Гириҳ сарриштаси васлингға ҳар дам истамас бўлсанг,
Тааллуқ риштасин аҳли жаҳон бирла жаҳондин уз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-116;

2. дахлдор, тегишли:

Чун ул вилоятдағи бандаға тааллуқ маҳсулдин ҳарне ҳосил бўлуб келсаким, барча маошқа мадад берур.

*Муншаот,* XIII-152.

**ТААММУЛ** — 1. сабр, бардош:

Аввалда кўп айладим тааммул,
То кўнглума кирди бу тахайюл *Лайли ва Мажнун,* 56б9;
Ҳар ком санга етса тааммулдин бил,
Нокомлиқ урса юз тағофулдин бил. *Назмул-жавоҳир,* XV-40;
Тааммул қилиб барча аҳли аён,
Дедиларки, Суқрот қилсун баён.

*Садди Искандарий,* 310б10;

2. ўйлаб иш қилиш, мулоҳаза билан иш юритиш, охирини ўйлаб иш қилиш:

Ёлғончи унутқучи ва тааммул ва эҳтиёт йўлидин канора тутқучи. *Маҳбубул-қулуб,* 132;

≈ **айла-//қил-** — фикр юритмоқ, яхшилаб ўйламоқ; мулоҳаза қилмоқ:

Эйки шоҳид, кўзу зулфу оғзига ошуфтасен,
Бир тааммул айлаким, бордур бу мақсудинг адам.

*Хазойинул-маоний,* IIа-224;

Кўз очиб бедил тааммул айлади,
Ўтган аҳволин таҳайюл айлади. *Лисонут-тайр,* 173-17;
Алар тааммул қилиб мунга қарор бердиларким, тонгла сабоҳдин ҳеч киши анга ёвумағайлар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**ТААММУЛЛУҚ** — фикр-мулоҳаза, алоҳида эътибор талаб қилувчилик:

Тааммуллуқ ишларга қилдим илож,
Сенинг дастбурдунгға бор эҳтиёж.

*Садди Искандарий,* 277а15.

**ТААННИ** — оҳисталик, секинлик:

Таваҳҳум айламай ул ранжпаймой,

Таанни бирла олиб ўқ ила ёй. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ТААРРУЗ** — тегиш, тегиб ўтиш; зикр қилиб ўтиш;

≈ **қил-** — 1. зикр қилиб ўтмоқ, тўхталмоқ:

Ва баъзи муаррихлар ани салотин ҳисобиға қотмайдурлар. Ул сабабдин подшоҳлиғи замониға тааррuз қилмайдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-221;

2. эришмоқ, етишмоқ:

Аммо турк булағоси бу фойдаға тааррuз қилибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ТААССУБ** — 1. кўр-кўрона эргашиш, фанатизм:

Таассуб чу солди арода судоъ,
Яна ўртаға тушти кину низоъ.
*Садди Искандарий,* 258а12;

2. қаттиқ берилиш, бир нарсани қаттиқ ҳимоя қилиш:

Мавлоно Шаҳидий... бадиҳаси равондур ва таассуби ғолиб ва табъи ҳазлға кўп роғибдур. *Мажолисун-нафоис,* 190.

**ТААССУФ** — афсусланиш, надомат қилиш, пушаймон бўлиш, ачиниш:

Ўзин ўйла беихтиёр англабонким,
Не қолиб тараддуд анга, не таассуф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-311;

Деганча балки юз онча такаллуф,
Такаллуф бобида қолмай таассуф. *Фарҳод ва Ширин,* 51;

≈ **е-** — афсусланмоқ:

Хожа Муҳаммад бу маънидин таассуф ер, надомат изҳори қилур эрмишлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-151.

**ТААФФУН** — бадбўйлик, ёмон ҳид:

Халойиқ касратиға йўқ таайюн,
Тушуб қўрғон аро андин тааффун. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**ТААХХУР** — кейин, кеч қолиш, ортда қолиш, кечикиш:

Элга топиб тақаддуми зоти,
Эмди айлай таахxур исботи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 899.

**ТААШШУҚ** — ошиқлик, севиш:

Таашшуқумдин ирик пандлар халос этмас,
Бу бандни кеса олмас киши эгаклар ила.
*Хазойинул-маоний,* IVб-556.

**ТААҚҚУЛ** — фаҳм, идрок, фикр юргизиш, ақлга келтириш:

Ва сорт туркдин тааққул ва илмда дақиқроқ ва камол ва фазл фикратида амийқроқ зуҳур қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

Чу феълига боқса тааққул била,
Натижасин англар тааммул била.
*Садди Искандарий,* 266а3;

≈ **айла-//қил-** — ақл билан иш кўрмоқ, ақлни ишга солмоқ:

Чу ишқ илги забун айлар диловар подшоларни,
Тааққул айлагилким, найлагай бедил гадоларни.
*Хазойинул-маоний,* Iа-433;

Бовужуд улким бу маҳол хаёлни киши тааққул қилса туганмагининг имкони йўқтур. *Маҳбубул-қулуб,* 165.

**ТААҚҚУЛЛУҚ** — фаҳмли, идрокли; **дақиқ тааққуллуқ** — нозик фаҳмли:

Шоҳ Ғариб Мирзо... нозук тахайюллуқ ва дақиқ тааққуллуқ йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 204.

**ТААҲҲУД** — аҳдлашиш, зиммага олиш; ≈ **қил-** — бирон ишни зиммага олмоқ, аҳдлашмоқ:

Баҳром алардин тааҳҳуд қилдиким, мен мутанаббиҳ бўлдум. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212;

Филотун бу афсона шарҳин билиб,
Қўпуб эрди шаҳдин тааҳҳуд қилиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1412.

**ТААҲҲУЛ** — уйланиш, хотин олиш:

Ҳам келиб шоҳлиқ ишида батанг,
Ҳам тааҳҳул ишида эрди данг.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 985.

**ТАБ** — иситма, безгак:

Топмогим ўзни маҳол ўлмиш фироқинг шомиким
Таб ародур хаста жисму тоб ул гисудадур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-179;

Топиб ул табда чун табхоладин баҳр,
Суйидин оғзига ҳар дам оқиб заҳр. *Фарҳод ва Ширин,* 164.

**ТАБАРРУК** — 1. муқаддаслик; муборак, муқаддас:

Ул зироат нонидин ва ул фавокиҳ хонидин ҳарне иликларига тушса кўзларига суртуб қўйунлариға солиб табаррук учун шаҳарға аёлу атфоллари учун келтурур эрдилар.

*Маҳбубул-қулуб,* 76-77;

Ва хирқа нисбати иккидур: бири иродат хирқаси ва яна бири табаррук хирқаси. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152;

2. табриклаш, муборакбод этиш; ҳадя, тортиқ:

Шайх Қамол Турбатий... манзилиға бориб туҳфа ва табаррук ва савғот йўсуни била юборди.

*Мажолисун-нафоис,* 45-46;

Ва ул аннинг била муқоваматдин ўзин ожиз кўруб, ярашти ва қолин туҳфа ва табаррук бериб ўткарди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-223;

Балки рўзгор салотини алар мулозаматиға табаррук тиларлар эркондур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-177.

**ТАБАРХУН** — қизил новдали тол дарахти; қизил ранг:

Тушуб туфроққа Шопури жигархун,
Қилиб қон ёши мужгонин табархун. *Фарҳод ва Ширин,* 204.

**ТАБАСЛИҚ** — Табас шаҳридан, табаслик:

Мавлоно Шайхий табаслиқдур. *Мажолисун-нафоис,* 122.

**ТАБАССУМ** — жилмайиш, табассум қилиш:

Манзурнинг лаби табассумини ва ўзини ғунчаи хандон ва лолаи нуъмонға ташбиҳ қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 221;

≈ **айла-//қил-** — кулмоқ, жилмаймоқ:

Жоним ичра кирпиги неши тешук қилған киби,
Билгурур оғзи, табассум айлагач ул икки лаб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-51;

Ул ҳазрат табассум қилиб айттиларким: Мутааххирлардин биз ҳам андоқ шеър эшитмайдурбиз.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-14.

**ТАБАЪ** — тобелар, бўйсунувчилар, эргашувчилар:

Руҳунгға сиҳҳат ўлса малойик бўлур сипоҳ,
Нафсингға қувват ўлса шаётин бўлур табаъ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-292;

Бандиянинг табаъи кўп жиҳатдин ўлтура олмадилар.

*Тарихи мулуки ажам,* 229.

**ТАБАҚ** — 1. патнус, лаган, идиш:

Юсуф алайҳис-саломға муфрит нашот юзланиб буюрдиким, алар илайиға хон торттилар ва ҳар иков илайида бир табақ қўйдурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;

Базмнинг асбобини қилғил насақ,
Ҳозир этиб сиху кабобу табақ. *Ҳайратул-аброр,* 127-17;

2. шафақ нури тарқалиши, қуёшнинг ботиш пайтидаги қизил нури:

Чу сариғ гулин чарх боғи очиб,
Табақ бирла оламға олтун сочиб.

*Садди Искандарий*, 246*а*3;

≈ **бар табақ//узра табақ** — қатлам-қатлам, қават-қават; даража-дараж-даража:

Бир-бир устида қўюбмен фурқатингдин неча доғ,
Ишқ хони ичра қўйғандек табақ узра табақ.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-325;

Олиб чарх атбоқи ҳар дам сабақ,
Не янглиғ бўлурни табақ бар табақ.

*Садди Искандарий*, 294*а*11.

**ТАБАҚА** — қават, қатлам, даража; гуруҳ:

Ҳусайн Мансур Халлож — учунчи табақадиндур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-92;

Яна адно табақаси жамоатедурларким...

*Маҳбубул-қулуб*, 29.

**ТАБАҚОТ** — қаватлар, қатламлар, даражалар:

...Сулламий табақотида Хуросонилюл-асл ва Бағдодиюл-мавлид ва маншаъ битилибтур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-95.

**ТАБАҚЧИ** — овқат ташувчи:

Фаррошлар ва табақчилар борча бир-бирига мадад бўлуб, ориткайлар. *Вақфия*, XIII-179.

**ТАБАҲ** — хароб, вайрон, бузилган:

Соқий, тўла жоме кетур, дардимга ороме кетур,
Ҳолимға анжоме кетур, ким ғам ани қилмиш табаҳ.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-527;

Ки Мажнунни билурмен бегунаҳдир,
Гунаҳсиз қонға майл этмак табаҳдур.

*Фарҳод ва Ширин*, 124;

≈ **рўзгор** — рўзгори вайрон, турмуши хароб; бадбахт:

...ҳар меҳру муҳаббатға минг дарду меҳнат қабул қилмасанг табаҳ рўзгорсен. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-49.

**ТАБАҲКОР** — бадкор, бузғунчи:

Ўлубмен бегуноҳ Хисрав гунаҳкор,
Бу вайронлиққа ул бўлғай табаҳкор.

*Фарҳод ва Ширин*, 156.

**ТАББОХ** — ошпаз:

Таббох чун мутанаббиҳ бўлмайдур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-91.

**ТАБДИЛ** — ўзгартиш, алмаштириш:

Қусур биносин табдиллар била дилкашроқ қилмоқ ва густохлиқлар узрин демак. *Сабъаи сайёр*, 27-3;

≈ **айла-** — алмаштирмоқ, айлантирмоқ; ўзгартирмоқ:

Бу сифат ноқисни такмил айлади,
Мисни олтун бирла табдил айлади. *Лисонут-тайр*, 178-5.

**ТАБИАТ** — 1. борлиқ, табиат; табиий хислат, характер, феъл-атвор, одат:

Тиканда гул очилур андалиб янглиғ анга,
Ки ишқи ўлса табиат ҳиёнатидин пок.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-334;

Бу заифнинг мизожи неча кун май ўти иштиъолиға муштаъил учун ҳоло ул иштиол асари табиатда муштаъил бўлубтур. *Муншаот*, XIII-89;

2. кўнгил:

Табиат гаройибқа қониъ бўлуб,
Ки ул Рум азмиға мониъ бўлуб.

*Садди Искандарий,* 300*а*19.

**ТАБИБ** — табиб, шифокор:

Рафиқлар бошима йиғлашурлар, ўлдим агар,
Табиб қилгали бу дардима даво ожиз.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-299;

Фироқ иситмаси андоқ танимдин ўт чиқорур,
Қи гар табиб илигим тутса, бормоғи қоборур.

*Мезонул-авзон,* XIV-169;

≈ **и батюл-илож** — секин-аста даволовчи табиб:

Носиҳи талхгуфтордек табъ андин озурда ва лекин зимнида мақсуд ҳосил, табиби батюл-илождек, мариз андин пажмурда, аммо сўнгида сиҳҳат восил.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-37;

≈ **и ҳозиқ** — донишманд, тажрибакор, зийрак табиб:

Бемормен, эй табиби ҳозиқ,
Ташхисинг эмас вале мувофиқ. *Лайли ва Мажнун,* 87*а*4.

**ТАБИБШЕВА** — табибларга ўхшаш, табибсимон:

Мавлоно Баҳлул — табибшева, толиби илм йигитдур.

*Мажолисун-нафоис,* 159.

**ТАБИИЙ** — табиатга доир, табииёт фани:

Табиию риёзию илоҳий,
«Алиф», «бе», «те»дек олинда камоҳий.

*Фарҳод ва Ширин,* 35.

**ТАБЛ** — катта ноғора:

Фиғонлиғ кўнглуму ўтлуғ дамимни саҳл тутманким,
Олибмен ишқ иқлимини бу таблу алам бирла.

*Хазойинул-маоний,* Iб-541.

≈ **ур-** — ноғора чалмоқ; лашкарнинг бирор ҳаракати (кўчиш, тўхташ каби) ҳақида хабар бериш:

Ёнса қўнмоққа табл урар ҳар дам,
Қим ўшул қушқа кўпрак ўлғай рам. *Маҳбубул-қулуб,* 38;

≈ **и раҳил ур-** — карвонга кўчиш ҳақида хабар бериш учун ноғора чалмоқ:

Чу урди ажал илиги табли раҳил,
Бақо бўйниға солди ҳабли раҳил.

*Садди Искандарий,* 317*а*5.

**ТАБЛБОЗ** — овчилар довули, ноғора:

Мавлоно Носириддин... дойим туркча айтиб қуш сола отланғай ва таблбоз боғлаб белига баҳли сончқай...

*Мажолисун-нафоис,* 185.

**ТАБОБАТ** — шифокорлик, табиблик:

Мавлоно Дарвеш Али табобатқа машғулдур.

*Мажолисун-нафоис,* 125.

**ТАБОЙИЪ** — характер, хулқ, феъл-атвор:

Имдод аён қилиб табойиъ,
Бўлмасқа бу навъ васл зойиъ.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 827.

**ТАБОН** — товон, оёқнинг таг томони:

Қирпикимдин реш бўлғай деб тахайюл ичра ҳам,
Кўзни қилмон барги гул янглиғ табонингға мумос.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-236.

**ТАБОР** — қариндош, авлод, насл:

Миҳинбону била хайлу табори,
Неча чектилар онинг интизори. *Фарҳод ва Ширин,* 206.

**ТАБОРАК** — қуръондаги сура номи:
...дедиларким: Не ергача ўқубсен?
Дедимким: «Таборак» сурасиғача. *Мажолисун-нафоис*, 34.

**ТАБОҲ** — бузуқ, хароб, вайрон:
...интиқоми бийимидин қотиъи тариқ, ҳоли адам биёбонида табоҳ. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-10;
≈ **айла-** — вайрон қилмоқ, хароб қилмоқ:
Дайр аро жон бер масиҳо дам била, эй муғбача,
Ким хумор ўлтургудек ҳолимни айлабтур табоҳ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-527;
≈ **бўл-** — бузилмоқ, вайрон, хароб бўлмоқ:
Муни англағач бўлди ҳолим табоҳ,
Ки умид ила кўпрак эттим гуноҳ.
*Садди Искандарий*, 237а20; қ. **ТАБАҲ**.

**ТАБОҲИ** — бузуқлик, вайронлик:
Сипоҳи молин ул хайли табоҳи,
Туну кун муфт олиб хоҳи нахоҳи. *Маҳбубул-қулуб*, 20;
Халойиқдин бўлуб аксар табоҳи,
Ки ҳар ён бирни айлаб тўъма моҳи. *Фарҳод ва Ширин*, 99.

**ТАБОҲЛИК** — вайронлик, бузуқлик:
...ўз ҳолини йигитликда фисқ била табоҳлиги ва қариликда шармандалиғдин рўсиёҳлиғи.
*Хазойинул-маоний*, IVб-742.

**ТАБРИЗЛИК** — Табриз шаҳридан, табризли:
Мавлоно Халаф табризликдур. *Мажолисун-нафоис*, 97.

**ТАБХ** — овқат пишириш, таом тайёрлаш; овқат, таом:
Ҳамоноки, бир кун Хожа табхе буюрғандурларки, матбахий ўтун етмайдур деб келгандур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-154;
Мавлоно дебтурки табх ишида мадад қилма, шарик бўлурсен. *Мажолисун-нафоис*, 65.

**ТАБХОЛА** — учуқ:
Шафақ ичра эмас анжумки гардун жавфида оҳим,
Ҳарорат онча кўргуздики эрни бўлди табхола.
*Хазойинул-маоний*, Iб-569;
Топиб ул табда чун табхоладин баҳр,
Суйидин оғзиға ҳар дам оқиб заҳр.
*Фарҳод ва Ширин*, 164.

**ТАБЪ** — 1. мижоз, табиат, кўнгил, характер:
Табъингға дами бўлур не ворид,
Юз йил бити олмайин Аторид. *Вақфия*, XIII-162;
Гар ҳарис ўлмасам онинг кўйи тавфиға не айб,
Бўлур эл табъида фирдавс жинон боғиға ҳирс.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-276;
Ки фархунда табъини шоҳи жаҳон,
Ғамин этмасун ошкору ниҳон. *Садди Искандарий*, 276а16;
2. ўхшаш; **парвона табъ** — парвонага ўхшаш:
Ўртанурмен токим ул эл тийра шомим ёрутур,
Бўлғали ул шамъваш, мен бўлмишам парвона табъ.
*Хазойинул-маоний*, IVб-294;
≈ **аҳли** — шоирлар, санъаткорлар:
...чун «Мажолисун-нафоис»ни табъ аҳли ғавғоси ва назм хайли алолоси била ўткарилди. *Мажолисун-нафоис*, 251;
≈ **жоми** — кўнгил, табиат, характер:
Ҳар кимгаки табъ жоми соф ўлди яқин,
Билмак сори анга иттисоф ўлди яқин.
*Назмул-жавоҳир*, XV-31;

≈ и борид — совуқ кўнгил, ёқимсиз:
Қилур табъи борид нафасни совуқ,
Бурудатда баҳман елига ёвуқ. *Садди Искандарий*, 279а20;
≈ и булҳавас — серҳавас, завқли кўнгил:
Менга ул ҳолатда табъи булҳавас,
«Мантиқут-тайр» айлаб эрди мултамас. *Лисонут-тайр*, 206-3;
≈ и гавҳарзой — саховатли кўнгил:
...табъи гавҳарзойи била бу даврон жайби гавҳардин тўла...
*Мажолисун-нафоис*, 83;
≈ и донишвар — билимдон, донишманд табъ:
Яқин англағай табъи донишвари,
Ки меросинг эрмиш жаҳон кишвари.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-238;
≈ и дурарбор — гўзал ва чиройли сўзловчи:
...бу матлаъда — ўқ жавоб ул табъи дурарбордин ва хомаи гуҳарнигордин рақам топибдур. *Мажолисун-нафоис*, 229;
≈ и нажанд — эгри, бузуқ кўнгил; пасткаш:
Валекин бешинчида табъи нажанд,
Неча кун бўлуб лаҳвға пойбанд.
*Садди Искандарий*, 240а18;
≈ и салим — пок кўнгилли, соғлом табиат:
Топар айласа фикр табъи салим,
Қи бу навъ экин жодаи мустақим.
*Садди Искандарий*, 285а21;
≈ и сақим — эгри кўнгил:
Ўзга далил истаса табъи сақим,
Басдурур Одамда «алиф», «дол»у «мим».
*Ҳайратул-аброр*, 16-8;
≈ и соф — поклик; мусаффо кўнгил, мулоҳаза, хаёл:
Тутқай ани эмди табъи софи,
Бу ишгаки айлагай талофи. *Лайли ва Мажнун*, 65б17;
**и хуршид ўл-** — ёруғ, соф кўнгилли бўлмоқ; равшан кўнгилли бўлмоқ:
Бу гардун аро табъи хуршид ўлуб,
Анинг нури оламда жовид ўлуб.
*Садди Искандарий*, 241б5;
≈ **иға юз ур-** — кўнгилга кечмоқ, қарор топмоқ:
Майл этти мизожиға саломат,
Табъиға юз урди истиқомат. *Лайли ва Мажнун*, 62а14.

**ТАБЪКАШ** — ўзига ром қилувчи, ёқимли:
Улки ғазал чеҳрасига берса зеб,
Англаб ани табъкашу дилфиреб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 258.

**ТАБЪЛИҚ** — табиатли, истеъдодли; қобилиятли:
Шайх Қамол Турбатий кўп диққатлиқ, табълиқ киши эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 45.

**ТАБЪПАЗИР** — кишининг табига ёқадиган, ёқимли:
Тан қурутмоққа ҳулла бирла ҳарир,
Борчаси дилнавозу табъпазир.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1121.

**ТАБЪПАРАСТ** — шеърга берилган, шоир:
То тахти фасоҳат авжида топти нишаст,
Ҳам назмки этти зумраи табъпараст. *Мажолисун-нафоис*, 1.

**ТАВАЖЖУҲ** — юзланиш, қараш; бирор нарсанинг бўлишини истаб ўша томонга вужуди ва хаёли билан юзланиш:
Сўнгғи мутабаррак мазорда қиблаға мутаважжиҳ ўлтурдум

ва ул таважжуҳда ғайбате воқеъ бўлди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-130;

Таважжуҳ ҳақ субҳонаху таолоға юзланмак ва ул ён айланмоқдур ва халқдин таъаллуқ торин узуб анга уланмоқдур. *Маҳбубул-қулуб*, 86;

Иншооллоки, ҳар таважжуҳда кишваре фатҳ топқай.
*Муншаот*, XIII-122;

Таважжуҳ бирла ҳинду саъй этар чоғ,
Тушурур кўк йиғочдин тоза яфроғ. *Маҳбубул-қулуб*, 87;

≈ **калимаси** — тан олганликни билдирувчи сўз:

...мақсуд зикридин таважжуҳ калимасининг ҳақиқатиға етмакдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-133;

≈ **изҳори айла-** — кўнгилдан берилганликни билдирмоқ, майл этмоқ:

Топсаму топмасам сенинг сори,
Айлагумдур таважжуҳ изҳори. *Сабъаи сайёр*, 151-14;

≈ **айла-** — тикилиб қарамоқ:

Юзунгга чун таважжуҳ айладим, қолди қаро қайғу,
Кейин тушкан киби соя кўрунгач меҳр ўтрудин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-505;

≈ **эт-** — юзланмоқ, азм қилмоқ:

Ҳар ёнки таважжуҳ этти-етти,
Андоқки керак такаллум этти. *Лайли ва Мажнун*, 57б21;

≈ **қил-** — йўналмоқ, отланмоқ; йўлга тушмоқ:

Сипоҳ сурди Чин мулкидин ташқари,
Таважжуҳ қилиб мулки Мағриб сари.
*Садди Искандарий*, 300а8.

**ТАВАККУЛ//ТАВАККАЛ** — суяниш, ишониш; бирор одамга (аксарият худога) ишониб бир ишни бошлаш; оқибати нима бўлишидан қатъий назар, бирор ишни бошлашга жазм қилиш:

Мақсудға етмагинг таваккулдин бил,
Хасмингға зафар ҳилму таҳаммулдин бил.
*Назмул-жавоҳир*, XV-40;

Фақр даштида десанг фориғу озода борай,
Қир таваккал билау ваҳмни барбод этгил.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-373;

Таваккулдадур гарчи кому нишот,
Вале шарт эрур айламак эҳтиёт.
*Садди Искандарий*, 320б14;

≈ **айла-** — бирор ишга дадил киришмоқ, таваккал қилмоқ:

Таваккул айлаю кир ишқ йўлиға, эй шайх,
Ки мен қилурда бу азм истихора айламадим.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-437.

**ТАВАЛЛО** — бирор нарсани илтижо қилиб, ёлвориб сўраш;

≈ **айла-** — илтижо қилмоқ, ёлвориб сўрамоқ:

Эй Навоий, дема кўп, ҳарзау қил истиғфор,
Тенгридин офияту тавба таваллo айлаб.
*Хазойинул-маоний*, IIб-70.

**ТАВАЛЛУД** — туғилиш, келиб чиқиш:

Таваллуд ва маншаи Бағдоддин ва Абу-Савр мазҳабида бўлур эрмишки, Имом Шофиийнинг улуғроқ шогирдидур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-79.

**ТАВАССУЛ** — восита қилиш, таяниш; сабаб, баҳона; бирор нарсага етиш, етишиш; ≈ **қил-** — етишмоқ, етиб бормоқ:

Бир мустажобуд-даъва занфа қолиб эрди, анга тавассул қилиб, ҳолин деди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-221.

**ТАВАҚҚУФ** — тўхташ, тек туриш; тўхтов; ≈ **айла-//қил-** — тўхтамоқ, тек турмоқ:

Айтмон келгил доги қилғил таваққуф лаҳзае,
Келгач-ўқ борғил, вале жонимни олғач, ёр, кел.

*Хазойинул-маоний*, IIб-381;

Ки қилмай таваққуф туну кун сурунг,
Онамға бу мактубни еткурунг,

*Садди Искандарий*, 316б20.

**ТАВАҚҚУЪ** — кутиш, бирор нарсанинг содир бўлишига умид билан кўз тутиш:

Заъф аҳлиға алтоф таваққуъ билгил,
Лутфунг била ул элга тараффуъ билгил.

*Назмул-жавоҳир*, XV-29;

Таваққуъ улки бу ошуфта нома,
Ки бу ошуфта қилди нақши хома. *Фарҳод ва Ширин*, 175;

≈ **айла-** — кутмоқ, умид қилмоқ:

Олам аҳлидин таваққуъ айламак аҳду вафо,
Заҳрдин ҳайвон суйи бўлғай таманно айламак.

*Хазойинул-маоний*, IVб-328.

**ТАВАҲҲУМ** — ваҳимага тушиш, қўрқиш, қўрқув:

Қавм эшитсалар, таваҳҳум ғолиб бўлур, мунҳазим бўлмағайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-216;

Кўнгулдин таваҳҳумни айлаб адам,
Илик ишга ур, йўлға қўйғил қадам.

*Садди Искандарий*, 243б17;

≈ **айла-//эт-** — ваҳимага тушмоқ, қўрқмоқ, хавотир олмоқ:

Фалакни чок қилиб ўтганингда гар баъзи
Таваҳҳум айлади шаққул-қамарда бўлди сариҳ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-119;

Эътироз улки ҳам таваҳҳум этар,
Айтурида аёғ-илик гум этар. *Сабъаи сайёр*, 206-26.

**ТАВБА** — афсус қилиш, бирор ишни қилмасликка аҳд қилиш:

Тавбаларига сабаб бу бўлғандурки, бир кун атторлиғ дўконига муомалаға машғул ва машъуф эмишлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-169;

Баски қилиб тавбада нуқс ошкор,
Тавба қилурдин бўлубон тавбакор. *Ҳайратул-аброр*, 157-7;

**оқ тавба, қаро тавба** — ёмонликдан қатъиян воз кечиш:

Оқу қаро мадҳида ҳар неки дедим, ёқмас,
Эмду бу мазаллатдин оқ тавба, қаро тавба.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-708;

≈ **қил-** — 1. гуноҳ ишлар қилмасликка аҳд қилмоқ, ёмон йўлдан қайтмоқ:

Айттики агар Хизр била суҳбат тутсанг, тавба қил ваагар бир кеча Ҳирийдин Маккага борсанг, андин ҳам тавба қил.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-90;

2. узр сўрамоқ, афсус чекмоқ:

Чун атоси бу ҳолни кўрди, анинг илигида тавба қилди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-116;

≈ **ушат-** — ваъдасини бузмоқ, аҳдини бузмоқ:

Дайр аро муғбачаи шўх ушатти тавбам,
Маст бўлмай нетайин бор чу хаммор ул шўх.

*Хазойинул-маоний*, IIб-113.

**ТАВБАКОР** — тавба қилувчи; ≈ **бўл-** — тавба қилмоқ, пушаймон бўлмоқ:

Баски қилиб тавбада нуқс ошкор,

Тавба қилурдин бўлубон тавбакор.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 201.

**ТАВБИҲ** — ҳамранг; ≈ **қил-** — ҳамранг бўлмоқ:

Сафратда нечаки қилса тавбиҳ,
Олтун била тенг бўлурму зирних.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 865.

**ТАВЗИЪ** — бўлиш, тақсимлаш; тарқатиш, ≈ **эт-//қил-** — бўлмоқ, тақсимламоқ, улашмоқ:

Ва авқотин хайр вазоифиға тавзиъ этти.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-122;

Йиғилиб дайр аро шарифу вазиъ,
Ўлтуруб борча қилдилар тавзиъ.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1024.

**ТАВЗИҲ** — изоҳлаш, шарҳлаш, равшанлаштириш:

Қилибмен маргин ҳижронға таржиҳ,
Бу сўзга ҳожат эрмас асру тавзиҳ. *Фарҳод ва Ширин*, 155;

≈ **эт-** — шарҳламоқ:

Чун «Субҳа»ни қилкинг этти тавзиҳ,
Солдинг малак ичра зикри тасбиҳ.

*Лайли ва Мажнун*, 57а13.

**ТАВИЛ** — 1. узун:

Эрур кечаси дағи чунким тавил,
Бу дағи фароғатқа келди далил.

*Садди Искандарий*, 270б20;

Жавзо кунидин доғи ул чеҳра жамил эрмиш,
Ялдо тунидин доғи ул зулф тавил эрмиш.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-279;

2. шеър ўлчови номи:

Аммо тавил ва мадид ва басит биноси икки мухталиф жузвғадур. *Мезонул-авзон*, XIV-143;

≈ **уз-зайл** — думи узун, ниҳояси узун, узоқ, давомли:

Бу достон ҳам тавилуз-зайлдур, мунча абёт истишҳодға келтурулди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-52;

≈ **ўл-** — узун бўлмоқ, давомли бўлмоқ:

Хушроқки тавиб ўлса ҳаёти эрнинг,
Ким сидқдин — ўқ дурур нажоти эрнинг.

*Назмул-жавоҳир*, XV-32.

**ТАВИЛА** — отхона:

Бу сўздин Ардашернинг дағдағаси кўпрак бўлуб, ҳам анинг — ўқ тавиласидин эътимоди отлар қушлаб қочти.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-208.

**ТАВЛИЯТ** — эгалик, вакиллик; валийлик:

Мавлоно Шайхий... Табасдаги авқот ва тавлият ва шайхлиғин қабул қилиб, ҳоло ул ишга машғулдур.

*Мажолисун-нафоис*, 122.

**ТАВОБИЪ** — эргашувчилар, тобе кишилар:

Менинг ғазолаи мушкин тавобиъин кўрким,
Қадим нигундурур ул хайл меҳнати юкидин.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-695;

...султони соҳибқироннинг қаробат ва тавобиъидин эрдилар.

*Мажолисун-нафоис*, 194.

**ТАВОЗУЪ** — одоблилик, ўзни паст тутиш, ўзни кичик тутиш, хоксорлик:

Тавозуъ яхши, аммо яхшироқдур
Агар даъб этса ани аҳли давлат.

*Хазойинул-маоний*, IIб-415;

Тавозуъ ва адаб аҳлиға таъзим ва ҳурмат етар ва ул до-

нани эккан бу маҳсулни жамъ этар.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-40;
Муқбил адаб ва тавозуъ фойдасидин гавҳари мақсуд топиб, шоҳ гулшанида ором топти. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-41;
≈ **кўргуз-** — камтарлик қилмоқ:
Алар тавозуъ кўргузуб, қабул қилдилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-134.

**ТАВОЙИФ** — гуруҳлар, қабилалар, тоифалар:
Ва қолған мулуки тавойифни ҳам мақҳур қилиб, мамолик фатҳиға юз қўйди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-209;
Мулуки тавойиф аро Ардашер,
Ки ҳам ройзан келдию ҳам далер.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1486;
...тавойиф дебдурлар, алар ҳолатидин достон сурмак.
*Садди Искандарий*, 247*а*10.

**ТАВОН** — қувват, қудрат, чидам, куч:
Не қарору сабру не тобу тавон, не тоқати,
Не кўнгул, не жону не руҳу равон, не пайкаре.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-584;
Тарабнок невчун бўлур навжувон,
Қариға бўлур не тараб, не тавон.
*Садди Искандарий*, 280*а*1.

**ТАВОНГАР** — кучли, қудратли; бой, бадавлат:
Гадойи вaслинг эрур булбул, айла раҳм, эй гул,
Ки бир қарор ила қолмас гадо тавонгар ҳам.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-404;
...улким дарвешлар суҳбатиға тавонгарлар суҳбатин ихтиёр қилса. *Насойимул-муҳаббат*, XV-81.

**ТАВОНГАРЛИҚ** — кучлилик, қудратлилик; бойлик, давлатмандлик:
Ва раоё аро тавонгарлиқ жўйбор ва даштини сипеҳр мазраасидек кўкортиб, тамаввул маҳсулларин ҳосил қилғандин сипеҳрдек икки букулуб хўша термакта ақшомғача рўзгори кафофиға парвиндек бир овуч дона тергангача...
*Вақфия*, XIII-168.

**ТАВОНО** — қувватли, иқтидорли, бардам, соғлом:
Бу ишга керактур тавоно киши,
Эмас мен киби нотавоно иши. *Садди Искандарий*, 251*а*16;
Эй тавоно қилиб ёзарға ҳадис,
Лутф ила афв қилғасен ёзуқим. *Арбаин*, 11*а*1;
Не навъ кўнглум ўлур ишқ хайли бирла ҳариф,
Ким ул шаҳ асру тавоно, бу мунглуғ асру заиф.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-171;
≈ **пайкари** — гавдаси бақувват:
Шакли матбуъу тавоно пайкари,
Ўзга нақшу ранг бирла ҳар пари. *Лисонут-тайр*, 195-9;
≈ **кўрун-** — қудратли бўлмоқ, кучли кўринмоқ:
Ҳар кимки халойиқ ичра доно кўрунур,
Ойини хирад аро тавоно кўрунур. *Назмул-жавоҳир*, XV-40.

**ТАВОНОЛИҚ//ТАВОНОЛИҒ** — бойлик, бадавлатлик; кучлилик, қудратлилик:
Ўз тавонолиғиға эътимод қилиб, булъажаб ишларга мутасадди бўлур эрди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-220;
Ойини таҳаммулда тавонолиқ эрур,
Юк чекмак ўйла кишига зеболиқ эрур.
*Назмул-жавоҳир*, XV-21;
Қўй тавонолиғ сўзин, ёд эт ажал хоринки, бил

Пашшалар ниши қошинда нотавони беш эмас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-241.

**ТАВОРИХ** — тарихлар:

Бу қисса таворих, балки тафосирда масбут бор.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237;

Кўп эттим таворих ўқур сари майл,
Ҳамоноки бор эрдилар тўрт хайл.

*Садди Искандарий,* 246а15;

Қўшубтур тавориху афсонасин,
Битийдур деган дурри якдонасин.

*Садди Искандарий,* 244а12.

**ТАВОРУД** — икки шоир байтлари ёки шеърларининг тасодифий тўғри келиб қолиши:

Кичик Мирзо... баъзи дерларким бу рубоий ҳазрат Махдумий Нуран била таворуд воқеъ бўлубтур.

*Мажолисун-нафоис,* 202.

**ТАВОТУР** — ёйилиш, кетма-кет тарқалиш, оғиздан оғизга (хабар) тарқалиш:

Хабарға чун аён бўлди тавотур,
Инонди лек они элтиб таҳайюр. *Фарҳод ва Ширин,* 110.

**ТАВОФ** — бирор нарсанинг атрофини айланиш, кезиш; зиёрат:

Қуллуқ арзадошт улким, Каъба тавофидинким, мурод ул қиблаи иқбол рутбалиғ остондур. *Муншаот,* XIII-108;

Не Каъба шавқида, сен дайр ичинда ёр ила бўл,
Басоки ўғрулуқ этгай тавоф вақтида ҳаж.

*Хазойинул-маоний,* IVб-98;

Андин Тус мазорати тавофиға мутаважжиҳ бўлди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-150;

Дедики, эй арш, матофинг сенинг,
Каъба қилиб азми тавофинг сенинг. *Ҳайратул-аброр,* 70-10;

≈ **айла-** — кезмоқ, айланмоқ:

Қаёнким бу сувда тавоф айлабон,
Сувни жўнг янглиғ шигоф айлабон.

*Садди Искандарий,* 244а5;

≈ **қил-** — 1. кезмоқ, айланмоқ; саёҳат қилмоқ:

Скандар ичиб айш учун жоми соф,
Қилур эрди Кашмир мулкин тавоф.

*Садди Искандарий,* 274а3;

Шаҳ деди, қилмамишмен ани тавоф,
Лек элдин эшитмишам авсоф. *Сабъаи сайёр,* 128-1;

2. бирор нарсанинг атрофида айланмоқ, зиёрат қилмоқ:

Гаҳи қилсам тавофи гулшани қудс,
Гаҳи бўлсам муқими равзаи унс. *Вақфия,* XIII-162.

**ТАВОЧИ** — подшоҳ буйруқларини тегишли жойларга етказувчи амалдор:

Яна улким, тавочи бекларига ҳукм бўлса...

*Муншаот,* XIII-132;

Черикка айлабон миоду булжор,
Тавочи ҳар тараф еткурди ўлжор. *Фарҳод ва Ширин,* 64.

**ТАВР** — .1 тартиб, йўл, равиш:

Аммо дерларки, анга шеър тавридин бошқа тавре бор эрмишки, шеър анинг жанбидаким эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-176;

Ўз замонида бу тоифаға имом ва тариқи маломат тавридa эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81;

Хушо, бу навъ аҳбоб орасида суҳбат ва бу тавр асҳоб орасида мавaддат. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-40;

Валекин неча айласак ишта ғавр,
Эмас одами навъи ичра бу тавр. *Садди Искандарий,* 308б13;
2. усул, одат, қилиқ:
Қи не навъ ишга айлагай тадбир,
Қи бу тавриға айлагай тағйир. *Сабъаи сайёр,* 59-22;
Таврунгда гунаҳ кечурмакин мавжуд эт,
Суд қилибон бу навъ беҳад суд эт.
*Назмул-жавоҳир,* XV-26;
3. ахлоқ:
Зоҳир ўлуб таврида осори меҳр,
Айлар эди ҳар нафас изҳори меҳр. *Ҳайратул-аброр,* 170-6.

**ТАВРЛИҒ** — қилиқли, ахлоқли; **беандом таврлиғ** — қўпол қилиқли, беадаб:
Бу китобни нодон ва беандом таврлиғ ва ноҳамвор равишлиқ элнинг кўпроқ машғуллуқ қилғани хавос аҳлида бадном қилған эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61.

**ТАВСАН** — 1. арғумоқ от, ўйноқи от:
Яна Фарҳод истаб ишга сомон,
Миниб тавсан уза бўлди хиромон. *Фарҳод ва Ширин,* 82;
2. саркаш, асов, шўх:
Кўп афсунлар била бўлуб мулозим,
Ики тавсанни қилғайлар мулойим. *Фарҳод ва Ширин,* 197;
Тавсан эрдим, ишқдин бўлдум забун,
Ожиз ўлдум гарчи бор эрдим ҳарун. *Лисонут-тайр,* 170-15;
≈ **и гардун** — фалак арғумоғи:
Чун лагадкўби қазо паст эткуси тавсанлиғинг,
Тавсани гардун рикобингға таковар бўлди тут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-75;
≈ **и ҳиммат** — ҳиммат тулпори; баланд ҳиммат:
Тавсани ҳиммат била қатъ айлагил дашти фано,
Йўқса бу йўлда бўлубтур тавсани гардун сақат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-287;
≈ **эр-** — ҳаракат қилмоқ, уринмоқ:
Кўнгулким, асру тавсан эрди зуҳд ойнида, кўргил,
Қи ишқинг роизидин не забунлардек ювошибдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-148.

**ТАВСАНЛИҒ** — шўхлик, ўйноқилик, ҳаракатчанлик:
Чун лагадкўби қазо паст эткуси тавсанлиғинг,
Тавсани гардун рикобингға таковар бўлди тут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-75.

**ТАВСИФ** — баён қилиш, тасвирлаш; ≈ **эт-** — баён қилмоқ, тасвирламоқ:
Мунча бирла ўзни тавсиф эткасен,
Зўру шавкат бирла таъриф эткасен. *Лисонут-тайр,* 55-9.

**ТАВСИЪ** — кенглик, кенгчилик; кенгайтириш:
Топиб юз минг қамар сайр ичра тавсиъ,
Зуҳал бирла вале бориға тарбиъ. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ТАВФ** — айланиш, зиёрат:
Эй Навоий, гар қилур кўнглунг ҳарам тавфини қасд,
Қатъ этиб дашти фано мақсад ҳаримин қил тавоф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-323;
Сен Қаъба менгаву мен тилаб дайр,
Тавфунг сари ҳеч қилмайин сайр.
*Лайли ва Мажнун,* 90б10; қ. **ТАВОФ.**

**ТАВФГОҲ//ТАВФГАҲ** — айланиш, кезиш макони; зиёратгоҳ;
≈ **и фалак** — осмон зиёратгоҳи:
Қаю остон, тавфгоҳи фалак,

Қаю тавфгоҳ, саждагоҳи малак.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1647.

**ТАВФИР** — орттириш, кўпайтириш; иқтисод қилиш; фойда:
Гар Навоий жон бериб, ул зулфининг ҳар торини
Олса, айб этмангки, бу савдо аро тавфири бор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-188.

**ТАВФИҚ** — 1. ёрдам, мадад, кўмак:
...тенгри таоло тавфиқи бирла бу улуғ ишга илик урдум.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-66;
Бўлмағай мумкин залолат чоҳидин чиқмоқ киши,
Лутфунг илги риштаи тавфиқ ила қилмай мадад.
*Хазойинул-маоний,* IIб-118;
2. баҳрамандлик:
Сенинг ройингга нури таҳқиқ эрур,
Ҳақ эҳсонидин онча тавфиқ эрур.
*Садди Искандарий,* 318б6;
3. бирор нарсага муваффақ бўлиш; имконият, мумкинлик:
...ангаким тавфиқ аёғи лангдур, тенгри йўлиға югура олмас. *Маҳбубул-қулуб,* 117;
≈ **куҳли** — баҳрамандлик сурмаси:
Ёрутқанға тавфиқ куҳли назар,
Қаён тушса кўз ҳожат эрмас гузар.
*Садди Искандарий,* 301а8;
≈ **тўтиси** — бахт, омад, муваффақият:
Чун хирад булбули бу наволар тузди ва тавфиқ тўтиси бу нағмалар кўргузди... *Вақфия,* XIII-165;
≈ **бер-** — имконият бермоқ, муваффақиятли қилмоқ:
Агар умру тавфиқ берса худой,
Кема тўрт йил бўлғуси баҳрсой.
*Садди Искандарий,* 312б19.

**ТАВШАЛ-** — қаттиқ чарчамоқ, ҳоримоқ, адо бўлмоқ:
Кўҳи ғамини кўнглум чекканда кўрмади ранж,
Ҳажринг ғами юкининг остида тавшалибтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-175.

**ТАВЪ** — рағбат, майл, ҳавас:
Паҳлавон... бу тоифа сарҳалқалиғин тавъ ва рағбат била қабул қилибдурлар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89;
Ким не навъ ўлса элга рағбату тавъ,
Ўлтурур эрди сайдни ул навъ *Сабъаи сайёр (Хамса),* 958.

**ТАВЪАМОН** — эгизак:
Бу икки замима феълки, ёмондур, гўё икки нохуш тавъамон.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-37;
Муни кўрган киши ҳамон соғиниб,
Иккисин балки тавъамон соғиниб. *Сабъаи сайёр,* 23-12;
Ики аго-инидур тавъамон гумон қилғил,
Ки фарқ йўқ арода бўлсалар намоянда.
*Хазойинул-маоний,* IIб-703;
≈ **қариндош** — жуда яқин:
Маъдумлуқда мурувват карамнинг уруқ-қаёшидур, балки тавъамон қариндошидур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-52.

**ТАВЪАМОНЛИҒ** — эгизаклик, ҳамроҳлик:
Хито мулкида эрди икки устод,
Иковлон тавъамонлиғ бирла ҳамзод. *Фарҳод ва Ширин,* 40.

**ТАВҚ** — 1. бўйинбоғ; бўйинга осадиган зийнат:
Истарам ҳар ҳалқаси бўлғай менинг бўйнумға тавқ,
Гар тушар юз ҳалқа банди зулфидин ҳар торға.
*Хазойинул-маоний,* IIб-540;

2. тузоқ:

Солиб шоҳ кўнглиға ўз шавқини,
Чекиб бўйниға зулфининг тавқини.

*Садди Искандарий,* 305б17;

3. баъзи қушларнинг бўйинларидаги ҳалқа шаклидаги чизиқ:

Тавқ бил жаннат қуши бўйниға то мушкин ипак,
Тутти таъвиз эткали ҳирзи ямони бўйниға.

*Хазойинул-маоний,* IVб-551;

4. томоқ осиғи:

Занах тавқи лекин яна нимдавр,
Ки андин бари давр аҳлиға жавр.

*Садди Искандарий,* 293а11;

≈ **и** лаънат — лаънат тавқи, айбдорларни қийнаш учун бўйнига кийгизиладиган ёғоч бўйинтуруқ:

Тавқи лаънат десалар бўйнинда тасбиҳин не тонг,
Макру ҳийла бирла шайх эл бирла қилса ихтилот.

*Хазойинул-маоний,* Iб-298;

≈ **и ғабғаб** — бағбақа чизиғи, айланаси:

Лаълни қўйки, жон бўлуб лаб анга,
Жонға нун даври тавқи ғавғаб анга. *Сабъаи сайёр,* 53-24.

**ТАВҚИР** — улуғлаш, азиз, муҳтарам тутиш:

Ул ишда тағофул ўлса анбуҳ санга,
Ортар тавқир кўҳ то кўҳ санга. *Назмул-жавоҳир,* XV-19;

≈ **айла-** — иззат-ҳурмат қилмоқ, муҳтарам тутмоқ:

Киши қилса бўлғайму таҳқир ани,
Ки ҳақ айламиш бўлса тавқир ани.

*Садди Искандарий,* 294б20.

**ТАВҚИФ** — тўхтатиб қўйиш, тўхтатиш:

...аммо баъзи мавонеъ сабабидин тавқиф ва таъвиққа қолур эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42.

**ТАВҚИЪ** — шоҳона буйруқ, фармонга қўйиладиган махсус белги, муҳр; имзо, имзо чекиш:

Тавқиъ етишгач айла лозим
Ким, жон била бўлғасен мулозим. *Вақфия,* XIII-163;
Ўзи олтун жавоҳир бирла тарсиъ,
Ёзилған даврида бу навъ тавқиъ. *Фарҳод ва Ширин,* 77.

**ТАВҚИЪОТ** — мактуб ва фармондаги махсус белгилар, муҳрлар:

Ўз тавқиъоти била мувazzaҳ қилиб, бу биқоъға мухаллад ва муаббад вақф бўлғанини муқаррар ва муайян қиладилар. *Вақфия,* XIII-180.

**ТАВҲИД** — бирлик, ягоналик; сўфийликда худонинг бирлигига жазман эътиқод қилиш даражасига етиш:

Чу солик айлар эса азм водийи тавҳид,
Кераки минса бу сайр ичра маркаби тажрид.

*Хазойинул-маоний,* IVб-119;

Англа ул сўзни нуктаи тавҳид,
Ваҳдат аҳлида йўқ мунча тардид. *Сабъаи сайёр,* 18-16;
Ва ул нимаким Исо алайҳис-салом элига амр қилди тавҳид эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;

≈ **дақойиқи** — бирлик ва ёлғизликнинг нозик тушунчалари:

Агар бизга дин усулида ва тавҳид дақойиқида мушкил бўлса, андин сўрғайбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-106;

≈ **и пок** — асл ягоналик, танҳолик:

Эй мусаллам зотингга тавҳиди пок,
Аҳли ваҳдат айтиб ани завқнок. *Лисонут-тайр,* 203-7.

**ТАГАРГ** — дўл, жала:

Дема миғ, дегил абри баҳорон,

Ёгин бирла тагарги сангборон. *Фарҳод ва Ширин,* 116.

**ТАДБИР** — 1. тадбир, ҳийла, чора:

Эй кўнгул, телбарадинг эмди не тадбир санга,
Ул пари зулфини гар қилмаса занжир санга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-22;

Ул бу дўконни юрутуб тадбир била ва бу маъракани қуруб тазвир била... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

2. бошқариш, идора қилиш:

Ардашер улғайғунча мулк тадбирин қила турғай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-232;

≈ **айла-//қил-** — устакорлик билан фикр юргизмоқ, оқибатини кўзда тутиб иш тутмоқ:

Скандар қачон олса Кашмирни,
Анинг шоҳи айлар бу тадбирни.
*Садди Искандарий,* 276б19;

Ва анинг маҳласиға тадбир қилдиким, ул халос бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

≈ **эт-** — чора қилмоқ, имконият қидирмоқ; ҳийла қилмоқ:

Мен васл умидиға кўп эттим тадбир,
Тадбир не суд, гар эмастур тақдир. *Муншаот,* XIII-109.

**ТАДБИРЛИК** — тадбиркорлик:

Солиб донишу пухта тадбирлик,
Бошиға ҳавойи жаҳонгирлик.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1353.

**ТАДВИН** — ёзиш, китоб ёзиш; тўплаш, жамлаш;

≈ **қил-** — тўплаб тартибга келтирмоқ:

Андин бурун бу фанни тадвин қилған киши маълум эмас.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238;

Мавлоно Шарафиддин Али Яздий... муаммо фанини тадвин қилдилар. *Мажолисун-нафоис,* 34.

**ТАДОРУК** — чора, илож:

Мунунг иложи ва тадоруки хиштни зод қилмоқ била ва андин ҳам ушоғроқ ушотмоқ била муяссар бўлур.
*Маҳбубул-қулуб,* 165;

≈ **қил-** — чорасини топмоқ, тадбир қилмоқ:

Баҳромнинг май мастлиғидин бахти кўзи уйқу майли қилиб мамлакати биноси ул селдин йиқилғани ва мазлумлар фарёдидин уйғониб тадорукин қилғани.
*Ҳайратул-аброр,* 184 *сарл.*

**ТАДРИЖ** — даражама-даража, аста-секин, оз-оз:

Арз қил тадриж илаким, шодлиғидин ўлмайин,
Эй Навоий, келса ногаҳ дилситонимдин хабар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-168;

Тадриж ила тифл ўлур хирадманд,
Сокинлик ила қамиш бўлур қанд.
*Лайли ва Мажнун,* 83а13;

Токи тадриж ила топиб ором,
Топти маҳваш висоли бирлан ком.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1183;

Бир йўли агар гумон эмастур,
Тадриж ила ҳам ёмон эмастур.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 802.

**ТАДФИН** — кўмиш, гўрга кўмиш, дафн қилиш:

Бори таоло ҳукми мунга мутааллиқ бўлдиким, одамизод майтнинг тадфинин билгай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;
...фақир анинг васиятини бажо келтуруб тадфинидин сўнгра девонин очтуқ. *Мажолисун-нафоис,* 60.

**ТАДҚИҚ** — чуқур текшириш, синаш;
≈ **эт-//қил-** — синчиклаб текширмоқ, диққат қилмоқ:
Ки ҳар қайсиға кимки тадқиқ этар,
Мусаввир камолини тасвир этар. *Садди Искандарий,* 67;
Чу кўп қилдилар аҳволиға тадқиқ,
Нафас оғзиға келмак бўлди таҳқиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 101.
**ТАЁБОДЛИҒ** — Таёбод шаҳрида яшовчи, таёбодлик:
Мавлоно Ноибий — таёбодлиғдур. *Мажолисун-нафоис,* 114.
**ТАЁН-** — таянмоқ, суянмоқ, дам олмоқ:
Кетиб устодлардин ишда қонмоқ,
Не тинмоқ бир замоне, не таёнмоқ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 329.
**ТАЁҒ** — калтак; таёқ:
Очлиғ бирла таёғи беҳисоб,
Ичу тошин айлабон бетўшу тоб. *Лисонут-тайр,* 52-3;
≈ **е-** — калтак емоқ:
Ром бўлғунча еб эрди ул саёғ,
Кунда икки қатла ўлгунча таёғ. *Лисонут-тайр,* 52-2.
**ТАЁҒЛА-** — урмоқ, калтакламоқ:
...йигити анинг раъйи била бормаса, сафиҳона алфоз била фаҳш айтур эрмиш ва таёғламоққа дағи ҳам қилур эрмиш.
*Мажолисун-нафоис,* 160.
**ТАЁҒЛАТ-** — урдирмоқ, савалатмоқ, азоб бермоқ:
Ижозат сўзин арз қилғач туруб,
Таёғлатти қаҳр айлабон бостуруб.
*Садди Искандарий,* 262б3.
**ТАЖАДДУДПАЗИР** — янгиликни қабул қилувчи:
Бу икки чу бўлди тажаддудпазир,
Табиатқа сиҳҳат бўлур дастгир.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1405.
**ТАЖАЛЛИЙ** — кўриниш, жилваланиш:
...ҳақ жамолияти тажаллийси била зуҳур қилмиш бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12;
Зиҳи тажаллийи ҳуснунг келиб жаҳонорой,
Жамиллар санга ойинаи жамолнамой.
*Хазойинул-маоний,* IIб-579;
≈ **и жамол** — жилва бериб кўриниш:
Кўнглини тасаллийи висолинг била овут ва кўзини тажаллийи жамолинг била ёрут. *Маҳбубул-қулуб,* 171;
≈ **айла-** — жилваланмоқ, акс бермоқ:
Бу Тур уза топқали тасалли,
Ҳақ ҳар нафас айлабон тажаллий.
*Лайли ва Мажнун,* 57б9.
**ТАЖАЛЛИЁТ** — кўринишлар, жилваланишлар:
Ҳақиқий ишқ беқарори ва анинг тажаллиёти садматининг беихтиёри, қуллуқ ва изтиробда анга яраша керак бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 118-119.
**ТАЖАЛЛО** — жилваланиш, намоён бўлиш; жилва;
≈ **айла-** — жилваланмоқ, намоён бўлмоқ:
Кўруб ишқ аҳлига куймаклик авло,
Жалолият била айлаб тажалло.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 554.
**ТАЖАММУЛ** — безаниш, зийнатланиш, пардозланиш; зеб-зийнат; ҳашамат, дабдаба:
...ниҳоятсиз зеб ва тажаммулким, аларнинг либосида эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212;
Тажаммул ончаким эл фаҳми етмай,

Такаллуф ончаким эл бовар этмай. *Фарҳод ва Ширин,* 121;
Ва анинг мол ва тажаммули ул ерга еттиким, хазойин ва кунузнинг калидларини қирқ хачир кўтарур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;
≈ **қил-** — безамоқ, зийнатламоқ:
Эй кўз, эмди айладим ҳар чеҳрадин қатъи назар,
Қил тажаммул доғи атрофимни қон ёш этмагил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-369.

**ТАЖАРРУД** — ёлғизлик, дунёвий нарсалардан воз кечиш, тарки дунё қилиш:
...инак тажаррyд ҳосил бўлди — хоҳ дунёлиғинг бўлсун ва хоҳ бўлмасун. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94;
≈ **кўйи** — тарки дунё йўли, кўчаси:
Ҳамул авлоки дафъ айлаб аламни,
Тажаррyд кўйида қўйсам қадамни. *Вақфия,* XIII-161;
≈ **уйи** — ёлғизлик, тарки дунё уйи:
Не тажаррyд уйидур дайрки, ўзлук ҳам йўқ,
Қилғали майға гарав зумраи авбошинда.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-532.

**ТАЖВИД** — қуръонни яхши қироат билан ўқиш:
Дағи қироат илмин ҳам яхши билур эрди ва хўб махраж ва тажвид била қуръон ўқур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-94.

**ТАЖВИЗ** — рухсат қилиш, жоиз кўриш:
≈ **қил-** — рухсат бермоқ, жоиз деб билмоқ, мумкин деб ҳисобламоқ:
Эй Навоий, ёр ёдинда малак маҳрам эмас,
Фақр одоби аро тажвиз қилма зикри жаҳр.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-145.

**ТАЖВИФ** — бирор нарсанинг ичини кавак қилиш; ≈ **сол-** — кавак қилмоқ:
Дарду ранжинг била борингни қилибмен мамлу,
Ўқларинг захмики кўнглум аро солмиш тажвиф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-312.

**ТАЖДИД** — янгилаш, янгилаб туриш:
Бир масжидда мунзавий эрдиким ғайри таждиди вузуъ учун мазкур муддатда андин чиқмайдур эрди.
*Маҳбубул-қулуб,* 69;
≈ **и муҳаббат** — муҳаббатни янгилаш, янгидан пайдо қилиш:
Тош урса, равонингни туфайл эт бошиға,
Таждиди муҳаббат англа бормоқ қошиға.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29;
≈ **бер-** — янгиламоқ, янгилаб турмоқ; тез-тез қайтариб турмоқ:
Навоий истамас ўзни даме бу дайрда соғ,
Ҳамиша кайфиятида анинг беринг таждид.
*Хазойинул-маоний,* IVб-119.

**ТАЖНИС** — ҳамжинс қилиш; шаклдош сўзларни қўллаш:
Мавлоно Муҳаммад Амин... «дилбарам» лафзин етти тажнис била айтиб, ул ғазалин Бобир Мирзо тобуғида келтурди. *Мажолисун-нафоис,* 60-61.

**ТАЖНИСОМИЗ** — ҳамжинс, тажнисга ўхшаш:
Ва бу фархунда иборат ва ҳужаста алфоз ва ишоратда форсийдин кўпрак тажнисомиз лафз ва ийҳомангиз нуқта бор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112.

**ТАЖОВУЗ** — ошиш, ўтиш, босиб ўтиш;
≈ **айла-//қил-** — ҳаддан ошмоқ, чегарадан ўтмоқ:

Ким кўрди ҳусн боғида сарви қадинг киби
Ҳаргиз тажовуз айламаган эътидолдин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-491;

Биҳамдиллаҳки, ул тавр амре ҳодис ва бу навъ ише воқеъ бўлмади, аммо бўлди эрса, дағи ҳукмдин тажовуз қилмадим. *Вақфия,* XIII-167.

**ТАЖОН-** — бош тортмоқ; бўйин товламоқ:

Муғ пири май бериб, тилади жонни мугбача,
Ҳар неки дедилар қилуридин тажонмадим.

*Хазойинул-маоний,* IIб-420.

**ТАЖОҲУЛ** — жаҳолат, билиб-билмасга солиш:

Не бўлғусидур аҳли тажоҳул қадри,
Ё зумраи аъводу тақосул қадри. *Назмул-жавоҳир,* XV-39;
Лекин санга бу тағофул ўлмиш,
Ғафлат юзидин тажоҳул ўлмиш.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 726.

**ТАЖОҲУЛУЛ-ОРИФ** — бадиий санъатлардан бири бўлиб, шоирнинг билиб, ўзини билмасликка солиши:

...Нуъмонға ташбиҳ қилибдур ва маъниси шеър санойиъидин тажоҳулул-ориф услубида хуш воқеъ бўлубтур.

*Мажолисун-нафоис,* 221.

**ТАЖРИБА** — синаш, имтиҳон:

Бу фақирнинг тажрибаси аларға бас бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-9.

**ТАЖРИБАЛИҒ** — тажрибали, тажрибага эга:

Ишда ошуқмоқ ёш ўғлон ишидур, сабр била иш қилғучи тажрибалиғ улуғ ёшлиғ киши ишидур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-67.

**ТАЖРИД** — 1. қутултириш, ажратиш:

Ҳар не касб айлаб эди тавҳид аро,
Водийи тафрид ила тажрид аро. *Лисонут-тайр,* 166-17;

2. ёлғизланиш, яккаланиш:

Ер аҳлидин улки бўлса тажрид фани,
Тонг эрмас, агар кўк ўлса анинг ватани.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236;

≈ **айла-//қил-** — холи қилмоқ, ажратмоқ; ҳамма нарсадан кечмоқ:

Демон ёлғуз жаҳондин айла тажрид,
Неким ҳақ ғайридур, бўлғил мужаррад.

*Хазойинул-маоний,* IIа-396;

Дарҳол тажрид қилди ва бир муршид талабиға мусофир бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-143.

**ТАЖҲИЗ** — жиҳозлаш, тайёрлаш:

Мавлоно Қабулий... такфин ва тажҳиз жиҳатидин ҳеч нимае йўқтур. *Мажолисун-нафоис,* 60.

**ТАЖҲИЛ** — жоҳил деб санаш, нодонликка солиш:

Мир Саййид Ҳасан Абивардий... Хуросон аҳлин тажҳил қилиб, бу байтни хўблуқта битиб Ироқға Яъқуб Мирзо ўрдусиға йибарди. *Мажолисун-нафоис,* 151.

**ТАЗАВВУЖ** — никоҳ; хотин олиш, уйланиш, жуфтлашиш:

Бериб бу тазаввужға пайванд ҳам,
Падид айладинг неча фарзанд ҳам.

*Садди Искандарий,* 236б.

**ТАЗАЛЗУЛ** — ларза, зилзила, титраш:

Таҳаррукдин топиб андоқ тахалхул,
Ки Чин шаҳри аро тушгай тазалзул. *Фарҳод ва Ширин,* 97;
Чун тазалзул тушти ул бунёдға,

Не тафовут айлағай устодға. *Лисонут-тайр,* 163-19.

**ТАЗАЛЛУМ** — зулмланиш, зулм кўриш; шикоят:

Ройи ҳинд чун ўзин анга ҳариф кўрмай, тазарруъ ва тазаллум юзидин кишилар арога солиб, ул даги хирож қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;

Тазаллум юзидин тазарруъ қилиб,
Мадад ҳар биридин таваққуъ қилиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1244;

≈ **айла-//қил-** — зулмдан шикоят қилмоқ:

Алар емак-ичмаклари йўқидин Мусо алайҳис-саломға тазаллум қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217;

Халқ ҳолиға тараҳҳум айлабон,
Дилбариға кўп тазаллум айлабон. *Лисонут-тайр,* 202-15;
Навҳа била ўз ҳолиға йиғлаб тазаллум қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223;

≈ **эт-** — зулмдан шикоят қилмоқ:

Навоиё, чу эрур ҳажр дардидин аламинг,
Тазаллум этма, гар ўлсанг, табиблар сори.
*Хазойинул-маоний,* IIа-343.

**ТАЗАЛЛУМНАМОЙ** — зулмдан шикоят қилувчи; **ўзни тазаллумнамой айла-** — ўзини зулмдан шикоят қилгандек кўрсатмоқ:

Бўлуб Ардавондин бори тийрарой,
Манга айлаб ўзни тазаллумнамой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1487.

**ТАЗАРВ** — тустовуқ, қирғовул:

Сарв аёғида хиромон тазарв,
Шуъла тазарв ўлди, анинг дуди сарв. *Ҳайратул-аброр,* 46-7;
Бўлуб андин обод Мохону Марв,
Ки қуштур тазарв анда, ашжор сарв.
*Садди Искандарий,* 2716б.

**ТАЗАРВОЙИН** — тустовуқ табиатли, тустовуқ шаклли; гўзал, нозик:

Тазарвойинлар этса жилва гулшан ичра йўқ улким,
Назар солмайки чиқмай чуғздек вайронадин доғи.
*Хазойинул-маоний,* IIб-641.

**ТАЗАРРУЪ** — ёлбориш, ялиниш, тавба қилиш:

Ройи ҳинд чун ўзин анга ҳариф кўрмай, тазарруъ ва тазаллум юзидин кишилар арога солиб, ул даги хирож қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;

≈ **қил-** — ёлвормоқ, илтижо қилмоқ:

Қилиб Шопур изҳорин таваққуъ,
Анинг олинда кўп қилди тазарруъ. *Фарҳод ва Ширин,* 210.

**ТАЗВИЖ** — уйлантириш, никоҳ; ≈ **топ-** — никоҳланмоқ:

Сур дастури топти чун тарвиж,
Шоҳ ила топти моҳлар тазвиж.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 982.

**ТАЗВИР** — фириб, макр, ҳийла қилиш, алдаш:

Ул бу дўконни юрутуб тадбир била ва бу маъракани қуруб тазвир била... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-34;

Дедиким: Бу найранги Кашмирдур,
Фусунгар иши макру тазвирдур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1388;

≈ **айла-** — алдамоқ, фириб бермоқ:

Сен чу ишқ ўтиға куйдунг, санга эмди не осиғ,
Айламак махлас учун ҳийлау тазвир санга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-22.

**ТАЗЙИЛ** — аралаш:

Анинг манқали шийра тазйил келиб,

Мунунг шийраси манқалойин келиб.

*Садди Искандарий*, 269б5.

**ТАЗЙИН** — зийнатлаш, безаш:

Гарчи саховат санга ойин эрур,
Бошингга бу дур била тазйин эрур.

*Ҳайратул-аброр*, 86-1;

≈ **бер-** — оро бермоқ, зийнатламоқ, гўзаллаштирмоқ:

Чун вусма бериб аларға тазйин,
Мийнойи ўлуб ҳилоли мушкин. *Лайли ва Мажнун*, 61б1;

≈ **и хирад топ-** — оқилларга хос зийнат топмоқ:

Гар кимсада зоҳир ўлса тамкини хирад,
Андин билгилки топти тазйини хирад.

*Назмул-жавоҳир*, XV-39.

**ТАЗҚИР** — ваъзлаш, насиҳат қилиш, исботли ҳужжатлар келтириб бировни тўғри йўлга солиш:

Тазкир ва мавъизатда устоди имом Абулқосим Қаширийнинг шогирдидур... *Насойимул-муҳаббат*, XV-120.

**ТАЗКИРА** — хотиранома:

Наср ила чун «Тазкира» мавжуд этиб,
Авлиё арвоҳини хушнуд этиб. *Лисонут-тайр*, 19-10.

**ТАЗМИН** — айрим машҳур байтни ўз шеърига қўшиб кетиш:

Мавлоно Музҳир... бу мисраъ тазмини ҳам қаламзанлар бобида анинг дурур. *Мажолисун-нафоис*, 90;

≈ **қил-** — бировнинг машҳур бир байтини ўз шеърига қўшиб кетмоқ:

Фақир ҳазрати Мавлавий маснавийсининг аввалғи байти муносабат жиҳатидин тазмин қилиб эрдим.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-27.

**ТАЗЪИФ** — тенг, баробар ошириш; ≈ **қил-** — тенг, баробар оширмоқ:

Чок кўнглумни олиб дардини қилдинг тазъиф,
Мени бедилға они бермас эсанг, қил тансиф.

*Хазойинул-маоний*, IVб-312.

**ТАЗҲИБ** — зарлаш, олтин сувини югуртириш, зарҳал бериш; ≈ **аҳли** — зарҳал берувчилар, наққошлар:

Мавлоно Ёрий... фақир ани тазҳиб аҳлиға сипориш қилдим, оз фурсатда ободон наққош бўлди. *Мажолисун-нафоис*, 191;

≈ **қил-** — олтин суви билан безамоқ; зарҳал нақш бермоқ:

Қилиб зарҳал хазон наққоши тартиб,
Қилурға боғ авроқини тазҳиб. *Муншаот*, XIII-92;

Мавлоно Ҳавойи... ўз ашъорин ўзи битиб, жадвал тортиб тазҳиб қилиб, тайёр ясаб элга берур.

*Мажолисун-нафоис*, 59.

**ТАЙ** — юриш, кезиш, босиб ўтиш:

Бўйла йўлда душман ўлса ул манга,
Тай нечук бўлгай бу қаттиқ йўл манга.

*Лисонут-тайр*, 107-4;

≈ **бўл-** — босилмоқ, босиб ўтилмоқ:

Сайр бўлди бари оламда ишим,
Аёғим остида тай бўлди билод.

*Хазойинул-маоний*, IVа-399;

≈ **қил-** — ўтказмоқ:

Хожа Қамолиддин Ҳусайн... вазорат мансабин тай қилди.

*Мажолисун-нафоис*, 168;

≈ **йи арз эт-** — ер куррасини айланиб чиқмоқ:

Таййи арз этсанг чоқиндек бир шарарча кўрмагил,
Барқдек ўзни фано туфроғида афтода эт.

*Хазойинул-маоний*, IIа-54.

**ТАЙЁР** — жиҳозланган, тайёр:

Ишрат асбоби бори тайёр анга,
Не хаёл этсанг юз ул миқдор анга. *Лисонут-тайр,* 124-12;

≈ **қил-** — жиҳозлантирмоқ, тайёрламоқ:

Шўх икки от қилиб эди тайёр,
Пўяда мисли кавкаби сайёр. *Сабъаи сайёр,* 139-7.

**ТАЙЁРГОҲ** — тайёрланадиган жой:

Гудозандалиғ ичра минг коргоҳ,
Қилиб ўйлаким кўра тайёргоҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1568.

**ТАЙЙИБА** — пок, тоза; яхши, муборак:

Аларнинг тайййба анфосидиндурки, асҳобдин бирига битибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-136.

**ТАЙЛАСОН** — ридо; бошга, бўйинга солиб, орқага ташлаб юриладиган чодирдек нарса:

Фано тайласонини қилғай кафан,
Кафан бас анга, балки гарди миҳан.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1400.

**ТАЙР** — қуш:

Ваҳшу тайр ўлмиш рамида мендину Мажнунға ром,
Мен киби девонаи расвои нодондурму ул?
*Хазойинул-маоний,* IVб-369;

≈ **и Абобил** — Абобил номли қуш, интиқом учун юборилган қушлар:

Кўрки не бир.лаҳзада бўлди қатил,
Тайри Абобил ила асҳоби фил. *Ҳайратул-аброр,* 187-27;

**нажоти тайр** — нажот қуши:

Кишига бўлмасун бу фитна дучор,
Ки унидин нажоти тайри учор. *Маҳбубул-қулуб,* 38.

**ТАЙРОН//ТАЯРОН** — учиш, парвоз:

Чун неча кун бўйла тайрон қилдилар,
Саъй ила қатъи биёбон қилдилар. *Лисонут-тайр,* 36-5;

Ул ҳумойи баландпарвоз таяронининг суръати таърифидаким, меърож шабистонида кўзи наргиси била кўнгли ғунчаси «мозоғал-басару ва мо тағо»...
*Садди Искандарий (Хамса),* 1213.

**ТАК** — юриш, югуриш, чопиш;

≈ **у дав айла-** — елиб-югурмоқ:

Неча кун васл учун айлаб таку дав,
Ани ҳам ўлтуруб тош ичра Хисрав. *Фарҳод ва Ширин,* 24;

≈ **у тоз қил-,** ≈ **у пўй эт-** — елиб-югурмоқ, тез чопмоқ:

Топмадим гулчеҳралардин шамман бўйи вафо,
Эй Навоий, нечаким елдек таку пўй этмишам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-427;

Гар эмас эсанг зуҳдға дамсоз ҳануз,
Фисқ ичра қилур эсанг таку тоз ҳануз.
*Назмул-жавоҳир,* XV-26;

≈ **ур-** — чопмоқ, югурмоқ, елмоқ:

Не хуш уммедиким урён нигун қад бирла урсам так,
Парилрға жунун туморидур бўйнумда силкинчак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-331.

**ТАКАББУР** — ўзни улуғ тутиш, ўзни катта тутиш, манманлик:

Чархдин меҳр иси топқанға такаббур не ажаб,
Эл димоғиға чу гугирд ўти айлар нуқсон.
*Хазойинул-маоний,* Iа-335;

Такаббур шайтон иши ва бийиклик нодон иши.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-48.

**ТАҚАЛЛУМ** — сўз, нутқ:

Сенинг мадоиҳи нақдингда, ё расулаллоҳ,
Тамом бўлди Навоий такаллуми поки.

*Хазойинул-маоний,* IVб-654;

≈ **айла-//қил-** — сўзламоқ, гапирмоқ:

Мозию мустақбал аҳволин такаллум айла кам,
Не учунким, дам бу дамдур, дам бу дамдур, дам бу дам.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-84;

≈ **бошла-** — сўзлашмоқ, гаплашмоқ:

Чун эл била бошлади такаллум,
Эл ҳушини этиб такаллуми гум. *Лайли ва Мажнун,* 60б20;

≈ **кўргуз-** — гапирмоқ, баён қилмоқ:

...бу нотиқа анинг баёнидин мабҳут қолуб бу фасонаға такаллум кўргузди. *Назмул-жавоҳир,* 29;

≈ **туз-** — баён қилишга киришмоқ:

То топибон ҳуш такаллум тузай,
Сўз чамани ичра наво кўргузай. *Ҳайратул-аброр,* 47-9;

Турк каломининг маликул-каломлари бу ҳарфда дағи такаллум тузмайдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 222;

≈ **қил-** — 1. гапирмоқ, сўзламоқ:

Андоққким ўз хўрди аҳволиға кўра айта олурлар, балки баъзи фасоҳат ва балоғат била ҳам такаллум қилурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108;

2. очилмоқ, ёрилмоқ:

Ғунча оғзики такаллум қилмас,
Ул оғиз ғунчаси қилмиш ани лол.

*Хазойинул-маоний,* IVб-384.

**ТАҚАЛЛУМНАМОЙ** — сўзловчи; сўзловчидек:

Табъ кажи борча такаллумнамой,
Нағма чабу борча тараннумсарой.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 46.

**ТАҚАЛЛУФ** — 1. ўзни қийнаш, бирор ишни қийинчилик билан бажариш:

Соқиё, май тутқали қўпмоқ басе таклиф эрур,
Қўй такаллуфнию қўп, лекин манга ўлтур ёвуқ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-323;

...буюруб эрдим ва улча мақдур такаллуфдур қилилиб эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-21;

2. муболаға:

Тажаммул ончаким эл фаҳми етмай.
Такаллуф ончаким эл бовар этмай.

*Фарҳод ва Ширин,* 200а-2;

3. кулфатга солиш, диққат қилиш:

Такаллуфин бу ишда маъюс бил,
Анинг табъиға ани маънус бил.

*Садди Искандарий,* 308б16;

4. ўзни зийнатлаш, безаш; ҳашамат, безак:

Тасаввуф ризо аҳлидин яхши ахлоқ,
Эрур истилоҳоти зебу такаллуф.

*Хазойинул-маоний,* IVб-311;

5. ўзини ғайри табиий, сохта тутиш; ташвиш, тараддуд:

Такаллуф била мажлисоро бўлуб,
Иши баст этарда мадоро бўлуб.

*Садди Искандарий,* 299а4.

**ТАҚАЛЛУФЛУҒ//ТАҚАЛЛУФЛУҚ** — такаллуфли; ≈ **ош** — кўп машаққат билан тайёрланган таом:

Чунки ейилди бу такаллуфлуғ ош,

Ош дема, балки неча пора тош. *Ҳайратул-аброр*, 99-42;
≈ **тўн** — безакли тўн, сертакаллуф кийим:
Ул мазмундаким такаллуфлуқ тўн мужиби кулфатдур ва бетакаллуфлуқ — адами улфат.
*Хазойинул-маоний*, Iа-482.

**ТАҚАЛЛУФОТ** — безаклар; ҳашамат; иззат-ҳурмат:
Ул руқъаларни мураққаъ ясаб, жадвал ва такаллуфот била табаррук йўсуни била асрабмен.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-140;
Мавлоно Носириддин... ўзи сипоҳийликқа ҳаваснок ва такаллуфотқа роғиб кишидур. *Мажолисун-нафоис*, 185.

**ТАҚАРРУР** — такрорланиш, қайтарилиш:
Никоҳ ичра тилар эрди такаррур,
Ки топқай тожға шойиста бир дур. *Фарҳод ва Ширин*, 133.

**ТАҚАССУР** — синиш; шикасталик, беҳоллик:
Деди Бонуки маҳваш нотавондур,
Мизожида такассурдин нишондур. *Фарҳод ва Ширин*, 202.

**ТАКБАНД** — камар, белбоғ;
Басдур юзу қаддинг, гулу савсан, яна недур,
Гулгун йилакнинг устида такбанд савсани.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-596.

**ТАКБИР** — катта ҳисоблаш, улуғлаш; «оллоҳу акбар» иборасини айтиш:
Дин сипоҳи сафлариға тушти жўш,
Ҳар сори такбир ила чиқти хуруш.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 211.

**ТАКЗИБ** — бировнинг сўзини ёлғонга чиқариш; ≈ **қил-** — ёлғонга чиқармоқ (бировнинг гапини):
Яҳуд борчани такзиб қилиб зиндонға маҳбус қилдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-236;
Фақир агарчи бу сўзнинг маҳзи кизб эканин билур эрдим, аммо алар юзида Амир Хисрав сўзин на тасдиқ қилдим, на такзиб ва ҳеч жавоб бермадим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-23.

**ТАККА** — тоғ эчкиси, така:
Қўрунуб таккасидин жадй поя,
Асад қоплонининг остида соя. *Фарҳод ва Ширин*, 83;
Ҳам қоплонидин асадға эмгак,
Ҳам таккаси жадй бирла ҳамтак.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 832.

**ТАКЛИФ** — 1. буйруқ, топшириқ, вазифа:
Баяк ногаҳ жазбаи юзландики, ақл таклифларидин ва уқало ташвишларидин қутулди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-161;
2. қийнаш, қийинчиликка солиш; қийин, мушкил:
Соқиё, май тутқали қўпмак басе таклиф эрур,
Қўй такаллуфнию қўп, лекин манга ўлтур ёвуқ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-323;
3. ҳурмат:
Хотири чун бор эрди асру шариф,
Мезбон қилмас эрди кўп таклиф. *Сабъаи сайёр*, 87-18;
≈ **айла-//эт-//қил-** — насиҳат қилмоқ, ундамоқ:
Ақл таклиф қилур кўнглумаким, тарки жунун қил,
Телбадин ким бу тамаъ тутқай агар бўлмаса аблаҳ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-565;
Гар йигса бериб қумошиға печ,
Таклиф эта олмайин киши ҳеч. *Лайли ва Мажнун*, 58а7.

**ТАКЛИФОТ** — таклиф қилишлар, чақириш:
Ва баъзиниким, жамиъ маунот ва борча таклифотдин ортти — биқон хайр бино қилдим. *Вақфия,* XIII-169.

**ТАКМИЛ** — 1. тамомлаш, битказиш, охирига етказиш:
Манга Хамса такмили бир ён эди,
Бу мақсуд таҳсили бир ён эди.
*Садди Искандарий,* 325б9;
2. мукаммаллаштириш, камолга етказиш, тўлдириш:
Чун ул вилоятдағи бандаға таалуқ маҳсулдин ҳарне ҳосил бўлуб келсаким, борча маошқа мадад берур, ё мубаррот буқъалари такмилиға имдод еткурур. *Муншаот,* XIII-152;
≈ **иға иштиғол кўргуз-** — ниҳоясига етказишга ҳаракат қилмоқ:
Имом Муҳаммад ҳолининг ибтидоси Тусда ва Нишопурда улум таҳсилиға ва анинг такмилиға иштиғол кўргузди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-122;
≈ **айла-//қил-** — тўлдирмоқ, камолга етказмоқ, мукаммаллаштирмоқ:
Эй Навоий, ишқ такмилиниким айлар пири дайр,
Гар камол истарсен, ўзни тортқил комилғача.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-317;
Мавлоно Муҳаммад Жомий... зоҳир улумин такмил қилиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 30.

**ТАКМИЛА** — тўлдирма; бирор нарсанинг камолга етиши учун етишмай турган нарса:
Мастмен, лек уномон такмила тож айласа шайх,
Зуҳди кўйи аро хирқамдин агар тушса юрун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-446.

**ТАКОВАР** — йўрға от; бир хилда, чайқалмасдан, силлиқ юрадиган от:
Бу чархи ложуворд уза хуршид гўйнё
Кўк бўз таковариға музаҳҳаб жаноҳ эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-734;
≈ **сур-** — от сурмоқ; ғолиб келмоқ, ғалаба қилмоқ:
Таковар суруб заъфлиқ тан била,
Ниҳон жисми зориға шеван била.
*Садди Искандарий,* 314б16.

**ТАКОСУЛ** — сустлик, парвосизлик, дангасалик:
Ҳар кимки аён этар тағофул анда,
Имон заъфидур такосул анда. *Назмул-жавоҳир,* XV-18.

**ТАКРОР** — қайтариқ, такрорлаш:
Эмди билким, буҳуреки баъзининг такрори ва баъзининг таркиби баъзи била ҳосил бўлур. *Мезонул-авзон,* XIV-142;
≈ **эт-//қил-** — қайтармоқ, бир ишни қайта-қайта қилмоқ; кўп ўқимоқ:
Асру кўп такрор этардин ул париваш номасин
Бўлмишам эл ичра мажнунлуққа мансуб, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-391;
Мариз заъфдин сиҳҳат топқунча такрор қилди.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-44.

**ТАКСИР** — синдириш, вайрон қилиш; қириш, йўниш:
Бу сизса одами, таксир этиб ул,
Бу чекса жонивор, ташъир этиб ул. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**ТАКФИН** — кафанлаш, мурдани кафанга ўраш:
Мавлоно Қабулий... такфин ва тажҳиз жиҳатидин ҳеч нимае йўқтур... *Мажолисун-нафоис,* 60.

**ТАКФИР** — кофирга чиқариш, кофир деб ҳукм қилиш; бедин ҳисоблаш;

≈ **эт-//қил-** — кофир деб ҳукм қилмоқ, бировни кофирга нисбат бермоқ; кофирга чиқармоқ:

Сен ўзлукунг бутин аввал ушотқил, эй зоҳид,
Ҳамиша дайри фано аҳлин эткуча такфир.
*Хазойинул-маоний,* IIб-147;

Ҳишомға ваҳшате ва ҳайбате етиштиким, бир йил намоздин қолди ва эл ани такфир қилурлар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98.

**ТАКЯ** — 1. турар жой, ётоқхона:

Паҳлавоннинг такясига бориб, суҳбатлиғе қилғайлар эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;

2. суянч, суянчиқ, ёстиқ:

Такя не имкон тушуб бистар аро юз минг тикан,
Улки бир мужгон хаёли тийра қилмиш оламин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-325;

≈ **сол-** — бино қурмоқ; ўрнашиб ётмоқ:

Такя солди бир бузуғ деворға,
Сойир ўлди олами асрорға. *Лисонут-тайр,* 115-17;

≈ **қил-** — ишонмоқ, хотиржам бўлмоқ, суянмоқ:

Такя қилса тақвию тоатқаким нафъ айламас,
Фазлдин етмай башорат Бишр ўлғил, гар Фузайл.
*Хазойинул-маоний,* IIб-369.

**ТАКЯГОҲ** — 1. фароғат қилиш жойи, турар жой:

Тун бўлсаю ул ҳарам паноҳинг,
Даҳлизи ичинда такягоҳинг. *Лайли ва Мажнун,* 79а21;

2. суянчиқ, суянадиган жой:

Сипеҳр узра бўлсун санга тахтгоҳ,
Қуёш гирди болиштидин такягоҳ.
*Садди Искандарий,* 282а9;

Остонинг такягоҳимдурки, тахти жоҳ эрур,
Лек дарбонинг мадоросиға эрмон мустанид.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-119;

3. кўмак берувчи, ҳимоя қилувчи, ҳомий:

Этакдин нотавонларға паноҳсен,
Ҳажардин хасталарға такягоҳсен. *Фарҳод ва Ширин,* 189;

≈ **қил-** — фароғат жойига айлантирмоқ, умид тутмоқ:

Чекиб пешкашлар кўруб шоҳни,
Қилиб такягоҳ хоки даргоҳни.
*Садди Искандарий,* 285б18.

**ТАЛАБ** — 1. излаш, қидириш, сўраш:

Дебтурки, улча мен Мустафо ҳадиси талабида тортибмен, киши тортмайдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

Ҳақ йўлида нафсингға таабдур яхши,
Неким санга амр этти, талабдур яхши.
*Назмул-жавоҳир,* XV-36;

2. истак, орзу, хоҳиш, эҳтиёж:

Бордур талабингға барча мойил,
Лекин сени топмақ асру мушкил.
*Лайли ва Мажнун,* 58б12;

≈ **аҳли** — сўфийлар, дарвешлар:

Кеч топардин талаб аҳли мақсадға йўл,
Гўйиё тинмайин нола айлар жарас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-229;

≈ **водийси** — сўфийлик маслагидаги етти водийнинг бири:

Водийи аввал — Талаб водийсидур,

Бошлаған ул ён шараф ҳодийсидур. *Лисонут-тайр,* 150-10;
≈ **маркаби** — истак оти, рағбат:
Талаб маркабин шавқ водийсиға сурубтурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 151;
≈ **ўти** — кучли истак, хоҳиш:
Анга ҳол мутағаййир бўлуб, талаб ўти ниҳодидин торта бошлади. *Насойимул-муҳаббат,* XV-175;
≈ **эт-//қил-** — изламоқ, қидирмоқ, сўроқламоқ:
Қалам ёзған балодин муҳтариз бўлған зиҳи нодон,
Муқаррар бўлмаган рўзи талаб қилған зиҳи аблаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Іб-576;
Муслиҳ тилагил рабуд душманлиғиға,
Лек этма талаб ҳасуд душманлиғиға.
*Назмул-жавоҳир,* XV-44.

**ТАЛАБА** — шогирдлар, ўқувчилар:
...ва илм талабаси учун мадраса ҳам иҳдос қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-122.

**ТАЛАБАНГЕЗ** — талаб қилувчи тарзда:
Сўз дебон ҳар замон талабангез,
Ҳаракат айлабон тамаъомез.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1124.

**ТАЛАБГОР** — изловчи, қидирувчи; хоҳловчи, харидор, хуштор, ошиқ:
Кўк пўяу сайр ила талабгор санга,
Кун сарғарибон ишқда бемор санга.
*Хазойинул-маоний,* Іа-741;
Андин бўлуб ул гуруҳ афгор,
Итган Юсуфлардин талабгор. *Лайли ва Мажнун,* 65б3.

**ТАЛАБГОРЛИҒ** — талабчанлик:
Шайх дебдурки, бу навъ талабгорлиғки, сенда кўрубмен, толиблардин ҳеч қайсида кўрмаймен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ТАЛАБКАШ** — талаб қилиб чиқувчи:
Юзча гўштиғирдин ўнчаси талабкаш ва йигирмага яқини қадаргир ва жалди навхостаким, барча маъракада тутарлар эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100.

**ТАЛАВВУН** — 1. безакланиш; рангини ўзгартириш; ранг-баранг бўлиш:
Сипеҳри дунишнор жуз талаввун ва рангомизлиқ ва рўзгори буқаламундисор ғайри дуранглик ва хийлаангизлик эрмас.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-90;
2. хар хиллик, беқарорлик, тез ўзгарувчанлик:
Йўқ эса ўзунгни зоеъ бўлди тут,
Бу талаввун дўзахида ўлди тут. *Лисонут-тайр,* 107-1;
Валекин даҳр аро аҳли талаввун,
Адамға айлаб итлоқи таайюн. *Фарҳод ва Ширин,* 141.

**ТАЛАВВУНЛУҚ** — ўзгарувчанлик:
Яна бир сойил деди: К-эй зеби тож,
Менда воқеъдур талаввунлуқ мизож. *Лисонут-тайр,* 104-15.

**ТАЛАММУЗ** — шогирдлик, ўқувчилик:
Бу сўнгғи байтда таламмуз ва иродати нисбати зоҳир қилилибдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-46.

**ТАЛАНД** — дангаса, ишёқмас:
Мавлоно Қавсий... хили қобилиятлиғ йигитдур, аммо ланд, балки таланддур. *Мажолисун-нафоис,* 106.

**ТАЛАТТУФ** — юмшоқлик билан муомала қилиш, меҳрибонлик, дилнавозлик:
Эрур маҳзи тақвий валекин риёсиз,

Убудият сарфу айни талаттуф.

*Хазойинул-маоний,* IVб-311;

Деган миоди бирла они кўрди,
Талаттуф бирла йўл ранжини сўрди.

*Фарҳод ва Ширин,* 137.

**ТАЛАФ** — нобуд бўлиш, йўқ бўлиш;

≈ **бўл-//ўл-** — нобуд бўлмоқ, йўқ бўлмоқ:

Ғам зулматида истаю лаъли лабинг ўлдум, валек
Ҳайвон суйи топсам не ғам, гар бўлса ҳам умрум талаф.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-311;

Ва Ардувоннинг тўрт ўғли бор эди. Ікиси талаф бўлуб, икиси қочиб Ҳиндистонга бордилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;

То сафар аҳли кўпи ўлди талаф,
Тушти ҳар бир кема бир ўзга тараф.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1105.

**ТАЛАФКОРЛИҚ** — нобудгарчилик, йўқотиш:

Ангаким хираддин етар ёрлиқ,
Писандида эрмас талафкорлиқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1509.

**ТАЛАФФУЗ** — сўзлаш, айтиш, гапириш:

Ва ҳар «то»ки яна андин бурун икки сокин бўлғай, агар байт ўртасида тушса ва талаффузға кирса ўз моқабли била, ҳар бири бир мутаҳаррик ҳисобиға кирарлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-152;

≈ **айла-** — айтмоқ, гапирмоқ, сўзламоқ:

Деманг ул шўх ила асҳоб базмин қил тафарружким,
Талаффуз айлай олмон бу ҳикоятни, тахайюл ҳам.

*Хазойинул-маоний,* Іа-287.

**ТАЛАШ-** — 1. тортишмоқ, баҳслашмоқ:

Андоқки ҳар ғомиз масъалада ул фан аҳли билан талашиб, аларға ғолиб келур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115;

...ўз ёронлари талаштилар ҳам қабул қилмади.

*Мажолисун-нафоис,* 70;

2. курашишмоқ:

Чун талашмоққа айладилар майл,
Кўтариб ерга урди ани Суҳайл. *Сабъаи сайёр,* 156-14;

**жон талаш-** — жон талвасасида бўлмоқ:

Борғанингдин жон талашмоқ эрди мен маҳзунға иш,
Келдингу жонимни олдинг, ул боришқа бу келиш.

*Хазойинул-маоний,* Іб-276.

**ТАЛАШМАҒЛИҚ** — талашиш; **жон талашмағлиқ** — ўлим талвасасига тушишлик, изтироб ва сабрсизлик билан кутиш:

Жон талашмағлиққа қўйма лаъли ҳажридин мени,
Чун эрур таъхир аро офот, кўп қилма хаял.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-378.

**ТАЛАШҚУЧИ** — талашувчи:

Юқори ўлтурмоқ талашқучиларким ҳинду дидбон алардин юқорироқдурур, учар қўнғуз илгарироқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-708.

**ТАЛАҚҚИЙ** — кутиб олиш, қабул қилиш; ≈ **қил-** — қабул қилмоқ, кутиб олмоқ:

...ва тамом эъзоз ва икром била талаққий қилдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-134.

**ТАЛБИС** — алдаш, ҳийла, найранг; бирор нарсани ўзга ранг қилиб кўрсатиш:

Раз қизи то пардадарлик айлагай талбис учун,

Шиша меъжардур ангау мавжи онинг чин эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-157;

Аларнинг иштиғоли шеърга ва анинг нозуклуклариға ўз ҳолларининг сатр ва талбиси учун эрди эркин.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-179.

**ТАЛ(Л)** — шабнам; ≈ **и ғафлат** — ғафлат шабнами:

Ким жавоҳирни олиға тўкса,
Талли ғафлат киби ани ўкса.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 903.

**ТАЛЛА** — дом, тузоқ:

Кўнгулким ҳар ёнига наъл кестим бўлгали зоринг,
Қушедур талланинг чамбарлари ичра гирифторинг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-363.

**ТАЛОЛО** I — куй, оҳанг, қўшиқ; қийқириқ, ҳайқириқ:

Ариғнинг икки ёнидин алоло,
Нишот аҳли тузуб фирно талоло *Фарҳод ва Ширин,* 124.

**ТАЛОЛО** II — порлоқлик, равшанлик, ярқироқлик:

Яна ҳам истилоҳда «Ашнъа»дурким, барқнинг талолойидин хира кўзларга очуғлуқ ва қуёшининг шаъшаъасидин тийра кўнгулларга ёруғлуқ етушур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ТАЛОТУМ** — 1. урилиш, тўлқинларнинг бир-бирига урилиши, тўфон:

Жибол тоши ва дашт қумиға ноқа сурган, биҳор амвожи талотумидин нафъ ва зарар кўрган.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-27;

2. ғавғо, тўполон:

Чу тушса баҳри афвунгға талотум,
Ажаб йўқ юз жаҳон журм ўлмоғи гум.

*Фарҳод ва Ширин,* 219.

**ТАЛОФИЙ** — ўч олиш, хун олиш; қўлдан кетган нарсани қайта қўлга киритиш:

Мунча беқоидалиғларнинг асносида барчанинг талофийси ва тадоруки учун от юборурсен. *Муншаот,* XIII-155;

Ул машаққат ва меҳнатларға талофий ва тадорук бўлди.

*Муншаот,* XIII-98;

≈ **айла-** — хун, товон тўламоқ; мукофотламоқ:

Дайр пири чу карам бирла талофий айлар,
Ғам эмас гар етишур муғбачалар шиддати кўп.

*Хазойинул-маоний,* IIб-73;

≈ **и офот қил-** — офатларни қайтармоқ:

Ҳаёт бўлса қилилғай талофийи офот,
Фиғонки, умр биноси эмастурур маҳкам.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-413.

**ТАЛОЧ** — ғилай:

Наргис ул кўздек эмас, эй боғбон, боқиб кўз оч,
Не учунким ул пари қиймоч эрур, бу бир талоч.

*Хазойинул-маоний,* IIб-100.

**ТАЛОШ** — талашув, тортишув:

Агарчи йўқтурур дурлуқ талоши,
Эрур тош ўлса ҳам чақмоқ тоши. *Фарҳод ва Ширин,* 24.

**ТАЛОЯ** — лашкар олдида борувчи гуруҳ; қоронғи тушгандан сўнг лашкарларга посбонлик қилувчи отлиқ аскарлар:

Зулмат сипоҳи чу солди соя,
Анжум юрутуб анга талоя. *Лайли ва Мажнун,* 76а6;
Ғам хайли баландпояси ул,
Фитна чериги талояси ул.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 717.

**ТАЛОҚ** — ажралиш, хотин билан ажралиш; қўйиш, хотин қўйиш; ≈ **бер-//қил-** — хотин қўймоқ, ажралмоқ:

Бил андоқки, жуфтунга берсанг талоқ,
Яна истагай қилмоқ ўйношлиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-701;

Ва Азиз инфиъолдин Зулайхони талоқ қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203.

**ТАЛПИН-//ТОЛПИН-** — талпинмоқ, типирчиламоқ; безовта бўлмоқ:

Юзидин ўртанибон талпинур оллида кўнгул,
Шамъ аёғида урунган киби, парвона куюб.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-39;

Толпинма ашкинг ичра Навоийки, чиқмади
Ҳеч кимса ғўта бирла бу баҳри амийқдин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-490;

Толпиниб кўп зоҳир этти изтироб,
Ким биров солғай онинг сори таноб.

*Лисонут-тайр,* 113-16.

**ТАЛТИФ** — латифлик, юмшоқлик, мулойимлик; ≈ **и мақол** — меҳрибонлик билан ширин сўзлаш:

Гоҳ талтифи мақол айлар эди,
Гоҳ изҳори камол айлар эди. *Лисонут-тайр,* 38-18.

**ТАЛФАСА** — ҳаяжон, шошилиш:

Танини ғунча киби тўнға чирмабон қат-қат,
Валек талфасадин гулдек очилиб гаҳ-гаҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-567.

**ТАЛХ** — ёмон, аччиқ:

Ангаким бермайин ўз мулкидин баҳр,
Қилиб ғурбат майин талх, ўйлаким заҳр.

*Фарҳод ва Ширин,* 177;

≈ **-талх** — аччиқ-аччиқ:

То фироқ мубталосининг талх-талх шўробаси ҳижрон ўтининг лаҳза-лаҳза забона тортариға таскин бергай.

*Муншаот,* XIII-109;

**айшни талх айла-** — турмушдан тинчлик ва осойишталикни кетказмоқ:

Пири дайр айлар сабуҳ, аммо кўз очмас муғбача,
Айшни талх айламиш бизга шакархоби анинг.

*Хазойинул-маоний,* IIа-197;

≈ **бўл-** — ножўя бўлмоқ, номувофиқ бўлмоқ:

Топмадим элдин илтифот ўзга,
Талх бўлди манга ҳаёт ўзга. *Сабъаи сайёр,* 175-14;

≈ **де-** — аччиқ гапирмоқ, ёқимсиз гап сўзламоқ:

Нутқунгни улусқа ўйлаким шаҳд айла,
Сўзи талх демасга ҳақ била аҳд айла.

*Назмул-жавоҳир,* XV-31.

**ТАЛХГУФТОР** — аччиқ сўзли:

Носиҳи талхгуфтордек табъ андин озурда.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-37.

**ТАЛХКОМ** — аччиқ насибали; аламзада, қайғули;
≈ **бўл-** — аччиқ насибали, аламзада бўлмоқ; баҳрасиз бўлмоқ:

Кўп аччиғланма, агар бўлсанг улустин талхком,
Улча қисмингдур қазодин, кимга айларсен ғазаб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-51;

Бўлуб баҳр девонаву талхком,
Ёқасинда сочқан кафига мақом.

*Садди Искандарий,* 245а6.

**ТАЛХКОМЛИҚ** — ғамгинлик, умидсизлик:

Тариқ кибн суюлур талхкомлиқ бирла,
Тариғ тариғки йиғиштурди олтунин норанж.

*Хазойинул-маоний,* Іб-110.

**ТАЛХЛИҚ** — аччиқлик:

Талхлиқ бирла берурму кишн ширин жонин,
Ноз ила талх ҳадис айламаса ширин лаб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-52.

**ТАЛЪАТ** — юз, чеҳра; гўзаллик, ҳусн:

Хизри нажот аниңг талъати ва оби ҳаёт аниңг шарбати.

*Маҳбубул-қулуб,* 25;

Эшитгач ани Шопури ягона,
Деди: К-эй, талъатинг шамъи замона.

*Фарҳод ва Ширин,* 105;

**ТАЛҚИН** — тушунтириш, талқин; таълим бериш:

Дамиңг, эй кўнгул, элни ошиқ қилур,
Магарким, берур ишқ талқин санга.

*Хазойинул-маоний,* IVб-23;

Шайх анга иршод ва талқин ижозати битиб, ўз мулкига узатмишлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-142;

≈ **и хирад топ-** — донишманд таълимини кўрмоқ:

Андоқ қариким йўқ анда ойини хирад,
Ул ёш ортуқки, топти талқини хирад.

*Назмул-жавоҳир,* XV-39;

≈ **изҳор эт-** — таълим бермоқ, айтиб бермоқ:

Ва садойи рашод талқин изҳор этар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 4;

≈ **қил-** — дарс бермоқ, таълим бермоқ:

Не ким қилса иқбол талқин анга,
Ани айламак эрди ойин анга.

*Садди Искандарий,* 304а5.

**ТАМ(М)** — тамом:

Сунъ илги чекиб бу номаға там,
Орқасиға бости нақши хотам.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 654.

**ТАМАВВУЖ** — мавжланиш, тўлқинланиш:

Тамаввуждек хайлиға тасалсул,
Тасалсул топибон юз минг тахайюл. *Фарҳод ва Ширин,* 95;

≈ **сол-** — тўлқинлантирмоқ, чайқалтирмоқ:

Солур футур сафолиғ кўнгулга хориж дам,
Ел ул сифатки тамаввуж солур зулол узра.

*Хазойинул-маоний,* IVб-568.

**ТАМАВВУЛ** — молдорлик, бой бўлишлик, бадавлатлик; бойлик, молдунё:

Тамаввул касратидин бўлсанг андоғ,
Ки Қорун даргаҳингда айлагай кад.

*Хазойинул-маоний,* IIа-396;

Мавлоно Соғарий... маоши ўтгунча тамаввули бор эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 44.

**ТАМАЛЛУК** — эга бўлиш, молик бўлиш; эгалик:

Бу бобда таҳсинлар қилиб, инсофлар берурлар ва муддатлар ва фақирнинг тасарруф қабзасида ва тамаллуки илгида эрди *Вақфия,* XIII-172.

**ТАМАЛЛУҚ** — ялиниш, хушомадгўйлик, лаганбардорлик:

Салтанат шажарасининг самараси ва хилофат боғининг шажараси, ҳидоят авжида манзил этган, тамаллуқнинг ниҳоятиға етган. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 627.

**ТАМАННО//ТАМАННИЙ** — 1. истак, хоҳиш, умид:

Ҳар ишида сабр таманний анга,
Сабр киби ишда таанний анга.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 64;

Борурда чу қолмас булардин бири,
Таманносин айларға қилмас кири.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-235;

Бошингдин бу беҳуда савдони қўй,
Хаёлингдин ушбу таманнони қўй.

*Садди Искандарий,* 256*а*20;

2. мақсад, ғараз:

Хилқатимни ишқ нобуд эттию чекмас илик,
Эмди билмонким, анинг оё таманноси недур!

*Хазойинул-маоний,* III*а*-81;

≈ **йи хом** — юзага чиқмайдиган умид:

Йиғиб анжуман бўйла сурди калом,
Ки бизни ҳавойи таманнойи хом.

*Садди Искандарий,* 312*б*12;

≈ **айла-** — орзу қилмоқ, истамоқ:

Гар итингнинг пойбўсин топмаса кўнглум не тонг,
Не учунким ҳаддидин ортуқ таманно айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-137.

**ТАМАННОЛИҒ** — орзули, истакли, умидли:

Иттим оғзин истабон мен, йўқ таманнолиғни вой,
Ким адам йўлида гум қилди бу ноёб орзу.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-527.

**ТАМАСХУР** — масхара бўлиш:

Уғлонларға тамасхур анинг фартутлиғидин.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-77;

≈ **кел-** — масхара қилишга сабаб бўлмоқ, масхаралашга боис бўлмоқ:

Зеби зоҳир жуз тамасхур келмади,
Кимсага андин тафохур келмади. *Лисонут-тайр,* 40-16.

**ТАМАТТУЪ** — баҳраланиш, фойдаланиш;

≈ **касб қил-** — баҳраланмоқ, баҳраманд бўлмоқ:

Нуқтаи мавҳум эрур оғзинг, нетиб ком истайин,
Ким таматтуъ касб қилди жавҳари ноёбдин.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-488;

≈ **қил-** — лаззатланмоқ, баҳра олмоқ:

Ҳар киши бир қатъ таматтуъ қилур,
Муздини юз онча тавақкуъ қилур. *Ҳайратул-аброр,* 15-1.

**ТАМАЪ** — ҳирс, очкўзлик, тиланчилик; умид:

Қаноатда нечаким фароғбол, акси: тамаъда разолат ва накол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-36;

Чун эл бир йўли навмид бўлдилар, атрофдин душманлар мулки тамаъиға юз қўйдилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-227;

≈ **и хом** — ушалмайдиган орзу, хом умид:

Сиймин зақану шуълаи руҳсорни ёпким,
Ўтлар ёқадур ул тамаъи хом кўнгулда.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-32;

≈ **қил-** — кутмоқ, умид қилмоқ:

Жаҳонға чу йўқтур бақо, эй кўнгул,
Тамаъ қилма андин вафо, эй кўнгул.

*Садди Искандарий,* 315*а*9;

Нечук тамаъ қилайин меҳр ила вафосинким,

Ҳақир жонима дархўрд эмас жафоси ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-220;
Тенгридин раҳм агар тамаъ қилсанг,
Аввал ўлмоқ керак сен элга раҳим. *Арбаин,* XV-57.

**ТАМАЪКОР** — умидвор, тама қилувчи, орзу этувчи:
Эй қуёш, аввал вафою меҳр изҳор айлабон,
Лутф ила кўнглумни васлингдин тамаъкор айлабон,
Қилмағай эрдинг яна зулм ошкоро кошки.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-386.

**ТАМАЪКОРЛИҚ** — умидворлик, бирон нарса кутиш, тама қилишлик:
Чун бу жаҳон ичра тамаъкорлиқ,
Эл кўзида бермай анга хорлиқ. *Ҳайратул-аброр,* 101-20.

**ТАМАЪОМЕЗ** — тама қилгансимон, умидворлик билан:
Сўз дебон ҳар замон талабангез,
Ҳаракат айлабон тамаъомез. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1124.

**ТАММА** — тамом бўлди, охирлашди; ≈ **билхайр** — яхшилик билан тамом бўлди:
Қаламға чун туганди сафҳада сайр,
Сўз итмоми эдиким тамма билхайр. *Фарҳод ва Ширин,* 180.

**ТАМИЗ** — зийраклик, фаҳм-фаросат:
Эшакка ҳарне юкласанг кўтарур ва қаён сурсанг ул ён борур; ақл ва тамиз даъвоси йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-63.

**ТАМКИН** — оғирлик, чидам, сабот; вазминлик:
Аммо даврон боғининг хас ва хошокойинлари ва елдек бесабот ва тамкинлари, кўзига ҳилм аҳли оғирлиққа мансуб ва гаронжонлиқ била маъюбдурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-54;
≈ **и хирад** — донолар оғирлиги, сабри, вазминлиги:
Гар кимсада зоҳир ўлса тамкини хирад,
Андин билгилки топти тазйини хирад.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;
≈ **асра-** — сабрли бўлмоқ; оғир, вазмин бўлмоқ:
Навоий, асрабон тамкин, кишидин истама таҳсин,
Чу шаҳ кўргузди истеҳсон, кўруб назмингни мустаҳсан.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-506.

**ТАМЛИК** — бирор нарсага эга бўлишлик, соҳиб ихтиёрлик:
Мағфират ганжи санга тамлик эрур, мониъ эмас,
Айласанг исёни кўп умматқа ҳар миқдор харж.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-112.

**ТАМОМ** — 1. бутун, тўлиқ; мукаммал:
Ойдин ансаб йўқ нима хуршиддин файз олғали,
Кўрки, ул доғи эрур гоҳи ҳилолу гаҳ тамом.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-705;
Анга ишқ ва муҳаббат машрабидин чошнийи тамом бор эмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178;
2. ҳамма, барча, бутун; тамомила, буткул:
Тамомин улус бошидин қилди дафъ,
Етишсун деб андин халойиққа нафъ.
*Садди Искандарий,* 252*а*21;
Чун тамом оламда кема ичидаги махлуқотдин ўзга ҳеч махлуқ қолмади, барча ҳалок бўлдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192;
Ҳақ тилидин умматин истаб тамом,
Ҳақдин ўлуб барча муродиға ком. *Ҳайратул-аброр,* 25-26;
≈ **бўл-** — тугамоқ, битмоқ, ниҳоясига етмоқ:
Эл кўзларидин ул кўз уйқуни тамом олмиш,

Бу иштин экан охирким бўлди тамом уйқу.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-543;

≈ **-эт-//қил-** — тугатмоқ, камолига етказмоқ:
Бир-икки кун ки эҳтимом эттим,
Қўз тутардин бурун тамом эттим. *Арбаин,* XV-55;
Йўқ эрса эрур асру савдои хом,
Икки йилда бир «Хамса» қилмоқ тамом.
*Садди Искандарий,* 325а1.

**ТАМОМИЙ** — барча, бутунлай:
Мавлоно Фузулий... тамомий наққошлиқни тарк қилиб шоир бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 123.

**ТАМОШО** — юриб сайр қилиш; қизиқ ва таажжубланарли нарса:
Дайр кўйида букун асру алоло эрди,
Чун етиштим югуруб, турфа тамошо эрди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-616;

≈ **айла-** — тикилиб қарамоқ, узоқ назар солиб турмоқ:
Ишқ гоҳи урубон жонима ҳайрат барқи,
Чун анинг жилваи ҳуснини тамошо айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-70;

≈ **қил-** — сайр қилиб юрмоқ:
Оразу қадди хаёли бас манга эй боғбон,
Гул сари қилмон тамошо, майли шамшод айламон.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-275.

**ТАМОШОГОҲ** — томоша қиладиган жой; дунё:
...ва замир ниҳонхонасидин анжуман тамошогоҳиға жилва берур эрдилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126.

**ТАМОШОНАМОЙ** — томоша қилгандек:
Қолиб ул тенгиз қаърида неча ой,
Бўлуб баҳр ҳолин тамошонамой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1604.

**ТАМСИЛ** — мисол келтириш, ўхшатиш:
Бас бу тамсиле сари наззора қил,
Асли истиғнони юз минг мунча бил. *Лисонут-тайр,* 164-2.

**ТАМУҒ** — 1. дўзах, жаҳаннам, ўт, олов:
Учмағу зоҳир тамуғу булҳавас,
Бўлса ҳавас ёр Навоийға бас. *Ҳайратул-аброр,* 84-12;
Ғазаб ҳам аён қилди, раҳмат доғи,
Яратти тамуғ доғи, жаннат доғи. *Вақфия,* 3;
Ёрим гар бўлса тамуғ, кўп кўрунмагай муҳриқ,
Фироқ шуъласиға мунчаким мен ўртандим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-419;

2. энг ёмон аҳвол; ишқ ўти:
Ул мўр мени шикастапомен,
Ким бу тамуғ ичра мубталомен. *Лайли ва Мажнун,* 71б20.

**ТАМШИЁТ** — жорий қилиш, равон қилиш, юргизиш:
...соф зиҳни шаръи мубин тамшиётиға мувофиқдур
*Вақфия,* XIII-167.

**ТАМҒА//ТАМҒО** — 1. белги, аломат, муҳр:
Юзи гулчеҳра соқийнинг тараб ҳукмиға туғродур,
Юзинда май гули ул ёрлиғ узра олий тамғодур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-200;
Ким ўзи тахсисиға имлодур ул,
Муҳри ё тавқиъ ё тамғодур ул. *Лисонут-тайр,* 209-14;

2. жароҳат:
Кимки раъполиқ била ошиқ бўлуб истар висол,
Тортингиз отиға хат ишқ аҳлининг тамғосидин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-266;

Манзил қилур ўлса тоғ уза боғ,
Тамғадин кўнгли ичра йўқ доғ. *Лайли ва Мажнун,* 58аб.

**ТАМҒАЧИ** — тамға урувчи:

Ҳунар ва пешада андоқки, қушчи ва борсчи ва қўруқчи ва тамғачи ва жибачи... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ТАМҲИД** — тайёрлаш, ҳозирлаш; тўшаш, жой тузатиш:

Ишқ аро Фарҳоду Мажнун қатлини қилмоқ баён,
Ёрдин гўё мени қатл айламак тамҳидидур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-183.

**ТАН** — жусса, вужуд, бадан:

Тараб синжобидин тан истаса ком,
Анга меҳнат кулида берсам ором. *Вақфия,* XIII-161;
Тани бир пуштаким бўлса хоро,
Темурдин тишу чангал ошкоро. *Муншаот,* XIII-97;

≈ **и урён** — яланғоч бадан:

Телба кўнглум ёраси ҳадсиз тани урён аро,
Уйладурким ер тутар девонае вайрон аро.
*Хазойинул-маоний,* IVа-11;

≈ **ин йиқ-** — гавдасини ерга ташламоқ, йиқитмоқ:

Фарас чоптуруб дашт ила тоғ уза,
Йиқибдур танин тийра туфроғ уза.
*Садди Искандарий,* 315б7;

(**жон**) ≈ **ға кивурмак** — тирилтириш:

Исо иши чиққан жонни танға кивурмак дуо била.
*Маҳбубул-қулуб,* 25.

**ТАНАВВУЪ** — турланиш, хилма-хиллик:

Ва бу сўзнинг танаввуъи тааққулдин нари ва тасаввурдин ташқаридур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106.

**ТАНАЗЗУЛ** — ўзини паст тутиш, тавозелик бўлиш; кибрсиз бўлиш:

Ҳар қачон вожиб зоти мушоҳадаси имкон оламиға таназзул ва илтифоти воқеъ бўлмай бу жонибқа шуур ва вуқуф бўла олмағай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 8;

≈ **қил-** — кибрсиз бўлмоқ, ўзни паст олмоқ; паст тушмоқ:

Навоий булбулу ёри гул ўлғай,
Агар юз поя қилғайлар таназзул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-385;
Бас, ҳамул замонким ул таважжуҳдин бу сори таназзул қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 8.

**ТАНАНД** — ялқов, танбал, дангаса:

Ўрганурдин қочған лаванд ва юзига ҳиял ва баҳона эшигин очған тананд, эмгак тортиб илм ўрганган хирадманд.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-74.

**ТАНАФФУР** — нафрат кўрсатиш, нафратланиш, жирканиш:

Йўқса анга тахтдин танаффур,
Ҳақ даргаҳи туфроғи таҳассур. *Лайли ва Мажнун,* 57б9;

≈ **айла-//эт-** — нафратланмоқ, жирканмоқ:

Берибон юз тафохур айлар эди,
Лек Фаррух танаффур айлар эрди.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 985;
Гар висол аҳли Навоийдин танаффур этсалар,
Йўқ ажабким, ҳажр зиндони аро манкуб эмиш.
*Хазойинул-маоний,* IVа-139.

**ТАНАЪУМ** — неъматланиш, баҳраманд бўлиш:

Бири бир яхшилиқки кўргуси ул,
Бир танаъум сорики топқуси йўл. *Сабъаи сайёр,* 111-27;
Ҳамал сабзазори сари офтоб,

Танаъъум ҳавосиға айлар шитоб.

*Садди Искандарий,* 104;

Муаммил дедиким, агар аввал танаъъумни қилмаса эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-98;

≈ **айла-** — неъматланмоқ, нозу неъмат ичра ҳаёт кечирмоқ; фароғатда яшамоқ:

Эй кўнгул, бир лаҳза ҳижрон шиддатиға арзимас,
Гар висол ичра киши юз йил танаъъум айлагай.

*Хазойинул-маоний,* IIа-367.

**ТАНАҚҚУЛ** — ичкилик билан бирга озгинагина овқат қилиш, газак қилиш:

Не тонг сенсиз ютуб қон, гам есамким,
Керак ул бодаға мундоғ танаққул.

*Хазойинул-маоний,* IIб-385.

**ТАНБИҲ** — дашном, ҳайфсан; огоҳлантириш:

Ул танбиҳ бўлуб, манқулдурким, Сулаймон алайҳис-салом туюрдин ҳар бирини бир ишга таъйин қилиб эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;

≈ **айла-** — огоҳлантирмоқ:

Агар нодон маҳалсиз ҳарзаким айтур, далир айтур,
Қулоққа ёқмаса, манъиға танбиҳ айламак бўлмас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-698;

Чу қилмиш сипоҳийға ташбиҳ ани,
Эрўр нуктаи ўйла танбиҳ ани.

*Садди Искандарий,* 257б12.

**ТАНБУЛ** — овқатга солинадиган бир хил хушбўй япроқ:

Тослар соз этиб эди мақбул,
Нечада умна, нечада танбул. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1084.

**ТАНБУР** — музика асбоби, танбур:

Мавлоно Солимий... созлардин уд ва танбур ҳам ўрганди.

*Мажолисун-нафоис,* 98.

**ТАНБУРАЧИ** — танбур чалувчи созанда:

Мавлоно Адимий — Мазид танбурачининг ўғлидур.

*Мажолисун-нафоис,* 111.

**ТАНВИН** — араб тилида ноаниқ сўзларнинг охирини хатда ёзилмайдиган «н» билан айтиш; «қаламун ва китобун» каби:

Қошинг кўздин ниҳон, андин ниҳонроқ холи мушкиндур,
Бу онинг нуқтасидур, гўйиё ул нуни танвиндур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-184.

**ТАНГ** I — тор, сиқиқ; ≈ **у тор** — тор, зич, сиқиқ:

Жамъики муҳосамат шиор айладилар,
Кенг даҳр ўзига тангу тор айладилар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-35.

**ТАНГ** II — той, тўп, боғлам; ≈ **танг** — той-той, тўп-тўп:

Лабларинг кулгач, тўкар туз бирла шаккар танг-танг,
Оллоҳ-оллоҳ, бўлур эрмиш мунча ҳам кулгу малиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-107.

**ТАНГА** — 1. тийин, пул, танга:

...музд таъйин қилурда муболағани ул ерга еткурдиким, ҳар байтим бир тангага арзир. *Мажолисун-нафоис,* 158;

2. пул бирлиги:

...ҳар куни ўтмак юз ададким, йигирми ботмон, уч тангалик эт била мураттаб қилғайлар. *Вақфия,* XIII-179;

Керак қуёш дирами танга бўлса байъона,
Чу Юсуфумни ики даҳрға баҳо қилсам.

*Хазойинул-маоний,* Iб-454;

≈ **-танга** — тўгарак, ғилдирак, доира шакли; думалоқ-думалоқ:

Турфа ойедур узоринг, кўк анга мовий либос,
Анжум онинг танга-танга босма қилған зарҳали.
*Хазойинул-маоний,* Ia-421.

**ТАНГБАСТА** — маҳкам, мустаҳкам; айнли маҳкам тортилган (от); ≈ **айла-** — мустаҳкамламоқ:

Кеча шабдизин айлаб тангбаста,
Янги ойдин қилиб сатлиға даста. *Фарҳод ва Ширин,* 5.

**ТАНГДИЛ** — ғамгин, хафа, юраги сиқилган:

Неча ишқ аро бор эсанг тангдил,
Эрур ул уй икки жаҳондин васиъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-296.

**ТАНГДИЛЛИК** — ғамгинлик, хафалик, дилтанглик:

Тилаб бориси бир-биридин биҳиллик,
Кўруб Фарҳод ишидин тангдиллик. *Фарҳод ва Ширин,* 101.

**ТАНГИ-** — танғимоқ, боғламоқ:

Белига маҳкам тангиб зуннорни,
Қофир айлаб солики атворни. *Лисонут-тайр,* 82-17.

**ТАНГНОЙ** — тор йўл; бўғиқ, ҳалқум; томоқ тешиги:

Чиқса тошқори тан саройидин,
Балки ҳулқум тангнойидин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 901.

**ТАНГРИ** — худо, тангри:

Борди ёр тўзмон эл бормоққа ҳам, турмоққа ҳам,
Чин десам рашк ўлтурур тангрига топшурмоққа ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-410.

**ТАНГУДОЗ** — танни куйдирувчи, азоб берувчи:

Тан фироқинму десун, жон иштиёқинму десун,
Мен хаёли тангудози жонситонинму дейин?
*Хазойинул-маоний,* IVб-486.

**ТАНДУРУСТ** — соғлом, саломат:

Бу янглиғ ҳикмат ойинида чуст ул,
Ки дойим комрону тандуруст ул. *Фарҳод ва Ширин,* 214;
Бемори муштаҳийға саломат нишонидур,
Чун тандуруст муштаҳий эрмас, зиёнидур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-241.

**ТАНДУРУСТЛУҒ** — тансиҳатлик, саломатлик:

Танпўшунг дуруст бўлса, тандурустлуғунгға шокир бўл.
*Маҳбубул-қулуб,* 169.

**ТАНЗАЪУЛ-МУЛК** — қуръондаги (танзаъул-мулка мимман ташоу) — «Подшоликни хоҳлаган одамингдан тортиб оласан» оятига ишора:

Қачонким зоҳир этсанг танзаъул-мулк,
Скандарнинг бўлиб мағлуби Доро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-25.

**ТАНЗИҲ** — поклаш, тозалаш:

Андаким мен чекибон иззу назоҳат этагин,
Йўқ жанобингда малойикка маҳалли танзиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-525.

**ТАНИ-//ТОНИ-** — танимоқ, билмоқ, англамоқ:

Яқин билсам ривожин ҳам касодин,
Танисам ҳам салоҳин, ҳам фасодин. *Фарҳод ва Ширин,* 57;
Аҳмад Ҳожибек... бовужуди бу бекнинг сипоҳийликда жалодат ва баҳодурлуғин ҳар кишиким танир мусаллам тутар.
*Мажолисун-нафоис,* 181;
Ерингни тонир ишта маҳорат айла,
Диққат била ҳолиға басорат айла. *Назмул-жавоҳир,* XV-29;
Носиҳо, чун ошиқ ўлдуқ тонима мундин нари,

Топимасбиз биз сени, сен доғи бизни тонима.

*Хазойинул-маоний,* IVб-547.

**ТАНИТ-** — машҳур қилмоқ, танитмоқ:

...Анинг шаъни андин азимроқким, шарҳ қилмоқ била киши ани элга танитқай. *Мажолисун-нафоис,* 176.

**ТАНКИР** — яшириш; арабчада исмни ноаниқ ҳолга келтириш:

Ва ул «ё»ларким, хастае ва бастае ва ёрае ва оворае ва ёнае лафзидек танкир ва сифат ҳолида зоҳир бўлур.

*Мезонул-авзон,* XIV-151.

**ТАНЛА-** — сайлаб олмоқ; кўп нарсанинг ичидан бирини ёқтириб олмоқ:

Олам аҳлидин ким ул ойни Навоий танлади,
Билмадиким ишқидин овораи олам бўлур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-174.

**ТАННОЗ** — нозик тан; нозик табиатли гўзал, гўзал маҳбуба:

Эй сабо, ҳолимни арз эт гулрухи таннозима,
Эгма қаддимнинг саломин айт сарвинозима.

*Хазойинул-маоний,* IIа-310;

Яъники ҳам анда кирмасун ноз,
Ҳам бўлмасун ул улусқа танноз. *Лайли ва Мажнун,* 92б10.

**ТАНОБ** — 1. арқон, ип; сиртмоқ:

Кўзи ислом элининг жонин олурға қотил,
Зулфи тақво элининг бўғзидин осмоққа таноб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-48;

Чекилган ҳар танобн бодбоннинг,
Шуойи хатти меҳри зарфишоннинг. *Фарҳод ва Ширин,* 96;

2. ўрим, тола, ришта:

Юзунг хайию сочинг танобч,
Борму ул иковнинг обу тоби. *Лайли ва Мажнун,* 81б2;

3. ер ўлчов бирлиги, миқдори, таноб; гектарнинг 1/4 қисмига тенг:

Танобики массоҳ қилди қулоч,
Қилиб ўн икки минг қари бир йиғоч.

*Садди Искандарий,* 255а10;

4. томир, реша:

Тори баданим аро бўғунлар,
Ҳам ишқ танобидин тугунлар. *Лайли ва Мажнун,* 73а2;

≈ **сол-** — сиртмоқ солмоқ, тузоқ қўймоқ:

Талпиниб кўп зоҳир этти изтироб,
Ким биров солгай онинг сори таноб. *Лисонут-тайр,* 113-16;

≈ **ини узун эт-** — бемалол қўймоқ; арқонни узун ташламоқ; узун умр бермоқ:

Ки ҳақ айлабон мулку жоҳин фузун,
Ҳаётинг танобини этсун узун.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-238.

**ТАНОСУБ** — келишганлик, муносиблик, мувофиқлик, мутаносиблик:

Магарки жонима кирпикларингнинг ўқларини,
Отар таносуб учун қошларинг муқаввасдур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-190;

Гар тахаллус мунда Фоний айладим,
Бу таносублардин они айладим. *Лисонут-тайр,* 210-17;

≈ **топ-** — мувофиқлашмоқ:

Таносуб топиб ул икки ягона,
Дедилар борча Хисравдин фасона. *Фарҳод ва Ширин,* 24.

**ТАНПАРВАР** — роҳатни сезувчи, роҳат талаб қилувчи:

Киши ҳижронда ўлмай васл отин тутмоқ эрур андоқ,

Ки ғофил равза туш кўргай риё танпарвари янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-299.

**ТАНСИФ** — инсоф қилиш, адолатли бўлиш; ≈ қил- — инсоф қилмоқ, адолат қилмоқ; *айн.:* бирор нарсани иккига баробар бўлмоқ:
Чок кўнглумни олиб дардини қилдинг тазъиф,
Мени бедилға они бермас эсанг, қил тансиф.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-312.

**ТАНУМАНД** — қувватли, кучли, соғлом; семиз, гавдали:
Ҳам танумандую, ҳам шужоу далер,
Ул сифатким жазира ичраки шер.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1090.

**ТАНУР** — тандир:
Манқал йўқ кўра эрур гар танур,
Сувки етар қолмас анга тобу нур. *Ҳайратул-аброр,* 154-21.

**ТАНУРА** — темирчилар киядиган фартуқ:
Темурчидин тилаб дам бирла кўра,
Белига боғлади чармин танура. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**ТАНУҚ//ТОНУҒ** — гувоҳ, белги, нишона:
Ижозат бермаса тенгри тануқдур,
Ҳақ олида бу асрорим очуқдур. *Фарҳод ва Ширин,* 63;
Чарх кибн жисми саросар туган,
Меҳнати шомиға тануқ ҳар туган. *Ҳайратул-аброр,* 114-3;
Деди гар икки тонуғ этсам ҳавас,
Ҳам анинг-ўқ адлию инсофи бас. *Ҳайратул-аброр,* 78-4.

**ТАНУҒЛУҚ//ТОНУҒЛУҒ** — гувоҳлик:
Кўзум ёшики юрак қониға тутош кўрунур,
Берур қонимға тануғлуқ, агар бу ёш кўрунур.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-194;
...элнинг муҳр ва тонуғлуғи била мукаммал бўлубтур.
*Вақфия,* XIII-176.

**ТАНЧИҚА-** — ҳайрон қолдирмоқ, ҳайратга солмоқ:
Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мавҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва танчиқамоқ...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ТАНЧИҚОЛ-** — ҳайрон қилмоқ, ҳайратга тушмоқ:
Андоқки: ...танчиқамоқ ва танчиқолмоқ ва кўруксамоқ..
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ТАНҚИР** — ўйиш, кавлаш; ≈ айла- — кавламоқ, кесмоқ:
Ҳамул хомангки айлар хора танқир,
Анинг кайфиятин ҳам айла тақрир. *Фарҳод ва Ширин,* 43.

**ТАНҚИС** — нуқсон, камситишлик; танглик, торлик, озлик:
Ки махзан йиғарға чолиб майлини,
Тутар эрди танқис ила хайлини.
*Садди Искандарий,* 265*б*14;
≈ бер- — танглик кўрсатмоқ, қисмоқ, торайтирмоқ:
Кишига берса ғаму меҳнат даврон танқис,
Яхшироқким анга бергай ғами ҳижрон танқис.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-156.

**ТАНҚИЯ** — тозалаш, софлаш:
Баҳромнинг ўз париваши ҳажридин девона бўлғани ва ҳукамо анинг ошуфта димоғи танқиясиға иштиғол кўргузуб...
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 973.

**ТАОДУЛ** — адл, мутаносиблик; тенглик, баробарлик:
Керак ҳозир ўлса бари хон аро,

Таодул тариқида мизон аро.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1508;

≈ **эт-** — тенг келмоқ:

Қадингнинг эътидолидин Навоий,
Чекар гардунға оҳ этсанг таодул.

*Хазойинул-маоний,* IIб-371.

**ТАОЛО** — улуғ бўлди, баланд бўлди; мусулмонларнинг худонинг исмига қўшиб айтадиган улуғлаш сўзи: оллоҳ таоло, худои таоло каби:

Ҳақ таоло бандасининг қисматин,
Чун азал девонида қилмиш рақам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-725;

Тенгри таоло ҳукми била буюрдиким...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**ТАОЛАЛЛОҲ** — энг улуғ ва устун, олий оллоҳ:

Таолаллоҳ не ҳайю қодири пок,
Ки ақли кулл анга деб: «Мо арафнок».

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 270;

Таолаллоҳ ул холиқи моҳу меҳр,
Қаю моҳ ила меҳр, гардон сипеҳр.

*Садди Искандарий,* 301б1.

**ТАОМ** — емиш, овқат, егулик:

Сулаймон алайҳис-салом дедиким, бу таомлардинким босилибтур, улча сенга кофийдур, егил.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;

Лек козибқа уч кун ўлғач ком,
Тилагай уч кун ўтса суву таом. *Сабъаи сайёр,* 162-14;
Чектилар шарбату таом аввал,
Иккисидин етишти ком аввал. *Сабъаи сайёр,* 164-22;

**ға интизор торт-** — емоққа мунтазир бўлмоқ:

Ҳамоноки, мусофир оч эрди ва таомға интизор тортди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-104.

**ТАОҚУБ** — таъқиб қилиш:

...ва қулоқнинг ниҳоятсиз таоқуби... *Фарҳод ва Ширин,* 96.

**ТАП(П)ОНЧА** — шапалоқ, шаппати:

Юзига бас тапонча урғондин,
Нилуфарлар очиб гулистондин. *Сабъаи сайёр,* 154-9;
Ани топмоқдин ўлди чун маъюс,
Юзга урди тапонча ўйлаки кўс.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 963.

**ТАР** — 1. ҳўл, нам:

Рутубат еткуруб ҳар сори ёғин,
Тар айлаб қатрадин гуллар димоғин. *Фарҳод ва Ширин,* 48;

2. янги, сўлимаган:

Сабзаи тардекки сувдин бош чиқарғон лутфи бор,
Оразингдинким, чиқарға айламиш оҳанг хат.

*Хазойинул-маоний,* IIб-286;

Қуртики ҳарорат ўртаб они,
Тар мева аро кириб ниҳони.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 777;

≈ **у тоза айла-** — яшнатмоқ, гуллатмоқ:

Гули рухсорини май шабнами айлаб тару тоза,
Латофатда қуёшнинг чашмасин беобу тоб айлар.

*Хазойинул-маоний,* IIб-176.

**ТАРА-** — тарамоқ (сочни):

Гар ниҳон сочинг тарар машшота келсунким, эрур

Қирпигимдин шона, ашкимдин сув, кўз хилватсарой.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-648.

**ТАРАБ** — хурсандлик, шодлик, айшу ишрат:
Кўп ортуққим бўлуб ўздекка маъмур,
Хазу дебода ер тутсанг тарабдин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-75;
Эй Зуҳра келиб, мутриби базми тарабинг,
Биржисдин ортибон ҳаёву адабинг. *Муншаот,* XIII-117;
≈ **аёғи** — хурсандлик косаси; шодлик, хушчақчақлик:
Манга май ўлмади рўзи тараб аёғинда,
Тарабдурур ича олсам анинг ялоғинда.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-537;
**аҳли тараб** — шоду хуррамликда, айшу ишратда яшаётганлар, мақсадига етишганлар:
Қўйида мақбул улус, ҳажрида билмас куймаким,
Дўзах аҳлидин не огаҳ равзада аҳли тараб.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-51;
≈ **айла-** — хурсандчилик қилмоқ:
Жоҳилки гараздур ашҳабу жарда анга,
Сўз рахши батйдур тараб айларда анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33.

**ТАРАБАНГИЗ** — шодлик келтирувчи, хурсандлик бағишловчи:
Қиличин кўрдуму жонимға тараб юзланди,
Турфадур қон тўкуб ўлмоқ тарабангиз қилич.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-103.

**ТАРАБАФЗО** — хурсандликни оширувчи:
Мутриби тарабафзо, муғаннийи ғамзудо — иккаласига дарду ҳол аҳли жон қилурлар фидо. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-23.

**ТАРАБГИН** — шод, хурсанд, хушнуд;
≈ **бўл-** — шодланмоқ, хурсанд бўлмоқ:
Скандар бу сўздин тарабгин бўлуб,
Сўзи аҳли ҳикматқа таҳсин бўлуб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1389.

**ТАРАБГОҲ** — шодлик, хурсандлик жойи; айшу ишрат макони, мақсадга етиш жойи:
Эй Навоий, шаҳим айвони, маҳим ҳуснин кўруб,
Жон тарабгоҳимни топса, кўз назаргоҳимни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-231;
Мунингдек фаслда шаҳзодау шоҳ,
Бу назҳатгаҳни қилдилар тарабгоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 50.

**ТАРАБЛИҚ** — шодлик, хурсандлик:
Чу ҳал бўлди бўлуб бир дам тараблиқ,
Бўлуб рафъ ул ажаб ишдин ажаблиқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ТАРАБНОК** — шод, хурсанд:
Ҳамул су ичра ғусли айлади пок,
Юбон гам чиркини бўлди тарабнок. *Фарҳод ва Ширин,* 78;
Чун топти бу навъ гавҳари пок,
Баҳр ўлди бу завқдин тарабнок.
*Лайли ва Мажнун,* 61*б*18.

**ТАРАБОЙИН** — кўриниши шод, хурсанд:
Аммо бу тоифанинг сойри ҳам агарчи тарабойин ва меҳнатзудодурлар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-24.

**ТАРАБРЕЗ** — хурсандлик тўкувчи, шодлик сотувчи:
Дебон к-эй, ер узра кўкдин тарабрез,
Унунг жонбахшу нагманг ишратангез.
*Фарҳод ва Ширин,* 165.

**ТАРАБХЕЗ** — шодлик қўзғатувчи; ≈ **айла-** — хурсанд қилмоқ, шодлантирмоқ:

Майи нутқум тарабхез айла, ё раб,
Найи килким шакаррез айла, ё раб. *Фарҳод ва Ширин*, 7.

**ТАРАБХОНА** — ўйин-кулги уйи, хурсандлик макони:

Ясаб эрди Маллу тарабхонаи,
Тараб қилғали қасри шоҳонаи.
*Садди Искандарий*, 273б17.

**ТАРАБФИЗО** — шодликни оширувчи:

Чанг бирла тарабфизо дағи ул,
Нағма бирла ғазалсаро дағи ул. *Сабъаи сайёр*, 191-21.

**ТАРАДДУД** — иккиланиш, бир қарорга келолмаслик; бирор масала устида ўйланиб қолиш:

Улким, қаноатқа муътод бўлди — шоҳ ва гадо тараддудидин озод бўлди. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-36;

≈ **қил-** — бирор масалада иккиланмоқ:

...менинг воситам била аларнинг аросида андоқ дўстлуқ истеҳком топиб эрдики, бир-бирининг уйларида тараддуд қилурлар эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-179.

**ТАРАККУБ** — таркиб топиш, пайдо бўлиш, шаклланиш:

Бу ҳам хуштурки жисми хокпайванд,
Тараккуб қайдиға бўлғунча побанд. *Фарҳод ва Ширин*, 154.

**ТАРАНЖАБИН** — янтоқ шакари:

Ич қабз топар таранжабиндин,
Сафро ортар сиканжабиндин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 836.

**ТАРАННУМ** — 1. ёқимли сайраш, куйлаш:

Хушнаво икки қуш тараннум аро,
Иккиси кирдилар такаллум аро. *Сабъаи сайёр*, 115-32;

2. гўзал сўзлаш:

...ва адно сўз хайли авом такаллуми ва соируннос тараннумидурким, баъзининг алфозидин кишига маъни маълум бўлур ва баъзидин бўлмас. *Назмул-жавоҳир*, 19;
...ва не баёнға тараннумдин асар. *Маҳбубул-қулуб*, 84;

≈ **айла-** — куйламоқ, ашула айтмоқ; сайрамоқ:

Ёр базмиға чу йўл топмас Навоий, не осиг,
Дилхарош афғону гар дилкаш тараннум айлагай.
*Хазойинул-маоний*, IIа-367;

≈ **туз-** — куйламоқ, гўзал сўзламоқ:

...ақл анинг идрокидин ожиз бўлуб бу таронага тараннум тузди. *Назмул-жавоҳир*, 22.

**ТАРАННУМГАР** — чолғучи, созанда, куйловчи, ашулачи:

Ҳам тараннумгар ўлди нағмасаро,
Ҳам такаллум узалди нағма аро. *Сабъаи сайёр*, 88-22.

**ТАРАННУМСАРОЙ** — нағма бошловчи, нағма чиқарувчи:

Мен бу наво бирла тараннумсарой,
Ким деди ноғаҳ хиради покрой. *Ҳайратул-аброр*, 196-26.

**ТАРАФ** — томон:

Ул авқотда бир тарафдин бир душман Шоҳ Абулғозий қасдига Нисоға мутаважжиҳ эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-163;

То сафар аҳли кўпи ўлди талаф,
Тушти ҳар бир кема бир ўзга тараф. *Сабъаи сайёр*, 153-14.

≈ **торт-** — бир томонга тортмоқ; бирор фикрга тарафдор бўлмоқ:

Ваагар икки мухолиф жамоъат ҳар қайси бир тараф торт-

са ҳар сори ул жамоъат муносабати майл қилур.
*Маҳбубул-қулуб,* 131.

**ТАРАФУРУШ** — ҳўл мева сотувчи, мевафуруш:
Бу даврда карам сабзаси тарафуруш дўконидин ўзга ерда топилмас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-51.

**ТАРАФФУЪ** — юқори кўтарилиш, юқорилаш, юксалиш; ғурур:
Заъф аҳлига алтоф таваққуъ билгил,
Лутфунг била ул элга тараффуъ билгил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29.

**ТАРАШШУҲ** — суюқликнинг сизиб оқиши; бирор яширин нарсанинг ошкор бўлиб қолиши;
≈ **айла-//қил-** — сизиб оқмоқ; ошкор бўлмоқ:
Май тарашшуҳ айлагандек чок бўлған шишадин,
Захмдин хунобасин ҳар дам равон айлар кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IVа-215.

**ТАРАҚҚИЙ** — кўтарилиш, юксалиш, ривожланиш:
...тараққий ва тафовут зоҳир қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-66;
Ихтилофи жуз ила кул мундадур,
Ким тараққию таназзул мундадур. *Лисонут-тайр,* 157-15.

**ТАРАҲҲУМ** — раҳм қилиш, шафқат қилиш:
Ўкуш нола айлаб тазаллум била,
Сўруб шоҳ аларни тараҳҳум била.
*Садди Искандарий,* 305б19;
≈ **айла-** — раҳм қилмоқ, шафқат қилмоқ:
Жавридин ул навъ хушменким, ўлум ҳоли бўлуб,
Ваҳм этарменким, кўруб ногаҳ тараҳҳум айлагай.
*Хазойинул-маоний,* IIа-367.

**ТАРБИЪ** — тўртга бўлиш; кўпайтириш, квадрат чиқариш; астрономияда бир планетанинг иккинчисига қарама-қарши туриши:
Топиб юз минг қамар сайр ичра тавсиъ,
Зуҳал бирла вале бориға тарбиъ. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ТАРБИЯТ** — ўргатиш, парвариш қилиш, ўстириш:
Ва Мусо алайҳис-салом анинг тарбиятида муболаға қилур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;
≈ **кожи** — тарбиялаш мақсадида урилган шапалоқ:
Гул аҳмар, савсан азрақ бу чаман ичра бўлуб андин,
Ки елдин тарбият кожин аларға еткуруб маҳкам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-397;
≈ **топ-** — тарбия олмоқ:
Чун Чаштға келди, муридлар тарбиятиға машғул бўлди ва атрофдин толиблар анинг хизматиға юзланиб тарбият топарлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-116;
≈ **қил-** — парвариш қилмоқ, тарбияламоқ:
Қатраға чун тарбият этти садаф,
Эл бошиға чиққуча топти шараф. *Ҳайратул-аброр,* 94-12.

**ТАРВИЖ** — ривожлантириш; қийматини орттириш, қиймат ва эътиборини орттириш:
Яна ул ким, Ҳофиз Муҳаммад Саноий ғаниматдур, шаръ бобида анинг қавлига қувват берилсаким, шаръға мужиби тарвиж бўлса. *Муншаот,* XIII-131;
≈ **топ-** — ривожланмоқ, эътибори зўраймоқ:
Сур дастури топти чун тарвиж,
Шоҳ ила топти моҳлар тазвиж. *Сабъаи сайёр,* 77-9.

**ТАРВИҲ** — хушбўй ҳид тарқатишлик, роҳатлантириш, дам бериш:
Анга дуд ўрниға тарвиҳи уд,

Бу солиб димоғ ичра ҳар лаҳза дуд.

*Садди Искандарий,* 269б7.

**ТАРД** — такрорлаш; ≈ **и акс** — шеър санъати:

Мирзобек... зулқофиятайндур ва қофиялари тарди аксским, жавоб айтмоқ бу фақир қошида маҳолатдиндур.

*Мажолисун-нафоис,* 80.

**ТАРДИД** — тараддуд, иккиланиш, қатъий бир қарорга кела олмаслик:

Чу дўст лутфиға бу барча бўлди вобаста,
Недин керак кишига васл бўйидин тардид.

*Хазойинул-маоний,* IVб-119;

Англа аввал сўзни нуктаи тавҳид,
Ваҳдат аҳлида йўқ мунга тардид.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 899.

**ТАРДОМАН** — ахлоқсиз, бузуқ, гуноҳкор:

Ишқим эрди ёшурун, фош этти гирён кўзларим,
Қилдилар ғаммозлиқ бу икки тардоман яна.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-540;

Буким қорорди чу тардоман эрдию ғаммоз,
Фироқ шомидадур тийра рўзгор кўзум.

*Хазойинул-маоний,* Iб-452.

**ТАРЁК//ТАРЁҚ** — 1. заҳарни даф қиладиган дори:

Ғам ўлтурур мени, қўй панду бир қадаҳ берким,
Қилур бу заҳрни тарёк дафъ, йўқ афюн.

*Хазойинул-маоний,* Iб-514;

2. афюн, опий:

Бу эрмиш расм бермак золи офоқ,
Чу масмум ўлди андин сўнгра тарёқ.

*Фарҳод ва Ширин,* 166;

≈ **топил-** — ёр васлига етишмоқ:

Васлдин баҳра етмай, тиғи ҳижрон кўнглини ҳалок қилғани ва ҳажр заҳри берганига ўхшар ва васлдин тарёқ топилмағани. *Мажолисун-нафоис,* 218.

**ТАРЖИМА//ТАРЖУМА** — бир тилдан иккинчи тилга ағдариш, таржима:

...«Тазкиратул-ҳабиб» ва «Васоё» таржимаси ва бир «Арбаин» таржимаси зикри бобида..

*Насойимул-муҳаббат,* XV-159;

Бурунғи нозим таржима қилғандек ва аввалғи мутаржим назм этгандек, ҳар нуқтани бир рубоъий била адо қилилди.

*Назмул-жавоҳир,* 32;

≈ **расми** — таржима одатича:

Ким бу дафтарга бериб тавфиқи ҳақ,
Таржума расми била ёзсам варақ. *Лисонут-тайр,* 207-7.

**ТАРЖИЪ** — қайтариш, такрорлаш (шеърда банднинг такрорланиши), қайтариқ:

Бу тоифа истилоҳоти била туркча таржиъ айтибтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**ТАРЖИЪБАНД** — бадиҳада муайян байтнинг бир хилда такрорланиши:

Мавлоно Ховарий... бадиҳани равон айтур эрди ва табъи хейли шўх эрди. Ул таржиъбандким банди будур...

*Мажолисун-нафоис,* 68.

**ТАРЖИЪОТ** — қайтариқлар:

Ва анга шеър девони бор ғоят латофатда ва таржиъоти бор муштамия ҳақойиқ ва маърифқа.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-175.

**ТАРЖИҲ** — устунлик, афзаллик; афзал деб билиш: ≈ **қил-** — бошқаларга кўра устун қўймоқ, афзал ҳисобламоқ; ортиқ кўрмоқ:

Анинг замонини жамиъ салотин замонига таржиҳ қилса бўлур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-224;

Қадам қуёш уза қўйдунг уруж шоми не тонг,
Қафингни гар яди байзоға қилсалар таржиҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-119.

**ТАРЖУМОН** — баён:

Ўткарай ҳар не таржумон десангиз,
Молдинким десунки, жон десангиз.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1078.

**ТАРЗ** — равиш, услуб:

Эй, санга қомати дилжў раъно,
Тавру тарзинг доғи асру раъно.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-42.

**ТАРИД** — хитоб, наъра, сурон; ҳамла, ҳужум; ≈ **айла-** — ҳужум қилмоқ:

Тарид айлаю кирди майдон аро,
Ҳунарлар аён қилди жавлон аро.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1336;

≈ **эт-** — қаттиқ ҳужум қилмоқ:

Кириб чун тарид этти ҳар сори фош,
Яқинроқ суруб шаҳға индурди бош.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1546.

**ТАРИ** — янги; тоза, гўзал:

Хизмат аҳли гули тари янглиғ,
Йўқки ҳаммом аро пари янглиғ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1066.

**ТАРИХ** — ўтмиш, тарих; сана:

...ва аларнинг фавтининг тарихи мундоқ воқеъ бўлубтур... *Насойимул-муҳаббат,* XV-161;

≈ **аҳли** — тарихчилар, муаррихлар:

Ва Ёфас ўғлоники, Абу — туркдур, тарих аҳли иттифоқи била дебдурларки, нубувват тожи била сарафроз ва рисолат мансаби била қардошларидин мумтоз бўлди
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107; қ. **ТАЪРИХ.**

**ТАРИҚ//ТАРИЙҚ** — 1. йўл-йўриқ, йўсин:

Бу аснода мустароҳға кирарда маъҳуд тариқи хотамни Жарода отлиғ канизакка топшурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230;

Бўйла тариқи ки қабул айладинг,
Кўйи талаб сари нузул айладинг. *Ҳайратул-аброр,* 92-8;

Мени бу куфр тарийқида билиб,
Келдилар бошима аҳли ислом.
*Хазойинул-маоний,* IVб-357;

2. одат, услуб:

Фанонинг ҳам фаносин истагил васл эрса комингким,
Бу йўлда восил ўлмакнинг тариқи ушбудур ушбу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-510;

Ул зиёфат тарийқида моҳир,
Онча мардумлиғ айлади зоҳир. *Сабъаи сайёр,* 129-26;

3. йўл, сафар; **рафиқу сумма тариқ** — *айн.:* аввал дўст, сўнгра йўл; *утлуб ар-рафиқа қаблаат-тариқи* (яъни йўлга чиқмасдан бурун дўст танлагин) мақолига ишора:

Қочибон йўлга тушти икки рафиқ,
Ким демишлар: «рафиқу сумма тариқ».
*Сабъаи сайёр,* 139-9;

≈ **и вусул** — етишиш йўли:
Қаю қилса дафтар юзидин қабул,
Анга ҳукм айлаб тариқи вусул.
*Садди Искандарий,* 267а5;

≈ **и киёсат** — ҳушёрлик расми, зийраклик йўли:
Скандар тарийқи киёсат била,
Қилиб фаҳм ул ишни фаросат била.
*Садди Искандарий,* 264а2;

≈ **и муҳаббат** — муҳаббат йўли, севги йўли:
Улча қоидаи шавқат ва ёрлиғ ва тариқи муҳаббат ва ғамхорликдур, бажо келтурур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 114;

≈ **и тасаввуф** — суфийлар йўли; тасаввуф маслаки:
Бировга мусаллам тариқи тасаввуф,
Ки зотида мавжуд эмастур тахаллуф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-311;

≈ **и фано** — йўқлик расми, камтарлик:
Навоий, талаб қил тарийқи фано,
Ки сув узрадур даҳр уйига бино.
*Садди Искандарий,* 310б4.

**ТАРИҚАТ//ТАРИЙҚАТ** — йўл, маслак; суфийлик йўли:
Мажоздин манга мақсуд эрур ҳақиқий ишқ,
Нединки, аҳли ҳақиқатқа бу тариқат эрур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-441;

≈ **адаби** — сўфийлик йўл-йўриғи:
Бор эрди жаворинда аҳли диле,
Тариқатнинг адабида комиле.
*Садди Искандарий,* 279б8.

**ТАРҚ I** — жангда кийиладиган кулоҳ, дубулға:
Бошиким тарк тожидин баруманд,
Бўлуб тожиға гардун тугмамонанд. *Фарҳод ва Ширин,* 16.

**ТАРҚ II** — ташлаш, воз кечиш, баҳридан ўтиш:
...лекин ул ихтиёр тарки ва қусури аъмол мушоҳадасидин ўзга нима ҳосил бўлмас. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132;
Журму гунаҳдин киши маъсум эмас,
Таркини тутмоқ доғи мазмум эмас. *Ҳайратул-аброр,* 76-2;

≈ **и адаб** — адабсизлик, беадаблик:
Аёғинг туфроғин ўпсам басдур,
Бор аёғингни десам — тарки адаб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-50;

≈ **и ишқ** — ишқдан воз кечиш:
Эй Навоий, кўнглума амр этма тарки ишқким,
Ул самандардур, эмас ўт фурқати имкон анга.
*Хазойинул-маоний,* IIа-11;

≈ **и насиҳат** — насиҳат қабул қилмаслик:
Эй кўнгул, тарки насиҳат айладим овора бўл,
Юз бало етмаски, мен ҳам бир бало бўлдум санга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-80;

≈ **и райи савоб** — тўғри, хато бўлмаган фикрдан қайтмоқ:
Недин бас қилиб тарки райи савоб
Қилур ноҳуш афъолни иртикоб. *Садди Искандарий,* 266а6;

≈ **и такаллуф** — **бировга оғир туширмаслик**, бетакаллуфлик:
Улфат шартини бетаассуф қилмоқ,
Билгилки эрур тарки такаллуф қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32;

≈ **и тамаъ** — бировдан умид қилмаслик, илинждан воз кечиш:
Тарки тамаъ айла, ҳокими даврон бўл,

Яъники қаноат айлаву султон бўл. *Назмул-жавоҳир,* XV-37;
≈ **и қаноат** — чидамсизлик кўрсатиш:

Ул ки этиб тарки қаноат шиор,
Айлаб ани ул тамаъ эл ичра хор. *Ҳайратул-аброр,* 101-24;

≈ **айла-//қил-** — кечмоқ, баҳридан ўтмоқ, ташламоқ:

Субҳ уйқусин улки айлар тарк,
Ризқу рўзин ўзига тўш кўргай. *Арбаин,* XV-58;

Андин қайтиб келганда сипоҳилиғ машаққатидин, чун тортқан эркандур, тарк қилиб, фақр ихтиёр қилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-162;

≈ **и дори ғурур эт-** — ғурур уйини тарк этмоқ, яъни мағрурликдан воз кечмоқ:

Мен эткан замон тарки дори ғурур
Ки бўлди мақомим бу дори сурур.
*Садди Искандарий,* 253б17;

≈ **и жон эт-** — жондан айрилмоқ, ўлмоқ, вафот қилмоқ:

Тарки жон эттим, бошим бўлғусию ул остон,
Сен билурсен, лутф қилсанг, хоҳ ёзғурсанг мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-612;

≈ **и хоб айла-** — уйқудан кечмоқ, бедор бўлмоқ:

Аниким элткай васл уйқуси ишрат туни мундоқ,
Навоийдек нетар то субҳи маҳшар тарки хоб айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-65;

≈ **и ҳуш эт-** — беҳуш бўлмоқ, ҳушсиз бўлиб йиқилмоқ:

Ҳушманд эл сори дайр ичра боқмас муғбача,
Бир қадаҳ лутф этса пири дайр, этармен тарки ҳуш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-284;

≈ **и бедод қил-** — баҳридан ўтмоқ, воз кечмоқ:

Алар Пешдод эрканин ёд қил,
Манга сен дағи тарки бедод қил.
*Садди Искандарий,* 246б13;

≈ **и дунё қил-** — дунёдан воз кечмоқ, узлатга кирмоқ:

Мумкин эмас эрса тарки дунё қилмоқ,
Уқбо била хушдур ани савдо қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17.

**ТАРКИБ** — тузилиш, бириктириш:

Эмди билким, буҳуреки баъзининг такрори ва баъзининг таркиби баъзи била ҳосил бўлур. *Мезонул-авзон,* XIV-142; Аммо таркиб ё таҳлил ё ғайриҳиким мубтадининг аларға ҳануз шуури йўқ турур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-47.

**ТАРКИББАНД** — баҳр жиҳатидан бир хил, қофияси ҳар хил шеър бўлиб, ҳар банд орасига қофияси ўзга байт киритилган бўлади: Таркиббанд. *Хазойинул-маоний,* IIб-681.

**ТАРОВАТ** — 1. роҳат, салқин ҳавода роҳатланиш; сўлимлик, салқинлик:

Ваҳм эт оҳим ўтидин, эй гулки, даврон боғида,
Кўз ёшимдин бу қадар лутфу тароватдур санга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-37;

2. янгилик, тозалик:

...бу хилофат бўстонининг вардиким, саодат чаманидин жилва қилмиш — тароватидин олам вайронини гулшан этсун. *Муншаот,* XIII-141;

3. яшнаш, сафоланиш:

Ясаб Чин элин турки чиний сиришт,
Тароватда андоқки боғи биҳишт.

*Садди Искандарий,* 261а17.

**ТАРОВИШ** — сизиб чиқиш, томиш:

Сўз чашмасин улки қилди ковиш,
Бу навъ су айлади таровиш.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 741.

**ТАРОВИҲ** — рамазон ойида кечаси ўқиладиган қўшимча намоз:

Дастур бу эмишки, Шайх масжидида таровиҳда бир хатм қилур эрмишлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-159.

**ТАРОЗУ//ТАРОЗИ** — тарози:

Қаффадур гардуни хам ҳажрим юкини чексалар,
Арз жирми ул тарозу ичра бир мисқол экин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-482;

≈ **йи адл** — ҳақиқат тарозиси, адл мезони:

Кучланибон панжаю бозуи адл,
Асрабон ойини тарозуйи адл. *Ҳайратул-аброр,* 12-17;

**кўнглини тарози қил-** — кўнглига қарамоқ:

Кўнглини отанг қилиб тарози
Бўлмиш не ул истаганга рози. *Лайли ва Мажнун,* 82а7.

**ТАРОКИБ** — бирикмалар; қисмлар, бўлаклар:

То чарх давойиридин ўлғай айём,
То шеър хаёлотиға йўқтур анжом,
То байт тарокибида бўлғай ибҳом,
Топсун назминг била жаҳон аҳли низом.

*Мезонул-авзон,* XIV-182.

**ТАРОКИМА** — туркманлар:

Яна Ироқ аҳли тарокимасида суруедур шойиъким, ани «арузворий» дерлар. *Мезонул-авзон,* XIV-181.

**ТАРОНА** — ашула, куй, оҳанг:

Ва тоғ жонибидин жўйи Наврўзий ўтарким, садоси ғулғуласидин лабташналар қулоғиға муждаи оби ҳаёт таронаси етар. *Вақфия,* XIII-170;

...ақл анинг идрокидин ожиз бўлиб бу таронаға тараннум тузди. *Назмул-жавоҳир,* 22;

≈ **айла-** — ашула айтмоқ, хониш қилмоқ:

Эй Навоий, токи бўлмишмен фано дайрида маст,
Ақлу дин ташвишидин фориғ тарона айларам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-434;

≈ **туз-** — куй, оҳанг созламоқ; куйламоқ, қўшиқ созламоқ:

Субҳ ила шомким тарона тузуб,
Халқ фарёди беҳудона тузуб. *Сабъаи сайёр,* 173-5;

≈ **чек-** — 1. сайрамоқ; куйламоқ:

Бу гулшан гуллари чун бевафодур,
Алардин чекма, эй булбул, тарона.

*Хазойинул-маоний,* IVб-533;

2. сўзламоқ, гапирмоқ, сўз айтмоқ:

Чу сен чекиб «ана афсаҳ» таронасин қочириб,
Аларки даъви ила сўз очиб, деб ўзни фасиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-105.

**ТАРОНАСОЗЛИҒ** — куйлаш, тараннум этиш:

...бу нома итмомиға хома тузмакдин таронасозлиғу...

*Фарҳод ва Ширин,* 216 *сарл.*

**ТАРОШ** — 1. қиринди:

Рақам азмиға йўнғач хома бошин,
Аторид йиғди сочилған тарошин. *Фарҳод ва Ширин,* 22;

2. тарашловчи, йўнувчи:

Ва аларни Шайх Вали тарош дебтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-141;

Эйки, юз сафҳасида хаттингга юзланди тарош,

Яна дерсенки, бу хат яхшилиғида йўқ шак.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-707;

≈ **қил-** — тарамоқ, парвариш қилмоқ:

Хатингки, ҳар неча кўпроқ тарош қилса, чиқиб,
Жамолу хўблуғунг қасрини йиқар кўпрак.

*Хазойинул-маоний,* IVб-735.

**ТАРОҚ** — тароқ:

Тарарда уқдалиғ зулфин мусалсал айлади чинлар,
Гириҳ «мим», икки зулфи икки «лом», ийнак тароғ «син» лар.

*Хазойинул-маоний,* Iа-154;

Кўруб ул рангрезлик ишларини,
Тароқ кулмакка очиб тишларини. *Фарҳод ва Ширин,* 55.

**ТАРРОР** — кисавур, ўғри:

Эй кўнгул, дину хирад нақдини асраки, эрур
Зулф аро холи киби шабраву таррор ул шўх.

*Хазойинул-маоний,* IIб-113.

**ТАРСИЪ** — 1. қимматбаҳо тошлар билан безатиш; қимматбаҳо безак:

Нужум жавҳаридин тожи жоҳинга тарсиъ,
Сипеҳр атласидин тахти рифъатинг даввож.

*Хазойинул-маоний,* IIб-96;

...ва сипеҳр маснадида анжум шоҳинининг сарафрозлиғ тожи ул тарсиъ била мукаллал бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* 21;

2. шеърда биринчи мисра сўзлари билан иккинчи мисра сўзларини бир-бирига оҳангдош, вазндош ва қофиядош қилиб келтириш:

Бу навъ шеърнинг таъкид ва муболағаси учун яна бир рубоий ҳам дебменки, то Халил бинни Аҳмад рубоий қоидасин вазъ қилибдур, тарсиъ санъатида рубоий айтилған эшитилмайдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**ТАРСГОР** — парҳезкор, ўзини сақловчи, пок:

Ҳам қаҳриға боқу тарсгор ўл,
Ҳам раҳматидин умедвор ўл!

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 868.

**ТАРСО** — насроний, христиан:

Дайр аро ўзни, Навоий, хуш тут,
Чун келибтур санга ул тарсо хуш.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-141;

≈ **қизи** — христиан динидаги қиз; гўзал:

Қаср уза бу шакл ила тарсо қизи,
Бал қуёш айвонида Исо қизи. *Лисонут-тайр,* 71-20.

**ТАРСОЗОДА** — христиан динидаги бола, тарсо авлоди:

Лек тарсозодаи офоқсўз,
Шайхни ул навъ қилған тийраруз. *Лисонут-тайр,* 77-7.

**ТАРСОЛИҒ** — динсизлик, худога ишонмаслик; насронийлик:

Тенгридин қўрқмай улким қарибон бода ичар,
Яхшироқдур бу мусулмонлиғдин тарсолиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-320.

**ТАРСОН** — қўрқувчи, қўрқоқ:

Сўнгғи кундин халқ тарсон, мен бурун кундин ваҳим,
Элга ғам шоми абад келди, манга субҳи азал.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-378.

**ТАРТИБ** — тартиб, интизом: қатор; низом:

Аммо истилоҳотни тартиб била адо қилмайдурлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-47;

Дорухонаси бор эрди ва иши тартиб ва низом била эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;

≈ **и ҳуруф** — алифбе тартиби (асосида):
Мавлоно Сомий... бу яқинда дағи девон тартиби ҳуруф била тузатти. *Мажолисун-нафоис,* 188;
≈ **эт-** — оро бермоқ, йиғиштирмоқ:
Ажаб йўқ васл хайли тушкали тартиб этар манзил,
Гар ашку оҳ ўти элнинг кўзу кўнглини пок айлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-153;
≈ **қил-** — тузмоқ, яратмоқ, тайёрламоқ:
Фақир илтимос қилдимким, Мир Хисравдин ўзга назм аҳлидин эшитилмайдурким, мутааддид девон тартиб қилмиш бўлғайлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-57.

**ТАРФ** — нигоҳ, назар; кўзнинг чети:
Ошубки ул сўз тарфи айланадур,
Боғлабсену жон бу дарддин ўртанадур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-750.

**ТАРФИЯ** — шодлик, хурсандлик:
...мустақим зеҳни мавриди файзи субҳоний, калом аҳлиға тарфия ва ибтиҳожлар ва калом хайлиға равнақ ва ривожлар даст берди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**ТАРХОН** — подшоҳ томонидан бериладиган унвон бўлиб, унга сазовор бўлган кишилар солиқдан, урушга сафарбарликдан озод қилинган; ўзбек элатларидан бирининг номи:
Мавлоно Муқимий — Хуросон мулкида тархон эли орасида бўлур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-182;
Эй Навоий, пири соқийвашқа андоқ мен хароб,
Ким унутмишмен жаҳон тархон ила барлосидин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-269.

**ТАРХОНИЙ** — тархон уруғига хос, тархонларга хос:
Ва «тархоний» расмлик айшгузинлар ва «қиёт» насаблиқ мутааййинлар... мавжуд эрди. *Вақфия,* XIII-160.

**ТАРШИЗЛИК** — Таршиз шаҳрида яшовчи, таршизлик:
Мавлоно Али... ҳамоноки таршизликдур.
*Мажолисун-нафоис,* 152.

**ТАРҚА-** — ҳар тарафга кетмоқ; тарқалмоқ:
Малойик, тарқашингким, ул қуёш ҳажринда қўрқармен,
Тешиб ўтгай фалакни оҳим ўтидин алам бир кун.
*Хазойинул-маоний,* Iа-352;
Махласиға топмайин имконға йўл,
Тарқади мажмуъ, ёлғуз қолди ул. *Лисонут-тайр,* 85-6.

**ТАРҚАТ-** — тарқатмоқ, ёймоқ:
Насими субҳи хайли сунбули зулфунгни тарқатқач,
Саводи тунча мушки судадин ҳарён ғубор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186.

**ТАРҒИБ** — чақириш, ундаш, рағбатлантириш; ≈ **эт-//қил-** — рағбатлантирмоқ; ундамоқ:
Мотамийларға кўнгул бериб, ҳақ ризосиға тарғиб қилур эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-72;
Ёрни ғурбат сари тарғиб этар ҳар дам рақиб,
Ваҳки, ул гул фурқатидин ўлгуси бу андалиб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-393;
Яна улким, судурға ҳукм бўлсаким, намозға тарғиб қилсалар. *Муншаот,* XIII-130.

**ТАРҲ** — 1. режа, план, лойиҳа:
Бурун чоғда тарх солған ва қадимда ясалған биноси тошдин эрди. *Вақфия,* XIII-170;
Иморат тарҳидур наълу алифдин ҳар тараф кўксум,

Вафо қасрин қўпарсанг бу бинолар узра девор эт.
*Хазойинул-маоний*, Iб-98;
...дебтурларким, Мадойин ёнида Антокия тарҳи била ясади.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-226;
2. бино, қурилган иморат:
Фиғонки, ул бути банно басе жафо тарҳин
Кўнгулда қилди ҳануз ўлмай ошно иҳдос.
*Хазойинул-маоний*, IVб-94;
≈ и ажаб — ажойиб режа, ажойиб кўриниш:
Фониё, солдинг яна тарҳи ажаб,
Айладинг қушлар тилин шарҳи ажаб. *Лисонут-тайр*, 193-6;
≈ айла- — лойиҳа чизмоқ, тортмоқ:
Манозилда тарҳи работ айлади,
Ки андин мусофир нишот айлади.
*Садди Искандарий*, 255а11;
Сабр тошидин кўнгулга кўп бино тарҳ айладим,
Кўз ёшим сайли қўнғорди барчани бунёдидин.
*Хазойинул-маоний*, IVб-469.

**ТАСАВВУР** — хаёлга келтириш; ўйлаш, фикрлаш:
Андоққим анинг саранжомининг тасаввури маҳолотқа юз қўяр. *Маҳбубул-қулуб*, 165;
Жунун занжирида ошиқ ёнида ҳийлагар зоҳид,
Киши кўрса тасаввур айлагай шер оллида тулку.
*Хазойинул-маоний*, IIб-510;
≈ **қил-** — ўйламоқ, гумон қилмоқ, кўз олдига келтирмоқ:
Ки ҳар кимга бу навъ афсонадур,
Тасаввур қилурменки девонадур.
*Садди Искандарий*, 256б8;
Нетиб ўзумни тасаввур қилай висол ичра,
Далир чун боқа олмон анга хаёл ичра.
*Хазойинул-маоний*, IVб-565.

**ТАСАВВУФ** — сўфийлик, тасаввуф йўли:
...тасаввуф илмида алардин рўзгор авроқин музайян қилиб...
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-12;
Тасаввуф эмас зуҳду тақвию тоат,
Ки анда риё йўл топар бетаваққуф.
*Хазойинул-маоний*, IVб-311;
≈ **тариқи** — сўфизм йўли:
...ва тасаввуф тариқида бу тоифадин бирига нисбат дуруст қилмиш бўлғайлар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-184.

**ТАСАЛЛИ** — хушнудлик, хотиржамлик:
Не имконким қарор ўлғай кўнгулга,
Тасалли ошкор ўлғай кўнгулга. *Фарҳод ва Ширин*, 59.

**ТАСАЛСУЛ** — занжир ҳалқалари каби бандларнинг бир-бирига уланиб кетиши; бениҳоялик, чексизлик:
Юзунг давринда зулфунгдин салосул,
Қилибдурлар аён даври тасалсул.
*Хазойинул-маоний*, IIа-205;
Мулойим чиқиб базм ҳаддин фузун,
Тасалсул бўлуб нукталарга узун.
*Садди Искандарий*, 282б12;
≈ **қил-** — ларзага солмоқ:
Нафсинг нечаким ишта тажоҳул қилди,
Давронда ташаддуддек тасалсул қилди.
*Назмул-жавоҳир*, XV-47.

**ТАСАННУН** — суннийлик мазҳаби:
...ар-Ризо... равзасида имом ва муаррифдур... бовужуди та-

саииуи ул равза бошидағи содот била боришур.

*Мажолисун-нафоис,* 164.

**ТАСАРРУФ** — 1. ихтиёри билан иш кўриш, эгалик қилиш, бошқариш:

Не эл қавлу феълиға андин таадди,
Не ҳақ амру наҳйиға андин тасарруф.

*Хазойинул-маоний,* IVб-311;

Хоқоннинг хотири жамъ бўлиб, таскин била мулк тасаррруфига машғул бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-219;

Ҳарне тасарруф қўли анинг етиб,
Барчани дастурға таслим этиб. *Ҳайратул-аброр,* 54-19;

2. ҳуқуқ, ихтиёр:

...бир киши тасарруфиғаким ўз қибалимдин мутавалли қилиб эрдим — қўйдум. *Вақфия,* XIII-180;

≈ қабзаси — ўз чангали, ихтиёри:

...муддатлар бу фақирнинг тасарруф қабзасида ва тамаллуки илгида эрди. *Вақфия,* XIII-172;

≈ қил- — эгалик қилмоқ, ўз ихтиёрига олмоқ:

Шопур Насибин шаҳрин муҳосара била олди ва қайсарнинг хазойинини тасарруф қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**ТАСАРРУФЛУҚ** — эгалик қилиш; ўзбошимчалик:

Мавлоно Шамсий... табъида хейли тасарруфлуқ ва шўхлуқ бор. *Мажолисун-нафоис,* 186.

**ТАСБИҒ** — тўлдириш:

«Тасбиғ» — охир жузвнинг сабаби хафифға бир ҳарф орттурмоқдур. *Мезонул-авзон,* XIV-140.

**ТАСБИҲ** — 1. тасбеҳ:

Тил зикринг ила чу топти таржиҳ,
Тишлар анга бўлди инжу тасбиҳ.

*Лайли ва Мажнун,* 56а12;

2. тасбеҳ айтиш; субҳоналлоҳ (оллоҳ покдур) деб такрорлаш:

Ул пари ишқида ашким лаҳв тухмидур деманг,
Ким малак тасбиҳиға бу донадин тазйин эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-157;

≈ **ға иштиғол қил-** — покламоқ, субҳоналлоҳни кўп ўқимоқ:

...тоғу тош ва давоб ва ашжор анинг мувофақатиға тасбиҳқа иштиғол қилурлар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**ТАСВИР** — 1. хаёл, тасаввур:

**Мусаввирки, муваҳҳишдур,** суратининг ямони, ўз тасвирида Абдулҳайдур ва Моний. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-46;

2. сурат чизиш, тасвирлаш:

Бўлуб тасвирида юз чеҳра пайдо,
Ки аҳли кулл бўлуб ҳусниға шайдо. *Фарҳод ва Ширин,* 59;

≈ айла- — сурат солмоқ:

Кўнгул уйида юзунг нақшин айламон тасвир,
Ки дуди оҳим ила ранги топмағай тағйир.

*Хазойинул-маоний,* IIа-78.

**ТАСДИҚ** — тасдиқлаш, мустаҳкамлаш, исботлаш; ишониш;

≈ эт-//қил- — исботламоқ, ишонмоқ; тасдиқламоқ:

Кишига бўлмаса ҳоди, падид эмас мақсад,
Ҳидоят ўлмай онинг қатъин этмагил тасдиқ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-314;

Суҳайло чун отин таҳқиқ қилди,
Неким ул сўрди, бу тасдиқ қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 67.

**ТАСҚИН** — 1. тинчланиш, хотиржам бўлиш:

Хоқоннинг хотири жамъ бўлуб, таскин била мулк тасаррруфиға машғул бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-219;

2. ором:

...бу восита била ўтқа таскин ва ўтлуқ кўнгулга ором бўлур эркандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10;

≈ **бер-** — юпатмоқ, тинчлантирмоқ:

Алар ҳар навъ сўз била фақирға таскин берур эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-32;

≈ **топ-** — тинчлантирмоқ, тўхтатмоқ, қарор топмоқ:

Жафодин юмса кўз, таскин топар кўнглум ўти, гўё
Қарори йўқ кўзи ҳар дам олур сабру қарор андин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-516;

≈ **тут-** — ором олмоқ:

Қилди бир кема барчаға таъйин,
Ул кема ичра туттилар таскин. *Сабъаи сайёр,* 146-16.

**ТАСЛИМ** — бўйин эгиш; қойил қолиш, тан бериш:

Ва бу лафз возеъи азизларға жойи таслим ва таҳсиндурки, бағоят хўб қилибдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116;

≈ **айла-//эт-** — бировга топширмоқ, бирор одамнинг қўлига бермоқ:

Хонақаҳ шайхию юз минг қайд тиндинг, эй кўнгул,
Ўзни чун дайри фано пириға таслим айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IVа-191;

Жамъ этмак азалда топти тақсим бахил
Ким, этмади сийм элга таслим бахил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-26;

≈ **бўл-** — бўйсунмоқ, тан бермоқ:

Неча кондин неким чиқиб зару сийм,
Бўлур эрди бари анга таслим. *Сабъаи сайёр,* 98-6.

**ТАСМИЯ** — аташ, от қўйиш, исм бериш; ≈ **қил-** — атамоқ, исм бермоқ, от қўймоқ:

...«Хамсатул-мутаҳаййирин» тасмия қилилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8.

**ТАСНИФ** — тасниф қилиш, ёзиш, асар яратиш:

...ва бу фақир аларнинг таълифиға боис ва таснифиға сабаб бўлубмен. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8;

≈ **аҳли** — муаллифлар:

...тасниф аҳли таълифларида ва таълиф хайли таснифларида фусули ороста ва абвоби пироста қилибдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 2;

≈ **боғла-** — асар яратмоқ; куй басталамоқ, музикага оид китоб ёзмоқ:

Мавлоно Солимий... созлардин уд ва танбур ҳам ўрганди ва мусиқийда ҳам таснифлар боғлади. *Мажолисун-нафоис,* 98;

≈ **қил-** — китоб битмоқ, асар ёзмоқ:

...халқдин хилват ихтиёр қилди ва муфид китоблар тасниф қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-122.

**ТАСНИФОТ** — асарлар, китоблар:

Ва аларнинг таснифоти бор... *Насойимул-муҳаббат,* XV-159.

**ТАСОМУЪ** — бир-биридан эшитиш:

Бу нуктани пас(с) йўқ, тасомуъ билгил,
Ул қавм зиёратин тавозуъ билгил. *Назмул-жавоҳир,* XV-29.

**ТАСОНИФ** — таснифлар, китоблар, таълифлар:

...ва кўп ҳадиси бор ва зоҳир каромоти ва тасонифи дағи бор. *Насойимул-муҳаббат,* XV-86;

Ва машҳур тасонифи бор. *Насойимул-муҳаббат,* XV-75.

**ТАСОҲУЛ** — енгилтаклик, бепарволик:

...жонсипорлиқ расмин унутмадим ва эҳмол ва тасоҳул ра-

во тутмадим. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-164.

**ТАСРИҲ** — ошкора айтиш, очиқ ифодалаш; ≈ айла- — ошкор қилмоқ:

Навоий ўлди ниҳон ишқинг ичра, тиргуз ани,
Неча ниҳон тутайин, айладим ўлуб тасриҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-105.

**ТАСФИЯ** — софлик; поклаш, тозалаш:

Руҳқа тасфия ҳосил қилмоқ керак.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-211;

≈ топ- — софланмоқ, равшанлашмоқ:

Гарчи бу сўзда аёндур таъмия,
Ким риёзатдинки топти тасфия. *Лисонут-тайр,* 188-9.

**ТАСХИР** — қўлга киритиш, амри остига олиш:

Ҳиндуи зулфиким, ул юз тахти фармонидадур,
Жодуедурким, анга гўё пари тасхири бор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-188;

Ва ҳайвонот тасхири ва баданда муфрит қувват изҳори, андоқки, дарахтни тубидин қўнғормоқ, самоъ вақтида.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

≈ бўл- — ҳукмига кирмоқ, тобе бўлмоқ:

Бўлуб гоҳ Ажам мулки тасхир анга,
Мусаллам бўлуб гоҳ Кашмир анга.
*Садди Искандарий,* 275*а*6;

≈ қил- — эгаллаш, бўйсундириш, қўлга олиш:

Эмдиким ул кишварни тасхир қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 93.

**ТАСҲИҲ** — хатоларни ислоҳ қилиш, тузатиш:

Хожа Хурд... фақирнинг «Вақфия»сининг тасҳиҳин қилурда «мин вақфи Алишер» тарих топибтур.
*Мажолисун-нафоис,* 182.

**ТАТАББУЪ** — бирор нарсанинг изидан бориш, кузатиш; ≈ қил- —
1. изидан бормоқ, тақлид қилмоқ:

Фақир иккаласи бузургвори рафеъмиқдорға ниёзмандлиғ ва гадолиғ юзидин татаббуъ қилибмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-122;

2. бирор асарга ўхшатиб асар ёзмоқ; назира, ўхшатма яратмоқ:

Бу қасидага яна бир татаббуъ қилиб, дарвишлар маддоҳлиғини қилиб, аммо ҳукумат таврини таъйин қилмай, подшоҳнинг муборак отиға тугатилгай.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-31;

...бу фақир Мир Хисравнинг «Даръёи аброр»иға Марвда татаббуъ қилиб... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-59.

**ТАТВИЛ** — чўзиш, узайтириш (гапни):

Сўзни узотмоқ ҳожат эмас ва калом татвилин маъни аҳли мустаҳсан демас *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128;

≈ бер- — узайтирмоқ, (гапни) чўзиб юбормоқ:

Бермас татвил чун сухандон сўзга,
Қил мухтасар улча бўлгай имкон сўзга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.

**ТАТИММА** — давоми:

...кечган ҳаётим бақиясин ва ўтган авқотим татиммасин бир ишга сарф қилгаймен. *Вақфия,* XIII-176.

**ТАТОЛИФ** — созлаш, тайёрлаш:

Бу китоб татолифининг тақрибини алар бу навъ битибдурларким. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42.

**ТАФ** — иссиқлик, иситма, ҳарорат:

Ўлтурур уй сақфиға оҳим тафидин қатралар,

Е менинг ҳолимғадурким тому тош гирён бўлур.
*Хазойинул-маоний,* Іб-180;
Қайси бадан ичра бу тўрт ўт ёниб,
Тўрт аносир тафидин ўртаниб. *Ҳайратул-аброр,* 155-8.

**ТАФАККУР** — мулоҳаза, ўйлаш, фикр юритиш:
Этса бу ҳолатда тафаккур анга,
Қилғанидин бўлса танаффур анга. *Ҳайратул-аброр,* 155-26;
≈ **эт-//қил-** — ўйламоқ, фикр юритмоқ:
Юз меҳрга нетсун чу эрур мужиби ҳайрат,
Ҳар зарраки таҳқиқида ақл этса тафаккур.
*Хазойинул-маоний,* Іб-150:
Басорат аҳли тааммул қилсунлар ва ҳамийят хайли тафаккур қилсунлар... *Назмул-жавоҳир,* 30.

**ТАФАРРУЖ** — томоша қилиш, қараш, кўнгил очиш:
Баҳром тамошо ва тафарруж ва нашотқа мойил киши эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;
≈ **эт-** — кўнгил очмоқ, томоша қилмоқ:
Не анжумандаки ул бўлди, эл тафарруж этиб,
Мен элга далдалаб, андин канора айлармен.
*Хазойинул-маоний,* IVб-502;
Ким бу манзилға ул кишики етар,
Бу ғаройибни ким тафарруж этар. *Сабъаи сайёр,* 162-8.

**ТАФАРРУС** — фаросат, дид, бирор нарсани фаросат билан билиш:
Тафаррус қилдиким меҳри дилоро,
Анинг ҳолиға қилғандур мадоро. *Фарҳод ва Ширин,* 115;
Қамин айлаган кўргач ул созни,
Тафаррус била билди ул розни.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1630.

**ТАФАРЪУН** — ситамкорлик, ўта такаббурланиш:
Кибр ила ҳар сари гириҳ қошиға
Ўзга тафаръун солибон бошиға. *Ҳайратул-аброр,* 158-8.

**ТАФАЪУЛ** — фол кўриш, яхши фол кўриш, яхшиликка йўйиш:
Кўйига борурға йўл берди алифдек фол аро
Чунки мен қилдим тафаъул, зоҳир этти ёр қад.
*Хазойинул-маоний,* Іб-141;
...ҳазрати Мавлоно Жалолиддин Румий девонин тафаъул тариқи ила очибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-135;
Алар сари боқти тааммул била,
Ўзию адувға тафаъул била. *Садди Искандарий,* 260б15.

**ТАФАҚҚУД** — меҳрибонлик; йўқолган нарсани ахтариш, сўроқлаш;
≈ **эт-** — меҳрибонлик кўрсатмоқ:
Сен буларга ўкуш тафаққуд этиб,
Ҳарне исёнларин тааҳҳуд этиб. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 899.

**ТАФАҲҲУС** — текшириш, теран ўрганиш, суриштириш:
Чун тафаҳҳусқа бўлдилар машғул,
Хосилан барча ком топти ҳусул. *Сабъаи сайёр,* 76-21;
Малик тафаҳҳусқа машғул бўлуб, Азизни ва Зулайхони ва ул зуъафони тилади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;
≈ **қил-** — текширмоқ, суриштирмоқ:
Юсуф алайҳис-салом алардин насабларин сўруб, оталарининг ҳолин тафаҳҳус қилиб тирик эрканин билиб, Ибн Ямин ҳолин маълум қилиб, эҳтиром этиб ошлиғ бериб бизоатларин доғи ошлиғ ичига ёшурун солиб узотти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;
Дўстлар, ишқ аҳли ғавғосин тафаҳҳус қилса ёр.
Дарди ҳажринг шиддатидин ўлди бир маҳзун денгиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-217.

**ТАФВИЗ** — топшириш, ишни бошқага юклаш; ≈ **эт-** — топширмоқ:
Қаю кимса ҳар қалъадинким етиб,
Анга — ўқ ҳамул ишни тафвиз этиб.
*Садди Искандарий,* 267а3.

**ТАФЗИҲ** — расволик, беобрўлик, шармандалик:
Ул ки бу тоат била тафзиҳ анга
Нуқл бўлуб донаи тасбиҳ анга. *Ҳайратул-аброр,* 75-1;
≈ **айла-** — беобрў қилмоқ, расво қилмоқ:
Айлаб ул икки нукта ичра фасиҳ,
Зайдни айламоқ учун тафзиҳ. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1017.

**ТАФОВУТ** — айирма, фарқ, ажратиш:
...тош қозон ва лаъл иккаласи тошдур ва лекин ораларида тафовут бор. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;
Кўнгулда сен ўлсанг, тафовут недур,
Йўлум бўлса гар куфр, агар дин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-28;
Сўз дуррининг тафовути мундин доғи беғоятроқ ва мартабаси мундин ҳам бениҳоятроқдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-105;
Мунда даги топилур тафовут,
Ким очса назар билур тафовут. *Лайли ва Мажнун,* 94б19.

**ТАФОИЙЛ** — аруз вазни рукнларидан бирининг номи:
Араб ва ажам шуаросининг жамиъ ашъори мураккаб бу аркон ижтимоидиндур ва аруз аҳли ани «афоийл» ва «тафоийл» дерлар ва ул секкиз фаслға мунҳасирдур.
*Мезонул-авзон,* XIV-139.

**ТАФОСИР** — изоҳлар, тафсирлар:
Бу қисса таворих, балки тафосирда масбут бор.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237.

**ТАФОХУР** — фахрланиш, кибрланиш; мағрурлик:
Ё ҳар биридин дурга тафохурму экан,
Сўз руҳиға йўқса тўрт унсурму экан. *Назмул-жавоҳир,* 32;
≈ **айла-** — фахрланмоқ, мағрурланмоқ:
Берибон юз тафохур айлар эди,
Лек Фаррух танаффур айлар эди. *Сабъаи сайёр,* 80-20.

**ТАФРИД** — ёлғизланиш, одамлардан четлашиш, ўзни узлатга олиш:
Бу маркабу бу сафар кимсага муяссар эмас,
Ки ҳосил айламагай олам аҳлидин тафрид.
*Хазойинул-маоний,* IVб-119;
Ким анингдек водийи тавҳид аро,
Гулшани тажрид ила тафрид аро. *Лисонут-тайр,* 166-4.

**ТАФРИҚА** — бўлиш, айириш; ўртага низо солиш; паришонлик:
Элни жамъ эткали эмас бу салот,
Гўёким салоти тафриқадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-709;
Агар ботинимда тафриқае пайдо бўлса эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-128.

**ТАФРИҲ** — хурсанд қилиш, хурсандлик бағишлаш; кўнгилни хуш қилиш:
Бода тафриҳини ёқути муфарриҳ бермади,
Хўжа лаълу дур магар еткурди деҳқон токдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-504.

**ТАФСАНДА** — қизиган, иссиқ; қайноқ, қизғин:
Туруб тушти тафсанда қумлоқ уза,
Қилиб елдин оҳанг туфроқ уза.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1607.

**ТАФСИЛ** — муфассал баён қилиш, сўзлаб бериш, ҳикоя қилиш:
Сулаймон бинни Довуд алайҳумус-салом андин машҳуррақдурким, аҳволи кўб шарҳқа муҳтож бўлгай, аммо жузвий тафсилдин чора йўқтур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224;
Ва аннинг зикри иккинчи қисмда тафсил ва тартиб била рақамға келди. *Маҳбубул-қулуб,* 151.

**ТАФСИЛИЙ** — батафсил, тафсилотлари билан:
Агар муболағасиз ижмол юзидин қалам сурулса ва ихтисор жонибидин рақам урулса, етмиш икки навъ била тақсим топарида худ ҳеч сўз йўқтурки, етмиш икки фирқа каломиға далолат қилғай; аммо улча тафсилийдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106.

**ТАФСИР** — шарҳ, изоҳ:
Зиҳи бошинг уза ваш-шамс зеваридин тож,
Сочинг саводида тафсири лайлатул-меърож.
*Хазойинул-маоний,* IIб-96;
Бу дин илмики хомам қилди таҳрир,
Эрур фиқҳу ҳадису сўнгра тафсир. *Фарҳод ва Ширин,* 213.

**ТАФСОН** — ўта қизиган, иссиқ:
Неча кундин сўнг ўт айлаб фурузон,
Тамуғ ўти киби тафсону сўзон. *Фарҳод ва Ширин,* 154.

**ТАФТ** — иситма, иссиғлиқ:
Яшил яфроғлиқ ашжор эмас ҳажрингда, эй дилдор,
Ки оҳим тафтидин гулзор миръоти тутубтур занг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-339.

**ТАФТИШ** — қидириш, текшириш; ≈ **айла-//эт-//қил-** — синчковлик билан текширмоқ:
Шоҳ ким бағриға тегиб эди тиш,
Айлади Меҳр ҳолини тафтиш. *Сабъаи сайёр,* 149-19;
Яхши тафтиш этти чун ул ҳолни,
Дедилар анга бори аҳволни. *Лисонут-тайр,* 85-14;
Ҳайрат айлаб чу қилдилар тафтиш,
Англадилар ки воқеъ эрди ул иш. *Сабъаи сайёр,* 176-24.

**ТАФҲИМ** — англатиш, тушунтириш:
Ондин Осаф англади таълим ила,
Қимсага билдурмади тафҳим ила. *Лисонут-тайр,* 193-8;
≈ **қил-** — тушунтирмоқ:
Хазойинни иковга қилди таслим,
Қилиб хотам ҳадисин доғи тафҳим. *Фарҳод ва Ширин,* 77.

**ТАХАЙЮЛ** — хаёл суриш, ўйлаш, тасаввур:
Мавлоно Мажнуний... гўё шеър тахайюли учун бўлғайким, варақул-хаёл муртакибидур. *Мажолисун-нафоис,* 119;
Ҳар киши боғлаб тахайюлдин қалам,
Қилмиш ул пар нақшидин тарҳи рақам.
*Лисонут-тайр,* 27-1;
Аввалда кўп айладим тааммул,
То кўнглума кирди бу тахайюл.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 666;
Васлинг тахайюлию мен, инсофдин эмас
Ким, руҳи поксен сену мен тийра хокмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-481;
≈ **айла-** — хаёлга келтирмоқ:
Бошимға чирмашур савдосидин дуд,
Не тузким айласам зулфин тахайюл.
*Хазойинул-маоний,* IIа-205;

Айтилған иккиси бетааммул,
Ул навъки айладим тахайюл. *Лайли ва Мажнун,* 56б14.

**ТАХАЙЮЛЛУҚ** — хаёлли:
Шоҳ Ғариб Мирзо... нозук тахайюллуқ ва дақиқ тааққуллуқ йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 204.

**ТАХАЛЛУС** — рамзий ном, тахаллус:
Мавлоно Қаллоший — атвори тахаллусиға муносиб кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 126.

**ТАХАЛЛУФ** — 1. ихтилоф; қаршилик, номувофиқлик; 2. орқада қолиш; ≈ **қил-** — 1. қаршилик кўрсатмоқ:
...ҳеч тахаллуф қилмағандин зиндон аҳли мутаажжиб бўлур эрдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;
2. номувофиқлик қилмоқ, ваъдани бузмоқ:
Улфат ишида эрур тахаллуф қилмоқ,
Дилжўйлуқ айларда тавaққуф қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32;
Тахаллуф қилмас эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91.

**ТАХАЛХУЛ** — бўлакланиш, парчаланиш, бўлакларга ажратиш; ≈ **топ-** — ажралмоқ, парчаланмоқ:
Таҳаррукдин топиб андоқ тахалхул,
Ки Чин шаҳри аро тушгай тазалзул.
*Фарҳод ва Ширин,* 97.

**ТАХАЛХУЛПАЗИР** — ажраларлик, ажраладиган:
Магар баски жўш урди халқи касир,
Ер ажзоси бўлди тахалхулпазир.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1480.

**ТАХАММУР** — тана, жисм яратиш учун лой келтириш:
Бир миқдор туфроғ анинг танини тахаммури учун ул ердинки, ҳоло Макка анинг ўрнидадур келтурсун.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189.

**ТАХВИФ** — қўрқитиш:
Йўликим қилур марг тахвифини,
Нечук қилғамен элга таклифини.
*Садди Искандарий,* 312б21;
≈ **эт-//қил-** — қўрқитмоқ, чўчитмоқ:
Ҳуснини дағи қилди кўп таъриф,
Тиғ бирла ҳам этти кўп тахвиф. *Сабъаи сайёр,* 91-4;
Ҳажр ўқи бирла манга ишқ берибтур варзиш,
Воизо, дўзах ўтидин яна қилма тахвиф.
*Хазойинул-маоний,* IVб-312.

**ТАХЛИС** — холис қилиш, тозалаш:
Бода кўнглумни халос айлади даврон ғамидин,
Гўйи ул ўт била бу қалбға бўлди тахлис.
*Хазойинул-маоний,* Iб-290;
≈ **бер-** — халос қилмоқ; қутқармоқ:
Ҳажрдин ишқ ўтида топмади кўнглум махлас,
Гарчи ўт бирла бўлур қалбига бермак тахлис.
*Хазойинул-маоний,* IIб-277.

**ТАХМИН** — мўлжаллаш; тахмин; ≈ **айла-//қил-** — мўлжал қилмоқ:
Разм майдонида тиғинг чиқса қиндин бир нафас,
Кимса тахмин айлай олмай хасм жисми касратин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-397;
Деди лекин бу кишвар аҳли таъйин,
Қила олмаса неким қилса тахмин. *Фарҳод ва Ширин,* 210.

**ТАХМИНАН** — мўлжалга кўра, тахминан:
...фақир ҳам алар била эрдим, тахминан олти ёшимда бўлғай эрдим. *Мажолисун-нафоис,* 34.

**ТАХМИНШУНОС** — тахмин қилувчи:
Назму насрим котиби тахминшунос,
Ёзса, юз минг байт этар эрди қиёс. *Лисонут-тайр,* 207-5.
**ТАХМИР** — хамир қилиш; ≈ **қил-** — хамир қилмоқ, хамир қормоқ:
...ўз қудрати илки била тахмир қилдиким...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189.
**ТАХСИС** — хос қилиш; махсус тайинлаш, белгилаш; ≈ **айла-//эт-** — махсус тайинламоқ, белгиламоқ:
Ким ўзи тахсисиға имлодур ул,
Муҳри ё тавқиъ ё тамғодур ул. *Лисонут-тайр,* 209-14;
Лутф вақтида ул ой оллида элдур махсус,
Ваҳки, бедод қилурда мени айлар тахсис.
*Хазойинул-маоний,* Iб-290;
Ҳажр заҳриға мени тахсис этиб аҳбоб аро,
Васл нўшин ул жамоат ичра таъмим айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-354.
**ТАХТ** — 1. шоҳлик курсиси, тахт:
Айтқайларки: Шаҳға ком ўлсун,
Анга бу тахт мустадом ўлсун. *Сабъаи сайёр,* 99-24;
Сенинг тахтинг бир неча жамоддур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;
2. махсус тайёрланган жой;
≈ **ур-** — тахламоқ, жиҳозламоқ:
Ул уйгаки урмиш эрдилар тахт,
Тахт устида солмиш эрдилар рахт.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-182;
≈ **у жоҳ** — давлат, шону шавкат:
«Алламал асмо»ға чун айлаб мушарраф ер бериб,
Тахти жоҳу ишрат узра равзаи ризвон аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-9;
≈ **у тож** — шоҳлик, ҳукмронлик:
Ўғлиға мулку тахту тожин ҳам,
Ҳинд молин Хито хирожин ҳам. *Сабъаи сайёр,* 80-19;
≈ **и макрамат** — улуғворлик, иззат-обрў тахти:
Ким эрур авжи салтанат моҳи
Даҳр уза тахти макрамат шоҳи. *Сабъаи сайёр,* 91-3;
≈ **и маъдалат** — одиллик мартабаси, адолат курсиси:
Бириси тахти маъдалат шоҳи,
Бириси авжи салтанат моҳи. *Сабъаи сайёр,* 40-17;
≈ **и олий** — олий тахт:
Тахти олий бу бийик торумдин,
Хайли кўпрак бу қалин анжумдин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-685;
≈ **и равон** — тахти равон:
Мирзонинг муборак мизожлари сиҳҳат топиб, тахти равон била зилҳижжа ойининг йигирми бешида душанба куни ташқари чиқтилар. *Муншаот,* XIII-113;
≈ **фармонига кир-** — қўл остида бўлмоқ, бўйсунмоқ:
Скандарки фатҳ айлади баҳру бар,
Кириб тахти фармониға хушку тар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203
**ТАХТА** — лавҳага ўхшаш ясси тахта, парча:
Тахта келиб чархи мунаққаш анга,
Бурж ҳисобидин икки шаш анга. *Ҳайратул-аброр,* 5-8;
Бўлуб ғарқа муҳити бегаронға,
Қолиб бир тахта ул бехонумонға. *Фарҳод ва Ширин,* 100;
≈ **и рамл** — фолбинларнинг фол очадиган махсус тахтачаси:

Туган бирла алифдин, эй мунажжим, ҳолатим кўргил,
Ки кўксум тахтаи рамл ўлди ҳарён бу рақам бирла.
*Хазойинул-маоний*, Iб-541.

**ТАХТАПОРА** — тахта парчаси:
Фарҳод ишқ дарёсида қолғандек ул хунхор баҳр аро тахтапора узра қолмоқ. *Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 422.

**ТАХТАСАНГ** — тош тахта:
Чу тўққиз юз қадам урса юруб туз,
Йўл узра тахтасанги кўргузур юз. *Фарҳод ва Ширин*, 79.

**ТАХТГИР** — голиб, қаҳрамон, кучли шоҳ; тахт эгалловчи:
Анга даги Искандари тахтгир,
Макон этти ҳам ушбу олий сарир.
*Садди Искандарий*, 294а1;
Неча шаҳ бўлса олам тахтгири,
Сен-ўқ бўлғайсен олинда вазири. *Фарҳод ва Ширин*, 85.

**ТАХТГОҲ** — пойтахт, марказ:
Журжон тахтгоҳи гардун иштибоҳиға қайтқани эшитилди.
*Муншаот*, XIII-120;
Жаҳон тахтин тутуб хайлу сипоҳи,
Мадойин мулки онинг тахтгоҳи. *Фарҳод ва Ширин*, 133.

**ТАХТНИШИН** — подшоҳ:
Бу сифат тахти осмонтазйин,
Кўрмаган ўйла ҳеч тахтнишин.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1016;
Сурттум тахт поясиға жабин,
Онча кўрдумки, қўпти тахтнишин.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1179.

**ТАХТОРОЙ** — тахт безатувчи; арз тингловчи:
Рози айлаб ки шоҳи тахторой
Субҳ тахт узра бўлса жилванамой. *Сабъаи сайёр*, 100-21.

**ТАХФИФ** — енгиллатиш; ≈ **айла-** — енгиллатмоқ:
Йигитлар ичра қари неча хиффат этса эрур,
Сақил, авло эрур улки айлагай тахфиф.
*Хазойинул-маоний*, IIа-171.

**ТАШ** — 1. таш, ташқари; ташқи кўриниш:
Ташида жилва айлаб маркази хок,
Ичида лек тўққуз даври афлок. *Фарҳод ва Ширин*, 81;
Таши хасталар кўнгли янглиғ синуқ,
Ичи мотамийлар ичидек бузуқ. *Садди Искандарий*, 248а18;
2. устки қават:
Шуъбадагар шишасидек таши соф,
Зимнида юз макр ила зарқу газоф. *Ҳайратул-аброр*, 113-23.

**ТАШАДДУД** — шиддатланиш, зўрайиш:
Нафсинг нечаким ишта тажоҳул қилди,
Давронда ташаддуддек тасалсул қилди.
*Назмул-жавоҳир*, XV-47.

**ТАШБИҲ** — ўхшатиш:
Мавлоно Лутфий юзин жаннатқа нисбат қилибтур ва бу муносиб ташбиҳдур. *Мажолисун-нафоис*, 240;
≈ **айла-//қил-** — ўхшатмоқ:
Лаълини кавсар майиға гарчи ташбиҳ айладинг,
Эй Навоий, бордурур бу майда ўзга чошни.
*Хазойинул-маоний*, Iа-338;
...аларни ўтқа ташбиҳ қилибдурлар.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-62.

**ТАШВИР** — безовталик, изтироб, ташвиш:
Вале ошиқ била мажнун ишига

Қазо еткурмай андин ранжу ташвир.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-407;

Кириб шишаға ранжу ташвир ила,
Анинг оғзини беркитиб қийр ила.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1299.

**ТАШВИШ** — тинчсизлик, қўрқиш, хавф:

Эй Навоий, токи бўлмишмен фано дайрида маст,
Аҳлу дин ташвишидин фориғ тарона айларам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-434;

≈ ет- — қийинчилик келиб чиқмоқ; озор етмоқ:

...ўқурда ўқур кишига ташвиш етмаса. *Муншаот,* XIII-132;

≈ торт- — ҳаяжонланмоқ, ташвишланмоқ:

Мавлоно Қабулий... дедиким, мен хейли ташвиш торттим, яхши боғлай олмадим. *Мажолисун-нафоис,* 254.

**ТАШВИШЛИ** — ғамли, ғамнок:

Оз нукта дегил тилар эсанг жонға салоҳ,
Ташвишли ғалат биймидин имонға салоҳ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-33.

**ТАШИ-//ТОШИ-** — ташимоқ, бирор нарсани бир ердан иккинчи ерга кўтариб олиб ўтмоқ:

Бурунқи икки юз хорокани руст
Таширлар эрди синған хорани чуст. *Фарҳод ва Ширин,* 118;

Ҳалокин айласа ул пок этаклик, эрмас айб,
Ки туфроғим тошиғай поклар этаклар ила.

*Хазойинул-маоний,* IVб-556.

**ТАШИТ-** — ташитмоқ:

Мадойин шаҳрин одамдин аритмоқ,
Хито мулкига туфроғин ташитмоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 156.

**ТАШЛА-** — 1. отмоқ, бермоқ:

Начукким қиймати лаъл олибон бергай рақибиға,
Итига ташлади кўнглумни ул номеҳрибон олғач.

*Хазойинул-маоний,* IVб-104;

2. кечмоқ, тарк этмоқ:

Фано даштида ташла ўзлук юкинким,
Керакликтур анда сабукборлиғлар.

*Хазойинул-маоний,* IVб-156;

Шоҳлиғ зарбафтидин юзланди ор,
Ташлаб они, жанда қилди ихтиёр. *Лисонут-тайр,* 109-8.

**ТАШНА** — ташна, чанқоқ, сувсаган:

Анингдек ташнамен, эй муғбачаким, қўш тутар бўлсанг,
Фалакнинг ҳуққасин бўл икки, то бўлсин ики жомим.

*Хазойинул-маоний,* IVа-223.

**ТАШНАЛАБ** — лаби қуриган, чанқоқ:

Қадаҳни ташлаки, бас ташналабмен, эй соқий,
Менинг сумурмакима баҳри бегарон яхши.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-581;

Ҳар ким эрди ташналаб нўш айлади,
Сўз демактин тилни хомуш айлади. *Лисонут-тайр,* 194-8.

**ТАШНИЪ** — дашном, маломат қилиш, айблаш:

Маҳмуд Ҳабиб отлиғ девонаи фосиқи абтарий шаҳарда бор эрдиким, доим маст юрур эрди ва йўлуққан элга ташниълар ва сафоҳатлар қилур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62;

Зоҳидо, ишқингни ёшур дерсен, андин сўнграким,
Ҳолима ташниъ ила солдинг бари оламға чов.

*Хазойинул-маоний,* IIа-291.

**ТАШРИФ** — улуғлантириш, шарафлантириш, мушарраф қилиш; марҳамат қилиб келиш:

Кириб даҳр ташрифи эҳсонингга,
Фалак бош қўюб хатти фармонингга. *Муншаот,* XIII-145;

≈ **келтур-** — меҳмонликка келмоқ:

Бир сабоҳ ул ҳазрат бандахонаға ташриф келтуруб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-22;

≈ **-элт-** — келиши билан мезбонни шарафли қилмоқ:

Юз олмон йўлидин қатлимға чун ташриф ёр элтур,
Намоз ичра ўлумлук макс этардин рўзгор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186.

**ТАШРИФОТ** — подшолар томонидан бериладиган сарпо:

Ташрифотким, иноят бўлуб эрди ҳижрон дўзахида азоб тортадурған урён жисмимға висол биҳиштидин биҳишт ҳуллаларидек ёпилди... *Муншаот,* XIII-136.

**ТАШТ** — катта мис тоғора; лаган:

Ҳилолу меҳр онинг ташту тиғи,
Қилурға қатл йўқ ҳайфу дариғи. *Фарҳод ва Ширин,* 195;
Деди маҳрамларғаким воқиф турунг,
Ташт элтиб ул эшикда ўлтурунг. *Лисонут-тайр,* 120-2.

**ТАШХИС** — (касалликни) аниқлаш, таний билиш, ажрата билиш:

Бемормен, эй табиби ҳозиқ,
Ташхисинг эмас вале мувофиқ.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 822;

≈ **айла-** — аниқламоқ, билмоқ:

Атиббо айлабон ташхис ҳолин,
Келиб худ арз қилғайлар малолин. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**ТАШЪИР** — соч, соқол қўйиш; сезиш, англаш:

Бу сизса одами, таксир этиб ул,
Бу чекса жонивор, ташъир этиб ул. *Фарҳод ва Ширин,* 120.

**ТАШҚАРИ//ТАШҚАР** — ташқари, сирт:

Оқ уй ичра ҳар недур, зоҳирдур ул юз тобидин,
Шамъ бўлса уйда, ташқардин бўлур зоҳир бари.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-591;

≈ **қол-** — сиртда қолмоқ:

Чун бўлуб ул кўзгуда суратнамо,
Кўзгусидин ташқари қолған фано. *Ҳайратул-аброр,* 25-24.

**ТАШҚИЛИҒ** — ташқи кўриниш:

Ташқилиғинингнинг бу сифат ҳоли бор,
Бўлса тақарруб анинг ашколи бор. *Ҳайратул-аброр,* 96-5.

**ТАШҲИЗ** — ўткирлаш, равшан қилиш:

Муборак хотирлари ташҳизи учун бир оз замон анда бўлуб эрмишлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15;
...муфрит риёзатлардин табъларига калоле воқеъ бўлса эрди, хотирлари ташҳизи учун ул масканға келиб...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83.

**ТАШҲИР** — машҳур қилиш, ҳаммага маълум қилиш:

Ул пари қилмиш мени мажнуну расво шаҳр аро,
Эй Навоий, гўша тутким, ҳожати ташҳир эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-250.

**ТАЪБИР** — йўйиш, изоҳлаш, тушунтириш, маъносини ечиш:

...қардошлари ул тушни ва оталари таъбирини эшитиб, мутағаййир бўлуб, Юсуф алайҳис-салом касдиға бел боғладилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;
...ва малик амри била бориб, Юсуф алайҳис-саломдин бу туш таъбирин сўрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

≈ **иши** — бирор нарсани йўйиш, тушунтириш:

Анча таъбир ишига чектим ранж,
Ки ҳақ этти манга насиб ул ганж. *Сабъаи сайёр,* 117-27;
≈ айла-//қил- — туш йўймоқ; бирор нарсанинг таъбирини айтмоқ:
Тушта сарву гулдин ислаб бирни, қучтум бирини,
Айлагил, эй сарви гулрух, бу тушум таъбирини.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-331;
Ва жасадни баъзи муфассирлар бу девдин таъбир қилибтурлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230.

**ТАЪБИЯ** — жойлаштириш, тартибга солиш, тизиш, сафлаш; ≈ **айла-//қил-** — жойлаштирмоқ, тартибга солмоқ, сафламоқ, тизмоқ:
Лаъл уза ушоқроқ инжу айлагандек таъбия,
Кўргузуб ширин лабингни ҳар тараф табхоласи.
*Хазойинул-маоний,* IVа-347;
Ниҳон тан ичра тугонлардин ўлди мунглуғ жон,
Гадоки таъбия қилғай либос аро дирамин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-249;
Икки сутун узра қилиб таъбия,
Анда кўп аъжуба этиб таъмия. *Ҳайратул-аброр,* 52б12.

**ТАЪВИД** — ўргатиш, одат қилдириш; ≈ **айла-** — ўргатмоқ, улфат қилмоқ:
Эй кўнгул, охир қиличи хаттиға қўйдум бўюн,
Ваҳки, сайфи ҳирзини бўйнумға таъвид айладинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-365.

**ТАЪВИЗ** — тумор; ёмон кўздан ва бошқа балолардан сақланиш ниятида дуолар ёзилган варақа:
Навоий ишқ асрорин ёзиб, бўйниға осибдур,
Тасаввур қилмағайсен, эй рафиқи меҳрибон, таъвиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-133;
Юзида ишқ асрори ёзилған,
Ичинда дард таъвизи қозилған. *Фарҳод ва Ширин,* 33.

**ТАЪВИЛ** — сўзни ўз маъносидан бошқа маънога буриш, йўйиш; баён қилиш, шарҳлаш:
Ҳумоюн исми мужмал бўлди таъвил,
Қилайин эмди бир-бир они тафсил. *Фарҳод ва Ширин,* 29.

**ТАЪДИБ** — адаб бериш, тийиш:
Одамийнинг зеби ҳимматдиндурур,
Нафснинг таъдиби ҳимматдиндурур. *Лисонут-тайр,* 131-4.

**ТАЪДОД//ТИЪДОД** — адад, санаш, ҳисоблаш:
Хоқоннинг... пешкашлари таъдодида тўққуз фалак авроқин хомаға рақамзад қилмоқ. *Садди Искандарий (Хамса),* 1489;
Учунчи мақолат кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг тиъдоди будурким... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-40;
Агар аҳбоб тиъдодин қилурсиз бўлмоғим сонда,
Манга бас бу шарафким, итлари ичра саналғаймен.
*Хазойинул-маоний,* IIа-268.

**ТАЪЖИЛ** — шошилинч, тезлик, зудлик:
Фақир филҳол Мавлоно Абдулҳай била Мавлоно Нуриддинким, ҳозир эрдилар, таъжил била юбордим.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;
≈ **айла-//эт-** — шошилмоқ:
Анинг паноҳиға кир тенгрини паноҳ айлаб,
Валек айла бу хайр иш қилурда кўп таъжил.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-59;
Истади сурма айлабон таъжил,
Сурмаи чарх чекти кўзига мил. *Сабъаи сайёр,* 63-14;

Вафо ишқ аҳлиға қилур чоғда таъжил эт,
Ки таъжил била асру ўтар ҳусн даврони.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-369.

**ТАЪЗИМ** — улуғлаш, ҳурматлаш:

Ирфон аҳлиға эл ниёзи яхши,
Таъзим ила лутфи дилнавози яхши.

*Назмул-жавоҳир,* XV-32.

≈ **айла-//қил-** — улуғламоқ; ҳурматламоқ; букилмоқ, эгилмоқ:

Чун етиштим оллиға, қўптунг вале ўлтургали,
Эй фидо жоним сангаким, яхши таъзим айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-191;

Қўпи ани дарвешлик жиҳатидин таъзим қилурлар эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**ТАЪЗИМЛИҚ** — ҳурматли, иззатли; мулозаматли:

Бойқаро Мирзо... тавозуъ ва таъзимлиқ киши эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 202.

**ТАЪЗИР** — жазолаш, айблаш, танбеҳ бериш;

≈ **айла-//қил-** — айбламоқ, танбеҳ бермоқ:

Чу келди муҳтасиб, эй соқий, айлагил мени маст,
Ки қилмағай асар ул дамки айлагай таъзир.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-78;

Ул девона беэътидолliқлар қилса эрди, анга таъзир ва адаб қилилур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-17.

**ТАЪЗИЯТШИОР** — аза тутувчи, азадор:

Лекин соҳибазо бу ношоди таъзиятшиор эрдим.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7.

**ТАЪЙИД** — мадад қилиш, қувватлаш, ёрдамлашиш:

Чоқин йўқ, риштаи иқболу таъйид,
Бўлуб маҳкам зафар бўйниға жовид.

*Фарҳод ва Ширин,* 17.

**ТАЪЙИН** — тайинлаш, белгилаш; ≈ **айла-//қил-** — тайинламоқ, белгиламоқ, аниқламоқ, муқаррар қилмоқ:

Истаса ҳар кимни ўлтурмак учун жаллоди даҳр,
Ваҳки, мендин ўзгани ул ғамза таъйин айламас.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-229;

Толут кўб киши анинг топмоғига таъйин қилибким, ўлтургай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-221;

Яна қилди таъйин писандида эл,
Бари хайл аро анжумандийда эл.

*Садди Искандарий,* 266*б*12.

**ТАЪҚИД** — исботлаш, қувватлаш, таъкидлаш:

Навмид чиқиб, яна бир мулозимни дархост таъкидиға йиборибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-163;

≈ **айла-** — қувватламоқ, таъкидламоқ:

Кетур қадаҳки, даме ўзни хуш тутай, эй муғ,
Тўла қуярға эмас ҳожат айламак таъкид.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-119.

**ТАЪЛИЛ** — касал бўлиш, бемор бўлиш; ≈ **қил-** — касал қилмоқ:

Агар қилса таълил қувват кетиб,
Қўйидин табиатқа иллат етиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1428.

**ТАЪЛИМ** — ўргатиш; ≈ **бер-** — ўргатмоқ, илм бермоқ; йўл-йўриқ кўрсатмоқ:

Кирпигингга қатл таълимин ажал бермиш, валек
Ўзидин устодроқ этмиш онинг устоди кўп.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-73;

Сўз дарсида ул ки берди таълим,
Бу навъ этти фасона тақсим. *Лайли ва Мажнун,* 61*а*10.

**ТАЪЛИМГАҲ** — мактаб:
Ишқ таълимгаҳидин кўнгул истар махлас,
Қилғай озодлиғ андоқки таманно тилмиз.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-136.

**ТАЪЛИФ** — таълиф қилиш, ижод қилиш, асар ёзиш:
...ва бу фақир аларнинг таълифиға боис ва тасnифиға сабаб бўлубмен. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8;
Ки тутубдур жаҳонни таснифи,
Назм девону наср таълифи. *Арбаин,* XV-55;
Бас мавзун калом таълифида бу аркон таркибидин гузир йўқтур. *Мезонул-авзон,* XIV-139.

**ТАЪЛИҚ** — арабча ёзув, хат тури:
«Насх ва таълиқ» хати била андоқ хоно битилсаким, ўқурда ўқур кишига ташвиш етмаса. *Муншаот,* XIII-132.

**ТАЪМ** — таъм, маза:
Чу бирдур сув дарё била наҳр аро,
Эмас таъмида ҳожати можаро. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17;
Ёр лаби акси тушуб жом аро,
Бодаға жон таъми берур ком аро,
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-28.

**ТАЪМИМ** — умумлаштириш, ҳаммага баробар қилиш:
Қатл учун элга чу таъмим ила бердинг танқис,
Ўлгум эрди мени гар қилмасанг эрди тахсис.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-277;
≈ **айла-** — умумлаштирмоқ, тарқатмоқ, ёймоқ:
Ҳажр заҳриға мени тахсис этиб аҳбоб аро,
Васл нўшин ул жамоат ичра таъмим айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-354.

**ТАЪМИН** — «омин» дейиш; омонлик бериш:
Куфрни имонға тақдим эттилар,
Анга ул миллатни таъмин эттилар. *Лисонут-тайр,* 82-13.

**ТАЪМИР** — ислоҳ қилиш, тузатиш; обод қилиш; ободлик, хотиржамлик:
Қани ақл айтгунча иш тадбирини,
Қилғуча вайрон кўнгул таъмирини.
*Лисонут-тайр,* 74-6;
≈ **айла-** //**қил-** — ислоҳ қилмоқ, тузатмоқ; обод қилмоқ:
Не тошки отса, ярам чокидин ичимга солиб,
Бузуғ кўнгулни тиларманки айласам таъмир.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-78.

**ТАЪМИЯ** — тезда тушунилмайдиган қизиқ нарсалар, муаммолантириш:
Иккиси тун узра қилиб таъбия,
Анда кўп аъжуба этиб таъмия. *Ҳайратул-аброр,* 82*б*-12;
Гарчи бу сўзда аёндур таъмия,
Ким риёзатдинки топти тасфия. *Лисонут-тайр,* 188-9.

**ТАЪМИЯОМИЗ** — муаммоли, тушунилиши қийин бўлган:
Ва кўп маъниангез иборат ва таъмияомиз ишорот изофа қилибменки, бу фан аҳлининг моҳирлари мусаллам тутуптурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.

**ТАЪМИҚ** — чуқур қазиш; узоқни ўйлаш, андиша:
Қилиб шаҳзода ҳар қайсиға таъмиқ,
Бўлуб кайфияти олинда таҳқиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ТАЪН//ТАЪНА** — маломат; таъна қилиш; кишининг нуқсон ва камчиликларини юзга солиш:

Қилиб ишқида юз минг таъна оғоз,
Ки улким иш сирридин демак роз. *Фарҳод ва Ширин,* 183;
≈ **айла-//ур-** — айби бор деб сўз отмоқ; айбламоқ:
Айламанг бекаслигимни таън, бир кун бор эди
Менда ҳам бир нозанин чобуксувор, эй дўстлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-144;
Машойих таън урар эрдилар ва писанд қилмаслар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;
≈ **тили узат-** — айбламоқ маломат қилмоқ:
Ва Мисрнинг ашрофининг зуафоси Зулайхоға таън тили узаттиларки... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202.

**ТАЪНАГАР** — таъна қилувчи; масхара қилувчи:
Ишқ аро этти халойиқ ибтилосидин мени,
Ҳар замон бир таънагар муҳлик адосидин мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-381.

**ТАЪНАСОЗ** — таъна қилувчи, масхара этувчи, кулувчи:
Гозургоҳнинг ушоқ тоши лаъли коний ва гавҳари уммонийға танноз ва қаро туфроғи мушки азфар ва таблаи анбарға таънасоз тоғе воқеъдур. *Вақфия,* XIII-169.

**ТАЪНОМИЗ//ТАЪНАОМИЗ** — таъна қилгансимон, таъна аралаш:
Бирор таъномиз ва киноятангиз сўз ғоят жонлари куйгандин ва кўнгулларн таҳаммул қилмағандин арз қилғайлар.
*Муншаот,* XIII-98;
Савол этгай саросар таънаомиз,
Итиклик ичра ҳар бир ханжари тез. *Фарҳод ва Ширин,* 155.

**ТАЪРИЗ** — намойиш этиш, кўрсатиш, ≈ **эт-** — кўрсатмоқ:
Чун Навоий кўрубон ёр юзин, жон берди,
Ғамза таъриз этибон айлади таҳсин ораз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-155.

**ТАЪРИФ** — 1. тасвирлаш, аниқлаш:
Мунунг дағи таърифида рангин руқъа битиб, истиҳсонлар кўргузуб йибориб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-31;
2. мақташ, васфлаш:
Сипоҳики таъриф анга ор эди,
Нечаким киши кўп деса бор эди.
*Садди Искандарий,* 287а5;
≈ **эт-//қил-** — таърифламоқ, танитмоқ, билдирмоқ; мақтамоқ:
Бўйлаким, таъриф этиб ғурбатни бисёр, эй кўнгул,
Шаҳру кишвардин маломат айлаб изҳор, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IVа-393;
...ва шайх Азизи Насафий расоилин ҳам таъриф қилурлар эрди... *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-78.

**ТАЪРИХ** — тарих:
Нуктаву таърихху ҳикоёт ҳам,
Шеърда ҳар навъ мақолот ҳам.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 174.

**ТАЪРИХСАНЖ** — тарихни текширувчи, тарихчи:
Бу янглиғ баён этти таърихсанж,
Ки чун ёвар ўлди саройи сипанж.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1265.

**ТАЪСИР** — таъсир кўрсатиш, таъсир қилиш; из қолдириш; ≈ **қил-** — тегмоқ, из қолдирмоқ:
Юз бало келса чек эмди, чу иш манъи учун,
Нечаким панд дедим, қилмади таъсир санга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-22;
Шукуҳидин етиб Хисравға тағйир,
Қилиб ишқи ўти кўнглига таъсир. *Фарҳод ва Ширин,* 152.

**ТАЪХИР** — кейинга суриш, орқада қолиш, пайсалга солиш:

Бори борча ҳол била ҳар неча ичмак ишида эҳтиётлик, балки таъхир вожиб билилса. *Муншаот,* XIII-130;

Бу жамоат оти ва ададида ва салтанатларининг муддати ва тақдим ва таъхирида ва бу хилофлар тавфиқ бермак ва татбиқ қилмоқ сўзни пароканда қилиб, ўқуғучини ёлқитиб, ҳавасин паришон қилур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-204;

≈ қил- — ҳаялламоқ, кеч қолмоқ; ушланиб қолмоқ:

Жон талашмоғлиққа қўйма лаъли ҳажридин мени,
Чун эрур таъхир аро офот, кўп қилма ҳаял.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-378.

**ТАЁ-//ТАЯ-** — таяб қўймоқ, суянтириб қўймоқ:

Қўйди усрук юзни бу хоки тани беморға,
Шамъ янглиғки таёмишлар они деворға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-561.

**ТАЯММУН** — ишнинг ўнгидан келиши:

Амир Қосим Анвор... таяммун жиҳатидин аларнинг шариф исмлари била ибтидо қилилди. *Мажолисун-нафоис,* 5.

**ТАҚ-** — осмоқ, бўйнига осмоқ; боғламоқ:

Банди зулфунг бўйнима тушгач ҳалок этти мени,
Итга, жоно, ҳеч ким ўлтурғали тақмас марас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-255.

**ТАҚА** — тақа; **ўтук тақаси** — этик тақаси, нағали:

Тун юзи олтун била жадвал анга,
Балки ўтук тақаси зарҳал анга. *Ҳайратул-аброр,* 159-16.

**ТАҚАББУЛ** — бўйнига олиш, қабул қилиш; ≈ **айла-** — зиммасига олмоқ; қабул қилмоқ:

Яна ул мулкнинг яхши ямони,
Тақаббул айлабон моли амони. *Фарҳод ва Ширин,* 66.

**ТАҚАДДУМ** — илгарилаш, муқаддам бўлиш, илгарида бўлиш:

Элга топиб тақаддуми зоти,
Эмди айлай тааххур исботи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 899;

Қатл ҳукми айласа ўлтуртубон ушшоқни,
Ишқ аро чунким мен акмалмен тақаддум айларам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-448.

**ТАҚАЙЮД** — боғланиш, бирор нарсага алоқадор бўлиш:

Тажарруд тариқини бил муғтанам,
Тақайюд ғулусидин ўлғил йироқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-313.

**ТАҚАРРУБ** — яқинлик:

Ташқилиғингнинг бу сифат ҳоли бор,
Бўлса тақарруб анинг ашколи бор. *Ҳайратул-аброр,* 96-5;

...қўш девонида муҳр бости ва парвоначи бўлди ва тақарруб ва наёбатқа дахли бор эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 172.

**ТАҚБИҲ** — ёмонлаш, ёмонликка нисбат бериш:

Аммо андоқ сиёҳрўйнинг тафзиҳи ва ул навъ қаро юзлукнинг тақбиҳи. *Маҳбубул-қулуб,* 55.

**ТАҚВИЙ** — парҳезкорлик, ўзини ножўя ишлардан сақлаш, тақводорлиқ:

Ҳар сифат илм аро келиб моҳир,
Илму тақвий жамолидин зоҳир. *Сабъаи сайёр,* 119-3;

≈ **аҳли** — художўйлар, худодан қўрқадиганлар; диндорлар, парҳезкорлар:

Зуҳду тақвий аҳли пандимға агар жам ўлсалар,
Ғам эмас, бир оҳ барқидин борисин бутратай.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-353;

≈ **ю тоат** — парҳез ва итоат, бўйсуниш:
Умр эрур тақвию тоат учун
Тенгри буюрғанға итоат учун.
*Ҳайратул-аброр,* 169-17; қ. **ТАҚВО.**

**ТАҚВИШИКАН** — гуноҳдан сақланишни барбод қиладиган, савобни кетказадиган:
Кетур, соқий, ул жоми тақвишикан,
Ки кўнглумга тушмиш ҳавойи ватан.
*Садди Искандарий,* 307б11.

**ТАҚВИМ** — календарь, юлдузлар жадвали:
Зижи ҳеч ва тафҳим ва тақвими ғалат тақсим ва устурлоби вожибул-ижтиноб ва руъятул-қамари бефойда ва самара. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-26.

**ТАҚВИЯТ** — қувватлаш, мустаҳкамлаш, ёрдам, кўмак:
...Манучеҳр ўзининг набираси эрди тақвият ва тарбият қилдиким, жаддининг қонини Салм ва Турдин тилаб, аларни қатл қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-190;
...гулдаста бандиким раёҳин орасида хошокни сиғурғай, бу тақвияти ўтрусида хошокдин ғайри афтодалик не келгай.
*Назмул-жавоҳир,* 28.

**ТАҚВО** — парҳезкор, покиза:
...аҳвол ва афъолинг тақво ва тоат била маъмур ва иштиғол... била машҳур бўлди. *Муншаот,* XIII-154;
Навоий, эмди қадаҳ шамъини ёрутқилким,
Ёруғлуғ ўлмади тақво била манга малҳуз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-302; қ. **ТАҚВИЙ.**

**ТАҚВОШИОР** — парҳез қилувчи, ҳар қандай ишдан ўзини сақловчи; нуроний:
Деди: Эй тақвошиори динпаноҳ,
Қайси тил бирла бўлайин узрхоҳ. *Лисонут-тайр,* 91-19.

**ТАҚДИМ** — бирон нарсани бериш; олдинга, илгарига қўйиш; ≈ **ай-ла-//қил-** — 1. олдин, илгари қўймоқ:
Бизни таъхир эттинг, айларда вафо ушшоқинга,
Лек жавр оғоз қилған чоғда тақдим айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-354;
2. кўрсатмоқ, таништирмоқ:
...они кичик ёшлиғ эканида кўп улуғ поялиғ асҳобиға тақдим қилур эрди... *Насойимул-муҳаббат,* XV-123.

**ТАҚДИР** — қисмат, аввалдан белгилаб қўйилган, азалда пешонага ёзилган:
Агар санга бир иш ҳақ таолонинг тақдирида, азал тақдирида муқаддар бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-89;
Мен васл уммидиға кўп эттим тадбир,
Тадбир не суд, гар эмастур тақдир. *Муншаот,* XIII-109;
Ким тенгридин эрди бўйла тақдир,
Неким тақдир эрур, не тадбир. *Лайли ва Мажнун,* 87а2.

**ТАҚИ** — тағин, яна:
Кишвари Зобил анга арзони,
Рустами Зол тақи дарбони. *Хазойинул-маоний,* IVб-413.

**ТАҚЛИД** — тақлид; ≈ **аҳли** — тақлидчилар:
Ҳамоно тақлид аҳли ани мазҳабида қусур туҳматиға муттаҳам қилиб, шаҳид қилдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-182;
≈ **қил-** — ўхшашга интилмоқ:
Санга тақлид қилмиш гулки, осиб кўза бўйнидин
Тикан устига ани турғузуб гардун адаб қилмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-262.

**ТАҚОЗО** — талаб қилиш, исташ:

Ва ишқ иқтизоси билаки, маъшуққа ҳамранглиқ тақозоси қилур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172;

≈ **қил-** — хоҳламоқ, талаб қилмоқ:

Десаким бермайин бедилға қувват,
Тақозо қилмайин инсофу мурувват. *Фарҳод ва Ширин,* 132.

**ТАҚРИБ** — яқинлик, тахмин; яқинлаштириш:

Бу китоб таълифининг тақрибини алар бу навъ битибдурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42;

Алар тақриби била гоҳи бу бандангизни соғинурға ҳокимсиз, қуллуққа арзадошт битилди. *Муншаот,* XIII-119.

**ТАҚРИР** — муқаррар қилиш, тасдиқлаш, баён қилиш, сўзлаш:

Чун онинг тақрири суд оз айлади,
Ёна бир парвона парвоз айлади. *Лисонут-тайр,* 179-17;

Бу тушум таъбирин сенинг ўз тақририngдин эшитур хотирим бор. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

Ер исидур ком келтурсун сабо ёхуд шамол,
Дўст тақририға ровий хоҳ Бу Зар, хоҳ Анас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-227;

≈ **айла-//қил-** — айтмоқ, баён қилмоқ:

Қилдилар улча бор эди тақрир,
Ки не келтурди олиға тақдир. *Сабъаи сайёр,* 149-20;

Дер эди, ё раб, не тадбир айлайин,
Кимга ўз ҳолимни тақрир айлайин. *Лисонут-тайр,* 174-2.

**ТАҚСИМ** — бўлиш, тақсимот, қисмларга ажратиш:

Жамъ этмак азалда топти тақсим бахил
Ким, этмади сийм элга таслим бахил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-26;

Кавокибгаким етти тақсим эрур,
Жаҳон мулки ҳам етти иқлим эрур.
*Садди Искандарий,* 271б15.

**ТАҚСИР** — сустлик, камчилик, енгилиш:

Қуллардин тақсир ва салотиндин гоҳ афв ва гоҳ хитоб воқеъ бўла келгандур. *Муншаот,* XIII-115;

≈ **айла-//эт-//қил-** — камчилик кўрсатмоқ, сустлик қилмоқ, дангасалик қилмоқ:

Асрамоқта чунки тақсир айладинг,
Тунд кўргач мени тадбир айладинг. *Лисонут-тайр,* 136-19;

Навоий, ёрдин ар зулм эрурки, лутфича бор,
Сен этмасанг керак ўз қуллуғунгда тақсире.
*Хазойинул-маоний,* Iб-626;

Ҳар қаёндин ройиҳае димоғингизға етса талабда тақсир қилманг. *Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ТАҚСИРОТ** — айблар; камчиликлар:

Муножот қозиюл — ҳожот ҳазратида ўз тақсиротининг шармандалиғида ва ул уётдин мазаллат сарафкандалиғида.
*Лисонут-тайр,* 6.

**ТАҚТИЪ** — шеърда мисраларни айрим бўлакларга бўлиб вазнни ўлчаш:

Ва ҳар байтки анинг тақтиъида зиҳофе воқиъ бўлмайдур, ани «солим» дерлар. *Мезонул-авзон,* XIV-153;

≈ **чоғи** — бўлакларга ажратиш вақти:

Ва ул «ё»ларким, хастае ва бастае ва ёрае ва оворае ва ёнае лафзидек танкир ва сифат ҳолида зоҳир бўлур, тақтиъ чоғи дохил қилурлар. *Мезонул-авзон,* XIV-151.

**ТАҒАЙЮР** — ўзгариш, бошқа тусга кириш:

Сафо аҳлиға гулрухлар хаёлидин тағайюр йўқ,

Қачон гул акси тушмаклик била гулранг бўлғай сув.
*Хазойинул-маоний,* IIб-510;

≈ **топ-** — ўзгармоқ; ғазабланмоқ:
Жавобини Доро эшитгач тамом,
Тағайюр топиб, бўйла сурди калом.
*Садди Искандарий,* 256б8;
Топмас тағайюр улча муқаддар бўлмиш,
Етгай санга ҳар неки, муқаррар бўлиш.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50.

**ТАҒАННИЙ** — ашула айтиш, куйлаш, хониш қилиш:
Тағанний маҳаллида Хожа Ҳасан Деҳлавийнинг бу шеърин ўқуйдур эрдиким... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15.

**ТАҒЙИР** — ўзгартиш, ўзгариш:
Кўрди Моний чу ҳолида тағйир,
Деди: «Шаҳо, ишингға қил тадбир». *Сабъаи сайёр,* 50-8;

≈ **и мизож** — табиат ўзгартириш, алмаштириш:
Аммо неча жонибдин тағйири мизож еткурур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-19;

≈ **бер-** — ўзгартирмоқ:
Ки бирор лафзға бериб тағйир,
Бири кам бўлса, ортти яна бир. *Сабъаи сайёр,* 207-16;
Васли ҳолимға берур тағйир андоқким, бўлур,
Бу замонда улки топқай давлату жоҳ ўзгача.
*Хазойинул-маоний,* IIа-311;

≈ **топ-** — ўзгармоқ:
Кўнгул уйида юзунг нақшин айламон тасвир,
Ки дуди оҳим ила ранги топмағай тағйир.
*Хазойинул-маоний,* IIа-78.

**ТАҒЙИРПАЗИР** — ўзгартирилиши мумкин, турланиб турадиган:
Тағйирпазир кўзга ҳоли,
Кўзга неки, ҳар дам ўзга ҳоли. *Лайли ва Мажнун,* 62б13.

**ТАҒОЙИ** — тоға:
Ва ул тағойиси қози Важиҳуддин... ва ҳар бири илги анга хирқа кийдурурға яна бирининг мушорикидур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-152;
Мир Саид — фақирға тағойи бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 78.

**ТАҒОР//ТАҒОРА** — 1. тоғора, коса, жом; **май тағори** — май косаси:
Май тағорин тут десам, соқий, тажанмаким, санга
Иш ани тутмоқ валекин бизга сипқармоқдур иш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-251;
Кетур, соқий, тағори баҳртимсол,
Қадаҳ киштисин ул май баҳриға сол.
*Фарҳод ва Ширин,* 125;

2. қадаҳ:
Кетур соқиё ул каёний қадаҳ,
Тағораки дегайлар ани қадаҳ. *Садди Искандарий,* 244б4.

**ТАҒОРЛИҚ** — тоғорадаги, идишдаги:
Тағорлиқ май эрур ҳавзи кавсар, эй зоҳид,
Чибинлар ўлди малойик анинг қироғинда.
*Хазойинул-маоний,* IIб-537.

**ТАҒОФУЛ** — 1. бепарволик, тентаклик:
Тағофул била ичкуга машғул бўлуб, эшикка келиб, арз қилмоқдин эҳтироз қилсалар. *Муншаот,* XIII-132;
Ҳар кимки аён этар тағофул анда,
Имон заъфидур такосул анда. *Назмул-жавоҳир,* XV-18;

2. ўзни билмасликка солиш, эътиборсиз бўлиш:
Лекин санга бу тағофул ўлмиш,

Ғафлат юзидин тажоҳул ўлмиш.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 726;

≈ **уйқуси** — ҳамма нарсадан ғафлатда қолиш, хабарсиз бўлиш:

Қаёнғаким юзландилар, аларға ёнмоқ йўқ, кеча ва кундуз тағофул уйқусидин уйғонмоқ йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* 19;

≈ **қил-** — ғафлатда қолмоқ, бепарво қарамоқ, эътиборсизлик қилмоқ:

Не амр этганинг токи бор жонимиз,
Тағофул қилурға не имконимиз.

*Садди Искандарий,* 312*а*14;

Ваҳ, неча қон ютқаменким, соқийи даврон манга,
Чун етар ҳар давр аро, ўтмас тағофул қилмайин.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-482.

**ТАҲ** — таг, паст, қават:

Ёлинг аёғим таҳида хорлар,
Силсилаи фақрима мисморлар. *Ҳайратул-аброр,* 197-29;

≈ **ба таҳ//таҳ** — қаватма-қават:

Ичи ғунчадек таҳ ба таҳ қон бўлуб,
Вале халқ аро оғзи хандон бўлуб.

*Садди Искандарий,* 319*а*3;

Навоий дафтари ҳажрнинг ёзиб кўз тўкти хунобин,
Чу очсанг сафҳа-сафҳа кўргасен қон ўтканин таҳ-таҳ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-576.

**ТАҲАВВУР** — қўлидан келмаган ишга жасорат кўрсатиш; ақлсизлик билан қилинган жасорат; шиддат билан ҳужум қилиш:

Қаҳринг йўқ этар халқниким турғали бўлмас,
Сарсар йўлида пашша гуруҳиға таҳаввур.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-150;

≈ **айла-** — ҳаддан ташқари жасорат қилмоқ:

Ҳечлик бирла таҳаввур айлаган,
Ўзни мавжуди тасаввур айлаган. *Лисонут-тайр,* 184-13.

**ТАҲАЙЮР** — ҳайратда қолиш, ҳайратланиш; ҳайронлик, шошиб қолиш:

Лабинг кўргач илигим тишларам ҳар дам таҳайюрдин,
Ажаб ҳолатки, тутмай болни бармоқ ялайдурмен.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XV-78;

Ўз ишимда тафаккур эрди манга,
Не тафаккур таҳайюр эрди манга, *Сабъаи сайёр,* 205-7;

≈ **айла-** — ҳайратланмоқ, ҳайрон бўлиб қолмоқ:

Таҳайюр айлади Фарҳоду Вомиқу Мажнун,
Чу боқтилар аламангез достонимға.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-308;

≈ **аро қол-** — ҳайронликда қолмоқ:

Ғамида қон ёшим ул навъ баҳрдурки, киши
Қолур таҳайюр аро, демасамки қондин кеч.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-102.

**ТАҲАММУЛ** — сабр, бардош, чидам:

Ё марҳамат ул хайли ситамкорага бергил,
Ё сабру таҳаммул мени бечорага бергил.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-53;

≈ **айла-//қил-** — сабр қилмоқ, чидамоқ, бардош бермоқ:

Мени чу майкададин ваъз жашниға тиладинг,
Таҳаммул айла дамеким, ёзай хуморимни.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-347;

Ва кўнгуллари таҳаммул қилмағандин арз қилғайлар.

*Муншаот,* XIII-98;

≈ ға қарин қил- — тоқатли, сабрли, чидамли, қийинчиликка бардошли қилмоқ:

Шукр айлаки, ҳақ аҳли яқин қилди сени.
Гар сабру таҳаммулға қарин қилди сени.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39.

**ТАҲАММУЛЛУҚ** — сабрлилик, чидамлилик:

Муҳандис шиори таммул иши,
Таҳаммуллуқ ул навъ бўлмай киши.
*Садди Искандарий,* 236а4.

**ТАҲАММУЛОМИЗЛИҒ** — сабр, чидам аралашганлиги:

Табъ ичра эрур таҳаммуломизлиғи,
Андин ортуқки ваҳшатангизлиғи. *Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**ТАҲАРМУЗ** — ҳаромзодалик, қаллоблик:

Таҳармуз тору пуди бирла миқнаъ,
Талаввун жинси жинсидин мураққаъ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 577.

**ТАҲАРРУК** — қимирлаш, тебраниш, ҳаракат:

Азал субҳики қилди хоман сунъ,
Таҳарруксиз хароши номаи сунъ. *Фарҳод ва Ширин,* 29;

≈ **сиз бадан** — жонсиз тан, руҳсиз бадан:

Сўзки маъносида ишқ ўти нишони бўлмағай,
Бир таҳарруксиз бадан онглаки, жони бўлмағай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-43;

≈ **қил-** — қимирламоқ, тебранмоқ, ҳаракатланмоқ:

Гул тўкулди, сарв ҳам елдин таҳаррук қилмади,
Боғ аро то юз очиб, қадни хиромон айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-352.

**ТАҲАССУР** — ҳасратланиш, ҳасратда қолиш; пушаймон бўлиш:

Бу турфаки дафъини ярим пашшаға қўйдунг,
Ҳар тун не ажаб куйса ашки таҳассур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-150;

≈ е- — ҳасрат чекмоқ:

Икиси кўз ёшидин кўп сочиб дур,
Анинг ҳолиға еб ҳар дам таҳассур. *Фарҳод ва Ширин,* 180.

**ТАҲАТТУК** — (парда) йиртиш; ҳаддан ошиш, чегарадан ўтиш; бешарму ҳаёлик:

Гударз замонида онинг зулм ва таҳаттукидин хазоин холи ва мулк бузуқ эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-205;

Гар талаввун бўлса зоти шеваси,
Сен кибн бўлса таҳаттук меваси. *Лисонут-тайр,* 105-9.

**ТАҲВИЛ** — айланиш, бир ҳолдан иккинчи ҳолга ўтиш; астрономияда қуёшнинг бир буржидан бошқа бир буржга ўтиши:

Чарх корхонасида жавзонинг икки пайкари аросидин қуёш қурси саратон обгириға таҳвил қилди. *Муншаот,* XIII-89;

Ул вақтким, қуёш нуқта эътидоли рабиийға таҳвил қилиб эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**ТАҲВИЛДОР** — хазиначи:

...фақир айтдимки, таҳвилдор ҳисобин адо қилурда фозил келтурмак хиёнат далилидур. *Мажолисун-нафоис,* 139.

**ТАҲДИД** — таҳдид қилиш, қўрқитиш, дўқ қилиш:

Жавр ила таҳдиди бедилларға бори чинғина,
Меҳр ила ҳар ваъдаким қилди пари ўтруккина.
*Хазойинул-маоний,* IVб-557.

**ТАҲИЙЁТ** — саломлар:

Борисиға ҳар гузин авқот,
Юз минг саловот ила таҳийёт. *Лайли ва Мажнун,* 54б11.

**ТАҲЛИЛ** I — парчалаш, майдалаш, йўқ қилиш; эритиш; ечиш, ҳал қилиш:

Ич Навоий, ғусса таҳлилиға гулгун бодаким,
Бир пиёла лаъли маҳлул ўлмади андин бадал.

*Хазойинул-маоний,* III-378;

Аммо таркиб ё таҳлил ё ғайриҳиким мубтадиннинг аларға ҳануз шуъури йўқтурур. *Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-47.

**ТАҲЛИЛ** II — ибодат қилиш; «Ло илоҳа иллалоҳу» иборасини такрорлаш:

...ҳар қачон Довуд алайҳис-салом тасбиҳ ва таҳлилға машғул бўлса эрди... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**ТАҲНИЯТ** — муборакбод қилиш, қутлаш, табриклаш:

Тузуб боргоҳ ичра шоҳона базм,
Қилиб таҳниятдин танаъумға азм.

*Садди Искандарий,* 296б10;

Малакут аҳли ичра жўш тушуб,
Таҳният айлаю хуруш тушуб.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 897.

**ТАҲОРАТ** — ювиниш, покланиш, поклик, тозалик, озодалик; намоз ўқиш учун махсус ювиниш:

Улки эрмас ишқи поку сажда айлар кўрса ҳусн,
Ўйладурким, айлагай фосиқ таҳоратсиз намоз.

*Хазойинул-маоний,* Iа-187;

≈ **бер-** — покламоқ, тоза қилмоқ:

Танга ювмағлиғда маҳорат бериб,
Жонға дағи бўйла таҳорат бериб. *Ҳайратул-аброр,* 166-14.

**ТАҲОШИЙ** — четланиш, ҳазар қилиш, қочиш; кутилиш:

Эшак савти каломуллоҳда келди «анкарал асвот»,
Онинг савтиға тақрибу таҳоший истамак бўлмас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-698;

Замоннинг асил мирзозодалари тараддуд ва ижобсиз ва таҳоший ва изтиробсиз алар била мусоҳиб бўлур эрмишлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77.

**ТАҲОШИЙСИЗЛИҒ** — ибосизлик, тортинмаслик, чекинмаслик:

Анга ўхшарки озроқдур гуноҳи,
Таҳошийсизлиғи басдур гувоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 156.

**ТАҲРИК** — ҳаракатга келтириш, қимирлатиш, тўлқинлантириш; ҳаракат:

Барги гулдек ҳулла жисмингда сабо таҳрикидин,
Титрар андоқким кумуш устида бир муфлис бахил.

*Хазойинул-маоний,* IIа-211;

...сарсардек оҳ таҳрикидин ул булут гаҳ ёпилғани ва гаҳ очилғани. *Мажолисун-нафоис,* 218;

Улки еткурди қулоғиға овуч,
Деди таҳрик ичра икки елпиғуч. *Лисонут-тайр,* 160-2;

≈ **бер-** — қимирлатмоқ, тўлқинлатмоқ:

Суда кўрмак юзунг душвор эди, эй ҳусн аро моҳим,
Хусусанким, анга таҳрик бергай сарсари оҳим.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-407;

≈ **топ-** — ҳаракатга келмоқ:

Чунки таҳрик топти силсиласи,
Телбалик бўлди ақл масъаласи.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 909.

**ТАҲРИМ** — ҳаром қилиш, ман қилиш; ≈ **айла-** — ҳаром деб эълон қилмоқ; бирор ишни қилмасликка жазм этмоқ:

Эй Навоий, йўқ ҳарам эҳромида эмди қусур,

Ким кўнгулга ғайрнинг ёдини таҳрим айладинг.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-196.

**ТАҲРИР** — ёзиш, асар ёзиш:
Қазодин кўруб гарм ҳангомани,
Йўнуб «Хамса» таҳририға хомани.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1241;
Ҳар неки бу сафҳада таҳрир эрур,
Роқим анга хомаи тақдир эрур. *Ҳайратул-аброр*, 187-23;
≈ **айла-** — ёзмоқ, битмоқ:
Айларда ишқинг шарҳини таҳрир,
Сиғмас қалам тилига баёни. *Хазойинул-маоний*, II*а*-335;
≈ **ға кел-** — ёзилмоқ:
Бу паришон алфоз марқум бўлди ва ошуфта калимот таҳририға келди. *Муншаот*, XIII-94.

**ТАҲРИС** — ҳирслантириш, рағбатлантириш:
Майға оҳанг эт, Навоийким, муғанний ҳар замон,
Айш таҳрисин аён айлар лисони уд ила.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-542;
≈ **айла-** — ҳирслантирмоқ, ҳирс уйғотмоқ:
Ҳирси ул шўхнинг эл қатлиға бордур анча,
Ки ажал ҳожат эмас айламак они таҳрис.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-277.

**ТАҲСИЛ** — 1. илм олиш, ўқиш:
Йигитлигим ибтидосида Нишопурда илм таҳсилиға машғул эрдим. *Насойимул-муҳаббат*, XV-120;
Мавлоно Зиё... шаҳрға таҳсил учун келди.
*Мажолисун-нафоис*, 98;
2. хосил қилиш, қўлга киритиш:
Манга «Хамса» такмили бир ён эди,
Бу мақсуд таҳсили бир ён эди. *Садди Искандарий*, 325*б*9.

**ТАҲСИН** — олқишлаш, офарин айтиш; ≈ **қил-** — олқишламоқ, офарин айтмоқ:
Андин айру ўлмайин кўрганда жон қилдим фидо,
Қилмангиз таҳсинки, қилмишмен уёлғандин бу иш.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-150;
Мири мазкур бу сўзимдин мутаассир бўлиб, кўз ёши бирла дуо ва таҳсин қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-34;
Сувчи тушини мундоғ дедиким, боғда уч хўша узум кўрдим, ул узумни сиқсам, филҳол чоғир бўлди ва ани маликка туттум, ичиб манга илтифот ва таҳсин қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-202.

**ТАҲТ//ТАҲТА** — ер ости, ост, таг:
Қуйи чун иниб бўлуб анинг ери,
Дема баҳр таҳти ки «таҳтас-сари».
*Садди Искандарий*, 314*а*5.

**ТАҲТАС-САРО** — ер ости, ер таги:
Кимки фавқас — сурайё эди манзили,
Тобеъинг бўлмағач кирди таҳтас-саро.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-13.

**ТАҲУР//ТАҲУРО** — пок, тоза, муқаддас:
Оғзиға олмас таҳуро шарбатин, эй муғбача,
Ҳар кишиким бодаи лаъли лабингдин коми бор.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-188;
Бу иқбол нишоники, бандаға етишти — махмурға етган бодаи таҳуро мисолғаму ўхшатайин. *Муншаот*, XIII-152.

**ТАҲҚИР** — ҳақоратлаш, хўрлаш; таҳқирлаш; камситиш:
Қатлим этмаслар ғаму дардинг, вале таҳқирдин,

Мўр қатлин аждаҳокушлар қачон айлар писанд.

*Хазойинул-маоний,* IIб-120;

≈ **қил-** — хўрламоқ, таҳқирламоқ, камситмоқ:

Кишн қилса бўлғайму таҳқир ани,
Ки ҳақ айламиш бўлса тавқир ани.

*Садди Искандарий,* 294б20.

**ТАҲҚИҚ** — ҳақиқат, ҳақиқатлаш, бирор нарсани аниқлаш учун яхшилаб текшириб кўриш:

Ва ҳақиқатмаоб аҳли тариқ ва тариқат интисоб аҳли таҳқиқ. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

≈ **айла-** — 1. ҳақиқатламоқ, текшириб кўрмоқ:

Айни рифқ айла гумон фақрни, анинг бирдур,
Ҳарф ҳам иккисиға яхши гар этсанг таҳқиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-701;

2. ўйламоқ, гумон қилмоқ, ишонмоқ, жазм қилмоқ;

Навоиё, сени ул баҳрнинг ғариқи деган
Магарки маст кўруб бўйла айлади таҳқиқ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-314;

≈ **англа-** — жазман билмоқ, шаксиз билмоқ:

Таҳқиқ чу англадимки, эмди
Васлингға етарга йўқтур имкон. *Хазойинул-маоний,* IIIа-387;

≈ **бўл-** — амалга оширилмоқ, қарор қилинмоқ:

Бу тақдир била андоқ таҳқиқ бўлдиким, ҳақ субҳонаҳу ва таоло махлуқотда бани одамдин шарифроқ ва бийикроқ халқ қилмайдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66;

Ул Ҳиндустонда бўлған кишидур, то анга таҳқиқ бўлмағай, битимамиш бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23;

≈ **эт-//қил-** — амалга ошнрмоқ, рўёбга чиқармоқ, текширмоқ; аниқламоқ:

Ки ҳар қайсиға кимки тадқиқ этар,
Мусаввир камолини таҳқиқ этар.

*Садди Искандарий,* 274б2;

Черик қайтқандин сўнгра Ҳумойи черикка ўтру бир манзил келиб, фатҳ кайфиятин таҳқиқ қилурда, Доробни кўргуздилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;

Таҳқиқ қилибтурлар: Ул киши диндин бегона эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XIV-91.

**ТЕБРА-** — қимирлатмоқ, ҳаракатга келтирмоқ, чайқатмоқ:

Эй Навоий, қил фано ҳосилки истар чоғда дўст,
Белга руст айлаб этак тебрарга бўлғайсен муадд.

*Хазойинул-маоний,* Iб-142.

**ТЕБРАН-** — қимирламоқ, ҳаракатга келмоқ, чайқалмоқ:

Англағай бекаслигимни бир қуёш қилған гумон,
Тебранурда соя ҳам тебранса ногаҳ ёнида.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-15;

Орқаға дастори учи теккани,
Тебранури бирла уруб гардани. *Ҳайратул-аброр,* 159-6.

**ТЕБРАНМАК** — ҳаракатга келиш, қўзғалиш:

Язакдин сипоҳ даврида айла бим,
Ки тебранмак имкони топмай насим.

*Садди Искандарий,* 261а2.

**ТЕБРАТ-** — ликиллатмоқ, қимирлатмоқ:

Ногаҳ бир ит етишти ва қуйруғин тебратадур эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-142;

Ул қуёш ҳажринда жисмим бовужуди айни заъф,
Ерга ҳар дам бош уруб андоқки, ерни тебратиб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-41.

**ТЕВА** — туя:

Ва дедики, мен бир қатла Сарахсдин чиқиб, биёбонға бордим ва тевалар бор эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114;

Боркашларга фано аҳли қачон қилғай жоҳ?
Теванинг кўнгли кичикдур гар эрур пайкари чўнг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-381.

**ТЕВАЛИК** — туя минган киши:

Чун меҳр саҳар йўлин ёрутти,
Икки тевалик йўлумни тутти.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 772.

**ТЕВРА-** — санчмоқ, қадамоқ:

Тилиб бағримни ишқинг тийғи ҳажринг ўқиға тевраб,
Ғамим базми учун кўнглум ўти ичра кабоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-176.

**ТЕВРАЛ-** — санчилмоқ, қадалмоқ:

Қатл чун қилдинг кўнгулни бу кафан тикмак экан,
Ўқларингким қолдилар жон пардасиға тевралиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-60.

**ТЕГ** — паст, ост:

Мунча фурқат ашки бирла бўлса дўзах масканим,
Тўлғосанг юз қари ўтуб, хирқам тегин нам топқасен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-328.

**ТЕГ-** — 1. тегмоқ:

Мавлоно Риёзий... шогирдлари била тоғ гаштиға бориб, тош юмалатиб, бир фақирға тегиб, ўлуб эрмиш.
*Мажолисун-нафоис,* 119;

Бас қилинг, атфол, тош отмоққи, қон бўлмиш ичим,
Тегди гўё тоза қўйиған доғи пинҳонимға тош.
*Хазойинул-маоний,* IVб-143;

2. етишмоқ, эга бўлмоқ, қўлга киритмоқ; улуш тегмоқ:

Фалак зарфин тўло берди қазо ул ой майи ишқин,
Бу майдин бизга, ваҳким, тегмади бир қатрадин кўпрак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-331.

**ТЕГИРМАН//ТЕГИРМОН** — тегирмон:

Жон мазраъида бўлса не тонг дард хирмани,
Оҳимдин ўлди чунки фалак ел тегирмани,
*Хазойинул-маоний,* IIIб-596.

**ТЕГРА** — теварак, атроф:

Ва теграсидаги ёри ушшоқ ва мулозимлар ва ҳамнишин ва сойир фуқаро... навҳалар ва нудбалар кўргуздилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

Алар Нисо теграсинки, берк ердур ва сувлари бор...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-163;

≈ **сида** — атрофида:

Англа зийрак қуш оники кўрибон мундоқ дом,
Бўлмағай теграсида обхўру дона талаб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-46;

Ул мушук қазон теграсида қичқириб, изтироб қилур эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-91.

**ТЕГРУ** — ...гача, ...га қадар; **тонгға тегру** — тонггача; **ақшомға тегру** — оқшомга қадар:

Кеча не навъи юмай кирпикинг хаёлида кўз,
Мангаки игна бутар тонгға тегру бистар аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-27;

Бу янглиғки айлаб набард ул сипоҳ,
Кўп эл бўлди оқшомға тегру табоҳ.
*Садди Искандарий,* 307а4.

**ТЕГУР-** — тегизмоқ, етказмоқ:

Равон ҳукм ила ҳар тараф сурдилар,
Топиб шоҳ базмиға тегурдилар.

*Садди Искандарий,* 250б3;

**кўз тегур-** — назар солмоқ, кўз тегизмоқ:

Кўз тегурманг, эй парилорким, кўзум сарчашмасин,
Ул парию ҳур ризвон рашки маъмал айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-264.

**ТЕЗ** — 1. тез, суръатли:

Эй Навоий, чун сабукашсен, қадам ур тезким,
Риндларни қилмасун ногаҳ мукаддар интизор.

*Хазойинул-маоний,* IVб-162;

2. ўткир, кучли, шиддатли:

Фурқатки кўнгулни куйдурур ҳам ўтидин,
Билгил ани тезрак жаҳаннам ўтидин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

Майи ишқ ўйладурур тезки, ичканга қилур
Жузви-жузви аро ҳар қатраи қон ичра нуфуз.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-135;

≈ **идроклик** — ўткир зеҳнли:

Кичик Мирзо... хуштабълик, тез идроклик, шўх зеҳнлик, қавий ҳофизалиқ йигит эрди. *Мажолисун-нафоис,* 202;

≈ **у тунд** — шошилинч равишда, жуда тез:

Ҳар сариким пўя қилиб тезу тунд,
Тавсани афлок ўлуб оллинда кунд. *Ҳайратул-аброр,* 40-16;

≈ **қил-** — 1. авж олдирмоқ:

Ердин келди сабо кеч келмакин айларга фош,
Кўнглум ичра тез қилди шуълаи ҳижрон сабо.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-25;

2. кучайтирмоқ, бўрттирмоқ:

Чекиб турфа тарихингга хомани,
Қилиб нуктаға тез ҳангомани.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237.

**ТЕЗАК** — тезак, ҳайвонлар тезаги:

Совуқда қочибон ўт шуъласидин,
Тезак дуди сари қилмоқдур оҳанг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-699.

**ТЕЗБИН** — илдам, яхши кўрадиган:

Назар чобукин чун қилиб тезбин,
Бўлуб назири важҳи айнул-яқин.

*Садди Искандарий,* 248б16.

**ТЕЗГАРД** — тез юрувчи, чопқир:

Бир ёёқ ҳам бир қироқдин раҳнаворд,
Ким мусоъид бўлса чархи тезгард. *Лисонут-тайр,* 163-7.

**ТЕЗГИНДУР-** — айлантирмоқ:

Соқиё, тезгиндурур ҳар лаҳза бошимни хумор,
Давр эвурсанг журъаи сунғил бу саргардон сари.

*Хазойинул-маоний,* Iб-647.

**ТЕЗГОМЛИҒ** — илдамлик:

Ул водий қатъида килким равандаси тезгомлиғ била қадам урмаған ер қолмайдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126.

**ТЕЗДАВ** — чопқир, илдам:

Танобин йиға баҳр аро тезрав,
Нечукким бурунғи кема тездав.

*Садди Искандарий,* 312а6;

Бири пайки назардин тездавроқ,
Бири рахши гумондин гармравроқ. *Фарҳод ва Ширин,* 10.

**ТЕЗДАМ** — тез ютувчи, тез ютадиган, баднафс:
Нафир ўйлаким, аждари тездам,
Таҳаррук солиб бўйнига икки хам.
*Садди Искандарий,* 262*а*7.
**ТЕЗКУШ** — чаққон, тез ҳаракат қиладиган:
Бу даврда карам сабзаси тарафуруш дўконидин ўзга ерда топилмас ва меҳр гули сипеҳри тезкуш гулшанидин ўзга ерда очилмас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-51.
**ТЕЗЛИК** — 1. суръат, тезлик:
Тезликда гардига етмас шиҳоб,
Эй қуёш, жавлонга кирса ашҳабинг.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-258;
2. аччиги тезлик, жаҳлдорлик:
Сўфийнинг мизожининг тезлик ва нозуклиги бу гоятгача дерларким... *Мажолисун-нафоис,* 159.
**ТЕЗРАВ** — илдам:
Равон еткурдилар бир турфа заврақ,
Янги ой завракидин тезравроқ. *Фарҳод ва Ширин,* 98.
**ТЕЗРАФТОР** — тез юрувчи, чаққон;
Озодлар ўлди тезрафтор,
Тез қолди ҳамонда бир гирифтор.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 851.
**ТЕЗТАК** — чопагон, илдам:
Қаламким раҳнаварди тезтакдур,
Азалдин манзили фавқул-фалакдур.
*Фарҳод ва Ширин,* 13;
≈ **қил-** — тезлатмоқ, югуртирмоқ:
Чиқди маркабни қилурга тезтак,
Йўқ эди вайрона тошинда эшак. *Лисонут-тайр,* 136-4.
**ТЕЗТАКЛИК** — чопагонлик, илдамлик:
Икки този бобидаким, пўяда бир бирисидин қолишмас эрди, охир бири адам даштига тезтаклик қилди ва бири қолди. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-740.
**ТЕЗҲУШЛУК** — ҳушёрлик, зийраклик:
Кўрунуб ҳайъатидин тезҳушлук,
Билиниб пайкаридин девкушлук. *Фарҳод ва Ширин,* 75.
**ТЕК I** — фақат, ёлгиз; биргина; бир, тоқ:
Мазҳари ҳусну жамол ўлди юзунг андоқким,
Шод этиб олам элин, тек мени маҳзун қилди.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-360.
**ТЕК II** — жим, тинч, сокин;
≈ **тур-** — сўзламасдан тинч, жим турмоқ:
Ҳолатим махфий этай ё фош этай,
Сўз дейин ё тек турай — билмай нетай.
*Лисонут-тайр,* 174-4.
**ТЕЛБА** — 1. жинни, мажнун, тентак, ақлдан озган:
Гадолар зарқ учун бир телба махбус айлаган янглиг,
Мени олиб юрурлар Вомиқу Фарҳод ила Мажнун.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-460;
Усрук сўзига ҳикмат мухолифи жавоб хирадманд иши эмас ва телба рамзига ақл муқтазосидин ўзга ҳушманд нукта демас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-69;
2. ошиқ:
Ким телба чу бўлди банд асири,
Ул газанд аро юз газанд асири. *Лайли ва Мажнун,* 68*б*15;
≈ **ит** — қутурган ит:

Ҳар оқшом усрукларднн хориж тарона, телба итлар улушқандин нишона. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-68.

**ТЕЛБАЛИК** — жиннилик; ошиқлик:

Истасанг дарду жунун, очиб Навоий дафтарин,
Телбалик шарҳини топиб, ҳоли зоридин ўқу.
*Хазойинул-маоний,* IVб-522;
Чунки таҳрик топти силсиласи,
Телбалик бўлди ақл масаласи. *Сабъаи сайёр,* 26-10.

**ТЕЛБАЛАН-** — чидамсизлик, тоқатсизлик қилмоқ:

Агар имом намозда бир сурани узунроқ қироат қилса, ториқиб, телбаланарсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-75.

**ТЕЛБАРА-** — жинниланмоқ, ақлдан озмоқ; ошиқ бўлмоқ:

Олам аро бир киши телбарамай қолмағай,
Бўйлаки етгач насим зулфунг аро бутрамиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-282;
Дарди ҳажрингдин Навоий телбарабтур, эй пари,
Гар эшитмак истасанг девонавор абёт — кел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-395.

**ТЕЛБАРАТ-** — жинни қилмоқ; мубтало қилмоқ, ошиқ қилмоқ:

Мени чун ул париваш телбаратти,
Не суд, эй носиҳ, эмди телбаға панд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-120.

**ТЕЛМУР-** — термулиб қарамоқ, тикилиб қарамоқ; интизор бўлмоқ:

Ваҳки, ул шўх бориб, жонима ўт солди яна,
Телмуруб икки кўзум йўлға боқиб қолди яна.
*Хазойинул-маоний,* Iб-560.

**ТЕМИРҚАНОТ** — ўрдакнинг бир тури:

Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан, жўрка ва эрка, суқтур, олмабош, чокирқанот ва темирқанот.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТЕМУР** — темир; маъдан:

Ҳажр тошию салосил темури
Телбалик ўтини кўнглумга чоқиб. *Хазойинул-маоний,* IIIб-71;
Бўлуб ўтдин темур лаъли Бадахшон,
Шафақ ичра нечукким меҳри рахшон. *Фарҳод ва Ширин,* 44.

**ТЕМУРИЙ** — Амир Темур наслидан, темурий; ≈ **нажод** — Амир Темур авлоди, темурийлар наслидан:

Чун замоннинг азимуш-шаън содот ва фузалоси ва даврониинг каримул-хулқ қузот ва уламоси ва темурий нажод шаҳзодалар... *Вақфия,* XIII-159.

**ТЕМУРЧИ** — темирчи:

Темурчидин сўраб дам бирла кўра,
Белига боғлади чармин танура. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**ТЕНГ** — тенг, баробар:

Уйла усрук чиқти жавлон айлаб ул ойким, қилур
Ер била тенг, кўк уза секретса ногаҳ ашҳабин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-259;
Ваагар муболаға қилсалар, иккаласи тил била тенг айтсалар эрди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118.

**ТЕНГИЗ** — денгиз:

Шавқдин ашк ичра ғарқ ўлуб де олмасмен ғамин,
Ким тенгизда гавҳар истар, асрамоқ керак дамин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-469;
Мен ўлдум ул тенгизким гавҳари йўқ,
Ваё ул ўтки онинг ахгари йўқ. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**ТЕНГИШТУР-** — тенглаштирмоқ:

Чун онинг бирла тенгиштурди ўзин,

Нола қилди ашкбор айлаб кўзин. *Лисонут-тайр,* 178-13.

**ТЕНГРИ** — худо, тангри:

Тенгри хонин очуқ ақида қилиб,
Халқдин рўзи истаган гумроҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-693;

≈ **инояти** — оллоҳ марҳамати:

Бу вақт тенгри иноятидин турк тила била шеър ажам шуароси ға махсус буҳур ва авзон дағи назм силкиға кирди. *Мезонул-авзон,* XIV-142;

≈ **эви** — Макка масжиди, ҳаж зиёрати:

Ўзлук уйин ўзга ҳаром айлабон,
Тенгри эви сари хиром айлабон. *Ҳайратул-аброр,* 66-17;

≈ **га иршод қил-** — худо йўлига солмоқ:

Шайх анга иршод ва талқин ижозати битиб, ўзи мулкига узатмишлар, то ул мулкка халойиқни тенгрига иршод қилғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-142.

**ТЕНГРИЛИК** — тангрилик; **хос тенгрилик** — холисанлиллоҳ, беғараз:

Ул ҳазратнинг қуллуғин иртикоб қилурда ҳеч навъ ўз ғараз ва маслаҳатим мутасаввар эрмас эрди, балки хос тенгрилик учун... эрди. *Вақфия,* XIII-166.

**ТЕП-** — тепмоқ:

Чу тош узра аёғин тепти маҳкам,
Ҳисор узра садое тушти ул дам. *Фарҳод ва Ширин,* 80;
Бу жафоларға туз этмиш эрди нарх,
Қайси бир тепса, уруб бир қатла чарх.

*Лисонут-тайр,* 46-12.

**ТЕПА** — юқори, аввал:

Аммо қудрат кўргузуб тепада бўлған авлод ва атбоъларин аларнинг адади била мувофиқ биёбондин нажот берди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**ТЕПИНГУ** — узанги:

Шаҳсуворимнинг аёғин ўпкали розидурур,
Ой била кун ҳар бириси бир тепингу ўрнида.

*Хазойинул-маоний,* IIб-549.

**ТЕПУК** — тепки:

Топиб таскин жафогарлар ҳужуми,
Тепукдин тинса кўнглум марзу буми.

*Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ТЕР** — тер; тер доналари, тер томчилари:

Юзида тер фитнасидин бўлсам ажаб эмастурки, марқадида
Ушоқ тош ўрнида хайли анжум, ой анда шамъи мазор
бўлғай. *Хазойинул-маоний,* IVа-365;
Ҳаёдин терга бўлди абрдек ғарқ,
Ул уйдин секриб чиқти ўйлаким барқ.

*Фарҳод ва Ширин,* 115.

**ТЕР-** — термоқ, тизмоқ, қатор қилиб қўймоқ:

Юз даврида қирондур ё анжум инжусидин,
Гардун териб мунаввар қилди қамарға ҳола.

*Хазойинул-маоний,* IIб-528;

Чунки биров ўлтурубон ҳар тараф,
Терса бисот ичра ани икки саф. *Ҳайратул-аброр,* 35-10.

**ТЕРАК** — терак дарахти:

Анинг ниҳол қади титрабон терак янглиғ,
Мен эврулуб бошиға тортибон сабодек оҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-567.

**ТЕРГА-** — тергамоқ, бирор ишни қилишга монелик қилмоқ:

Халойиқ ҳар не қилса тергамак йўқ,

Не қилғанни ёмон қилдинг демак йўқ.

*Фарҳод ва Ширин,* 33.

**ТЕРГАК** — суриштириш, сўроқлаш, терғаш, тергов:

Дарди кўрким, дев сийратлар биландур ул пари,
Гарчи бор андин малак хайлиға доғи тергаким.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-410.

**ТЕРГУЧИ** — терувчи; **сўз тергучи** — гап ташувчи, ғийбатчи:

Агар зуҳур этгай — хаёл қилки, ёлғон сўзга не етгай, сўз тергучининг агар улуғи, агар кичиги — билки эрурлар тамуғ ўтининг тутруғи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-11.

**ТЕРИ** — пўст, тери:

Машҳур мундоқдурки, терисин сўяр ҳукм бўлубдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-182;

Ёпибон эгнига қоплон териси,
Тутубтур илгига кишти ҳилоли.

*Хазойинул-маоний,* IVб-737.

**ТЕРИЛ** — тизилмоқ, тартибга солинмоқ, қатор қилиб қўйилмоқ:

Мени хилватдин, эй зуҳд аҳли, муғ дайри сори бошланг,
Ки беҳад хушҳаводур куп терилган гунбазу даҳлез.

*Хазойинул-маоний,* IIб-208.

**ТЕРЛА-** — терламоқ, тер чиқармоқ:

Хатинг ул Хизрики, терласа юзунг,
Оби ҳайвон аро бўлғай ғаввос.

*Хазойинул-маоний,* IVб-280.

**ТЕРЛИК** — ич кўйлак:

Ва ёғлиғ ва терлик ва қур йўсунлуғ нималарни борисин турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ТЕТИК** — тетик, жонли, ҳаракатчан; қувватли:

Айни заъф ичра кўзунгга шўхлуғ ойин эрур,
Ўйлаким беморлар ичра бўлур баъзи тетик.

*Хазойинул-маоний,* IVб-333.

**ТЕШ-** — тешмоқ; ковламоқ; жароҳатламоқ, яраламоқ:

Зор жисмимға хадангинг захмидин ортар наво,
Сўздекким тешсалар они фузун айлар садо.

*Хазойинул-маоний,* Iа-95.

**ТЕША** — теша; кирки, чўкич:

Ваъдан васл этса ул ширин санам, ғам тоғини
Қозғамен, тирноғларимни тешаи Фарҳод этиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-64.

**ТЕШАВАР** — дурадгор; тош йўнувчи:

Кезар эрди боқиб ҳар пешаварни,
Ки кўрди неча чобук тешаварни. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ТЕШАВАРЛИК** — тош йўнувчилик:

Санга бу тешаварлик бўлса матлуб,
Эрур Фарҳод ҳамсуҳбатлиғи хўб. *Фарҳод ва Ширин,* 20.

**ТЕШИЛ-** — тешилмоқ, ўйилмоқ; жароҳатланмоқ:

Тобоним дарду бало хораларидин ўюлуб,
Юрагим ранжу ано хорларидин тешилиб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-86;

**сипеҳрнинг бағри тешил-** — осмон ларзага келмоқ:

Ким бағри сипеҳрнинг тешилди,
Ул нола ўқи гузора қилди. *Лайли ва Мажнун,* 93а15.

**ТЕШУК** — тешик; жароҳатланган, яраланган; **тешук-тешук** — чил тешик, илма-тешик:

Фироқи ўқидин ўлмиш тешук-тешук бағрим,
Бу турфароқки, бир ўқдиндурур ҳар икки тешук.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-335;

Фалак тошу ўти бўлуб ситеза,
Қилиб тешук-тешук, бал реза-реза. *Фарҳод ва Ширин,* 164.

**ТИБ(Б)** I — табобат, медицина, даволаш:
Ва нафси тибға табъи мулойим ва ҳукамо қавлиға пайрав ва мулозим. *Маҳбубул-қулуб,* 25;
≈ **илми** — табиблик, медицина илми:
Ва Баҳман чоғида эрди ва тибб илмида моҳир эрди ва тасонифи бор. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239.

**ТИБ//ТИЙБ** II -- ёқимли ис; поклик, покизалик:
Буҳуру уду сўзу нофау тийб,
Ниҳоятсиз қилиб шоҳона тартиб. *Фарҳод ва Ширин,* 204.

**ТИЖОРАТ** — савдо-сотиқ, савдогарлик:
Кўз тутуб эл нафъу басорат анга,
Уммат этиб суду тижорат анга. *Ҳайратул-аброр,* 18-18;
Ҳожи Имод... тижорат била маош ўткарур.
*Мажолисун-нафоис,* 193.

**ТИЗ** — тизза, тиз:
Кафин оғзи била муфлис дам айлаб,
Ики тиз кўкси ичра маҳкам айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ТИЙ-** — тўхтатмоқ, бас қилмоқ;
Тиярмен оҳу ашкимни улус бедодидин, йўқса
Олур додим алардин ушбу сарсар бирла тўфоним.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-405;
Эшитгач ишқу ошиқлик сурудин,
Тия олмай кўзидин икки рудин. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ТИЙБАТ-** — ҳазил, мазох; ≈**қил-** — ҳазил-мутойиба қилмоқ:
Неча улуғ киши тамасхур ва тийбат қилса, анинг қошида бешукуҳ ва виқор. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-54.

**ТИЙИН** — олмахон; олмахон терисидан тикилган поча пўстин:
Тийину қоқимни рокиб шўхлар ўз илгидин
Тоб бирла юзга чеккандин кўнгул бетоб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-212;
≈ **териси** — олмахон терисидан тикилган пўстин:
Ерга фарш ул солди ва тулку ва ос ва тийин терисин ул киярга қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**ТИЙНАТ** — хулқ, феъл, яратилиш:
Матлубедур — покиза тийнат, жуз покиза фитратға майл ва рағбати йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-52;
Мунингдек тийнати покиза лойиқ,
Дуосин айтибон поки халойиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 36.

**ТИЙНАТЛИҒ** — хулқли, характерли; **ариғ тийнатлиғ** — покиза табиатли:
То қайси ариғ тийнатлиғ йўлдин озмиш бўлғай...
*Маҳбубул-қулуб,* 65.

**ТИЙР I/ТИР I** — 1. ўқ; камон ўқи:
Ва тирки, боридин ариқдур, ўқ маъниси биладур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114;
2. кеманинг устуни; кема ўртасидаги тик ёғоч, мачта:
Эй Навоий, кема тийри кўксум ичра ҳажр ўқи,
Кема оғзи гўйиё ишқида кўксум чокидур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-152;
Қамарға тийри онинг чеҳрафарсой,
Ики тийр ичра саргардон қолиб ой. *Фарҳод ва Ширин,* 96;
≈ **чек-** — ўқ отмоқ:
Ел эсиб тийр чекар, оҳки бўлма ғофил,
Ким бу янглиғдурур айём ҳаётингға шитоб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-47.

**ТИЙР** II — Аторуд (Меркурий) планетаси:
Солур эрди назар кўкларга бир-бир,
Ки ногаҳ кўзларига учради Тийр. *Фарҳод ва Ширин,* 164.
**ТИЙРА** — 1. қора, қоронғи:
То бу бори тийра тунда маҳбуб ўлғай,
Мажмуи сенинг ҳолинға мансуб ўлғай. *Муншаот,* XIII-94;
Шайхнинг оллиға келди ўйла кун,
Ким киши кўрмайдур андоғ тийра кун.
*Лисонут-тайр,* 72-14;
Деб ўзига ким: Эрур бу тунму,
Ё дашти балода тийра кунму. *Лайли ва Мажнун,* 59*б*6;
2. ғам-ғуссали, қайғули:
Ҳурмат аро тийра масал ўлди кўнгул,
Маъкули ҳалолдин мунир ўлди кўнгул.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
3. хира; нурсиз:
Миръоти ҳуснунг тийрадур бу оҳи дардолуд аро
Равшанлиғи мумкин эмас, чун шамъ қолди дуд аро.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-13;
≈ **айла-** — бахтсиз қилмоқ, ғам-ғуссага ботирмоқ:
Рўзгорим тийра айлаб, шоми ҳажр ўлтургуси,
Эй ҳаётим шамъи, дафъ айларга бу зулмот кел.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-395;
≈ **бўл-** — қарама-қарши бўлмоқ:
Яна қўрғонда ҳам қолмай захира,
Бўлуб эл доғи Бону бирла тийра. *Фарҳод ва Ширин,* 197;
≈ **тут-** — қоронғиликда тутмоқ:
Тошки чақмоқдин ўлғай йироқ,
Тийра тутар иккаласин ул фироқ. *Ҳайратул-аброр,* 106-17.
**ТИЙРА АВҚОТЛИҒ** — ғам-ғуссали, қайғули; бахтсизлик:
Ким зулм ила бўлса тийра авқотлиғи,
Бор лозими умр тулининг ётлиғи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38.
**ТИЙРААНЖУМ** — хира юлдузли:
Эй кош, сипеҳри тийрaанжум,
Бергай менга дағи ул танаъум. *Лайли ва Мажнун,* 80*б*6.
**ТИЙРАГАРД** — қуюқ чанг, тўзон, қоронғилик:
Жаҳонни тийрагард айлаб қоронғу,
Синонлар шамъи солиб анда ёғду. *Фарҳод ва Ширин,* 27;
Ел била чирмаштурубон тийрагард,
Чархдек эттинг ани гетинавард.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 15.
**ТИЙРАДУД** — тутаб ёнувчи ўт, қора тутун:
Бу ким нафъсиз халқ қилғай вужуд,
Агар равшан ўтдур вагар тийрадуд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1454.
**ТИЙРАЖАБИН** — хира юзли:
Ул ки садафдек неча тийражабин,
Тўлдурубон қўйнига дурри самин. *Ҳайратул-аброр,* 125-8.
**ТИЙРАЛИК//ТИЙРАЛИҚ//ТИЙРАЛИҒ** — 1. қоронғилик; хиралик:
Агар зулм этса ақшом зулматидек,
Ҳам ул дам тийралик оламни тутгай.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-701;
Фироқ тийралигинг можароси ва ўз куймаклигининг дарди бедавоси. *Мажолисун-нафоис,* 224;
Топиб ул тийралик Суқротдин нур,

Нечукким Муштарийдин шоми дайжур.

*Фарҳод ва Ширин,* 66;

2. тубанлик:

Қўймасанг бизни бу ғафлат домида,
Тийралик бирла залолат шомида. *Лисонут-тайр,* 23-3;
Тун қуёшқа ёвуй ўлмасдекдур улким, май сари
Тийралик шахси азимат бир-ики гом айламас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-242.

**ТИЙРАМИЗОЖ** — қоронғиликни севувчи, зулмат мижозли:

Эл не билсун не эди ҳаққа бу ишда ҳикмат,
Меҳр нурин не билур шаппараки тийрамизож.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-96;

**ТИЙРАРОЙ** — қора фикрли, ёмон ниятли:

Элтибон шоҳи тийрарой сари,
Мойил айлаб ҳарамсарой сари. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1139.

**ТИЙРАРЎ** — қора юзли:

Ул келиб тийрарў садафмонанд,
Тонг йўқ ўлмоқ садафға дур фарзанд.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 931.

**ТИЙРАРЎЗ** — қайғули; ≈ **қил-** — ёмон ҳолатга тушмоқ:

Лек тарсозодаи офоқсўз,
Шайхни ул навъ қилған тийрарўз. *Лисонут-тайр,* 77-7.

**ТИЙРАРЎЗГОР** — бахти қаро, бадбахт:

Бу гавҳари шабчароғ ҳар тийрарўзгор лойиқи эмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 64.

**ТИЙРАРЎЗГОРЛИҒ** — бахти қаролик:

Бу шикастанинг тийрарўзгорлиғим ва паришонлиғим кашмирий соҳир кўзлукларнинг насими шабгир совурған зулфидин афзунроқ. *Вақфия,* XIII-175.

**ТИЙРА ТУФРОҚ** — қора ер:

Қилиб тийра туфроқ бағрин харош,
Яшурдилар ул туфроқ ичра қуёш.

*Садди Искандарий,* 317б20.

**ТИЙРА ХОК** — қора тупроқ:

Чунки сенсен руҳи поку мен начукким тийра хок,
Суҳбатимдин топса таъбинг тийралик сенсен муҳиқ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-315.

**ТИЙРАҲОЛ** — ёмон аҳвол; ≈ **бўл-** — аҳволи ёмонлашмоқ:

Чунки тақдир этди ҳаййи зул-жалол,
Журму исён бирла бўлди тийраҳол. *Лисонут-тайр,* 104-5.

**ТИЙРБОРОН** — ўқ ёмғири, ўқ ёғдириш:

Чекилгач ўйлаким абри баҳорон,
Улус қилмоғлиғ они тийрборон. *Фарҳод ва Ширин,* 153;
Абри ҳасрат ёмғирию тийрборони фано,
Кисвати мавту ҳалоким хирқа тору пудидур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-167.

**ТИК-** — 1. тикмоқ, ямамоқ:

Тикти кўксум чокину тийғин танимда қилди гум,
Эл эшикни қуфл этиб туфроққа кўмгандек калид.

*Хазойинул-маоний,* Iб-145;

Чу шайх хирқасиға руқъа тикти, жисми туташти,
Самум ҳулласидек кўнглагим юруниму эркин?

*Хазойинул-маоний,* IVб-480;

2. суқмоқ, қадамоқ; санчмоқ:

Ким бағриға хор тиктим эркин,
Не кўкка бошимни чектим эркин. *Лайли ва Мажнун* 71б12;
Жонимға юз ғам игнасини тикти ул Масиҳ,

Ғо билдиким, қуёш киби ишқида покмен.

*Хазойинул-маоний,* Iб-481;

Чиқориб қони бирла лаълдек бошимға тиккаймен,
Аёғимға итинг тош урса кўйининг тавофинда.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-549;

3. экмоқ:

Умид боғида тикдинг ниҳолу гул берди,
Гулунгни ҳақ карами эмди борвар қилсун.

*Муншаот,* XIII-141;

**кўз тик-** — қарамоқ, тикилмоқ:

Кўз тикибон сувғаю ранги синиб,
Сабзани сув ичра балиғ соғиниб. *Ҳайратул-аброр,* 46-12;

Кўз олмаса Навоий эрмас ажаб йўлингдин,
Тикмиш йўлунгға чунким ул зори бенаво кўз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-125;

**чок тик-** — бузуқ кўнгилга тасалли бермоқ:

Бу чок тикарга меҳрибонлар,
Игна чекибон демай синонлар. *Лайли ва Мажнун,* 69а7.

**ТИКАН//ТИКОН** — 1. тикан:

...муғилон йиғочи кўланкасида оёғидин тикон суғурурға машғул экандур. *Мажолисун-нафоис,* 28;

Чун тикондин айру эрмас доймо гул яфроғи,
Не учун олур кафи пойин кўзум мужгонидин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-468;

Гар зоғ тикан аро ватан соз қилур,
Булбул бари гул баргига парвоз қилур.

*Назмул-жавоҳир,* 19;

2. маҳбубанинг киприклари:

Кўзу мужгонингдин айру уйқу йўқ мен хастаға,
Ким момуғ янглиғ тикон бирла тўладур бистарим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-414;

3. озор, жабр, жафо:

Гар санга ҳам етса гулдин бир тикан,
Гулхан ўлғай масканинг, йўқким чаман.

*Лисонут-тайр,* 43-16.

**ТИКИ** — тикка:

Тики турған тўбадур,
Борғанларни ютадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-154.

**ТИКИЛ-** — 1. тикилмоқ (кийим, чок кабилар):

Эй ажал, тан хирқасин куйдурки, бўлмиш бас оғир,
Бу маломат ўқлари бирла тикилгай кисватим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-411;

2. санчилмоқ, қадалмоқ:

Яна не новаки мужгон эдики, қатлим учун
Тикилди кўнглума яъники кирди қонимға.

*Хазойинул-маоний,* Iб-562;

Аёғиға тикилган ҳар итик тош,
Аёғи орқасидин ўткариб бош. *Фарҳод ва Ширин,* 161.

**ТИКИШ** — ўрнатиш, жойлаш:

Ики шоҳ ҳар сори иш фикрида,
Ясол зикри бирла тикиш фикрида.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1329.

**ТИЛ** — 1. тил:

Ҳар сари мў бир тил ўлмиш ишқим иқрориға, вой,
Ким инонгай эмди юз тил бирла инкор айласам.

*Хазойинул-маоний,* IIа-225;

2. тикан:
Наргиси шаҳлодин этиб кўз анга,
Савсани раъно тилидин сўз анга. *Ҳайратул-аброр,* 146-12;
3. уч, тиғ:
Чучук тил била нўш этиб элга баҳр,
Қиличи тилидин томиб лек заҳр.
*Садди Искандарий,* 245а13;
4. ёзув, хат:
Шаҳр муншисидинким иккинчи торим кишвари анга яккаламдур, қалам тили била бу навъ садо келди.
*Назмул-жавоҳир,* 23;
5. дил, кўнгил:
Тил, била оғизни айлаб бўйла пок,
Тутқай эр отин валекин ҳавлнок. *Лисонут-тайр,* 23-15;
≈ **забти** — тилни эгаллаш, тилни сақлаш:
Сўздур анга мужиби ғаромат бўлмоқ,
Тил забтидадур анга саломат бўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;
≈ **илдоми** — сўз югуриги:
Тил илдомидин бўлур ғаромат ҳосил,
Юз навъ надомату маломат ҳосил. *Назмул-жавоҳир,* XV-31;
≈ **остида** — яширин, махфий:
Чу нукта деди элга ёйилди ҳунари,
Невчунки тил остида келди ҳунари.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;
≈ **хифзи** — тилни эҳтиёт қилиш, қараб гапириш:
Инсон ани билки ком эрур анга салоҳ,
Тил ҳифзидадур зумраи инсонға салоҳ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;
≈ **га сол-** — тилга олмоқ; ошкор қилмоқ:
Ул иш иқрори учун анга қилмаған азоб қолмади, аммо ул махфий сиррин кўнгулдин тилга солмади.
*Маҳбубул-қулуб,* 79;
≈ **ни лол эт-** — ҳайратга солмоқ:
Ҳижрони тилимни лол этибдур,
Сўз дерни менга маҳол этибдур. *Лайли ва Мажнун,* 78а3;
≈ **(ни) узат-** — гап кавламоқ, баҳонагўйлик қилмоқ:
Тилни чу метин узатиб ўт солур,
Хорадин олмос ила ёқут олур. *Ҳайратул-аброр,* 87-16;
≈ **ни қойил эт-** — гапирмоқ:
Неъмат шукрига ким тилини қойил этар,
Ортар куфрони, лек ани зойил этар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42.

**ТИЛ-** — кесмоқ; тилим-тилим қилиб кесмоқ:
Қайда бағрим чоки муҳлик эркани фаҳм айлагай,
Улки, ҳижрон тиғи заҳролуди бағрин тилмади.
*Хазойинул-маоний,* Iб-434.

**ТИЛА-** — 1. истамоқ, хоҳламоқ, орзу қилмоқ:
Йўл билур қофила ул навъки дилбар васлин,
Тилабон қилди бори ўзига йўл қатъини фан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-442;
Дониш тилаю ҳар сори гар кетгайсен,
Ҳифз айламасанг, варақ йиғиб кетгайсен.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38;
2. талаб қилмоқ, сўрамоқ:
Даҳр этти чу сиррин ошкора,
Йиғлаб тилади ғамиға чора. *Лайли ва Мажнун,* 64а13.

**ТИЛАК** — истак, хоҳиш:
Қоши меҳробида васлин истаб айлармен дуо,
Эй Навоий, тонг йўқ, андоқ қиблада мундоқ тилак.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-177.

**ТИЛАНЧИ** — гадо, тиланчи:
Тун даргаҳингга тиланчи занги,
Эгнида терисидур паланги. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 649.

**ТИЛАТ-** — сўрамоқ, қидирмоқ:
Ким Қайсға илм учун мурағғиб,
Ҳар ён чу тилаттилар муаддиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 689.

**ТИЛИМ** — тилинган, тилим қилиб кесилган:
Чок-чок айлаб кўнгулни, тилни айлаб юз тилим,
Ташлаб итларга аларнинг ёди қатъо қилмангиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-117.

**ТИЛИСМ** — тилсим:
Сендадур мақсуд ганжи, лек жисмингдур тилисм,
Ваҳки бу ганж ул тилисм ичра ажаб ноёб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-158;
Ҳамул ганжиким топмай аҳли жаҳон,
Ани бу тилисм ичра айлаб ниҳон.
*Садди Искандарий,* 301а20;
Макон айлагач арз нақбини меҳр,
Чиқарди кавокиб тилисмин сипеҳр.
*Садди Искандарий,* 277а11;
≈ айла- — тилсим қилмоқ:
Ки вазъин тилисм айлаганда ҳаким,
Бу навъ айламиш юз табъи салим.
*Садди Искандарий,* 274а9.

**ТИЛИСМОТ** — тилсимлар, жодулар:
Фусун риштасин сар-басар узганин,
Тилисмотнинг фатҳи кўргузганин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1431.

**ТИЛМИЗ** — 1. шогирд, ўқувчи:
Шўхлуғ мактабида сендин этиб касб атфол,
Айламаслар бири устодға асло тилмиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-136;
2. тобе, пайров, эргашувчи:
Бўла олса лабинг оллида Масиҳо тилмиз,
Янги боштин яна топқай эди иҳё тилмиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-136.

**ТИЛО** — жило; порлоқлик:
Ёрарға матлаъ субҳ узра нурдин Туғро
Қуёш тилосидин омода айладинг зарҳал.
*Хазойинул-маоний,* IIб-368.

**ТИЛОВАТ** — ўқиш, овоз чиқариб қироат қилиш:
Яхшироқким ғафлат оҳангин тузуб,
Ўқуғай мусҳаф тиловат кўргузуб. *Лисонут-тайр,* 191-17;
Ҳусайн Мирзо... зикр ва тиловатқа машғул йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 205.

**ТИЛУК** — кесик; тешик, йиртиқ:
Эски сепечи бошида кулгулук,
Дом киби бошдин аёғи тилук. *Ҳайратул-аброр,* 126—14.

**ТИМ** — 1. усти ёпилган бозор, раста:
Ва бу тим муттасили жанубий ҳаддида беш дўкон бир-бирига муттасил.
*Вақфия,* XIII-177;

2. томчи, қатра; **тим-тим** — қатра-қатра; доим, узлуксиз;
Гар юзи май тобидин гул-гул эрур қон ёшим,
Юз уза тим-тим томиб, лоласимон бўлдило.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-574.

**ТИМОР** — ғам, андуҳ, ғусса:
Неча юз йилдурур ғор ичрадурмен,
Неча юз ранжу тимор ичрадурмен. *Фарҳод ва Ширин,* 67.

**ТИМСОЛ** — 1. сурат, расм:
Ул паризаш сувратин сизғач мусаввир, англадим
Ким, хирадни айлаган девона бу тимсол эмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-249;

2. мисол, ўхшаш, янглиғ:
Жаҳоноро маснади хуршид тимсол бақойи локалом гирдболишти била ороста ва мустадом бўлсун. *Муншаот,* XIII-149;

3. тасвир; йўл-йўриқ, фармон:
Бурун айлайин шарҳ тимсолини,
Дейин сўнгра маънисининг ҳолини.
*Садди Искандарий,* 301*а*13;

4. кўриниш:
Ҳар нафас кўргач ўзга бир тимсол,
Анга машъуф ўлуб ул ишда хаёл. *Сабъаи сайёр,* 76-10.

**ТИМСОҲ** — тимсоҳ; юлдуз номи:
Дема далв ичра сувким, кавсари роҳ,
Топиб ҳут ўзни ул баҳр ичра тимсоҳ.
*Фарҳод ва Ширин,* 11.

**ТИМТАРОҚ** — дабдаба, шов-шув; зарар:
Чун бўридин қўйға етса тимтароқ,
Ул шубондин онда бир ит яхшироқ. *Лисонут-тайр,* 131-7.

**ТИМЧА** — кичкина тим:
Яна бир тимча ва тўрт дўкон бир-бирига муттасил Ироқ дарвозаси тошида Аликабек ҳаммомиға ўтру.
*Вақфия,* XIII-177.

**ТИН** — тиним, ҳаловат; ≈ **топ-** — тинчимоқ, тинмоқ:
Боғлади зуннор юз минг аҳли дин,
То Масиҳ анфосидин жон топти тин. *Лисонут-тайр,* 161-8.

**ТИН-** — тинчимоқ, тинчланмоқ; тўхтамоқ:
Хожа Абу Саид ўз шеърин ўқурда йиғламсиниб ўқур, дағи ўзи мутаассир бўлуб, ҳардам улуғ тинар, то бас қилмағунча эл тинмас. *Мажолисун-нафоис,* 163;
Бир кичик ёшлиғ учун бўлмиш улуғ тинмас ишим,
Гарчи ишқида даме тинғали қўймас мени оҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-535;
Кеч топардин талаб аҳли мақсадға йўл,
Гўйиё тинмайин нола айлар жарас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-229.

**ТИНМАСЛИҒ** — тинчимаслик;
Улки сув янглиғ эрур паст ниҳоду кажрав,
Чекиб афғон анга тинмаслиғ эрур омода.
*Хазойинул-маоний,* Iб-738.

**ТИНДУР-** — тинчитмоқ, тинчлантирмоқ:
Ҳажриниг айёми Навоий тинмас,
Бир кўрунуб анга, кўнглин тиндур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-83;
Май тутуб кўнглумни тиндур бир замон, эй муғбача,
Ким замон бедоди они лаҳзаи тиндурмамиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-269.

**ТИНЧ** — бехатар, осойишта:

Тафриқа қўймай кўнгулда қил учн,
Ким керактур тинч йўл қатъ эткучи. *Лисонут-тайр,* 97-12.

**ТИРАНДОЗЛИК** — мерганлик:

Дерларки, тирандозлик фанида соҳибвуқуфдур, биз билмасбиз. *Мажолисун-нафоис,* XII-85.

**ТИРГУЗ-** — 1. турғизмоқ; тирилтирмоқ:

Иттифоқи била Сом бинни Нуҳ дедилар, тиргуз ким, мавтидин тўрт минг йил ўтуб эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234.

**ТИРЗИҚ** — бир-бирига воситасиз боғланган шеър:

Мир Сарбараҳна... ғоят шўхтабълиғидин тирзиқ айтмоқ қоидасин Мир пайдо қилди. *Мажолисун-нафоис,* 137.

**ТИРИК** — тирик, жонли, ҳаёт:

То тириксен истасанг хушвақтлиғ, эй майпараст,
То тўлар паймона муғ дайрида хизматкор бўл.

*Хазойинул-маоний,* IVб-391;

Мавлоно тирик бўлса эрди, жони бирла инсоф бергай эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 232;

≈ **бўл-** — яшамоқ:

Тирик бўлмоқу сендин ўлмоқ йироқ,
Эрур бизга андин ўлум яхшироқ.

*Садди Искандарий,* 313а5.

**ТИРИКЛИК** — ҳаёт, умр, турмуш:

Ва хели азизларким, аларға тирикликда мусоҳиб эрдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;

≈ **жоми** — тўла қонли ҳаёт, яшаш:

Сен қилиб нўш тириклик жомин,
Муғтанам англа ҳаёт айёмин. *Хазойинул-маоний,* IVб-423;

≈ **ка дол(л)** — яшашга далолат берувчи, ҳаётга йўлловчи:

Қачон нома бўлса тирикликка дол,
Ҳаёти абад берса тонг йўқ висол. *Садди Искандарий,* 305а5.

**ТИРИЛ-** — 1. тирилмоқ; ҳаёт кечирмоқ, яшамоқ:

Анинг коми бирла тирилмак эрур,
Маош айламак аждаҳо комида. *Хазойинул-маоний,* IIб-413;

2. баҳраланмоқ:

Бировдекки, гулни ўт этган гумон,
Исидин тирилгай етишган замон. *Садди Искандарий,* 282а13.

**ТИРКА-** — тирамоқ, устун қўймоқ:

Жисми уйин айлабон ул юк нигун,
Тиркабон ул уйга асодин сутун.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 114.

**ТИРМА-** — тирнамоқ, таталамоқ:

Марҳам ўрниға кўнгул захмини тирмар ул шўх,
Дўстлар, саъб тушубтур бу дили афгорға иш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-259.

**ТИРНА-** — тирноқ билан қазимоқ; чуқур ковламоқ:

Ва қотил қарға ерни тирнаб ва минқори била қозиб, мақтулни дафн қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**ТИРНОҒ** — тирноқ:

Ишқ аро қоздим бало тоғини тирноғим била,
Ўйла соғинмангки Ширин ошиқи Фарҳодмен.

*Хазойинул-маоний,* IIб-476.

**ТИРОЗ** — 1. безатувчи, ёритувчи:

Бошинг уза ахтари давлат тироз,
Фарқ уза «фо» нуқтасидек жилвасоз.

*Ҳайратул-аброр,* 85-8;

2. нақш, безак, зийнат:

Эй жамолу раҳматингдин гар залилу гар муаззаз,
Сафҳаи кавнайн ўлуб отинг тирозидин мутарраз.

*Хазойинул-маоний*, IIб-203;

Деб чиқорди ҳарири чиний соз,
Ким юзинда рақам эди бу тироз. *Сабъаи сайёр*, 50-2;

≈ **чек-** — нақш урмоқ:

Биҳамдиллоҳ иқбол ўлуб корсоз,
Бу туғро баёзиға чектим тироз.

*Садди Искандарий*, 319б12.

**ТИРОЗЛИҒ** — нақшли, безакли, зийнатли; **нукта тирозлиғ** — сўзга пардоз беришлик:

Олтинчи иқлим йўлидин келтурган мусофир нукта тирозлиғи. *Сабъаи сайёр*, 159 *сарл.*

**ТИТРА-** — 1. қалтирамоқ, титрамоқ:

Илки титраб шарбатдин ярими тўкилди.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-209;

2. безовталанмоқ:

Девонада эрди печ ила тоб,
Титраб кўнгли нечукки сиймоб. *Лайли ва Мажнун*, 93б20.

**ТИТРАГУЧ** — келинларнинг бошига санчиб қўйиладиган безак, жиға:

Титрагучдин қилмиш ул кирпик ясолиға алам,
Ваҳ, яна то не кўнгул яғмосиға кин айламиш.

*Хазойинул-маоний*, Iб-271.

**ТИТРАТ-** — титратмоқ, қалтиратмоқ:

Бас тўладур жоминг, эй соқий, илик титратмаким,
Мен ичай ондинки, тўккунгдур ани гар чайқалур.

*Хазойинул-маоний*, IIа-75.

**ТИТРАТМА** — безгак касали:

Тани титратмадин ором топмай,
Бу беоромлиқ анжом топмай. *Фарҳод ва Ширин*, 113;
Кам бўлса мизожиға ҳарорат
Титратма қилур эди шарорат. *Лайли ва Мажнун*, 62а8.

**ТИФЛ** — 1. бола, гўдак, чақалоқ:

Тифл мутаваллид бўлғач, санга хабар қилдирой.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-194;

2. ёш; навжавон; бўй етган:

Навоийға деманг ул тифл ишқин асрағил махфий,
Бу дамким ҳоли шаҳ атфоли ичра достон бўлмиш.

*Хазойинул-маоний*, Iб-262;

≈ **и баҳор** — баҳор кўкатлари:

Ҳар сари наззораға тифли баҳор,
Очти йиғоч панжарасидин узор. *Ҳайратул-аброр*, 166-4;

≈ **и нажанд** — хору зор, ғамгин бола:

Яна Ардашер эрди тифли нажанд
Ки, бўлди мақоми сарири баланд.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-232;

≈ **и ғафлатпараст** — бепарво чақалоқ:

Ки не телба фаҳм эттим ани, не маст,
Худ эрмас яна тифли ғафлатпараст.

*Садди Искандарий*, 256б10.

**ТИФЛВАШ** — бола табиат; нозик, нозанин, гўзал:

Эврулуб ул тифлваш бошиға ою кун қилур,
Ул анолиғ орзу, бу бир атолиғ орзу.

*Хазойинул-маоний*, IIб-522.

**ТИФЛЗОД** — болаликдан, туғилишдан таниқли белги:

Эй кўрунуб ғурра киби тифлзод,

Тифли раҳинг чархи қадимий ниҳод. *Ҳайратул-аброр,* 18-1.

**ТИШ** — 1. тиш:

Оқара бошлади бошу тўкила бошлади тиш,
Сафар яроғини қилғилки, тушти бошингга иш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-247;

2. омоч учида ер ҳайдаш учун қўйиладиган темир:

Не ерники ул тишлар этти табоҳ,
Қиёматқача бутмай андин гиёҳ. *Садди Искандарий,* 306*а*11;

3. юлдузлар:

Бу ишга кулуб сипеҳри хазро,
Ким тишларин айлаб ошкоро. *Лайли ва Мажнун,* 54*б*-21;

≈ **риштаси** — тиш тизмаси:

Тишим риштасин жолаи ноб де,
Дема жолаким, дурри сероб де.
*Садди Искандарий,* 299*б*10;

≈ **ни бағрға маҳкам айла-** — чидамоқ, сабр қилмоқ:

Ёр жоним қасдиға ҳар дамки тишлар лаълини,
Маҳкам айлармен фиғон қилмай дебон бағримға тиш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-149.

**ТИШИ** — аёл, хотин; мода, урғочи:

Ғазанфар худ нетар чанголу ёлин,
Чекар бўлса тиши уйнинг маҳолин. *Фарҳод ва Ширин,* 139.

**ТИШЛА-** — тишламоқ, чақмоқ:

Чунки мўъминни тишламас ҳаргиз,
Бир тўшукдин йилон икки қатла. *Назмул-жавоҳир,* XV-57;

**лаъл тишла-** — пайт пойламоқ, фурсат кутмоқ:

Ёр жоним қасдиға ҳар дамки тишлар лаълини,
Маҳкам айлармен фиғон қилмай дебон бағримға тиш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-149.

**ТИШЛАШ-** — бир-бирини тишламоқ; бир нарсани ҳар томондан тишлашмоқ:

Юрагим итларинг андоқ едилар тишлашибон,
Ким яна йўқтур алар оллиға бормоққа юрак.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-349.

**ТИҚ-** — тиқмоқ; қулоққа пахта тиқмоқ; бирон нарсани эшитишдан қочмоқ, эшитмасликка ҳаракат қилмоқ:

Чарх анжумдин қулоққа пахталар тиқти, магар
Ғам туни топмиш Навоий чеккан афғондин малол.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-216.

**ТИҒ//ТИЙҒ** — 1. ханжар, пичоқ, қилич каби кесадиган асбоб:

Қайда бағрим чоки муҳлик эрканин фаҳм айлагай,
Улки, ҳижрон тиғи заҳролуди бағрин тилмади.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-434;

Ҳар тиғи минг зуҳд ва тақво бошини учурған.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-41;

Тушар кўнглумга ул юз партави кўксум шигофидин,
Бу равзанни не бўлди қилсанг, эй тийғи қазо, авсаъ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-308;

2. кескир асбобнинг дами:

Ханжаринг тийғида юз кўрдунгу ашким ёғди,
Ёмғур эрмас ажаб, ўлғанда қуёш манзили ҳут.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-77;

3. жабр, зулм, алам:

Барча бу ғам тиғидин афгорбиз,
Барча бу мотамға гирифторбиз. *Ҳайратул-аброр,* 63-14;

≈ **и ажал** — ажал, ўлим тиғи:

Ришва бермак бирла йўқ озодлиғ,

Ҳам қилур тиғи ажал жаллодлиғ. *Лисонут-тайр,* 121-11;
≈ и буррон — ўткир, кесгир шамшир:
Қилай тиғи буррон сўзум досидин,
Урай бошин ул тиғ олмосидин. *Садди Искандарий,* 324*б*15;
≈ и кин — ҳасад, гина орқали жароҳатлантириш:
Кишн ўлганга тиғи кин сурмас,
Бир ўлукни иккита ўлтурмас. *Сабъаи сайёр,* 183-16;
Чарх қатлимға тиғи кин олди,
Гўр ичига тириклай-ўқ солди. *Сабъаи сайёр,* 69-3;
≈ **и ҳижрон** — айрилиқ ғами:
Васлидин баҳра етмай, тиғи ҳижрон кўнглини ҳалок қилғани... *Мажолисун-нафоис,* 218;
≈ **и тез торт-** — балога дучор қилмоқ, бошига етмоқ:
Деди: Биздин эрмас эди бу ситез,
Сен ўз бошингга тортпинг тиғи тез.
*Садди Искандарий,* 277*б*15;
≈ **чек-** — тиғ тортмоқ:
Зол дедиким: Қазоқ эрканда шоҳ,
Тиғ чекибким, чекар эрди сипоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 77-16.

**ТИҒДОД** — дамли, ўткир:
Ўз назмининг рутбаси поясин тиғдод қилур ва ҳар бирига мартабаи иснод қилур. *Хазойинул-маоний,* III*б*-703.

**ТИҒЗАН** — аскар, жангчи:
Бўлуб тиғзанлар қадам то бафарқ,
Фалак туркидек кўк темур ичра ғарқ.
*Садди Искандарий,* 261*а*12;
Гардунки эрур тиғзани жоҳилдек,
Ҳар кун анга узундурур бир йилдек.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39.

**ТИҒЛИҚ** — тиғ, қилич кўтарган; куролланган:
Қилиб тортқан чоғда тиғи забон,
Ки қилмай туман тиғлиқ марзбон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1363.

**ТИҲИ** — бўш, холи:
Билгурур юзунг тиҳидин турфа хатти мушкбў,
Сабзадекким бўлғай анинг устида равшан зулол.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-210;
**айбдин тиҳи кўрун-** — айбсиз кўринмоқ, нуқсондан холи туюлмоқ:
Бас бу бир неча бикр субҳгаҳи,
Ки манга айбдин кўрунди тиҳи. *Сабъаи сайёр,* 205-19.

**ТО//ТОКИ** — 1. то, токи:
То ишқ балосиға фақир ўлди кўнгул,
Ҳар кўз ҳаримиға асир ўлди кўнгул.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
Токи қариндошиға раво кўрмас,
Ҳар наким ўзиға раво кўргай. *Назмул-жавоҳир,* XV-56;
2. модомики:
Лаъли шавқин ёшурурмен қон ютуб, то соғмен,
Асрай олмон ўзни, гулгун бода ошом айлагач.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-101;
≈ **абад** — абадий; доим:
Навоий, ёр не жавр этса жонға миннат қўй,
Азалда чунки бу даъвини то абад қилдинг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-375.

**ТОАТ** — тоат-ибодат; сиғиниш, топиниш; бўйсуниш, итоат қилиш:
Йигитлик айёмидин қарилардек тоат ва ибодат ва сулук ва

риёзатқа машғул бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156;
≈ **у тақви** — сиғиниш, бўйин қўйиш:
Тоату тақви нечаким хушдурур,
Лек йигитлик чоғи дилкашдурур. *Ҳайратул-аброр,* 169-18;
≈ **эт-** — сажда қилмоқ, сиғинмоқ, итоат қилмоқ:
Десамки тоат этиб, саждадин кўтармай бош,
Бошимға урғали лойиқ, кўрунуб ул тоат.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-742.

**ТОБ** I — 1. ҳарорат, иссиқлик:
Зулоли тилаб кўнглининг тобиға,
Табиби сўраб дарди ноёбиға. *Садди Искандарий,* 275*а*2;
2. иситма:
Бўйла офат ғамидин гоҳ киши кўнглида ўт,
Андоқ ўт шуъласидин гоҳ биров жисмида тоб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-48;
3. нур, товланиш, порлоқлик; ёруғлик:
Сабза хатлар йўқ йигит сонида ул юз тобидин,
Сабзани оқ этти гўё ул қуёш бўлғач бийик.
*Хазойинул-маоний,* VI*б*-333.

**ТОБ** II — куч-қувват; мижознинг мўътадил ҳолати:
Ғам туни гар тобсиз жисмим куяр, ваҳ, не ажаб,
Куйдурурлар кеча кўпрак риштаким бетоб эрур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-158;
Қариға бажуз даҳр азоби эрмас,
Боғида йигитлик обу тоби эрмас. *Назмул-жавоҳир,* XV-44;
≈ **у товон** — бардош беришлик, тоқат қилишлик; куч-қувват:
Ҳамоноки кучлук эди Ардавон,
Мунга йўқ эди анча тобу тавон.
*Садди Искандарий,* 291*б*2.

**ТОБ** III — эшилма, ўрам, жингалак:
Эй сунбулунг ҳалқаси бўйнумға тоқиб расан,
Ҳар тобида юз бало, ҳар торида минг шикан.
*Мезонул-авзон,* XIV-178;
Меҳри узори уза хатти ғубор,
Тун сочининг тобида мушки татор. *Ҳайратул-аброр,* 104-13;
≈ **айла-** — ўрмоқ, эшмоқ:
Тўлғади жон риштасию тори зулфи хуштурур,
Гар бир ип эшмак учун ул иккини тоб айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-269;
≈ **оч-** — йўллантирмоқ:
Бу ҳалқа аро асири қуллоб,
Сўз риштасидин бу навъ очар тоб.
*Лайли ва Мажнун,* 68*б*14;
≈ **у печ эт-** — ўралиб кўтарилмоқ:
Гаҳи савуруб гард этиб тобу печ,
Ки қилмай қуюндин киши фарқ ҳеч.
*Садди Искандарий,* 263*а*13.

**ТОБА** — това (идиш):
Бодани бўғзумға қуйғайсен йиқиб, эй муғбача,
Гар ичарда тоба узри бирла иҳмол эткамен.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-474.

**ТОБАДОН** — туйнук, дарча:
Бўлуб гулранг равзан, тобадон ҳам,
Эшик гулранг, балким остон ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 45.

**ТОБДОР** — тоблик; ўримли, ўрими бор; тугунлик, чигал; **зулфи тобдор** — жингалак соч:
Кўнгул қушидур онинг зулфи тобдори била,

Чибинки, боғлиғ эрур анкабут тори била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-571.

**ТОБИЛ-** — кучга кирмоқ, қувватга кирмоқ:
Терлаган ойилур, ўсурган тобилур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-80.

**ТОБИСТОН** — ёз фасли:
Нозпарвард эрдилар бўстон аро,
Соялиғ ашжори тобистон аро. *Лисонут-тайр,* 36-8.

**ТОБИСТОНИЙ** — ёзги, ёзлик, ёзга тегишли:
Яна қасрики тобистоний ўлғай,
Танаъумнинг саро бўстони бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ТОБИЪ** — эргашувчи, итоатчи, бўйсунувчи:
То жаҳон ўлғай мутиъ ўлсун санга,
Тобиъи табъи бадиъ ўлсун санга. *Муншаот,* XIII-125;
≈ **ўл-** — бўйсунмоқ, итоат қилмоқ:
Нафс ўлса тобиъинг кишисен, йўқса бўлмағунг
Ҳаргиз киши, бўлуб санга юз минг киши табаъ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-292.

**ТОБИҚ** — мос келувчи, мувофиқ келувчи;
**тобиқун-наъл эт-** — мос келтирмоқ, тўғри келтирмоқ, баробар келтирмоқ:
Кусуф ичра қуёшни тобиқун-наъл эттинг ой бирла,
Хирад ваҳм эттиким, ҳамжинс икки ҳарф эрур мудғам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-397.

**ТОБЛИҒ** — тобли, ўримли, чигал:
Қилк эрур жисмимки, тил бўлмиш демакдин лол анга,
Ичда печу тоблиғ, ноламни англа нол анга.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-15.

**ТОБНОК** — нурли, порлоқ:
Ахтаредур ишқинг асру тобнок,
Гавҳаредур сирри ишқинг асру пок. *Лисонут-тайр,* 199-1.

**ТОБОН** I — порлоқ, ёрқин, товланган; қуёшга, ойга ишора:
Билик авжининг меҳри тобони ул,
Қаю меҳр, сўз жисмининг жони ул.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56;
Ботилки чақилса барқи тобони анинг,
Кўзини юмуб очқунча имкони анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21.

**ТОБОН** II — 1. товон, пошна:
Гули мақсудға ул етти бу йўл сайринда,
Ким тобониға тикан бўлди яна бир ултонг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-368;
2. қадам:
Кўзумга тенгри етурсун икки тобонингни,
Ҳал айлабон қаро қилмоқ икки қироқ била.
*Муншаот,* XIII-109;
3. оёқ:
Мажнун тобониға қўйди бошин,
Наъл этти ўтукларига қошин. *Лайли ва Мажнун,* 84б17.

**ТОБОРО** — борган сайин:
Анга берсун, ё раб тоборо абад,
Руҳ ила Қосими Анвор мадад.
*Хазойинул-маоний,* IVа-415.

**ТОБСИЗ** — кучсиз, қувватсиз, ночор:
Жисми гулгун, кўнглаки гул узра гул,
Кўрмагидин тобсиз юз минг кўнгул. *Лисонут-тайр,* 71-12.

**ТОБУТ** — 1. тобут:
Жон ҳалок ўлди Навоийғау тан зору наҳиф,

Ул ўлукка ясамиш ушбу сўнгакдин тобут.

2. жасад: *Хазойинул-маоний,* IIIб-77;

Юсуф алайҳис-саломнинг тобутин анинг васияти мужиби била олиб чиқтилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**ТОБУТПЎШ** — тобут устига ёпиладиган ёпқич:

Гар ўлсам, дайр пири танг белим зиннор ила маҳкам,
Манга тобутпўш айлаб фано дайри палосидин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-520.

**ТОБУҚ//ТАБУҒ** — 1. итоат қилиш, бўйсуниш:

Аммо илтимос ҳам қилинурким, гоҳи ул паришон абётғаким, густохлиқ юзидин тобуққа топшурулубдур қойил ҳақоратиға боқмай, мулоҳаза қилғайлар. *Муншаот,* XIII-99;

2. ҳузур, олд:

Ул бобда қуллар табуғида сўз арз қилилибдур.

*Муншаот,* XIII-136;

≈ **айла-** — таъзим қилмоқ, юкунмоқ:

Манглайимдин келтурурмен ўзга саждам гардини,
Кўрган ул бутни гумон айларки, айлармен тобуқ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-317.

**ТОВБА** — қилмиши учун сўралган узр, қилмиши учун пушаймон бўлиш:

Зуҳд ила жонимға еттим, эй кўнгул, гар дайр аро
Бартараф қилмоқ тиларсен товбау томот, кел.

*Хазойинул-маоний,* IVб-395; қ. **ТАВБА.**

**ТОВОН** — жарима, бирор ишдаги зарар эвазига тўланадиган ҳақ;

≈ **сол-** — жарима солмоқ, товон тўлатмоқ:

Сархат алар оллида паррон солиб,
Реза раият ўза товон солиб. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 173.

**ТОВУС** — товус:

Дарду ғам бўстонининг товусидур кўнглум қуши,
Гул бўлуб жисмимда кесган наъл ҳар ёндин анга.

*Хазойинул-маоний,* Iа-79;

Зеб аро оройиши бўстон киби,
Жилвада товуси Ҳиндистон киби. *Лисонут-тайр,* 39-16;

≈ **ўл-** — гўзал бўлмоқ:

Чу товус ўлуб шохи олий нишин,
Бўлуб сидра шохида руҳул-амин.

*Садди Искандарий,* 283б4.

**ТОВУШ** — овоз, товуш:

Товушидин онинг уйғонди Шопур,
Топиб тун зулматида булъажаб нур. *Фарҳод ва Ширин,* 105.

**ТОВУШҚОН** — қуён:

Товушқон уйқуси андин олиб ҳуш,
Соғиниб дилбаридин хоби харгўш. *Фарҳод ва Ширин,* 159.

**ТОВУШҚОНЧИ** — қуён боқувчи; қуён овловчи:

Андоқки, қуш ҳунарида даги бу истилоҳ бордур, андоқки, қозчи ва қувчи ва турначи ва кийикчи ва товушқончики, сорт лафзида йўқтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ТОВУҒ** — товуқ, макиён:

Чу парворий товуғнинг оғзи тинмас тўъмадин гарчи,
Ўлар охир анга аввал катак зиндони маскандур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-735;

Ҳудҳуд жавоби товуғқа. *Лисонут-тайр,* 61-13.

**ТОЖ** — 1. тож, ҳукмдорларнинг жавҳарлар қадалган бош кийими:

Зевар кишига не тожу не афсар бил,

Ул зевар адаб бирла ҳаё дархар бил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

2. подшолик, ҳукмронлик:
Зоҳир юзидин ар тиласа тожу иззу жоҳ,
Дарду бало муҳитиға дурдонаиғ керак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-723;

≈ **у кулоҳ** — шоҳлик мансаби:
Жаҳон мулкида мустақил подшоҳ,
Анга топшуруб шоҳлар тожу кулоҳ.
*Садди Искандарий,* 255б8;

≈ **и салтанат** — шоҳлик мартабаси, даражаси:
Бошида тожи салтанат зоҳир,
Юзида нури маъдалат боҳир. *Сабъаи сайёр,* 199-3;

≈ **и шараф** — шараф тожи:
Бўлди минг хайли малоик бартараф,
Йогаҳ одам кийди бир тожи шараф. *Лисонут-тайр,* 161-4;

≈ **ур-рижол** — одамларнинг улуғи, бошлиқ:
Чу тобутқа етти тожур-рижол,
Деди ун чекиб зору ошуфтаҳол.
*Садди Искандарий,* 317б5;

≈ **бошиға қўй-** — шоҳ қилиб тайинламоқ:
Зол Рустамни йибордиким, ани келтурди ва бошиға тож қўюб, Эрон салтанатин анга мусаллам тутуб, юруб Афросиёбни қайтардилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**ТОЖВАР** — тождор, тож кийган, подшоҳ:
Тожварлар оқ уйида сокин ўлса аҳли ишқ,
Ўйладурким булбулу ҳудҳудға бўлғай бир қафас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-227;
Чунки бўлдунг иккисидин бархабар,
Сен ўзунг ҳукм айлагил, эй тожвар. *Лисонут-тайр,* 108-15.

**ТОЖВАРЛИҚ** — тождорлик, шоҳлик:
Бошида тожварлиқ фарри пайдо,
Юзида салтанат нури ҳувайдо. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**ТОЖДОР** — тождор, шоҳ:
Не чеккай кўкка бошин тождори,
Йўқ эрса бир дур андин ёдгори. *Фарҳод ва Ширин,* 32;

**раиси тождор** — раис, бошлиқ:
Товуғ этти бўйла узрин ошкор,
К-эй туюр ичра раиси тождор. *Лисонут-тайр,* 61-6.

**ТОЖИК** — тожик:
Кўзларингким турку тожик ўлди кўнтлум мулкида,
Зулм этар ул навъким бир кишвар аҳлиға чуғул.
*Хазойинул-маоний,* IIа-206.

**ТОЖИР** — савдогар, тижоратчи, коммерсант:
Ўйлаким тожир бўлур, хуш яхши савдо берса даст,
Мени савдойини асрар зулфининг савдоси хуш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-254;
Лек тожирға ончаким амвол,
Моҳвашға юз онча ҳусну жамол. *Сабъаи сайёр,* 172-10;

≈ **сифоти** — савдогар сифат:
Қуюб ул ҳиндуйи тожир сифоти,
Шакар тунгида Ҳиндистон наботи. *Фарҳод ва Ширин,* 112;

≈ **и мусофир** — мусофир савдогар:
Тожири мусофир ул кадбонуға ҳамзону, балки ани черикчи деса бўлур, муни кадбону. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-27.

**ТОЗ** — кал, бошида туки йўқ:
Чун ҳунарвар узра чиқти беҳунар,

Тоздин қолди қуйирок тожвар. *Лисонут-тайр,* 20-9.

**ТОЗА** — 1. пок, покиза, озода:

Тоза бўлди руҳлар ул навъ шадди руҳдин,
Ким лисони ҳоли руҳуллоҳға қилди тоза руҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-110;

2. янги, янгидан:

Қирқиб эрди қошин ул бодапарасти худрой,
Тоза чиқмиш, не ажаб, гар десам они янги ой.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-583;

3. роса, жуда қаттиқ, ғоят даражада:

Доғи фироқ тоза қўюбтур ичимгаким,
Бағримни тоза куйдурадур доғи фурқати.

*Хазойинул-маоний,* IVб-590;

≈ **бўл-** — тозаланмоқ, покланмоқ:

Бизнинг дағи хаёлимизға бу навъ муддао бор эрди, сен муҳаррик бўлдинг — ул хаёл тоза бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-43.

**ТОЗАЛИҒ** — янгилик, сўлимлик:

Чаманда тозалиғдин ҳар қуруқ шохе эрур Хизре,
Магарким андин ўтмиш оби ҳайвоним хиром айлаб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-79.

**ТОЗЁНА** — қамчи:

Ва қамчини агар «тозёна» дерлар, аммо булдургасин ва чубчурғасин туркча айтурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТОИФА** — гуруҳ, тур:

Агар бирни яна бирга таржиҳ қилсам кераки, бу тоифадин ҳеч кишига мусаллам тутуб, саддақа демакдин ўзга мақол ва мажол бўлмағай. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127; Фуқаро аҳли машраби тавридин зоҳир эрди ва бу тоифа истилоҳотидин хабардор, туркча машҳур ва маъруф эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**ТОЙ-** — сирғанмоқ, тойилмоқ:

Десангким тоймағай ул йўлда гоминг,
Саноғлиғ гом ила бўлсун хироминг. *Фарҳод ва Ширин,* 79.

**ТОЙИЛ-** — йўлдан четга чиқмоқ, адашмоқ:

Аёғиким сироти мустақимдин тойилди.

*Маҳбубул-қулуб,* 23.

**ТОЙИР** — қуш; ≈ **и давлат** — давлат қуши;

Эй кўнгул, фарёд ила рам бермаким вайронима,
Чуғз янглиғ тойири давлат нишиман айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-264;

≈ **и қудс** — руҳ; жон:

Тойири қудси яна истаб наво,
Учти дағи ул сари қилди ҳаво. *Ҳайратул-аброр,* 49-3.

**ТОЙМОҒ** — тойиш, йўлдан озиш, адашиш:

Бу йўл қатъидин тоймоғинг не эди,
Кўруб «Хамса» сустаймоғинг не эди?

*Садди Искандарий,* 243б10.

**ТОК** — 1. ўсимлик номи, ток; узум токи:

Чу мен бир жом учун деҳқон асиримен, ажаб эрмас
Либосим ток барги риштае бел боғларға ток ўлмоқ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-337;

2. ток навдаси:

Қади нахликим эрди сарви чолок,
Заифи хамлиқ ўлди ўйлаким ток. *Фарҳод ва Ширин,* 93.

**ТОКИ//ТОКИМ** — токи:

Кўрмишам вожиб бақосин равшан андоққим қуёш,
Токи имкон соя янглиғ кўзда фонидур манга.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-21;

Ало, токим, гуҳар сероб бўлғай,
Шакарнинг ширасн жуллоб бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 17.

**ТОЛ** — тол дарахти:

Кема даврасиға бериб имтидод,
Анингдекки тол баргига гирдбод.
*Садди Искандарий,* 313б21.

**ТОЛ-** — чарчамоқ, хормоқ:

Фано йўлида Навоийға бўлмадинг ҳамроҳ,
Бу дашт пўясидин, зоҳидо, магар толдинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-378.

**ТОЛА** — соз тори:

Басе муштоқинг эрдук дайр аро, кеч келдинг, эй мутриб,
Ки созинг таркидин бизга янги ой бўлди ҳар тола.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-522.

**ТОЛИБ** — 1. изловчи, хоҳловчи, майл этувчи:

Асру беандом эрур тўбию шамшод асру паст,
Қоматингдур муътадил, мен толиби ҳадди васат.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-153;

Ул доғи бир-икки қатла келсун деб анинг отиға олийнишон келган жиҳатдин бу маъниға толиб эрди.
*Муншаот,* XIII-110;

2. шогирд, ўқувчи:

Шайх дебдурки, бу навъ талабгорлиғки, сенда кўрубмен, толиблардин ҳеч қайсида кўрмаймен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ТОЛИЪ** I — чиқувчи; чиқиш, кўриниш (кун, ой ва юлдуз ҳақида);
≈ **бўл-** — чиқмоқ, пайдо бўлмоқ:

Ҳамул тоғеки, толиъ бўлмиш эрди ул қуёш андин,
Қуёш лаълиға бордур бошима ҳар пора тош андин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-287; *қ.* **ТУЛУЪ**.

**ТОЛИЪ** II — бахт, иқбол:

Толиъимнинг қувватин кўрким, балият тошлари
Кимга кўктин инса, айлар ер била яксон мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-575;

Толиъим гар муяссар этгай эди,
Улча килким мусаввар этгай эди. *Сабъаи сайёр,* 209-6;

≈ **и масъуд** — саодатга эришган бахт, бахтиёрлик:

Шаҳға еткурди муждаи мақсуд,
Ки мадад қилди толиъи масъуд. *Сабъаи сайёр,* 52-17.

**ТОЛИҲ** — ёмон, ёвуз; солиҳнинг зидди:

Азалда чунки рақам топти толиҳу солиҳ,
Менга бу пандларинг бежиҳатдур, эй носиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-106;

Дедиким, халойиқни маъзур тутмоқ улча аларға ўтар ва ўз тақсирин кўрмак ва шафқат барча элга не солиҳ, не толиҳ.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85.

**ТОЛОН** — ўлжа мол:

Улки жиҳод айласа толон учун,
Сойим эрур неъмати алвон учун. *Ҳайратул-аброр,* 161-27.

**ТОЛҒА-** — ажратмоқ; фарқ қилмоқ:

Соқиё, ҳижрондин ўлдум, айлагил бехуд мени,
Қуй тўлаким бода ёхуд заҳр эканни толғамон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-446.

**ТОЛҒОН//ТОЛҚОН** — толқон:

Яна тутмоч ва умоч ва кумоч ва толғонни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116;

Тутуб жулду олур ёрмоққа қолқон,
Дегилким айламишлар тоғни толқон.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 517.

**ТОМ** — уй томи; девор:

Луқмонни кўрдукки, хонақаҳ томидин учуб, бизнинг қошимизға тушти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-109;

Уйлаким том рахнасидин ой тушар вайронаға,
Чок кўксумдин бузуғ кўнглум аро, эй моҳ, кел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-392.

**ТОМ-** — томмоқ, томчиламоқ; оқмоқ:

Жон берур элга агарчи лабларидин қон томадур,
Ваҳ, дема қон томадур, балки чучук жон томадур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-160;

Тонгга тегру иш анга оҳу фиғон,
Қатра-қатра кўзидин томғунча қон. *Лисонут-тайр,* 102-16.

**ТОМИЗ-** — томчилатиб қўймоқ, томизмоқ:

Кавсар майини шаҳд уза сунъ илги томизиб,
Лаълинг мухаммар айлади ул обу гил била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-550.

**ТОМИЪ** — тамагир; бировнинг нарсасига кўз тикувчи:

Мазмумдур қаноатидин қониъ этса фахр,
Томиъ хисолидин киши не айлагай тамаъ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-292.

**ТОМОТ** — беҳуда сўз, асоссиз сўз:

Зуҳд ила жонимға оттим, эй кўнгул, гар дайр аро
Бартараб қилмоқ тиларсен товбау томот, кел.
*Хазойинул-маоний,* IVб-395.

**ТОМУҚ//ТОМУҒ** — дўзах:

Манга снёсати ҳажр ичра бир шарар басдур,
Ки мўр ўртагали эрмас эҳтиёж томуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-316;

Набий ўғли томуғни қилди маскан,
Томуғ аҳли гуруҳин чун эришти. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-75;

Ким элга жаф чаҳин томуғ зайли қилур,
Кавсар суйин ўзига ўлум сайли қилур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51.

**ТОМЧИ** — қатра; чакка:

Томчидек ашким эмас кўнглум ўти дафъи учун,
Гаҳ бадан кулбасини қилғали вайрон томадур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-160.

**ТОМШИ-** — маза, таъм билмоқ; тамшанмоқ:
**томший-томший** — тамшаниб-тамшаниб:

Соқий чу ичиб, манга тутар қўш:
Томший-томший ани қилай нўш.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-109.

**ТОН-** — тонмоқ; қилган ишини бўйнига олмасдан инкор қилмоқ:

Ишқ агар бўлса гунаҳ мен-мен гунаҳкор, эй кўнгул,
Тонмоғим ноҳақдурур бу ишда чун ҳақдур гуваҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-587.

**ТОНГ I** — субҳидам, эрта саҳар:

Тонг эрта маълум қилғач, муридлар ва мулозимлар изтироб бирла келиб, Хожаға арз қилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-71;

≈ **ели** — эрталабки шамол, насим:
Ҳар нафаси субҳ киби сарғариб,
Тонг елидек ҳардам ўзидин бориб. *Ҳайратул-аброр,* **45-2;**
≈ **шамъи** — қуёш:
Лайлидин ўлуб тараб гурезон,
Тонг шамъидек ўлди ашкрезон. *Лайли ва Мажнун,* **886I;**
≈ **қуши** — хўроз:
Субҳ сафолиқ майидин маст ўлай,
Тонг қушиға нолада ҳамдаст ўлай. *Ҳайратул-аброр,* **44-3.**

**ТОНГ** II — ажаб, таажжуб, ҳайронлик:
Қуймаку ашк ўлса не тонг элга фош,
Маркаби барқ ўлсаю рокиб қуёш. *Ҳайратул-аброр,* **115-14;**
≈ **эрмас** — таажжубланарли эмас:
Навоий ўн саккиз минг олам бор эса расво,
Тонг эрмас, чунки бўлмиш маҳвашнинг ёши ўн саккиз.
*Хазойинул-маоний,* **IV*б*-216;**
Чаманин чун аритсам бу тикандин,
Тонг эрмас, бар емак сарву сумандин.
*Фарҳод ва Ширин,* **142.**

**ТОНГ-** — боғламоқ; маҳкам боғламоқ:
Ҳарири ҳулла ичра боғлабон чуст,
Мурассаъ маҳд ичинда тонгдилар руст.
*Фарҳод ва Ширин,* **34.**

**ТОНГИРҒА-** — ажабланмоқ, тонг қолмоқ:
Юзунгни пардада десам, пари, тонгирғамағил,
Мениму қилмади Мажнун, ўзи ниҳонму эмас.
*Хазойинул-маоний,* **III*б*-243.**

**ТОНГЛА** — 1. тонгда, эрталаб:
Чун тонгласи Шайх мажлисиға келдим андин бурунки, **мен** воқеамни арз қилғаймен. *Насойимул-муҳаббат,* **XV-138;**
Ҳар қайсини бир ишга таъйин қилиб, тонгласи бу **ғариб** ишни ошкоро қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* **XV-236;**
2. эртага; қиёмат куни:
Чу умр ўтар, бу кун ўзни нашот ила хуш тут,
Ки тонгла нафъи етурмас дариғ ила афсус.
*Хазойинул-маоний,* **IV*а*-129;**
Тонгла жаннат ҳуридин кеч, эй кўнгул, ноком ила
Гар бу кун дунё аруси васлини ком айладинг.
*Хазойинул-маоний,* **II*а*-202;**
Бу кун ўлса ҳадисларга мутеъ,
Тонгла бўлғай муҳаддис анга шафеъ. *Арбаин,* **XV-56.**

**ТОНГЛА-** — ажабланмоқ, ҳайрон қолмоқ:
Истасанг жон ё кўнгул қилсам тараддуд, айб эмас,
Ким Навоийда аларни тонгламоқ тардидидур.
*Хазойинул-маоний,* **IV*б*-183;**
Навоий усрук эса субҳу шом, тонгламаким,
Азалда килки қазо чекти бу рақам бизга.
*Хазойинул-маоний,* **IV*б*-33.**

**ТОНГЛАЛИҚ** — эрталик, эртанги кунга тегишли:
Фироқида бу кунлук тонглалиқмен,
Ғамидин ўйлаким, сувсиз балиқмен. *Фарҳод ва Ширин,* **198.**

**ТОНГЛОҒИ** — эртанги:
Тонглоғи кавсар учун дерсен букун май ичмагил,
Тек тур, эй зоҳид, Навоий сен киби ношимудур.
*Хазойинул-маоний,* **III*б*-177.**

**ТООТ** — тоатлар, ибодатлар:
Десамки, тоат этиб, саждадин кўтармай бош,

Бошимға урғали лойиқ, кўруниб ул тоот.

*Хазойинул-маоний,* IVб-742;

≈ **айла-** — тоатлар қилмоқ, художўй бўлмоқ:

Барчаси тақвоу тоот айлабон,
Ҳақни истарга муножот айлабон. *Лисонут-тайр,* 144-1.

**ТОП-** — 1. топмоқ, билмоқ, аниқламоқ:

Дерларки, қабри лавҳида мундоқ битилган топибдурларки, ул икки юз етмиш еттида дунёдин ўтубтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-120;

2. йиғмоқ, етишмоқ, қўлга киритмоқ:

Заҳмат била топқаннингни ўзунгдин аяма.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-58;

Майдони сахо ичра жалодат кўргуз,
Топқанни берур амрига одат кўргуз.

*Назмул-жавоҳир,* XV-21;

Топқанға қаноат улки қилмас,
Ўз маслаҳатини сенча билмас. *Лайли ва Мажнун,* 53*а*18;

**наво топ-** — баҳра топмоқ, баҳраланмоқ:

Қачон ҳожати бўлғай эрди раво,
Агар топмаса эрди мундоқ наво.

*Садди Искандарий,* 239*б*14;

**нишаст топ-** — турғун бўлмоқ:

Яна бўлди Озарми афсарпараст,
Ким ул топти Турон ерига нишаст.

*Садди Искандарий,* 247*б*19;

**сабзаи хат топ-** — кўкармоқ, яшнамоқ:

Боғи рухсори топти сабзаи хат,
Донаи бирла ул хат ичра нуқат. *Сабъаи сайёр,* 7-1.

**ТОПИЛ-** — топилмоқ:

Дард аро ўлсанг даво аҳли замондин истама,
Ким топилмас даҳр аро бечораларға чорарас.

*Хазойинул-маоний,* IIб-236;

Не топилиб кундуз анинг маскани,
Не билиниб кеча анинг маъмани. *Ҳайратул-аброр,* 127-1.

**ТОПИШ-** — ўзаро учрашмоқ:

Андоқки, «чопишмоқ» ва «топишмоқ» ва «қучушмоқ» ва «ўпишмак» ва бу шоеъ лафздур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ТОПМОҒЛИҒ** — топишиш, топмоқлик:

Топмоғлиғ ани аҳли адабин ўртар,
Тотмоғлиғ ани худ икки лабини ўртар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-27.

**ТОПОҚ** — типирчилаш, безовталаниш:

Иши Мажнун киби банд ичра топоқ,
Агар доя юмай жисмини — нопок. *Фарҳод ва Ширин,* 6.

**ТОПШУР-** — ихтиёрига бермоқ:

Барча халойиқни зуафодин айириб, ҳар ўнни бир амин кишига топшурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193;

**жон топшур-** — ўлмоқ, вафот этмоқ:

Гар муродинг қатл эса, жон топшурай, олғил равон,
Раҳм этиб ўлтурма йиллар ҳажрингга зор айлабон.

*Хазойинул-маоний,* IIа-276.

**ТОР I** — 1. тола, ип; соч толаси, ўрими:

Нозуклик ичра белича йўқ тори гесуйи,
Ўз ҳаддини билиб белидин ўлтурур қуйи.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-78;

Хаста жоним риштаси кўрганда ҳажр озорини,
Гар узулди, қил анга пайванд зулфунг торини.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-592;

Деди ул кишигаки, ани осмондин бир тор ипак била осмиш бўлғайлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-110;

2. дутор, танбур ва чанг каби асбобларнинг ипи, тори:
Муғанний нағмаси жон берса базм аҳлиға тонг йўққим,
Навоий риштаи жонин эшиб чангига тор этмиш;
*Хазойинул-маоний,* Iа-204;

3. шам пилиги:
Ҳажр шоми не ажаб тўлғонмоқу бошимда ўт,
Шамъининг чун торидек қилди намудоримни заъф.
*Хазойинул-маоний,* IVа-169;

≈ **и вафо** — вафодорлик иплари:
Бори Ҳинд элин ўйла сайд айлади,
Ки тори вафо бирла қайд айлади.
*Садди Искандарий,* 282б11;

≈ **и ҳақир** — кучсиз, нимжон ип:
Сенки жисминг парда торидин дағи бўлғай наҳиф,
Тушса ул янглиғ чоқин тўзгайму ул тори ҳақир.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;

≈ **у пуд** — ўриш-арқоқ:
Агар шигоф эса кўксум яқо киби, не ажаб,
Ки ҳажр бир-биридин узди тору пудумни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-598;

Шуълаи шавқунг вужудум ўртаган,
Барқи ишқинг тору пудум ўртаган. *Лисонут-тайр,* XI-88;

≈ **тут-** — ушламоқ, боғламоқ:
Неча тор тутқан кема қочибон,
Танобини турған кема очибон.
*Садди Искандарий,* 312а4.

**ТОР** II — 1. тор, ингичка, кичкина, сиқиқ:
Маош уйи гарчи бўлур тор, аммо ҳар неча муболаға қилсанг ери бор. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-36;

Кисватидур хилқатим ишқ офати шахсиғаким,
Риштаи жон анда тору тор жисмим пуд эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-154;

2. қоронғи:
Қадам агар лаҳадим узра қўйсанг эрмас тонг,
Ки бўлса равзаи жаннат бу кулбаи торим,
*Хазойинул-маоний,* IIб-405.

**ТОРАК** — бошнинг тепа қисми, бош;
**тожи-тарок** — бош устига қўйиладиган тож:
Шаҳ олса доғи қилсун тожи торак,
Қул олса ҳам анга бўлсун муборак. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ТОРАМ** — гумбазли иморат; гумбаз, қубба; кўк, осмон:
Ичи бир эв вале олам эвидек,
Не олам, ниҳгун торам эвидек. *Фарҳод ва Ширин,* 96;

≈ **кишвари** — мамлакат, дунё:
Сеҳр муншисидинким иккинчи торам кишвари анга яккаламдур. *Назмул-жавоҳир,* 23;

≈ **и аъло** — баланд гумбаз; кўк, осмон:
Ишқ юки айлади торами аълони кўж,
Не ажаб ар айласа мен киби шайдони кўж.
*Хазойинул-маоний,* IIа-127.

**ТОРИ** — пайдо бўлиш, қўққисдан кўриниш;
≈ **бўл-** — тўсатдан пайдо бўлмоқ, кўринмоқ:

Ва асҳобидин ҳар қайсиға мараз тори бўлса эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95;
Манга бир кун балойи бўлди тори,
Муқаввас кўкдин ўқи тегди кори. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ТОРИ-** — сочмоқ, сепмоқ, экмоқ:
Кўксини қилди Навоий чу шиёр,
Тухм меҳрингни бу мазраъда ториб. *Хазойинул-маоний,* II*б*-71.

**ТОРИҚ-** — зерикмоқ, сиқилмоқ:
Мен қушедурмен чамандин чиқмаған,
Дашту водий сайридин ториқмаған. *Лисонут-тайр,* 44-1;
Навоий этса фиғон, хўблар, торикмангким,
Не қолғусидур ўзи, не фиғони зори анинг.
Хазойинул-маоний, III *б*-345.

**ТОРОЖ** — талон-торож, горат, ҳужум;
≈ **айла-** — талон-торож қилмоқ, барбод қилмоқ:
Қавму хайлини айлабон торож,
Айлагайлар диёридин ихрож. *Сабъаи сайёр,* 120-2;
≈ **ет-** — ҳужумга дучор бўлмоқ:
Ҳодиса торожи етиб молға,
Қолдуқ ўкуш ажз ила бу ҳолға. *Ҳайратул-аброр,* 185-8;
≈ **сол-** — таламоқ, ғорат қилмоқ:
Рикобингда малойик хайлидин ҳар сори юз минг саф,
Солиб ҳар саф шаётин мулкига яғмо била торож.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-97;
≈ **марзу бум эт-** — мамлакатни талон-торож қилмоқ:
Кўнгли мулкига ғам ҳужум этти,
Балки торожи марзу бум этти. *Сабъаи сайёр,* 66-13;
≈ **ҳуш қил-** — йўқотмоқ; ҳушидан айирмоқ:
Вале чун қилиб бода торожи хуш,
Бўлуб ўтрудин моҳваши бодануш. *Садди Искандарий,* 269*б*11.

**ТОРОЖГАР** — торож қилувчи, таловчи:
Золими қотили яғмое торожгаре,
Ким бўлуб куфридин офоқ аро дин аҳли ноёб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-48.

**ТОРТ-** — 1. ҳозир қилмоқ, келтирмоқ:
Бу эрнинг маъни оламидин хабари бўлса, бизга иссиқ ҳалво тортқай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155;
2. судрамоқ, етакламоқ:
Бўйла расволиқ била тортинг бало майдониға,
Ҳар уқубат бирлаким, имкони бўлғай, ўлтурунг.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-342;
3. эгмоқ, солмоқ:
Шайх тушти ва ул масжидқа кирди ва кўрдики, бир йигит бошин муроқабаға тортибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124;
4. ёрдамчи феъл вазифаси:
**интиқом торт-** — ўч олмоқ:
Фаридун улғойиб эрди, алардин интиқом тортардин ожиз эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-189;
**сурма торт-** — сурма сурмоқ, қуймоқ:
Кулларни кўзига сурма тортиб,
Кўз уйини сурмадек қарортиб. *Лайли ва Мажнун,* 78*б*10;
**суруд торт-** — куйламоқ:
Тортқан турк нағмасида суруд,
Оқизиб халқ кўзларидин руд. *Сабъаи сайёр,* 36-18;
**фиғон торт-** — оҳ, нола тортмоқ:
Дам-бадам изтироб анга ортиб,

Қавму хайли била фиғон тортиб. *Сабъаи сайёр,* 135-22.

**ТОРТИЛ-** — тизилмоқ, терилмоқ; қатор қилиб қўйилмоқ:

Бу баҳона бирла рухсориға еткайменму деб,
Риштаи жоним аро тортилди ашким гавҳари.
*Хазойинул-маоний,* IIа-333.

**ТОРТИҒ** — мукофот, ҳадъя:

Ул ой кулбамға келди жондуру хуноб ила оҳим,
Бу тортиғлар мураттаб айламишмен меҳмонимға.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-13.

**ТОРУМОР** — паришон, сочилган, тарқоқ;

≈ **айла-//қил-** — сочмоқ, тарқатмоқ; пароканда қилмоқ, енгмоқ:

Санам зулфидек айлабон торумор,
Қўпарур эрди барчамиздин дамор.
*Садди Искандарий,* 292а15;

Зангбор шоҳининг гулчеҳралар сунбул зулфидек паришон хайлин торумор қилиб, фалак ҳисорин фатҳ қилғай.
*Муншаот,* XIII-99.

**ТОС** — тоғора, жом; осмон, кўк:

Қазо нарроди кўк тосинда ой кун каъбатайнидин,
Душаш нақши била эл нақди умрин бешумор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186;

Тослар зарнигору меҳр мисол,
Сиймгун дастадин бошида ҳилол. *Сабъаи сайёр,* 130-9.

**ТОТ-** — ичмоқ, таъмини билмоқ; ўлмоқ:

Ва ул ҳазрат олти юз йигирми еттида куффор илкида шаҳодат шарбати тотибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-171.

**ТОТМОҒЛИҒ** — тотиб кўриш:

Топмоғлиғ ани аҳли адабни ўртар,
Тотмоғлиғ ани худ икки лабни ўртар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-27.

**ТОТОР** — татар; мўғул:

Чун тотор куффори Хоразмға етибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-145;

**мушки тотор** — тоза ва хушбўй мушк:

Қолибтур анбарин зулфунг ичинда боғланиб кўнглум,
Кийикдин қатра қон кибн мушки тотор ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIб-554;

Ёшурғай нофа худ мушки тотори,
Ёйилмоқта иси не ихтиёри. *Фарҳод ва Ширин,* 92.

**ТОТУ** — кичкина, муъжаз от, қашқар оти;

Яна от анвоидаки, тубучоқ ва арғумоқ ва яка ва ёбу ва тоту йўсунлуқ — борини туркча-ўқ айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТОУН** — ўлат, вабо, касаллик:

Беш йилдин сўнгра бани Исроилға тоун заҳмати воқеъ бўлуб, кўп халқ зойеъ бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;

≈ **марази** — ўлат касали, вабо касали:

Тенгри таоло аларни тоун марази била камрак қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224.

**ТОШ** — 1. тош, шағал, харсанг:

Эй пари, атфол тоши дема бу мажнунғаким,
Чарх зулми ёғдурур бошим уза ҳар лаҳза тош.
*Хазойинул-маоний,* IIа-148;

Тош отқанда бало кўргач, они ур,
Қилиб ул тош муқсуду кўзин кўр. *Фарҳод ва Ширин,* 162;

2. қабр устига қўйилган белги; қабр тоши:
Ўкуған элни ҳалок айлагай китобасида,
Ичимдагини аён қилса қабрим узра тошим.
*Хазойинул-маоний,* Ia-288;

≈ бағирлиқ — бағри тош, шафқатсиз:
Тош бағирлиқ раҳмсиз хунрези айёр истагил,
Лек дермен, даҳр аро ёри вафодор истагил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-670;

≈ қозон — дош қозон, катта қозон:
Алар қойилининг мақсудининг нақизи жонибидин сўз бошлаб дедиларки, шайхе айтибдурки, тош қозон ва лаъл — иккаласи тошдур валекин ораларида тафовут бор.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84-85;

≈ эт- — қотирмоқ, тошга айлантирмоқ:
Тоғ эшитганин дер, гуноҳидин
Гўйиё тенгри они тош этти. *Арбаин,* XV-59.

**ТОШ-** — тошмоқ (сув): ошмоқ:
Фалакнинг пардаи зайлин буким қилди шафақ гулранг,
Магарким ер юзидин кўз ёшим хунобн тошибдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-148;

...кутубларининг отин битилса, бу авроқтин тошар ва мусаннафотлари дурлари зикри қилилса, гардун баҳри андин тошар. . *Мажолисун-нафоис,* 83.

**ТОШИН** — тошқин:
Ки бўлмасдин бурун бу ел зиёда,
Тошиндек мунда шоҳу шоҳзода. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ТОШЛИҒ** — тошли (жой). тошлоқ:
Ишқ даштида ёғар оворалар бошиға тош,
Бу жиҳатдин бўлмиш ул саҳро ҳамоно тошлиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-300.

**ТОҚ** I — 1. эшик, дераза ва токчалар устида ярим доира шаклида ишланган жой; бинолар тепасидаги гумбаз:
Ун чекиб май тут дер эрсам дайри тоқиға садо,
Демаким ҳам ушбу маънини нидо айлар суруш.
*Хазойинул-маоний,* IIa-139;

Масжиди жомиъ яна бир оламе,
Тоқи яна бир фалаки аъзаме. *Ҳайратул-аброр,* 181-10;

2. камон шаклидаги ҳар бир нарса (қош, меҳроб ва ҳоказо):
Қошлари дайр тоқидек пайваст,
Тоқлар ичра икки кофири маст. *Сабъаи сайёр,* 53-28;

Қоши тоқи ичра офатлиғ кўзи,
Дайр тоқида анингдекким ўзи. *Лисонут-тайр,* 70-20;

3. токча:
Пир отамға айттиким, Бу Саидни эгнинга кўтар, ул токда бир пондур, тушурсун. *Насойимул-муҳаббат,* XV-108;

**само тоқи** — само гумбази, осмон:
Пили фалак киргуча дарвозаси,
Тоқи само тоқининг андозаси. *Ҳайратул-аброр,* 181-1;

**чарх тоқи** — осмон:
Қасринг уза чарх тоқи манзар бўлсун,
Базминг аро офтоб мижмар бўлсун. *Муншаот,* XIII-117;

≈ и муқарнас — кубба шаклидаги нақшлар билан безалган гумбаз; осмон, кўк:
Ёш улғайса тоқи муқарнасдур дард,
Балким мамлу сипеҳри атласдур дард.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42.

**ТОҚ** II — ёлгиз, жуфтсиз, тенгсиз; ягона: жуфтнинг зидди:

Қоши узра қавси қузаҳ вусмаси,
Вафо рангидин келди, албатта, тоқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-313;

Тоқ киши айини уйин бил нигун,
Уйга қачон ҳомил ўлур бир сутун. *Ҳайратул-аброр,* 106-14;

≈ **и офоқ** — дунёда якка-ягона:

Ким, Навфалким арабдадур тоқ,
Йўқ, йўқ, не арабки, тоқи офоқ. *Лайли ва Мажнун,* 85б15.

**ТОҚ-** — 1. осмоқ, боғламоқ:

Ҳирс ўлса қаноат ўтиға ёқ ани,
Яъники адам риштасиға тоқ ани. *Назмул-жавоҳир,* XV-20;

2. тақмоқ, тизмоқ:

Фасона айтур устоди суханвар,
Бу янглиғ тоқти сўз бикриға зевар. *Фарҳод ва Ширин,* 144.

**ТОҚАТ** — куч, қувват; чидам, матонат:

Гар солиб юз минг балоға мендек ўзни бўлмаса,
Ишқсиз бир дам санга ҳам сабру тоқат, эй рафиқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-339;

Юсуф алайҳис-саломнинг тоқати қолмади.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205.

**ТОҚИНАМОЙ** — бино тоқисига ўхшаш:

Эй Навоий, етилиб қоши анинг шукр деким,
Ҳусни қасриға аён бўлди яна токинамой.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-593.

**ТОҚИЯФУРУШ** — дўппифуруш:

Шаҳрда Малик бозори ичинда шарқий ҳаддида машҳур тоқияфурушлар тимиғадур. *Вақфия,* XIII-177.

**ТОҒ** — 1. тоғ:

Асрай олмон ўзни ашким тутти дашту тоғни,
Нечаким Фарҳоду Мажнун дедилар бас йиғламоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-245;

Тоғ эшитганин дер, гуноҳидин
Гўйиё тенгри они тош этти. *Арбаин,* XV-59;

То ҳавоиймен ул ой ҳажрида андоқким булут,
Тоққа ҳар дам юзланурмен, ёш тўкуб, фарёд этиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-64;

≈ **тоғ** — кўп-кўп, жуда кўп:

Чарх дард аҳлиға бедод айлабон,
Тоғ-тоғ андуҳ ижод айлабон. *Лисонут-тайр,* 72-18;

≈ **ча** — тоғдек оғир:

Ки бўйнунгда ул бир оғир юкдурур,
Эрур тоғча гарчи бир тукдурур.
*Садди Искандарий,* 290б19.

**ТОҒИ** — тағин, яна:

Вале ул икки нақди бебаҳодин,
Тоғи ул икки бўлған аждаҳодин. *Фарҳод ва Ширин,* 73.

**ТОҲИР** — покиза, пок; ≈ **ўл-** — пок бўлмоқ:

Тоҳир ўл истасанг фузун рўзи,
Хосир улким йитурди бул сувдин. *Арбаин,* XV-57.

**ТОҲО** — қуръон сураларидан бири:

Ва орода ўткан муколама «тоҳо» сурасида маълум бўлур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210.

**ТУБ** — таг, паст, ост:

Қайси давлат қуёшин чекти камол авжи уза,
Ким яна ер тубида маскан анга айламади.
*Хазойинул-маоний,* IIб-404;

Аёғиким сироти мустақимдин тойилди ва ел жоҳи тубин мақом қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 22.

**ТУБАН** — паст:

Ёшурур анжум дирамин турки меҳр,
Ерга кўмар бош тубан они сипеҳр.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 113.

**ТУБО//ТЎБИ** — жаннат дарахти; келишган қомат:

Тубо била шохи сидра келди,
Қадринг чаманида икки хошок.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-340;

Агар хуршиди рахшон орзу қилсам гули рўюнг,
Вагар тўбию ризвон майл этсам сарви озодинг.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-349;

Сипеҳр олида андоқким овуч хок,
Ва ёхуд тўби атрофида хошок. *Фарҳод ва Ширин,* 20.

**ТУБУЧОҚ** — чопқир от:

Яна от анвондаки, тубучоқ ва арғумоқ ва яка ва ёбу ва тоту йўсунлуқ — борини туркча-ўқ айтурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТУВОҒ** — туёқ:

Юзумдурур ашҳабинг тувоғи,
Бошимдурур маркабинг аёғи.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 759.

**ТУВУРЛУҒ** — ўтовнинг туйнугига ёпиладиган кигиз:

Ичкари ул гул тувурлуғни кўтармаслар, нетай,
Эй сабо фаррошн, бир лутф айлабон ул ён дори.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-591.

**ТУГ-** — 1. боғламоқ, тугун тугмоқ:

Зор жисмимда бўғунлар меҳнатимнинг сонидур,
Ким санаб, ҳар ерда тугдум бир тугун ҳар торға,

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-545;

2. қурмоқ, тузмоқ:

Рақибларға тугуб жоми айшу мен мардуд,
Аларни масту мени айладинг хароб асру.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-519.

**ТУГАН** — доғ, из: яра ва жароҳатнинг доғи:

Жисмимда туганларни айб айлама, эй зоҳид,
Ким сабр илики тиккан хирқамда юрунлардур.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-109;

≈ **қўй** — доғ туширмоқ, тамға босмоқ:

Дуд янглиғ дема кўнглум оҳи дардолудидур,
Ким кўнгул узра туган қўйған фатилам дудидур.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-167.

**ТУГАН-** — 1. тугамоқ, тамом бўлмоқ:

Ва сўзи туганганидин сўнг, имон арз қилиб Мусо алайҳиссаломға узрлар қўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;

Оразинг васфи туганмас котиби сунъ айласа,
Даҳр бўстонида гул яфроғларидин дафтаре.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-596;

2. битмоқ, ниҳоясига етмоқ; ёзилмоқ:

Ва бу шариф китоб туганганидин сўнгра хотирға андоқ келур эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-43.

**ТУГАНЛИК** — доғли; (яра) изли:

Ҳар сори махфий туганлик жисм ила мунглуғ кўнгул,
Сойиледурким эрур мамлу дирамдин кисвати.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-595.

**ТУГАНЧИ** — тугатувчи; якун:

Еттинчи мажлиснинг туганчиси.

*Мажолисун-нафоис,* XII-177.

**ТУГАТ-** — тамом қилмоқ, битирмоқ:

Май ниҳон ичсам керак оғзим қўюб куп оғзиға
Ким тугатсам чиқмағай андин садойи ғулғуле.

*Хазойинул-маоний,* Iа-420;

...Хожа Авҳад иккаласин тугатти ва девониға битиди.

*Мажолисун-нафоис,* 30.

**ТУГАТМАҚЛИК** — битиш, охирига етказиш:

Бори қилғанин демак осон эмас,
Деганга тугатмаклик имкон эмас.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1295.

**ТУГМА** — тугма:

Тугма гулгун деклайида лаъл пайкони эмас,
Гулга боғлабтур кўнгул булбуллар, аммо барча қон.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-445.

**ТУГМАЛИК** — тугмали:

Шаҳ эгнида мурассаъ тугмалик хилъатқа бермасмен,
Йиғочлар бирла оллин теврабон кийган фано шолин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-509.

**ТУГМАМОНАНД** — тугма каби, тугмадек:

Бошиким тарк тожидин баруманд,
Бўлуб тожиға гардун тугмамонанд. *Фарҳод ва Ширин,* 16.

**ТУГУН** — тугун; ҳалқа:

Зулфунгким эрур тугун-тугун гўё,
Эл бўлди бирин-бирин гирифторинг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-350;

Ҳамоно хўрда тугмакка нигундур,
Белида йўқса онинг не тугундур? *Фарҳод ва Ширин,* 48.

**ТУГУШ-** — тугишмоқ; боғлашмоқ; **сўз риштасин тугуш-** — сўзни бир ерга қўймоқ, бир қарорга келишмоқ:

Хисрав анинг гирифторлиғи бобида бир ҳийлагар топиб сўз риштасин тугушганлари...

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 511.

**ТУЁҒ** — туёқ; оёқ изи:

Нетиб ўпкаймен ул чобук аёғин
Ўпа олмон чу рахшининг туёғин.

*Хазойинул-маоний,* IVб-457.

**ТУЖЖОР** — савдогарлар, тижоратчилар:

Топилмай уду сандал ичра нажжор,
Нечукким дўкон ичра кирса тужжор.

*Фарҳод ва Ширин,* 41.

**ТУЗ** I — тўғри, рост, келишган:

Андин чиқған айтти, туз борған мақсадға етти.

*Маҳбубул-қулуб,* 133;

Яна андоқки, туз лафзики неча маъни ирода қилса бўлур: Яна туз — рост кишини дерлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113;

≈ **жодда** — тўғри йўл; тартиб:

Ҳар кимгаки эгриликта овозадурур,
Туз жодда ичра йўлидин озадурур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

≈ **ният** — яхши, холис ният:

Бу ҳол туркларнинг сидқ ва сафо ва туз ниятидин ва сортларнинг илм ва фунун ва ҳикматидин зоҳирдурур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

≈ **чаман** — яхши, зийнатли чаман:
Ясолни тузай андоқ ороста,
Ки бир туз чаман сарви навхоста.
*Садди Искандарий*, 240б8;
≈ **бўл-** — рост, тўғри бўлмоқ:
Бир буки, туз бўлса кишининг сўзи,
Йўқ сўзиким, ҳам сўзию ҳам ўзи. *Ҳайратул-аброр*, 121-1;
≈ **эт-** — текисламоқ, тўғриламоқ:
Ҳукмики бир қатраи ҳикмати,
Туз этти муҳити фалак ҳайъати. *Вақфия*, 1.

**ТУЗ** II — туз, ош тузи:
Захмим ачитқан дам-бадам ул лаъли шаккарханд эрур,
Ваҳ-ваҳ туз эрмиш улки мен қилдим гумоним, қанд эрур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-153.

**ТУЗ** III — текислик, текис ер:
Тамошоға қўюб эл ул сифат юз,
Ки касратдин кўрунмай тоғ ила туз.
*Фарҳод ва Ширин*, 120.

**ТУЗ** IV — ўқ, найза каби тўғри нарса (предмет):
Яна андоқки, туз лафзики неча маъни ирода қилса бўлур.
Бири тузки, ўқ ё найзадек нимани дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-113.

**ТУЗ-** — 1. тузатмоқ, тўғриламоқ:
Сен ўз хулқунгни тузгил бўлма эл ахлоқидин хурсанд,
Қишига чун киши фарзанди ҳаргиз бўлмади фарзанд.
*Хазойинул-маоний*, Iб-133;
2. бино қилмоқ, яратмоқ:
Тузмагай эрди қазо бу жисми вайронимни кош,
Чунки тузди, солмагай эрди анга жонимни кош.
*Хазойинул-маоний*, Iа-218;
3. идора қилмоқ, бошқармоқ, тартибга солмоқ:
Чун салтанатқа ўлтурди, жаҳон мулкин адл ва дод била тузди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-187;
4. чизмоқ:
Доирани жуз бу сифат тузмайин,
Силсилани бир-биридин узмайин. *Ҳайратул-аброр*, 6-23;
5. ёрдамчи феъл вазифасида:
**базм туз-** — мажлис, базм қурмоқ:
Ҳар қачон ул қилиб нишотқа азм,
Тузса гулфом қасри саҳнида базм. *Сабъаи сайёр*, 128-28;
Бўйла мавсумда керактур айш базмин тузгали,
Ҳам зумуррадранг ер, ҳам бодаи ёқутранг.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-181;
**наво туз-** — куй созламоқ, чалмоқ:
Эй муғанний, бир навое дилкушо тузгилки, чанг
Халқ панди сен киби маҳзуни абтар кўнглини.
*Хазойинул-маоний*, IVб-614.

**ТУЗАЛ-//ТУЗОЛ-** — ўнгланмоқ, тўғриланмоқ:
Ишим чу савмаа шайхи била тузолмади, кош
Ки эмди майкада пириға илтижо қилсам.
*Хазойинул-маоний*, Iб-454.

**ТУЗАТ-//ТУЗОТ-** — 1. ўнгламоқ, тўғриламоқ; даволамоқ:
Гаҳ бошингни тузатиб, гоҳ аёғингни ёпиб,
Эврулуб бошинга, фарзандлиғ айлаб изҳор.
*Хазойинул-маоний*, IIб-688;
Ҳам ёрутти субҳи кофури асос,
Ҳам тузотти шамни мушкин либос. *Лисонут-тайр*, 4-2;

2. тўпламоқ, тартибга солмоқ:

Мавлоно Соилий... бу яқинда девон дағи тартиби ҳуруф била тузатти. *Мажолисун-нафоис,* 186.

**ТУЗЛУК** — тўғрилик, ҳалоллик:

Олам элига ҳаёт эрур тузлукдин,
Етмак ғаразиға бот эрур тузлукдин. *Назмул-жавоҳир,* XV-41;

Агар тузлук била топса ҳисобин,
Берур эрди минг андоқнинг жавобин. *Фарҳод ва Ширин,* 191.

**ТУЗЛУҚ** I — туз идиши, туздон:

Итга эранлар суҳбатидин эранлар ҳукми бор, нажас тузлуққа тушса туз ҳукмин тутар. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-80.

**ТУЗЛУҚ** II ≈ **эл** — ёқимли одамлар; тўғри, ҳалол кишилар:

Ҳаракат қилса лабинг туз тўкулуб шаҳд оқар,
Тузлуқ эл кўп, бири йўқ сен киби ширин ҳаракот. *Хазойинул-маоний,* Iб-101.

**ТУЗОҚ** — дом, тузоқ:

Бало ичра фарди бирла келмиш,
Тузоққа ўз аёғи бирла келмиш. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**ТУЗУК** — тоза, яхши:

Ўзининг зоти тузук ва саъйи шоҳ эшигида тузуклук. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-12.

**ТУЗУКЛУК** — тўғрилик, осойишталик:

Кўнгулни бузсаю синдурса ишқ, бок эрмас,
Ки хўб эмастурур оннинг тузуклуку бутуни. *Хазойинул-маоний,* IIIб-585.

**ТУЗУЛ-** — ўнгланмоқ; кўрилмоқ; ясалмоқ; созланмоқ;

Кўнгул ҳавоси мени бузди, шукрдур ангаким,
Тузулди офият авжида рўзгори анинг. *Хазойинул-маоний,* IIIб-345;

Агар базм айши тузулса сипеҳр,
Тўққуз хон келиб анда бир қурс меҳр. *Садди Искандарий,* 245а4.

**ТУЙНОҚ//ТУЙНОҒ** — туёқ:

Йўқ ҳадим қўймоққа оннинг рахши туйноғига юз,
Басдурур, гар сурта олсам йўли туфроғиға юз. *Хазойинул-маоний,* IIIб-215; қ. **ТУВОҒ.**

**ТУК** — қил, мўй; қил толаси, жун толаси; соч, соқол толаси:

Буки урдунг бошима ҳар тук ҳисоби тиғи жавр,
Бўлса бўлмас ҳар сари мў бўлса бир тил узрхоҳ. *Хазойинул-маоний,* IIб-527;

Ва анинг муборак аёғида тук бор эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228;

Бир сабоҳ асҳоб ул ҳазратнинг муборак маҳосинларида неча тук оқ кўрдиларки, бурунғи кун йўқ эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**ТУЛ** I — узунлик; узун:

Ғам туни тулу саводин кўз била кўнглум билур,
Ким алардин йўқ эди музтарроқу бедорроқ. *Хазойинул-маоний,* IIIа-169;

≈ **и амал** — беҳуда хаёл, беҳуда умид:

Икки феъли вале йигитрак ўлур,
Бири ҳирсу бириси тули амал. *Арбаин,* XV-56;

≈ **и ҳаёт** — умр узунлиги, узоқ умр:

Ҳар неча мазлум сўзи топса тул,
Тули ҳаёт истасанг ўлма малул. *Ҳайратул-аброр,* 188-29;

≈ **топ-** — чўзилмоқ, узаймоқ:

Ҳеч ҳожатда нукта топмай тул,
Истамасдин бурун бўлуб мақбул. *Сабъаи сайёр,* 16-13.

**ТУЛ** II — есир; тул хотин:

Бағоят ҳийлагардур золи гардун,
Агар эрсен, ҳазар қилғил бу тулдин. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-247.

**ТУЛАК** — тулаш, тулак; ≈ **айёми** — хазонрезгилик:

Чаманнинг ҳар йиғочи бир сариғ қуш,
Бўлуб бори тулак айёмиға тўш. *Фарҳод ва Ширин,* 50.

**ТУЛАН** — беш яшар от:

Ўзга: той ва ғўнан ва дўнан ва тулан ва чирға ва ланга дегунча фасиҳроқлари туркча дерлар ва кўпраги муни ҳам билмаслар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТУЛКУ** — тулки:

Жунун занжирида ошиқ ёнида ҳийлагар зоҳид,
Киши кўрса тасаввур айлагай шер оллида тулку. *Хазойинул-маоний,* II*б*-510.

**ТУЛОНИЙ** — узунасига, узунчоқ: ≈ **айла-** — узунасига жойлаштирмоқ, қўймоқ:

Фалак вазъин анинг тулоний айлаб,
Жаҳон баҳриға ани лангар айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 89.

**ТУЛУЪ** — чиқиш, кўриниш (ой, қуёш);

≈ **айла-//эт-//қил-** — чиқмоқ, кўринмоқ; ёритмоқ:

Тийра ғори аро тулуъ айлар,
Анга таъбирини ружуъ айлар. *Сабъаи сайёр,* 117-13;

Бу салтанат авжининг ахтариким, шараф буржидин тулуъ этмиш. *Муншаот,* XIII-141;

Хуштур қилмоқ жом қуёшиға шуруъ,
Ул дамғачаким, қилур қуёш жоми тулуъ. *Хазойинул-маоний,* I*б*-757.

**ТУМАН** — 1. ўн минг:

Гавҳар қийматиға нечукки, маротиб асру кўпдур, ҳаттоки, бир дирамдин юз тумангача деса бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-103;

Мен уч юз минг ҳадис ёд билурмен юз туман иснод била. *Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

2. ўн минг кишидан иборат қўшин:

Бириси қўшун сори чекти рақам,
Бириси туман сори урди алам. *Вақфия,* XIII-160;

**юз туман вой** — минг афсус:

Ким, эй кажрав сипеҳри худрой,
Зулмунгдин вою юз туман вой. *Лайли ва Мажнун,* 91*б*3.

**ТУМОР** — 1. хат, мактуб; уч бурчак қилиб букланган хат:

Демаким, хат ёзмадинг ҳажримдаким, элтур киши
Йўқтурур, лекин ётур ҳужрамда юз тумор хат. *Хазойинул-маоний,* III*б*-285;

2. дуо ёзилган қоғоз:

Мумкин эрмас ул пари мажнуниға ҳуш, эй ҳаким,
Ким жунун хаттидурур бўйнинда тумори анинг. *Хазойинул-маоний,* III*б*-363;

Илоҳий сўзни чектим печ дарпеч,
Ҳижо тумори янглиғ сарбасар печ. *Фарҳод ва Ширин,* 219.

**ТУМОҒА** — янги тутилган қушнинг бошига кийгизиб қўйиладиган қалпоқ:

Бошима олтун тумоға тожи зар,
Чун мени ҳақ бўйла қилмиш тожвар. *Лисонут-тайр,* 52-15.

**ТУМТАРОҚ** — олифталарча ясаниб юрувчи:

Деди мезбони фалак тумтароқ
Ки отланса хоқон ҳам эрмас йироқ.
*Садди Искандарий,* 290б9.

**ТУМШУҚ//ТУМШУҒ** — қуш тумшуғи:

Оташин гулғунчасидур ўтлуғу қонлиқ кўнгул,
Зор булбул тумшуғи чокидин афғонлиқ кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-213;
Ўзи худ тоғу тумшуғдек анга бош,
Вале тумшуғким ул бўлғай қаро тош.
*Фарҳод ва Ширин,* 71.

**ТУН** — кеча:

Ким то фалак офоқ уза давр қилур,
Анжум гули ҳар тун бу чамандин очилур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129;
Бўлса эрди қудратеким лаҳзаи тутғай қарор.
Туну кун тинмай бу нав эткайму эрди изтироб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-46;

≈ **ақшом** — кечқуруи:

Тун ақшом келди кулбам сори ул гулрух шитоб айлаб,
Хиромп суръатидин гул уза хайдин гулоб айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-65;

≈ **сочи** — қоронғилик:

Мушкни ҳар кеча сочар бедаранг,
Тун сочиға бермак учун бўю ранг. *Ҳайратул-аброр,* 86-27;

≈ **турраси** — тун сочи, қоронғилик:

Неча кун оразидин бор эрди нишон,
Не тун турраси анда анбарфишон.
*Садди Искандарий,* 235б4.

**ТУН-** — тинмоқ, тинчимоқ; тўхтамоқ:

Қирқ ёшда фақр ойинин агар касб этмадинг,
Арбаин чекмак била ул ҳосил ўлмоқтин тунгул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-375.

**ТУНБОН** — иштон, лозим:

Юз тунбон сотқун олғай. *Вақфия,* XIII-179.

**ТУНГ** — оғзи тор идиш, графин:

Қуюб ул ҳиндуйи тожир сифоти,
Шакар тунгида Ҳиндистон наботи. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ТУНГЛУК** I — туйнук, ўтов тепасидаги кечаси ёпиб, кундузи очиб қўйиладиган тешик:

Солса партав том уза чиққанда рухсори очуқ,
Бир қуёшдур, тушса ҳар уй ичра тунглукдин ёруқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-323.

**ТУНГЛУК** II — ростлик, чинлик:

Кўргали қаддини савсан сори туз боқмаймен,
Ушбу сўз тунглугига тенгри эрур огоҳим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-403.

**ТУНД** — 1. тез, шиддатли:

Адув етти бир кунчилик йўлға тунд,
Бу ҳам бўлмади фикру рой ичра кунд.
*Садди Искандарий,* 291б5;

2. асов, бош бермайдиган:

Не шўхдурки, сурар тунд маркабин, боқмай
Ки бедили йиқилур, лаҳза-лаҳза бағри толиб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-72.
Эй сабо, тунд эрди бадмастим кеча бўстон аро,

Субҳидам уйқуға бормиш — эсмагил ул сори тунд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-132;

3. ўткир, аччиқ; ғазаб, ғазабли:
Тундлуқ манъин не навъ айлагай ангаким, ўзганинг
Бир иши бор эрса, бор оннинг бари атвори тунд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-132;
Дайр пирин тунд агар қилмиш хумор, эй муғбача,
Жомини қуйиғил тўло, анда майи хаммори тунд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-132;

≈ **гирдоб** — ўта қийинчилик, иоиложлик:
Қилиб саъй ул коми ноёбға,
Етиштилар ул тунд гирдобға.
*Садди Искандарий,* 301б10;

≈ **саманд** — чопқир, асов от:
Тунд саманди кўрунуб барқгом,
Сурати сайр ичра бўлуб барқфом. *Ҳайратул-аброр,* 115-13;

≈ **сарсар** — тез эсар шамол; қаттиқ совуқ шамол:
Бир вақт етибки тунд сарсар,
Ёпқай сув ҳарири узра мармар. *Лайли ва Мажнун,* 92б3;

≈ **у тез** — қаттиқ суръат билан:
Ел ани олиб учурди тунду тез.
Бори аъзосиға солиб рустахез. *Лисонут-тайр,* 123-1;

≈ **ўл-** — тез бўлмоқ, кучаймоқ, зўраймоқ:
Токи тунд ўлди баҳр аро кўлок,
Деди маллоҳ айлабон яқо чок. *Сабъаи сайёр,* 145-25.

**ТУНДБОД** — бўрон, кучли шамол:
Баҳрдин завроқни тортарлар тутуб соҳил сари,
Ким они ғарқ этгали еткурмиш ўлғай тундбод.
*Маҳбубул-қулуб,* 155;
Ҳаводис тундбоди солса бир мавж,
Не тонг, сув тутса ул рубъ узра ҳам авж.
*Фарҳод ва Ширин,* 195.

**ТУНДЛУҚ//ТУНДЛУҒ** — 1. тезлик, шитоб:
Суруб ҳар лаҳза бир ён тортибон тиғ,
Шукуҳу тундлуқта ўйлаким миғ. *Фарҳод ва Ширин,* 27;
2. қўполлик, қўрслик:
Тундлуғларни бошидин тошлади,
Лутфлар бирла навозиш бошлади. *Лисонут-тайр,* 136-14;

≈ **қил-** — қайсар бўлмоқ:
От саркашлиғ қилиб ва тундлуқ қилиб, инонин олиб тўйлаб югурди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**ТУНДХУ//ТУНДХЎЙ** — тез табиатли, бир гапли, ўжар:
Қаҳр ила жонимни олса муғбача, эй пири дайр,
Бок эмас, юз жон бу тифли тундхўюнг садқаси.
*Хазойинул-маоний,* IVб-618;
Бир ситамкум тундхўйдин етиб,
Ул чу еткач оҳ уруб, ўздин кетиб. *Лисонут-тайр,* 6-12;
Мавлоно Хисравий тундхўй киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 55.

**ТУНДХЎЙЛУҒ** — жаҳли тезлик, жаҳлдорлик:
Ва ул тундхўйлуғни тарк қилиб, адолат ва муросо ва афв пеша қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**ТУНОКУН** — ўтган кун:
Яна кун машойих қошиға келиб дедиким, тонуғ бўлингким, мен тунокун қилған тавбадин тавба қилдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-981.

**ТУНҚАТОР** — подшоҳ турган жойнинг тун қоровули, тунги қоровул:
Тунқатор онда бахти бедоринг,
Субҳға тегруким худо ёринг. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 926.

**ТУПУР-** — туфлаб ташламоқ:
Бул не бўлғайким, юзунг ҳажрида кўргаймен они,
Солсалар кулбамға, хас янглиғ тупургаймен они.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-604.

**ТУР-** — 1. тўхтамоқ:
Эй Навоий, гўйиё келгусидур ёрким,
Ўтрусиға кўз ёшинг турмайин бўлди равон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-448;

2. бир ерда сокин бўлмоқ, истиқомат қилмоқ:
Оғзи хаёли ўйлаки йўқлуғ сори чекар,
Турмоқ бўлурму кимсага мулки адамғача.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-570;

3. бор, мавжуд бўлмоқ:
Бордурур меҳроб турғач бутқа қилғандек сужуд,
Сажда қилсам қиблаға то қошларинг қоршуда бор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-215;

4. тик турмоқ:
Дарду ғам турмиш ясовулдек кўнгул чоки аро,
Қўймамоққа, келса ҳушу сабр хайли ичкари.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-329.

**ТУРБАТ** — қабр, мозор; мақбара:
Ҳайдарий Қавий ўзларин анга нисбат берурлар ва турбати ҳамул Турбат деган ердадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-154;
Манга бўлди фалак қатл айлаган чоғ,
Узолған турбатимнинг тоши бир тоғ.
*Фарҳод ва Ширин,* 193.

**ТУРК** — 1. турк, туркий халқ:
Ва сиқтамоқким йиғламоқда муболағадур, турк бу навъ адо қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;

2. шўх, гўзал, ўйноқи, маҳбуба:
Нақди жон истаб мени қийнаса кофир кўзунг,
Неткамен бермайким, ул турк мастедур авон.
*Хазойинул-маоний,* IIа-249;

≈ **алфози** — туркий сўзлар:
Турк алфозиға дағи мулоҳазани лозим кўрилди оламе назарға келди, ўн секкиз минг оламдин ортуқ, анда зеб ва зийнат. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;

≈ **нағмаси** — туркийча оҳанг, куй, мақом:
Тортқан турк нағмасида суруд,
Оқизиб халқ кўзларидин руд. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 925;

≈ **тили** — туркий тил:
Бу эҳтимолға худ йўл берса бўлмаским, турк улусининг хуштабълари мажмуи сорт тили била назм айтқайлар ва билкулл турк тили била айтмағайлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118;

≈ **улуси** — турк халқи, эли:
Ва яна ҳам турк улусида бир сурудурким, они «Муҳаббатнома» дерлар. *Мезонул-авзон,* XIV-180;

≈ **эли** — туркий тилда сўзлашувчи эл, халқ:
Мавлоно Ҳилолий — турк элидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 103;

≈ **и анжум** — қуёш:
Турки анжум шоми ҳажримни ёрутмас, гўйиё

Новаки оҳимдин ўлмиш тавсани гардун сақат.

*Хазойинул-маоний,* Iа-225;

≈ **и фалак** — Миррих (Марс) планетаси:

Турки фалак чун анга гоҳи етиб,
Тебрата олмай нечаким зор этиб. *Ҳайратул-аброр,* 39-12.

**ТУРКИЙ** — 1. туркларга хос; туркча, туркий;

Туркий услуб эрди ҳам бу достон,
Топқудек эрди Навоийдин нишон. *Лисонут-тайр,* 210-9;

Қолди туркий алфоз била мақсуд адоси ва форсий иборат била калом маъноси. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

2. ашула, қўшиқ номи:

Яна сурудедурким, ани «туркий» дебдурлар, бу лафз анга алам бўлубтур. *Мезонул-авзон,* XIV-181.

**ТУРКИГЎЙ** — туркий тилда ёзувчи, айтувчи (шеър, достон ва ҳок):

Аммо йиғламоқта ҳой-ҳой лафзин (адода) ўзларин туркигўйларга шарик қилибдурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110.

**ТУРКИГЎЙЛИК** — туркий тилда ёзишлик, айтишлик:

Салотин ани яхши айтур элни тарбиятлар қилибдурлар, туркигўйлик лақаби била машҳурдур.

*Мезонул-авзон,* XIV-181.

**ТУРКИНАВОЗ** — туркча оҳангда, туркларга хос услубда:

Ўнгда туркинавоз уруб достон,
Қўзғалиб ҳар навода Туркистон. *Сабъаи сайёр,* 36-17.

**ТУРКМАН** — туркман:

Навоий, иста мазоҳирда чеҳраи мақсуд,
Араб вагар чиғатой, йўқса туркману халаж.

*Хазойинул-маоний,* IVб-98.

**ТУРКОНА** — туркларча, туркларга хос, туркий, содда:

Мавлоно Отоий кўп туркона айтур эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 74;

≈ **аёғ** — туркий халқлар одатича ичиладиган май, туркиёна май ичиш:

Ғам ғизоси орасинда қани туркона аёғ,
Тўра ойини била томса тўқуз, оқса ўтуз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-235;

≈ **соз эт-** — туркийча куйламоқ:

Нағмалар туркона соз эттим укуш,
Мастлиғдин ўйлаким, хушнағма қуш. *Лисонут-тайр,* 194-20.

**ТУРКСОЗ** — туркча шаклда:

Жиба сарбасар зарҳалу турксоз,
Кежим борча зарбафт чиний тироз.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1462.

**ТУРКТОЗ** — ҳамла, талон-торож, ғорат; талон-торож қилувчи:

Яғмо солурға ҳар тараф отланди ул ситамгар,
Кўнглум вилояти сари бу турктоз экинму.

*Хазойинул-маоний,* IIб-516;

≈ **и ишқ** — ишқ ҳужумчиси; севги талончиси:

Гар Навоий кўнгли мулки бўлса вайрон айб эмас,
Турктози ишқ ул кишварни яғмо айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IVа-137;

≈ **айла-** — босиб келмоқ, таламоқ:

Валекин ажал айлагач турктоз,
Не қолди ғурур ул замон, не ниёз.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-213.

**ТУРКТОЗЛИҒ** — ҳужум қилишлик, талончилик:

Ул олам фазосида табъ сиHоҳи турктозлиғлар тузди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119.

**ТУРКЧА** — туркийча; ≈ **тил** — туркий тил:
Ва бу банданинг дағи тўрт девониғаким, туркча тил билан назм топибдур• ва абёти адади йигирми беш минга яқинлашибдур. *Мезонул-авзон,* XIV-136;
≈ **хат** — «насх» ва «таълиқ»дан бошқа бир хил ёзув шакли:
...«туркча хат» била худ асло битилмасаки, бу бобда қавле дағи бордур. *Муншаот,* XIII-132.

**ТУРЛУК** — ҳар хил, ранг-баранг:
Бошлариға келса юз турлук бало,
Ҳар балода бўлса юз минг ибтило. *Лисонут-тайр,* 35-17;
≈ **турлук** — хилма-хил, жуда кўп:
Кечалик ва кундузлик йигирми тўрт соатда Паҳлавоннинг такясида хоҳ сафарда, хоҳ ҳазарда табх иштиғолидин фароғат йўқ эрди, турлук-турлук атъима эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95;
Турлук-турлук иллат бадани уйида ўкулуб, ажаб-ажаб мараз касратидин ҳаётдин тўнгулуб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-76.

**ТУРНА** — турна:
Ҳар балбалани қилур макони,
Турна кўзию тазарв қони. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 700.

**ТУРНАЧИ** — турна овловчи:
Андоқки, қуш ҳунарида дағи бу истилоҳ бордур, андоқки, қозчи ва қувчи ва турначи ва кийикчи ва товушқончики, сорт лафзида йўқтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ТУРОБ** — тупроғ; ер:
Навоиё, келибон пири дайр очса эшик,
Кўтарма бош аёғидин, бошинг гар ўлса тураб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-50;
Кўлаканг топса эрди жирми туроб,
Анга гардундин ўтгай эрди жаноб. *Сабъаи сайёр,* 11-16.

**ТУРРА** — кокил, соч ўримлари; зулф:
Турра марғулин очиб рухсори маҳсиймоға соч,
Тун саводи анбарин меҳри жаҳонороға соч,
*Хазойинул-маоний,* IIIб-101;
≈ **и сунбул** — сунбул шохлари:
Саҳарким гулшан ичра гул очилғай,
Гул узра турраи сунбул сочилғай. *Фарҳод ва Ширин,* 160.

**ТУРУНЖ** — лимон:
Ва ул жамоат олида турунж ва турунж кесарга иликларида пичоқлар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202.

**ТУРУР** — *-дир* қўшимчаси маъносида:
...баъзи дерларким, бу рубоий ҳазрат Махдумий Нуран била таворуд воқеъ бўлубтур. Андоғ дағи бўлса улуғ давлаттурур. *Мажолисун-нафоис,* 202; қ. **ДУРУР**.

**ТУРУҚ** — йўллар; маслаклар;
**аҳли туруқ** — дарвишлар:
Жамии аҳли туруқ ўзларини Паҳлавоннинг фотиҳа ва такбириға еткурмағунча ўз тариқларида ишлари тамом бўлмас эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;
Мавлоно Хожа Бурҳон... жамиъи аҳли туруқнинг соҳибтариқи эрди. *Мажолисун-нафоис,* 59.

**ТУРФА** — қизиқ, ажабланарли, одам ақли ҳайрон қоларли; нодир, кам учрайдиган:
Чиқар равзандин ахгар дудию бу турфаким, онинг

Ўтиға дуд йўқтур мижмариға балки равзан ҳам.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-409;

Чун «Лисонут-тайр» оғоз айладим,
Турфа қушлар бирла парвоз айладим. *Лисонут-тайр,* 210-6.

**ТУРФАЛИҚ** — ажойиб, нодир:

Бовужуди мунча турфалиқ шеър ҳам айтур ва анда кишини писанд қилмас. *Мажолисун-нафоис,* XII-78.

**ТУРФАТУЛ-АЙН** — лаҳза, дақиқа, энг қисқа муддат (*айн.* кўз очиб юмгунчалик вақт):

Тушта ул маҳваш юзига то кўз очтим ҳар кеча,
Истамасмен турфатул-айн кўз очмоқ уйқудин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-472;

Балки бир турфатул-айн андин ғойиб бўла олмаслар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-69.

**ТУРШРЎЙ** — бадбуруш, бадқовоқ:

Ямон қилиғлиқ бадбўй ва бот аччиқлиқ туршрўй бир балоға гирифтордур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-64.

**ТУРҒУЗ-** — 1. тик турғизиб қўймоқ:

Санга тақлид қилмиш гулки, осиб кўза бўйнидин,
Тикан устига они турғузиб гардун адаб қилмиш.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-262;

2. кутдириб қўймоқ, муҳлат бериб қўймоқ; тўхтатмоқ:

Гар ажал турғузмади жисмимни ул ой кўйида,
Дўстлар, наъшимни боре анда бир дам турғузунг.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-346.

**ТУСАММО** — аталади:

Эй жамолинг равзаси фирдавс боғидек жамил,
Лабларингнинг кавсари айнан тусаммо салсабил.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-211.

**ТУСЛУҚ** — рангли; **мено туслуқ** — ҳаворанг, кўкимтир:

Ранги лаъли гар дурур қонлиғ мужам, токим эрур
Вусма бирла қоши мено туслуқ ёдек яшил.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-392;

**мулавван туслуқ** — ранг-баранг, рангдор:

Бу мулавван туслуқ ёйдек ҳилолий жоминг нужум жавоҳиридин мурассаъ. *Муншаот,* XIII-106.

**ТУТ-** — 1. ушламоқ:

Хоки пойи бўлди жони хоксорим қон ютуб,
Ким чиқиб лаълингни ўпгай риштаи зулфин тутуб.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-73;

Ва Мусо алайҳис-салом тутқанда ҳамул асо бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210;

2. қўлга туширмоқ, асир олмоқ; ром қилмоқ:

Донаи холи лабинг кўнглум қушин ром айламиш,
Ким они тутқанда жоним риштасин дом айламиш.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-144;

3. узатмоқ, сунмоқ, тақдим этмоқ:

Чу зуҳд келди риёу йўқ одамида вафо,
Не бўлди тутса манга бода бир паризода.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-526;

4. сақламоқ, асрамоқ:

Эй Навоий, жисм аро жон риштасин тутқил азиз,
Ким бори лўливашим лаъби учун асбоб эрур.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-158;

Мени бедилға ё раб бу кўнгулни тутқил арзоний,
Они мендин айирма, даги менсиз тутмағил они.

*Маҳбубул-қулуб,* 125;

5. қопламоқ, босиб кетмоқ; ёйилмоқ, таралмоқ:
Ер юзин тутқан баҳор айёми эрмас лолазор,
Ким юзунг ҳижронидин гирён кўзум қон йиғламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-253;
6. ҳисобламоқ; билмоқ, эътибор қилмоқ:
Эй Навоий, нома ул ён ёзғали не ҳад манга,
Тут фироқ ичра висолининг хаёлин муғтанам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-428;
7. чидам бермоқ, чидамоқ:
Сафарким машаққатда келди сақар,
Анинг ўтида кимса тутмай мақар.
*Садди Искандарий,* 275б11;
Кўруб ул теграга саро парда,
Тутти кофургун саропарда. *Сабъаи сайёр,* 190-1;
8. амал қилмоқ:
Бири улки туттунг тарийқи ниёз,
Қабул айладилар сени аҳли роз. *Садди Искандарий,* 325а4;
9. кутмоқ:
Давр элида гар вафо йўқ, сен вафо қилғил, валек
Кимни хушҳол этсанг, андин тут ўзунгга юз малол.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-374;
**вужуд тут-** — пайдо бўлмоқ, мавжуд бўлмоқ:
Сужуд ичра бу суд тутса вужуд,
Эрур бевужуд улки қўйғай сужуд.
*Садди Искандарий,* 243б5;
Қаю кўздаким тутса аксинг вужуд,
Малойик нечук қилмағайлар сужуд.
*Садди Искандарий,* 236б9;
**йироқ тут-** — олиб қочмоқ, четга олмоқ:
Ўзунгни бу зумрадин йироқ тутма, бошинг борса, бу муддаони унутма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;
**йўл тут-** — йўлга тушмоқ:
Қўпуб қосиди нотавон тутти йўл,
Вале не тирик, не ўлук эрди ул.
*Садди Искандарий,* 256б7;
Бир сори сариғ пўлоу мен тутсоғ йўл,
Не тоғу, не туз, десанг не ободу, не чўл.
*Хазойинул-маоний,* Iб-762;
**канора тут-** — чекинмоқ:
Чун васл сўзин дединг унуттум,
Ул барчасидин канора туттум. *Лайли ва Мажнун,* 74б16;
**пос тут-** — хабардор бўлмоқ:
Алар сори Хурмус, Болинос ҳам,
Бу ён Аршимидус тутуб пос ҳам.
*Садди Искандарий,* 296а19;
**сурат тут-** — рўй бермоқ:
Бир буки бу навъ икки кудурат,
Бир кеча ичида тутти сурат. *Лайли ва Мажнун,* 87б3;
**ўрин тут-** — ўрнини босмоқ:
Ано ўрнин ато тутмас ўғилға,
Ки мумкиндур ўғил бўлмоқ атосиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-695.
**ТУТАШ-//ТУТОШ-** — ёнмоқ, куймоқ; ўт тушмоқ:
Онингдек ўт яна ишқ урди хонумонимға,
Ки шуъла айрилиб ондин, туташти жонимға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-541;
Чун меҳр ўтидин самандар ўлди саратон,

Оташкададек тутошти гулзори жаҳон. *Муншаот,* XIII-88;
Чун навҳаси ўти ҳаддин ошти,
Жисмиға ҳарорати тутошти. *Лайли ва Мажнун,* 91б19.

**ТУТМОЧ** — пишган таом тури; хамир оши, угра ош:
Яна тутмоч ва умоч ва кумоч ва толғонни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ТУТРУҚ** — тутатки, тутантуруқ:
Агар зуҳур этгай — хаёл қилки, ёлғон сўзга не етгай, сўз тергувчининг агар улуғи, агар кичиги — билки эрурлар тамуғ ўтининг тутруғи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-61.

**ТУТУЛ-** — 1. қўлга тушмоқ, гирифтор бўлмоқ:
Тутулмиш эди Мажид бир Барлос бекка,
Ким айтур эдиким бу янглиғ қутилғай.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-710;

2. ушланмоқ, асир тушмоқ:
Оз фурсатда, ўн беш кунга тортмадиким, тутулди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62;
Тутулғанлар қилиб жонини таслим,
Қутулғанларни ҳар дам ўлтуруб бийм.
*Фарҳод ва Ширин,* 175;

3. тўхтаб қолмоқ, туриб қолмоқ:
Дам тутилғандин ўлар элдек етибмен ўлгали,
Сурмасун деб кемасин басқим нафаслар асролур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-159.

**ТУТУН** — 1. тутун:
Дарёу булут эрмаским, оҳ ила ашкимдин,
Ҳам ер юзида кўллар, ҳам кўкда тутунлардур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-109;

2. хайрат, саросима:
Кўруб сизни тутун бошимға ошти,
Тутун неким, ичимга ўт тутошти. *Фарҳод ва Ширин,* 106.

**ТУТУҚ** — парда, тўсиқ:
Манзаре ондин осилған бир тутуқ,
Бир қуёшда ул бўлуб қавси уфуқ. *Лисонут-тайр,* 70-9.

**ТУТҚУН** — ушлаб келинган қочоқ, асир:
Талаб қилди тутқунни мажлис аро,
Ки сургай анинг бирла бир можаро.
*Садди Искандарий,* 303б7.

**ТУТҚУЧ** — ушлайдиган нарса; банд, тутқич:
Хаста кўюнгда ётмишам бекас,
Тутқучим, қопқучим итингдур бас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-253.

**ТУФАЙЛ** — чақирилмаган меҳмон; сабаб, баҳона:
Анинг туфайли санамлар юзин кўрармен, лек
Муни ким айта олур шўхи бадгумонимға?
*Хазойинул-маоний,* IIа-308;
Ул маҳмил туфайли мақсадқа етишсам. *Вақфия,* XIII-173;
≈ айла-//эт- — восита, баҳона қилмоқ; чақирилмаган меҳмон бўлмоқ:
Ким киши айласа ул сори майл,
Айлаган руҳини соқийға туфайл,
*Хазойинул-маоний,* IVа-425;
Тош урса, равонингни туфайл эт бошиға,
Таждиди муҳаббат англа бормоқ қошиға.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29.

**ТУФАЙЛИЙ** — чақирилмаган бўлса ҳам чақирилганларга эргашиб тўй-маъракаларга борувчи:

То туфайлий била мажлис қурайин,
Бир неча нукта анга еткурайин. *Хазойинул-маоний,* IVа-425.

**ТУФАК** — ичи бўш узун най ёки чўп:
Аммо кўпрак ажзосин, мисли жибилгир ва... туфак ва тўқа йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТУФРОҚ//ТУФРОҒ** — тупроқ; ер; чанг, ғубор; ≈ айла- — йўқ қилмоқ:
Бир зарки туфроқ айлади ғам ани,
Эл қадрида кўрди заррадин кам ани.
*Назмул-жавоҳир,* 29;

≈ ажзоси — тупроқ зарралари:
Чархи завил — иқтидор туфроқ ажзосини қуёшидин ўткарибдур. *Назмул-жавоҳир,* 29.

**ТУФРОҒЛИҚ** I — чанг босган:
Кўзума йўлингда туфроғлиқ тиканким санчилур,
Бор биайниҳ сурма, ул туфроғ тикан андоқки мил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-211.

**ТУФРОҒЛИҒ** II — камтаринлик:
Бўлди саркашликдин онинг офати,
Ажзу туфроғлиғ бу бирнинг рофати. *Лисонут-тайр,* 5-14.

**ТУФУЛИЯТ** — ёшлик чоғи, болалик:
Туфулиятлари айёмидағи бу навъ осор ва аломат кўп манқулдур. *Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-10;
Ўзларида бу иш чошниси туфулият айёмидин бор эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-139.

**ТУХМ** — 1. уруғ, тухум:
Фироқ хирмани йиғдим, висол тухмин экиб,
Замона мазраида борму мен киби ҳорис.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-93;

Моласиз ул тухмки деҳқон сочар,
Сувни тенг ичмас неча яксон сочар. *Ҳайратул-аброр,* 121-26;

2. манба, негиз:
Фойдаси бениёзлиғдур — тухми бари ғино ва шажаредур самари истиғно. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-36;
...ул амал тухмиға бу бир недин сазодур ва жавоб маҳсулни кўтармак. *Садди Искандарий,* 285аб.

**ТУХМИЁНА** — доривор ўсимликлардан бирининг уруғи:
Гар берса табиб тухмиёна,
Бил заҳри гияҳ бутарга дона.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 836.

**ТУШ** — уйқу, туш, хоб:
Тушумда оби ҳаёт ичтим оҳким, келмас
Кўнгулга лаълини ўпмакдин ўзга таъбире.
*Хазойинул-маоний,* Iб-626;

≈ лар тили — бехабарлик таъбири:
Эй кўнгул, бу нуктадур қушлар тили,
Рамзу имо мулкига тушлар тили. *Лисонут-тайр,* 188-8;
≈ кўр- — йўқ бўлмоқ, сароб бўлиб кўринмоқ, тушида кўрмоқ:
Улки ғафлатдин этти навм сабуҳ,
Бу шарафни магарки туш кўргай. *Арбаин,* XV-58.

**ТУШ//ТЎШ** — тараф, жониб; томон ≈ -тушдин//≈ -тўшдин — ҳар тарафдан, ҳамма томондан:
Ё тиғ чекиб тўш-тўшидин ёрғил ахи,
Бир порасини бизга бериб борғил ахи.
*Хазойинул-маоний,* Iб-769;

Кўнгулда нуқтаи холинг хаёли тўш-тўшдин,

Ёғин асалларидур нуқта-нуқта ахгар аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-27;
Тамошасиға ҳар кун хайл бархайл,
Улус сори туш-тушдин қилиб майл. *Фарҳод ва Ширин,* 116.

**ТУШ-** — 1. тушмоқ, пастга тушмоқ:
Эрур ишқ оятиким нуқтасининг донасин кўргач,
Тушар арвоҳи қудсий қушлари беихтиёр анда.
*Хазойинул-маоний,* Iб-44;
2. сафар вақтида тўхтамоқ, қўнмоқ:
Ул уйлар қошида эди бир дарахт,
Тушуб сояға шоҳи фархундабахт.
*Садди Искандарий,* 295а21;
3. тушиб қолмоқ:
Магар баъзи ердаким, байтнинг охирида тушган ва ани заруратдин қофия қилмиш бўлғайлар.
*Мезонул-авзон,* XIV-153;
4. зиммага юкланмоқ:
Бу иш манга тушубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-103;
5. дуч келмоқ, учрамоқ:
Гар Навоийдек бошинга тушса бир қотил ғами,
Анда доғи кўргасен не бўлса қисмат, эй рафиқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-320;
Демонким эмасмен Скандарпараст,
Тушубтур манга лек мунча шикаст.
*Садди Искандарий,* 269а1;
6. юз бермоқ, пайдо бўлмоқ:
Кўзи анга тушкач, кўнглига изтироб тушуб, эмчокига сут келди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;
7. етишмоқ, эришмоқ:
Тушуб ул даги чарх давронига,
Кириб Қорундин сўнг киши сониға.
*Садди Искандарий,* 284а16;
**кўз, назар туш-** — кўриб қолмоқ:
Даврасида кўрунмайин кўзга,
Ончаким кўз тушар сувдин ўзга. *Сабъаи сайёр,* 145-4;
Қаёнким Скандарга тушти назар,
Топа олмади халқ ичидин гузар.
*Садди Искандарий,* 260б9.

**ТУШАЛ-** — тушмоқ, йиқилмоқ:
Ва вужуди роҳравлар аёғиға тушалур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-78.

**ТУШАР** — лашкарнинг дам олиш манзилида тўхташи:
Юруш расмида бўлмас эрди ўсол,
Кўчарда, тушарда бор эрди ясол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1326;
Қабоб қўрғонни дапқур-дапқур ул хайл,
Тушарға қилдилар тўшлуқ-тўши майл.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 510.

**ТУШУР-** — 1. пастга олмоқ; туширмоқ:
Ул нонни тушурдук. *Насойимул-муҳаббат,* XV-108;
2. урмоқ:
Тийғин эгнимга тушурмоқни ҳамойил тилай олмон,
Қайда ул бахтки, бўлғай қўли бўйнумға ҳамойил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-380.

**ТУШУРТ-** — жойлаштирмоқ:
Тушуртуб ҳамул сабза узра сипоҳ,

Фалак сабзасидин ўтуб боргоҳ.
*Садди Искандарий,* 264б18.

**ТУЪМА//ТЎЪМА** — озиқ, ем, луқма, овқат:
Холингу лаълинг қатилименки, қилди туъма зоғ,
Лаългун айлабтуруф минқор ила тирноғини.
*Хазойинул-маоний,* IVа-381;
Итингки бор анга ушшоқ бағридин тўъма,
Қилай деганга они меҳмон керак жигаре.
*Хазойинул-маоний,* IIб-598;
Ул ҳам ўз воясин ҳосил қилғандин сўнгра инди ва андин тўъма қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115;
≈ **қил-** — овқатланмоқ:
Бу баҳрда тенгри таоло андоқ жонИворлар яратибтурким, ҳар бирига ҳар кун ики мендек тўъма қилибтур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227.

**ТУЪМАЛИҚ//ТЎЪМАЛИҚ** — емишлик, луқма:
Итингга туъмалиққа бўлди осон,
Буким бағримни қилдинг пора-пора.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-529;
Бағриму кўнглум итига тўъмалиқ душвор эди,
Шукрким, чок ўлди ишқинг тийғи бирла кўкрагим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-410.

**ТУЮР** — қушлар:
Мазкур бўлған туюридин баъзи адоси била тараннум ниҳоятиға етар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 4;
Ул танбиҳ бўлуб, манқулдурким, Сулаймон алайҳис-салом туюрдин ҳар бирини бир ишга таъйин қилиб эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227.

**ТУЮҚ//ТУЮҒ** — туюғ:
Ва бу икки байтки, тажниси томдур, ҳам турк шуароси хоссасидурки, сортда йўқтур ва муни туюғ дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн.* XIV-113;
...ҳамул баҳодирлуғ таврида бу туюқ машҳурдурким...
*Мажолисун-нафоис,* 197; қ. **ТАЖНИС.**

**ТУҚҒАН//ТУҚҚАН** — туғишган ака-ука, опа-сингил; қариндош-уруғ:
Бойқаро Мирзо.. Султон соҳибқироннинг туқған оғаси эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 202;
Бири ҳамсуҳбату, ҳамдарду рафиқ,
Туққанимдин дағи юз қатла шафиқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-702.

**ТУҒ** — байроқ:
Ўзни расволиққа қилмоқдур алам гар туғунга,
Кўк ливосин шиққа доғи сидра шохин хода эт.
*Хазойинул-маоний,* IIа-54;
Яна бир тош отиб деди равони,
Мунгадур маҳчаи туғунг нишони. *Фарҳод ва Ширин,* 142.

**ТУҒ-** — 1. туғилмоқ, дунёга келмоқ:
Марьям киби ано эди туққанда ул Масиҳ,
Тарсо эмон десамки, ким эрди ато анга.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-16;
Жонға ҳам ўлумдин бурун оромрасон,
Ким туғмоқ эрур ўлумға пайғомрасон.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28;
2. вужудга келмоқ, пайдо бўлмоқ:
Неча нурини баҳр аро бутратиб,
Тенгиздин туғуб ҳам тенгизга ботиб.
*Садди Искандарий,* 313б7.

**ТУҒДОРИ** — илвасин қаторида овланадиган йирик қуш, туғадоқ:
Итолгуга туғдорининг кучи етмаса, сонгғи била ани булғар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-70.
**ТУҒЁН** — ҳаяжонга келиш; саркашлик қилиш, исён қилиш:
Ва ҳақ ношиносликқ туғёни можароға сурушгай.
*Маҳбубул-қулуб,* 53;
≈ **қил-** — саркашлик қилмоқ, исён қилмоқ:
Кўнглида чун ҳаво қилур туғён,
Умр шамъиға еткурур нуқсон. *Хазойинул-маоний,* IVб-739;
Кўзум фикри ичигга солса қайғу,
Бало ҳар гўшадин туғён қилурму. *Фарҳод ва Ширин,* 173.
**ТУҒМОЧ** — туркий уруғлардан бири:
Ўзбек, мўғул ўлғай анинг оллида мусулмон,
Билмон ани қалмоқмудур, йўқ эса туғмоч.
*Хазойинул-маоний,* IIб-104.
**ТУҒРО** — подшоҳларнинг фармонлари ёзилган қогознинг тепасига қалин қилиб ёзиладиган фармоннинг қисқа, хулоса мазмуни; батафсил айтилган сарлавҳа:
Бўлса тобиъ Вомиқу Мажнун, не тонгким, айламиш
Ишқ туғросин қазо килки менинг шонимда сабт.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-85;
Яна улким, бир нишонингизни келтурдилар, туғросида Мирзо отини битмайдурсиз. *Муншаот,* XIII-128;
≈ **йи саодат** — бахт, иқбол туғроси:
Бу туғройи саодатни Муштарий бўйниға овиза қилса мужиби мубоҳот ва ифтихордур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.
**ТУҒУР-** — туғмоқ;
≈ **ур дарди** — тўлғоқ:
Сафураға туғурур дарди пайдо бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.
**ТУҲАФ** — туҳфалар, совғалар:
Ҳадя туҳаф тортқаю мол ҳам,
Мустағалу кенту суюрғол ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 81-13;
...хаёл баҳрида маоний туҳафи савдоси...
*Фарҳод ва Ширин,* 22 *сарл.*
**ТУҲМАТ** — айблаш, туҳмат:
Бир нотавон кўнгулда бир гулъузор хорхори бўлди ва ул туҳмат била зиндон гирифтори бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* 79;
≈ **ёқ-** — туҳмат қилмоқ, ўзгани ноҳақ қораламоқ:
Аҳли ишқ ичра манга ёқма вараъ туҳматини,
Зоҳидо, қилма ҳунар аҳлиға бизни маъюб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-27.
**ТУҲФА** — совға, тортиқ:
Жавҳари пайконларинигнинг махзани жон истадим,
Жондин ортуқ туҳфани жон ичра пинҳон истадим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-439;
Бу икки туҳфани топти Фарҳод,
Яратқанға сужуд этти бўлуб шод. *Фарҳод ва Ширин,* 73.
**ТЎ** — қат, қават; ≈ **ба тў** ≈ **бар тў** — қатма-қат, устма-уст:
Пардаи жоним либосинг бўлмоқ истар, бўлғали,
Ғунчадек гулгун ҳарири тўба тўюнг садқаси.
*Хазойинул-маоний,* IVб-618.
**ТЎБА//ТЎПА** — 1. тепа, тепалик:
Шайх Луқмон ул тўба устида ўлтуруб, пўстин ямайдир эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-111;

Ки кўзни бас рафиъ айвонға солдинг,
Бийикрак тўпанинг туфроғин олдинг. *Фарҳод ва Ширин,* 22;

2. бош:
Тўпамни сарзаниш илиги тенг этти ер бирла,
Ки ҳар кишини етиб кўйида бошимға қоқиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-69.

**ТЎБИВАШ** — жаннат дарахтига ўхшаш:
Онда тўбиваш йиғочлар жилвасоз,
Гуллари юз лави бирла ишвасоз. *Лисонут-тайр,* XII-127.

**ТЎБРА** — тўрва:
Ва мен ул тошни олиб тўбраға солдим.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-221.

**ТЎДА** — ғарам, тўплам, тўда:
Солиб кўз, кўрдилар ҳадсиз бийик тоғ,
Ер онинг зайлида бир тўда туфроғ. *Фарҳод ва Ширин,* 82.

**ТЎЗ-** — чидамоқ, бардош бермоқ:
Кўнгулга шамъи жамолинг солибдурур бир ўт,
Ки тўзмагай анга парвона бал самандар ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-404.

**ТЎЗОНГ** — чанг, тўзон:
Билур залил мусофирки пўя айларда,
Қуму тўзонг юмшоғ, тоғу хорадур қатиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-9.

**ТЎЙ** — тўй:
Ки бўлғай ҳар уч ой бир равзада тўй,
Ки ўлғай ҳар куни юз оту минг қўй. *Фарҳод ва Ширин,* 47;
...тўй таърифида ва гўяндалар зикрида анинг маснавийсидиндур... *Мажолисун-нафоис,* 51.

**ТЎЙ-** — 1. тўймоқ; бирор нарсадан қониқмоқ:
Ишқини тарк эт дединг, хуршиди рахшондурму ул,
Ҳуснидин, дерсенки тўйғил, моҳи Канъондурму ул?
*Хазойинул-маоний,* IVб-369;

2. кўнгли қолмоқ:
Йўқ фурқат аро баҳрам не тандину не жондин,
Биллоҳки, тўюбтурмен ҳам мундану ҳам ондин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-453;

Ногоҳ ар мендин ўйла тўйдунг,
Ким ғам тоғин орқам уза қўйдунг.
*Лайли ва Мажнун,* 90б3.

**ТЎЙЛА-** — ўйнамоқ, хурсанд бўлмоқ:
Шайхни отландурурда от саркашлиғ қилиб ва тундлуқ қилиб, инонин олиб тўйлаб югурди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**ТЎЙҒАР-** — тўйғазмоқ, таомга тўйдирмоқ:
Хитоб келдиким, «бир очниму тўйғарибсен ё бир яланғочни буткарибсенким мубоҳот қиласен!»
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;
Недин қанотин сувуруб, қўлтуғинму ёрадур ва ўзи ул қотил шогирдин шааф била тўйғарадур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-33.

**ТЎКУЗ** — тўкис, тўла:
Гулда йўқ сарв қади, сарвда гул рухсори,
Сарви гулрўюм эрур ҳусн тариқида тўкуз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-235.

**ТЎК-** — 1. тўкмоқ; оқизмоқ; қуймоқ:
Фиғонким, бу тараф боқмай ўтарсен,

Нечаким кўзларим юммай тўкар ёш.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-265;

2. олдига солмоқ, бермоқ:

Тўкуб Чин аҳлиға кўп нақд ила ганж,
Қўлуб кўп узрларким кўрдунгуз ранж.

*Фарҳод ва Ширин,* 211.

**ТЎКУЛ-** — тўкилмоқ, сочилмоқ:

...ул инжулариким мағриб дарёси ёқасига тўкулубдур, интизор риштасиға чекадур. *Назмул-жавоҳир,* 21;

2. ёйилмоқ, тарқалмоқ:

Қандили ичинда шамъ мастур,
Кеча анга баски тўкулуб нур. *Лайли ва Мажнун,* 97*а*8.

**ТЎЛ-** — тўлмоқ:

Деди: Машриқдин мағрибгача андин тўлғай, яъни овозасидин. *Насойимул-муҳаббат,* V-118;

**кўнгул тўл-** — хотиржам бўлмоқ; **паймона тўл-** — ажал етмоқ:

Шишадек кўнглумки тўлмиш бодаи ҳажринг била,
Гўйиёким ўлмаким учун тўла паймонадур.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-196.

**ТЎЛА//ТЎЛО** — тўла, камчиликсиз; тўлдирилган:

Давр эл соғарини қилди майи ноб тўла,
Жуз менинг эски сафолимники хуноб тўла.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-52;

≈ **айла-** — 1. тўлдирмоқ:

Аёқчи тўла айла чиний аёқ,
Эрур бизга сўзнинг чини иштиёқ.

*Садди Искандарий,* 290*б*11;

2. қизитмоқ, обод этмоқ:

Бу ўз авсофиға муъарриф ўла,
Айлабон базми анжуманни тўла. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-75.

**ТЎЛУН** — тўлиқ, тўлган; бутун, мукаммал:

Рўза заъфидинки чиқмас уйдин ўлмиш моҳи нав,
Заъф кўргилким тўлун ойимни айлабтур ҳилол.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-284;

...бу адолат ойининг тўлун ойиға камлик юзланмасун...

*Мажолисун-нафоис,* 255.

**ТЎЛҒА-** — қайирмоқ, бурамоқ;

**бўйин тўлға-** — бош чайқамоқ, бўйин товламоқ, итоатсизлик қилмоқ:

Агар тиғ урса ул қотил, бўюн сунмай нетай охир,
Не янглиғ кимса бўйнин тўлғағай ҳақнинг қазосидин.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-257.

**ТЎЛҒАН-** — қимирламоқ, тебранмоқ, чайқалмоқ; безовта бўлмоқ, ташвишланмоқ:

То бузуғ кўнглум аро зулфунг хаёли айланур,
Аждаҳоедурким, бир вайрона ичра тўлғанур.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-79;

Тўлғанур эрди тийра ҳоли била,
Дилбари зулфининг хаёли била. *Сабъаи сайёр,* 78-20.

**ТЎЛҒАШ-** — ўралишмоқ, буралишмоқ, чирмашмоқ:

Тийра оҳим ҳар дам андоқ тўлғашур бўғзумғаким,
Чиққали қўймас кўнгулдин нолау афғонни дуд.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-136.

**ТЎН** — 1. кийим; сиртқи кийим, чопон; пўстин:

Жанда бирла киши дарвеш эмас, бўлса фано
Тенгдурур хоҳ палос ўлса тўнунг, хоҳ ипак.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-348;

Андоқки ўз тўни ва баъзи элнинг тўни мулаввас бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;

2. очилган гул барглари:
Булбул анинг андуҳидин дарднок,
Андин ўлуб гул тўни юз ерда чок. *Ҳайратул-аброр,* 147-16;
**шуҳрат тўни** — шуҳратга эришиш, ўралиш:
Шуҳрат тўни киймагинг руъунатдиндур,
Кий хирқаи фақру хотирингни тиндур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-44.

**ТЎНГ** — муз; совуқ, қаттиқ совуқ:
Оҳу ашкидин эрур ўту сув ичра ошиқ,
Зоҳидо, не ғам анга гар қизиғ ўлғил, гар тўнг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-381.

**ТЎНГУ-** — совуқ емоқ; қотмоқ; музламоқ:
Тўлун ой эрмас, тун ақшомким қуёшнинг чашмаси
Муз тўнгубтурким, зиёси тийра чун маҳтоб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-212;
Қамар сарчашмаси ҳар тун тўнгуб муз,
Муз ўлған қатралар гирдида юлдуз. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ТЎНГУЛ-** — умид узмоқ, совимоқ:
Турлук-турлук иллат бадани уйида ўкулуб, ажаб-ажаб мараз касратидин ҳаётдин тўнгулуб.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-76.

**ТЎНЛУҚ** — тўнли, тўн кийган:
Санга ҳамранг тўнлуқ шўхлар бор,
Нечукким сарв аёғинда раёҳин. *Хазойинул-маоний,* Iб-464.

**ТЎНҒУЗ** — тўнғиз, чўчқа:
Ва ул тўнғузлар мазбалаларда кезиб, нажосатларни ерлар эди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235.

**ТЎППИ** — дўппи:
Довулға бўлуб тўппи янглиғ бари,
Утоға бош узра сариғ қуш пари.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1333.

**ТЎР** I — тузоқ; тўр:
Яна бир мисол: тўрки, домдур...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**ТЎР** II — қуш қўнадиган ёғоч:
...яна тўрки андин дақиқроқдурки: қуш ўлтур йиғочдур...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**ТЎР** III — тепа, юқори ўрин, тўр:
Магарки масжид экандурки, бўлди бутхона,
Юзунгки, икки қошингдин тўридадур меҳроб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-50;
...ва тўрки, андин дақиқроқдур: уйнинг тўридур...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114;
Тўрида боргаҳнинг бир бийик тахт,
Анинг устида бир шоҳи жавонбахт. *Фарҳод ва Ширин,* 152.

**ТЎРА** I — хон авлодига мансуб киши, хонзода:
Тўра барча қуллоб ила банду баст,
Қамин айлабон кейнида аҳли шаст.
*Садди Искандарий,* 287а1.

**ТЎРА** II — одам бўйи баравар келадиган қалқон; қадимги урушларда ишлатиладиган тўсиқ:
Миср отлиғ мулозимларға буюрған эрмишларки, чопар ва тўра учун эшиклар йиғиштурғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-163.

**ТЎРА** III — қоида, қонун, интизом, одат:

Ғам ғизоси орасинда қани туркона аёғ,
Тўра ойини била томса тўқуз, оқса ўттуз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-235;

Тўра бирла бош уруб тут хонға,
Сарқутин бер мени бесомонға.

*Хазойинул-маоний,* IVб-698.

**ТЎРА-** — ўрамоқ, иҳота қилмоқ:

...Бу умматда аларнинг камоли суварий ва истикмоли маънавийлари жомеияти била тўрамамиш бўлғай.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ТЎРЛУҒ** — уйнинг тўри, юқори томони:

Тўрки, домдур, яна тўрки андин дақиқроқдурки: қуш ўлтур йиғочдур... ва тўрки, барчадин ариқдур: тўрлуғни ё эшикни тўрмак уйдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114; Бир мутааййин нимаким «оқ уйдур», анга «хиргоҳ» от қўюптурлар. Аммо аниг ажзосининг кўпини турк тили била айтурлар. Андоқки, тунглук ва узук ва тўрлуғ... ва ало ҳозал-қиёс. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТЎРМАК** — тўр, юқори:

Тўрки, домдур, яна тўрки андин дақиқроқдурки: қуш ўлтур йиғочдур... ва тўрки, барчадин ариқдур: тўрлуғни ё эшикни тўрмак уйдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**ТЎРТ** — тўрт:

Ато-онангга раҳмат, эй ўғилким, кўрмамиш сендек,
Не ул тўққуз ано, бал не бу тўрт асрағувчи доя.

*Хазойинул-маоний,* IVб-546;

≈ **зидд** — ўт, сув, ҳаво ва тупроқ (аносири арбаа):

Сунъидин кўргилки мундоқ тўрт зид
Бўлуб инсон хилқатида муттаҳид. *Лисонут-тайр,* 4-8;

≈ **йиғоч** — тўрт минг саккиз юз метр:

Маскани Бағдоддин неча йиғоч, баъзи дебтурлар, тўрт йиғоч йўл эркан. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156;

≈ **унсур** — ўт, сув, ҳаво ва тупроқ (аносири арбаа):

Тўрт унсур, етти кўк, олти жиҳот,
Нодиру олий асоси коинот. *Лисонут-тайр,* 175-18.

**ТЎРТИНЧИ** — тўртинчи:

Ҳар бириси дурри шаҳвар дегил,
Тўртинчи фалакка меҳри заргар дегил.

*Назмул-жавоҳир,* 32.

**ТЎРҚА** — каноплан тикилган қимматбаҳо кийим:

Шолни тўрқа ўрниға ўткара олур бўлса, таъхир йўқ,
Бўрёни зарбафт ерида сота олур бўлса тақсир йўқ.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-27.

**ТЎРҒАЙ** — сайроқи қуш:

Кабутарларға андин мастлиқ, тўрғайларға андин нишотға ҳамдастлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-30.

**ТЎСТУҒОН//ТУСТИҒОН** — қимиз қуйиб ичиладиган идиш; ёғоч коса:

Соф май жом аро гар дилкаштур,
Тўстуғон ичра қимиз ҳам хуштур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-698;

Ҳалол она сутидекдур гар ўзбеким тутса,
Тобуқ қилиб юкуниб тустиғон ичинда қимиз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-222.

**ТЎСҚОЛ** — тўсқол, тўсқовул:

Андоқки, қаҳол ва ясол ва қабол ва тунқол ва бирқол ва тўсқол ва суюрғол. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ТЎТАК** — тўтиқуш:

Эй Бу-Али, бот бўлғайки, тўтакдек сени сўзга киюргайлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-122.

**ТЎТИ** — тўтиқуш:

Лаъл узра холу хатки, юзунг кўзгусидадур,
Тўтиға ҳинду ўргатадур сўз шакар била.
*Хазойинул-маоний,* Iа-546;

Бориб анда кўк қарға зоғе келиб,
Кетиб тўти, аммо калоғе келиб.
*Садди Искандарий,* 273а12;

≈ **и дилкаш** — кўнгил очувчи, кўнгилни шод этувчи:

Ки топиб икки тўтийи дилкаш,
Иккисин нотиқ айлагайлар хуш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1017;

≈ **йи мавзун** — келишган, чиройли, хушбичим:

Топтилар икки тўтийи мавзун,
Ранг ичинда сипеҳри ахзаргун.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1017.

**ТЎТИЁ** — тўтиё, кўз дори:

Онча даврон бирла кўрдум аҳли даврондин жафо,
Ким кўзумга тўтиёдек бўлди жонондин жафо.
*Хазойинул-маоний,* Iа-91;

Дегайсен, эй юзунг руҳум ғизоси,
Изинг гарди кўзумнинг тўтиёси. *Фарҳод ва Ширин,* 192.

**ТЎТИЁВАШ** — тўтиёдек, тўтиё каби:

Гард ўлса фалак сори аламкаш,
Бор эрди кўзига тўтиёваш.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 832.

**ТЎТИЁГУН** — тўтиёга ўхшаш:

Буларга мунда мундоқ расму қонун,
Ки чиқти бир ғубори тўтиёгун. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**ТЎТИЁЛИҚ** — тўтиё қилиш, тўтиё ўрнида қўллаш:

Зиҳи секрибон чарх узра раҳнавардинг,
Назар топмайин тўтиёлиққа гардинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-343.

**ТЎФОН** — 1. кучли сув тошқини:

Икинчи, тўфон балоси эрдиким, баъзи ёғин дебтурлар, баъзи тоун, баъзи ўзга нималар ҳам дебтурлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210;

Ҳар неча тўфони исёним чекар гардунға мавж,
Кимсага Нуҳ ўлса киштибон не ғам тўфон аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-11;

2. ғавго, тўполон: шиддатли ҳужум:

Асари қолмади бу тўфондин,
Не сипоҳидин ва не хоқондин. *Сабъаи сайёр,* 43-17;

≈ **сол-** — тўполон қилмоқ:

Йиғламаю оҳ ила афғон солиб,
Ул ёғину ел била тўфон солиб. *Ҳайратул-аброр,* 133-15.

**ТЎХТАТ-** — тўхтатмоқ, тиндирмоқ;

**кўнгулни тўхтат-** — қарор қилмоқ, карорга келмоқ:

Қатлига кўнглумни тўхтатсам агар йўқ, ваҳ, не суд
Чун менинидекларни ўлтурмакка кўнгли тўқтамиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-274.

**ТЎША** — озиқ-овқат, йўл озиғи:

Яна ҳирфат аҳли тутуб гўшае,
Маоши учун истаса тўшае.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1380;

Ким ул доғи сендин топиб тўшае,
Санга ҳосил этса жигаргўшае.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1348.

**ТЎША-** — тўшамоқ, оёқ остига ташламоқ, палос солмоқ:

Раҳни хирқамким, тўшабтурлар ани майхонада,
Гўйиё ҳар ён ёпишқан дурдлар пайвандидур.

*Хазойинул-маоний,* IV-81;

Тўшаб қаср ичра юз дебойи гулранг,
Қўюлди тахти гардун сори оҳанг. *Фарҳод ва Ширин,* 49.

**ТЎШАК** — тўшак, палос; оёқ остига тўшаладиган ҳар бир нарса:

Хуш улки, ишқ гулистону боғида йиқилиб,
Уларда остида хороу хор бўлса тўшак.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-326;

Нетиб қилғай сафодин саждаи бош,
Тўшакдин улки олмас лаҳзаи бош. *Фарҳод ва Ширин,* 213.

**ТЎШАЛИҚ** — озиқ-овқатли, йўл озиғига эга бўлган:

Ҳамалу савр қолди нола қилиб,
Тўшалиққа ўзин ҳавола қилиб. *Сабъаи сайёр,* 15-16.

**ТЎШАСИЗЛИҚ** — озиқсизлик, ҳеч нарсасизлик:

Эй Навоий, кир фано даштиғаю тин барчадин,
Ким яёқлиқ анда маркаб, тўшасизлиқдур озуқ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-179.

**ТЎШЛУҚ** — ўрта, марказ, қоқ марказ; ≈ **-тўши** — ҳар томондан, юз-ма-юз, энг ўрта:

Қабаб қўрғонни дабқур-дабқур ул хайл,
Тушарга қилдилар тўшлуқ-тўши майл.

*Фарҳод ва Ширин,* 146.

**ТЎШУК** — тешик, ёриқ:

Кўрдум кўнгул аҳволини кўксум тўшугидин,
Лаълинг ғамидин қатраи хунобдек эрмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-273;

Чунки мўъминни тишламас ҳаргиз,
Бир тўшукдин йилон икки қатла. *Назмул-жавоҳир,* XV-57.

**ТЎШУКЛУК** — тешикли, йиртиқ:

Ўқунгдин минг тўшуклук кўнглак ичра толпинур кўнглум,
Ҳамул қуш мисликим ани муқайяд айлагай доме.

*Хазойинул-маоний,* IIб-581.

**ТЎҚ** — 1. тўқ, тўйган:

Кимки мўъминдурур қачон чидағай,
Ким ўзи тўқу қўшни бўлғай оч. *Назмул-жавоҳир,* XV-61;

2. тинч, обод, фаровон:

Сипоҳим қалин, кишварим тўқ турур,
Менинг андин ўксуклигим йўқ турур.

*Садди Искандарий,* 269а6;

**кўнглин тўқ айла-** — хотиржам бўлмоқ:

Емак комини кўнглидин тўқ айлаб,
Малакдек зикр ила кўнглин тўқ айлаб.

*Фарҳод ва Ширин,* 9.

**ТЎҚА** — от асбоб-анжомларидан бирининг номи, тўқа:

...ва қантар ва туфак ва тўқа йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ТЎҚЛУК** — тўқлик:

Ким қалби рақиқ эрур, анга муҳтож ўл,
Тўқлуқ чу кўнгулни қатиқ айлар, оч ўл.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42.

**ТЎҚМОҚ** — ёғоч болға; тўқмоқ:

Бошимдур аёғингға фидо, ҳар не керак — қил,

Тўқмоққа муносибдур, агар истар эсанг бош.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-250.

**ТЎҚСОН** — тўқсон (сон):

Мавлоно Гадоий... Мавлононинг ёши тўқсондин ўтубтур.

*Мажолисун-нафоис*, 126;

Мавлоно Лутфий тўқсон тўққуз яшади.

*Мажолисун-нафоис*, 71;

Бу файзбахш замонким тарихи секкиз юз тўқсон эрди, файзи хуруфининг ҳосили бўлғай. *Назмул-жавоҳир*, 22.

**ТЎҚТА-** — тўхтамоқ, турмоқ, тўхтаб турмоқ; жим турмоқ, тинчимоқ:

Ўз диёримда бузуғ кўнглум не янглиғ тўқтасун,
Ким эрур бегона ҳам аҳбоб мендин, ҳам ҳабиб.

*Хазойинул-маоний*, IIIа-31;

**кўнгулни тўқтат-** — қарор қилмоқ:

Қатлиға кўнглумни тўқтатсам агар йўқ, ваҳ, не суд,
Чун менингдекларни ўлтурмакка кўнгли тўқтамиш.

*Хазойинул-маоний*, IVб-274.

**ТЎҚУ-** — 1. тўқимоқ:

Қуёшнинг шиои хутутин Масиҳ,
Тўқуй олмайин маҳзанга бўрё. *Хазойинул-маоний*, IVб-12;

2. ўйлаб топмоқ; ижод қилмоқ:

Хожа Али Рометаний тўқумоқ санъатиға машғул бўлур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-126.

**ТЎҚУЗ//ТЎҚҚУЗ** — тўққиз:

Зиҳи жавлонгаҳинг афлок уза майдони «ав адно»,
Буроқингға тўқуз гунбаз, бу тўққуз гунбази хазро.

*Хазойинул-маоний*, Iб-27;

≈ **тўқуз** — тўққиз-тўққиз:

Матоъ анда ҳарнеки ашё келиб,
Тўқуз-тўқуз андин муҳайё келиб.

*Садди Искандарий*, 280б15.

**ТЎҚУЗУНЧИ** — тўққизинчи:

Бўлуб чун тўқузунчи кўкка собит,
Назора айлабон хайли савобит. *Фарҳод ва Ширин*, 165.

**ТЎҚУЛ-** — тўқилмоқ, тикилмоқ:

Силк этак зарришта бирла гул тўқулған жинсдин,
Ким эмас тори чу бўлган вуслалиғ мошобдек.

*Хазойинул-маоний*, Iб-343;

Ҳунарвардин бори омода бўлған,
Мукаммал коргоҳ ичра тўқулған. *Фарҳод ва Ширин*, 59.

**ТЎҚУМ** — тўқим:

Ва отнинг ярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли: жибилгир ва ҳано ва тўқум ва... тўқа йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-115.

**ТЎҚУШ-** — тўқнашмоқ, дуч келмоқ:

Ҳамоно кўкка су басқим тўқшти,
Фалак гунбадларининг сақфи тушти. *Фарҳод ва Ширин*, 99.

**ТЎҒРА-** — майдаламоқ, қиймаламоқ:

Бағрию кўнгли Навоийнинг недин юз порадур,
Итларингга тўъма айларга ҳамоно тўғрамиш.

*Хазойинул-маоний*, IVб-274.

**ТЎҒРИ** — мақбул, солиҳ:

Бири дебким ғусли пок айлаб кўнгул,
Фориғ эт ғамдинки — будур тўғри йўл. *Лисонут-тайр*, XI-80.

**ТЎҒРИЛИҚ** — ҳалоллик:

Ўчкуча ҳам йўқ ишида тўғрилиқ,

Ул тутуб ўғри, бу қилиб ўғрилиқ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 100.

## У

**УББАҲАТ** — улуғлик, виқор; шон-шараф:

Шаҳ уббаҳату ҳашматидур адли била,
Иқбол дағи шавкат эрур адли била.

*Назмул-жавоҳир,* XV-25;

...балки қосиди фархундапайи фаррухфол мукнат ва уббаҳат бўстонидин, балки салтанат ва азамат остонидин, маҳжурлар рўзгориға ташрифи ҳузур еткурди...

*Муншаот,* XIII-123.

**УБУДИЙЯТ** — бандалик, қуллик:

Эрур маҳз тақвий валекин риёсиз,
Убудийят сарфу айни талаттуф.

*Хазойинул-маоний,* IVб-311;

Мавлоно Саид... ҳамоноки убудийятқа мансубдур.

*Мажолисун-нафоис,* 125;

...ва убудийятиға қаламе сурулдиким, жавоби тасдиқдин ва хитоби сидқдин ўзга билилмади. *Муншаот,* XIII-101.

**УБУР** — ўтиш, кечиш (дарёдан):

Дарёе илайга келдиким — умқи таманно лужжаси била тенг ва сатҳи тахайюл баҳридин кенгким, андин чора убур эрди ва кемага кирмак зарур. *Муншаот,* XIII-96;

Эрур барча тақдир бирлан зарур,
Бу иқлимдин ўзга сари убур. *Садди Искандарий,* 268б13;

≈ **қил-** — 1. аралашмоқ:

Тириклар аросиға қилмас убур,
Матофи эмас ғайри-эски қубур.

*Садди Искандарий,* 250а20;

2. ўтмоқ, кечмоқ; кетмоқ:

Бу тенгизлардин қачон қилсанг убур,
Жазб ҳути ул замон айлар зуҳур. *Лисонут-тайр,* 181-9;

Ул йўлға убур қилиб, Қифчоқни мақҳур қилиб, Дарбандни олиб, ободон қилиб, яхши кишилар тайин қилиб, андоқ мазбут қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 520.

**УВАЙСИЙ** — тасаввуфда Увайсий ал-Қараний тариқатига мансуб:

Зоҳир юзидин ўзларин қутбул-муҳаққиқин ва ғавсус-соликин Мавлоно саъйдул-миллати ваддин ал-Кошғарий муриди кўргузурлар эрди, аммо ҳамоноки, увайсий эрдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-185;

≈ **эр-** — худо берган сифатга эришмоқ; асли зотида бўлган сифатга эришмоқ:

Аммо шариат мутобаъати варзиши била ботин улуми абвоби анинг юзига очилибтур ва билҳақиқат увайсий эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-150.

**УГУЛ-** — йиғилмоқ, тўпламоқ:

Чунки ул куллар угулди тоғча,
Махфий эрмиш кулда бир қақнус бача. *Лисонут-тайр,* 196-11.

**УД** I — хушбўй ёғочларнинг бир тури; ўтга солганда хуш ис берадиган ёғоч:

Анга дуд ўрнига тарвиҳи уд,
Бу солиб димоғ ичра ҳар лаҳза дуд.

*Садди Искандарий,* 269б7;

≈ **и мижмар қил-** — хушбўй ҳид таратмоқ:

Фалак уди сўзида ахгар қилиб,

Малоик ани уди мижмар қилиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1230.

**УД II** — чолғу асбоби; торлик чолғу асбоби:

Эй Навоий, уддек ҳар дам кўрарсен гўшмол,
Гўйиё сен тифлӣ раҳ, чархи мухолифдур адиб.

*Хазойинул-маоний,* IIа-34;

Устод Қулмуҳаммад... аммо уд ва ғижжак ва қўбузни асрида онча киши чала олмас. *Мажолисун-нафоис,* 62.

**УДСЎЗ** — хушбўй нарсаларни ўтга солиб тутатувчи:

Ва неча юз ходим удсўзлар била бухурот куйдуруб, ел тарафидин атрофида олиб юрурлар эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**УДУЛ** — қайтиш, чекиниш; ≈ **қил-** — қайтмоқ, чекинмоқ:

Меҳри ховар нуридин қилған удул,
Шамъу машъал партавин этган қабул. *Лисонут-тайр,* 117-15.

**УЁЛ-//УЯЛ-** — уялмоқ, номус қилмоқ, хижолат тортмоқ:

Андин айру ўлмайин кўрганда жон қилдим фидо,
Қилмангиз таҳсинки, қилмишмен уёлғандин бу иш.

*Хазойинул-маоний,* IIа-150;

Демакка арзи ҳолимни уёлиб,
Шукуҳи жисмима титратма солиб. *Фарҳод ва Ширин,* 20.

**УЁТ//УЯТ** — 1. уят, номус, ҳаё:

Зулфунг оллида бинафша суда кўргач аксин,
Қўймади ёна бошин юқори қилмоққа уёт.

*Хазойинул-маоний,* IIб-79;

Зуҳду тасбиҳу ридонгиздин уёт,
Кафшу дастору асоингиздин уёт. *Лисонут-тайр,* 86-15;

2. хижолат:

Шаҳни пушаймон қилиб эрди уёт,
Лек имом айламади илтифот. *Ҳайратул-аброр,* 130-4;
Сенга бинафша киби қадди нигун,
Бош кўтара олмай уятдин забун. *Ҳайратул-аброр,* 74-2;

≈ **дуди** — уялиш туйғуси, шарму ҳаё:

Ул ҳолотқа нафси шум боис бўлмиш бўлғай ва боди тавфиқ еткай ва они ул ҳолотдин огаҳ этгай, чун огаҳ бўлди ҳаётидин ториққай ва уёт дуди димоғидин чиққай.

*Маҳбубул-қулуб,* 65;

≈ **сарҳадди** — номус, ҳаё чегараси:

Такрори ҳаёсиз муддаийни уёт сарҳаддиға бошқарур ва тиъдоди инсофсиз адувни ёмонлиғдин ўткарур.

*Маҳбубул-қулуб,* 80.

**УЁТЛИҚ//УЁТЛИҒ//УЯТЛИҒ** — уятли, хижолатда қолган:

Агарчи бор эдим Бонуға ётлиқ,
Ўлар дамда уётлиқмен — уётлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 205;

Қабулий... ғариб йигит мажлисда эл орасида уётлиғ бўлғай, ул сабабдин анинг шеъри ва ул байт бобида сўз дейилмади.

*Мажолисун-нафоис,* 255;

Нақди жон бердим, мусулмонлар, уятлиғмен ҳануз
То эшиттим пайкдин ул номусулмон муждасин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-480;

≈ **бўл-** — хижолатга қолмоқ:

Агар андағи ишларда беэҳтимоллиғ воқеъ бўлса, Мирзо тобуғида бу қул уётлиғ бўлғусидур деб, қуллуқ арзадошт битилди. *Муншаот,* XIII-115.

**УЁТСИЗ** — беадаб, андишасиз:

Гадолиғ эттим эса бўсаи, ачиғланибон,

Дедики: «Асру уётсиз гадо эмиштуксен».

*Хазойинул-маоний,* Iа-341.

**УЖБ** — манманлик, ўзига зеб қўйиш, қилган ишидан мағрурланиш:

Эмин ўлмон хонақоҳу хилват ичра ужбдин,
Зоҳидо, майхона мулким, куб ичидур маъманим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-415;

Мавлоно Юсуф... ужб жиҳатидин шўхлар ани Юсуф Сафоий дерлар. *Мажолисун-нафоис,* 71;

Аҳли олам сойири авоми анжуманларида умуман тасаввур ва аноният умурининг худройи ва ужбу нафсоният оламининг даштпаймойи Алишер алмуттахаллис бин Навоий.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7.

**УЗ-** — 1. узмоқ, айирмоқ:

Доирани жуз бу сифат тузмайин,
Силсилани бир-биридин узмайин. *Ҳайратул-аброр,* 6-23;

2. йиртмоқ, парчаламоқ:

Ғояти нодонлиғидин аларға мункир эрмиш, ғояти инкоридин аларнинг девонин бирин-бирин узуб, ўтға солиб, куйдурубтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61;

3. кесмоқ, қирқмоқ:

Деди: Ул гумроҳни судраб келтурунг,
Хидматимға келтуруб бўйнин узунг. *Лисонут-тайр,* 43-6;

4. тўхтатмоқ, йўқ қилмоқ:

Не кавну макон, жону жаҳондин тамаъ уз,
Лекин демангиз муники андин тамаъ уз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-752;

Йироқтин кўруб ўғли тобутини,
Узуб чарх анинг умрининг қутини.

*Садди Искандарий,* 317б4;

**таваққуъ уз-** — умид узмоқ, умидсизланмоқ:

Ким ҳар саридин узуб таваққуъ,
Тенгрига-ўқ айлабон тазарруъ. *Лайли ва Мажнун,* 72б1;

**жондин умид уз-** — ҳаётдан умидсизланмоқ:

Бениҳоят водие бўлди падид,
Ким кўрунгач, уздилар жондин умид. *Лисонут-тайр,* 95-8.

**УЗА** — 1. узра:

Ясасалар, не ажаб, дайр уза мозоримни,
Менингки муғбачалардур ҳарифи журъакашим.

*Хазойинул-маоний,* Iа-288;

Ким фано туфроғиға ётиб қўяр тош узра бош,
Тахт уза эрмас музаҳҳаб муттако ҳожат анга.

*Хазойинул-маоний,* Iа-76;

Ул тоғ уза чиқти оташангез,
Андоқки бийикка от чиқар тез. *Лайли ва Мажнун,* 89а5;

2. тараф, томон:

Жон қуши жисмдин ҳаво қилса,
Сидрасойи уза наво қилса. *Сабъаи сайёр,* 10-13; *қ.* **УЗРА.**

**УЗА-** — узаймоқ, чўзилмоқ:

Чун кетти йигитлику узади қарилиқ,
Дам совуди, яъни қолмади қон ҳам иссиқ.

*Маҳбубул-қулуб,* 150.

**УЗАЛ-//УЗОЛ-** — 1. тўшалмоқ, ерга узун қилиб солмоқ:

Хуш улки тоғ этагин тутса халқдин қочибон,
Узалса остида хоро анга фарош ўлса.

*Хазойинул-маоний,* IVб-559;

2. узаймоқ, узун бўлмоқ, чўзилмоқ:

Ёшим торин узаттингким, сенинг ҳам

Узолғай айш ила, ё рабки, ёшинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-257;

Дайр аҳлиға узалди можаро,
Шайх ишқи бирла аҳволи аро. *Лисонут-тайр,* 76-20;

3. қизиқарли бўлмоқ, қизимоқ:
Ҳам тараннумгар ўлди нағмасаро,
Ҳам такаллум узалди нағма аро. *Сабъаи сайёр,* 88-22;

4. узалиб ётмоқ, чўзилиб ётмоқ:
Бўлғач учов, иккиси узалиб,
Қум узра анинг нишони қолиб. *Лайли ва Мажнун,* 67а15;
Узолған тоғдек андоми онинг,
Вале йўқ сайлдек ороми онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**УЗАТ-** — 1. узайтирмоқ, узун қилмоқ, чўзмоқ:
Менинг афсонам эрди булъажаброқ,
Неча Мажнун сўзин ровий узатти.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-351;

Оқибат мажмаъи тузаттилар,
Сўзни ҳар нуктада узаттилар. *Сабъаи сайёр,* 69-23;

2. жўнатмоқ, йўналтирмоқ; кузатмоқ:
Мусо алайҳис-саломни уйландуруб, молиндин бирор нима бериб, ўн йилдин сўнгра Одам Сафиюллоҳ биҳиштдин чиқарған асони анга бериб, ани Мисрға узатти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;

Узатурға замоне отланди,
Чун узатти, висоқиға ёнди. *Сабъаи сайёр,* 134-7;
Борур вақтинг ул кунки таъйин эрур,
Узатай анингдекки ойин эрур.
*Садди Искандарий,* 289б12;

3. қизни узатмоқ, бермоқ, турмушга чиқармоқ:
Хоқон сулҳ жонибидин кириб, Фарғонадин ерни Нўширавонға мусаллам тутуб, қизин анга бериб узатти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-225.

**УЗВ** — 1. аъзо, бадан аъзоларидан бири:
Ҳамул уч-тўрт кунда гўё бир узвиға туган қўпуб, ул жароҳат газак бўлуб, охир бўлди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61;

Айириб бир-биридин узв-узвин.
Демаким узв-узвин, жузв-жузвин. *Фарҳод ва Ширин,* 217;
Хожа нуктасин сўрди эрса, дедиким, кўнгул ношойиста афъолдин ва тил нобойиста аҳволдин бери бўлса, алардин яхшироқ узв йўқтур ваагар бўлмаса, алардин ёмонроқ узв йўқтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

2. бўлак:
Ани асраб, ўзин хасий қилиб, бир неча кун иложидин сўнгра кескан узвни бир хуққаға солиб, муҳр қилиб, Ардашер ҳузурида хозинға топширдиким, мен бу амонатни тиласам бергайсен. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209.

**УЗГУН** — тўлқин, тошқин:
Дард кўрким, истаса келмак ғамим сўрмоққа ёр,
Рози эрмонким, сиришким сайлининг бор узгуни.
*Хазойинул-маоний,* IIб-594.

**УЗЛАТ** — чекиниш; яккаликни ихтиёр қилиш:
Қилиб маснад қаноат бўрёсин,
Кийиб дебо киби узлат палосин. *Вақфия,* 717;
Анқо гар эмас недин ҳамиша,
Сўз Қофида узлат этти пеша. *Лайли ва Мажнун,* 56а17;

≈ **кунжи** — ёлғизлик, танҳолик бурчаги:

Мавлоно Муҳаммад Хуросоний... ҳоло узлат кунжида ибодатға машғулдур. *Мажолисун-нафоис,* 167;

≈ **эшигин оч-** — инсонлардан узоқда бўлмоқ, танҳоликда яшамоқ:

Қим дедим узлат эшигин очқамен,
Даҳри бемаъни элидин қочқамен. *Лисонут-тайр,* 206-13.

**УЗЛАТГИР** — кишилардан чекинган, четлашган:

Гўшада муътакиф дейилган пир,
Халқдин ғор ичинда узлатгир.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1039.

**УЗЛАТГУЗИН** — кишилардан четлашиб, яккаликни ихтиёр қилувчи одам:

Бирин этиб зўр ила хилватнишин,
Бирин этиб куч била узлатгузин. *Ҳайратул-аброр,* 80-16.

**УЗЛАТОЙИН** — узлатда яшовчи, ёлғизликда кун кечирувчи:

Узлатойин ҳакими ғорнишин,
Анга таъбирин айласа талқин. *Сабъаи сайёр,* 117-14.

**УЗМО** — улуғ, буюк, зўр:

Бу шорин ом бу Неъматободин келиб, кўпрак йўл Инжил ариғи ёқаси била маҳди улё ва Билқиси узмо Гавҳаршод оғо... мадрасаси сориким... — борур. *Вақфия,* XIII-172;

Қайси Билқис, Сораи узмо,
Қайси Сора, Хадичаи кубро. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 929.

**УЗОР** — 1. юз, бет; чеҳра:

Элга очиб узорини, гул киби юз баҳорини,
Дарду фироқ хорини кўкрагим ичра ўрнатиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-60;

Узорингни очарға қимсанурмен,
Вале эл кўрмагига қизғанурмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111;

2. жамол, кўрк:

Бўлди яна ул узори гулгун,
Ҳусн ичра бурунғидин ҳам афзун. *Лайли ва Мажнун,* 62а16;

Ким такаллум анда ширкат топмағай,
Бикри маънининг узорин ёпмағай, *Лисонут-тайр,* 189-14;

3. сатҳ, бет, саҳифа:

Ки коғаз узорини қаро айлагай,
Васият ишин можаро айлагай.

*Садди Искандарий,* 316а12;

≈ **оч-** — жилваланмоқ; ҳусн кўрсатмоқ:

Ҳар сори наззорағa тифли баҳор,
Очти йиғоч панжасидин узор. *Ҳайратул-аброр,* 166-4.

**УЗОҚ** — йироқ, узоқ:

Бу йўл ичраки беҳад дарду ғамдур,
Узоқ тортар, вале икки қадамдур. *Фарҳод ва Ширин,* 85.

**УЗОҒУ** — кўп вақт; ≈ **кун** — илгари кун:

Тонгла йўқ, индин бўлур иш дафтарин,
Бир-бир ўқубтур узоғу кун барин. *Ҳайратул-аброр,* 187-10.

**УЗР** — 1. кечирим:

Эй Навоий ёр ити, узрумни қабул этки, танимда
Эт топмадингу эски сўнгакларни кўмурдинг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-350;

2. ўринли сабаб:

Вaслингга кечрак етишсам лутф этиб узрумға боқ
Ким, қадам ўрнин супурмай кўз била қўймон аёқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-316;

Ва баковулнинг бу узридин осор.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

3. бирор ишни қилишдан узр айтиб бўйин товлаш:

Шоҳ лутфи узрини қилмоқ эмас мумкинки, шавқ
Ҳужум этмиш зоилу нутқумни ҳам лол айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-140;

4. айб, гуноҳ, камчилик:

Менинг журм ичра узрум шайхнинг зуҳд ичра ужбидин
Батардур дўст лутфи ҳолима гар бўлмаса шомил.

*Хазойинул-маоний,* Iб-385;

Неча узр ўлса ошкоро анга,
Жуз шуруъ айламак не чора анга. *Сабъаи сайёр,* 30-22;

Ва бу хатоси узриға қирқ кун саждадин бош кўтармади.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223;

≈ у ажз — камчилик, ожизлик:

Ўзин буйруғимга мутеъ айладик,
Келиб узру ажзин шафеъ айладик.

*Садди Искандарий,* 286б6;

≈ **и мофот** — ўтган ишлар учун кечирим сўраш:

Гарчи хунобн ҳайрат юттилар,
Узри мофот ўзларига туттилар. *Лисонут-тайр,* 35-15;

≈ **айт-//эт-//қил-** — кечирим сўрамоқ:

Вагар худ очса узр айтур сори қўл,
Ки асло ақл худ бермас анга йўл. *Фарҳод ва Ширин,* 135;

Узр этти санга доғи ҳазин қилди сени,
Ботил била улки хашмгин қилди сени.

*Назмул-жавоҳир,* XV-39;

...ҳарким узр этса, қабул қилғай ва шафқат тамомлиғи била барча элга хоҳ солиҳ, хоҳ толиҳ.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-87;

≈ **лар ангез қил-** — важ айтиб кечирим сўрамоқ:

Гарчи ул қилди узрлар ангез,
Ки ўти ўзга барқдин эди тез. *Сабъаи сайёр,* 169-22;

≈ **қўл-** — узр сўрамоқ:

Мунча била қутулсанг, жонға миннат тутуб узрларин қўл.

*Маҳбубул-қулуб,* 160;

Узр юзидин аннинг сори илик сунғач, илики Сораға узр қўлуб, Хожар отлиғ канизак берди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195-196.

**УЗРА** — 1. узра:

Ўпуб ер бармоғим қош узра қўйдум,
Ани худ ўптуму бош узра қўйдум. *Муншаот,* XIII-103;

2. устма-уст, кетма-кет:

Бўлмиш анга юз ғам узра мотам,
Сенсиз ишн мотам узра мотам. *Лайли ва Мажнун,* 92а8.

**УЗРОВАРЛИҚ** — узр сўрамоқлик:

Магар шаҳ лутфи-ўқ ёварлиқ этгай.
Менинг журмумға узроварлиқ этгай. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**УЗРХОҲ** — узр сўровчи, авф тиловчи:

Жавобидин ар бўлди ошуфта шоҳ,
Келибмен анга бўлгали узрхоҳ. *Садди Искандарий,* 288б21;

Деди: Эй тақвошиори диннпаноҳ,
Қайси тил бирла бўлойин узрхоҳ. *Лисонут-тайр,* 91-19;

Чу баҳри авфунг ўлса узрхоҳим,
Недур мен-менки, не бўлғай гуноҳим.

*Фарҳод ва Ширин,* 219;

То абад карам мужримларға паноҳ ва шармандаларға узрхоҳ бўлсун. *Муншаот,* 124.

**УЗРХОҲЛИҚ//УЗРХОҲЛИҒ** — узр сўрашлик, кечирим сўраш:

Жафолари муқобаласида узрхоҳлиққа жон бермасанг, хитобинг беҳамият. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-49;

Ва ишрат ва нишот асбобидин бошқа борур чоғларида ҳарқайсиға ўз хўрди ҳолиға кўра узрхоҳликлар била егуликдин ё бирор нима харжидинким...

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;

Бу матлаъдин ёрнинг киноятомез узрхоҳлиғининг манъидурким, ширин лабин шакаррез қилиб, ул афсун тили била ошиқ ўтини тез қилмағай. *Мажолисун-нафоис,* 239;

Рустам мулойимат ва узрхоҳлиғ била анга ўтру келиб, кўп ҳурмат ва таъзимлар била аннинг била Гуштасп хизматиға борурин қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197;

Ул ҳазрат узрхоҳлиқлар била кисватни Мавлоноға кийдурдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-182;

≈ **қил-** — узр сўрамоқ:

Дунё аҳлидин биров алар хизматида узрхоҳлик қилур эрдики, хизматда муқассирмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**УЗУК** I — узук; муҳр; бармоқда узук каби тақиб юриладиган муҳр:

Хотами лаълинг агар оғзимға еткач, тишлагум,
Муҳр этарда мўм ёпишқан киби босқач узук.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-332.

**УЗУК** II — узилган, узуқ;

≈ **тори** — *айн.* узилган тор, ип; муносабатсиз (пойма-пой) сўз:

Олида ип еша олмаслар аннинг гавҳари силкига тортмоқ ва ўз назмининг чурук риштасин ва узук торин ҳам аларға уламоқ. *Лайли ва Мажнун,* 56а3.

**УЗУЛ-** — узилмоқ; бўлинмоқ, ажралмоқ:

Элга қўшулған оройиш топти, элдин узулған осойиш топти.

*Маҳбубул-қулуб,* 158;

Уйлаким элдин узулди улфатим,
Ул китоб эрди аниси хилватим. *Лисонут-тайр,* 199-12;

**умр узул-** — умр тамом бўлмоқ:

Тори умрум ажал илигидин узулса, ғам эмас,
Тори зулфунгга агар маҳкам эрур пайвандим.

*Хазойинул-маоний,* IIа-231.

**УЗУМ** — узум, ток:

Жаҳон ғамию узум бодаси гумон қилманг,
Ки зоҳир аҳлиға бу маъни этти бўйла зуҳур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-201;

≈ **боғи** — узумзор:

Сабғур булукида Сабади Равон кентида икки қитъа узум боғи ҳам бир-бирга туташ ўн икки жериб...

*Вақфия,* XIII-177.

**УЗУН** — узун, чўзиқ; давомли:

Ҳуснинг англаб навосидин афзун,
Бўлди бу қисса бениҳоят узун. *Сабъаи сайёр,* 173-14;

Рафиқедур суҳбати мумил, аммо оқибати муродқа қарийнлиқ ва ҳарифедур умиди узун, аммо ниҳояти матлубқа ҳамнишинлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 77;

≈ **эт-** — чўзмоқ, узайтирмоқ:

Узулди тори ҳаётим менинг, магар ул умр,
Узунроқ этгай они зулфи риштасини тоқиб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-69.

**УЗУНЛУҚ** — чўзиқлик, чидамлилик, бардошлилик:

Чу сабринг камандин ҳақ этти узун,
Анга ҳар дам ўлсун узунлуқ фузун.
*Садди Искандарий,* 318б8.

**УЗУШ-** — ҳар томондан узмоқ; кўплашиб узмоқ; тишлашмоқ:

Қўйнда итлар узуштилар Навоий хастани,
Қим эмас зоҳирки, жисми қайда, боши қайдадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-202.

**УЙ** I — 1. уй, хона, манзил, макон:

Ер уйдин чиқмаса, олам кўзумга тийрадур,
Чун қуёш чиқмас, жаҳондин муртафиъ бўлмас зулам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-401;

Ва уйни араб «байт» дер. *Мезонул-авзон,* XIV-137;

Сурди Масъуд уйин сўроғ айлаб,
Базмини мояи фароғ айлаб. *Сабъаи сайёр,* 129-16;

2. иморат, бино:

Ва шишадин бир уйи бор эрдиким, анда тоат қилур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230;

3. тана, жисм, гавда:

Турлук-турлук иллат бадани уйида ўкулуб, ажаб-ажаб мараз касратидин ҳаётдин тўнгулуб. *Маҳбубул-қулуб,* 149-150;

Жисми уйин айлабон ул юк нигун,
Тиркабон ул уйга асодин сутун. *Ҳайратул-аброр,* 90-7;

Ки қўйди вужуд уйига чун қадам,
Яна анга бўлмоқ керактур адам.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-235;

4. ватан:

Юз нуктага тилни қойил этгай,
Шояд ани уйга мойил этгай. *Лайли ва Мажнун,* 82а21;

5. даргоҳ:

Ул ел учуруб тани низорим,
Раҳмат уйида бериб қарорим, *Лайли ва Мажнун,* 97б13;

Деди: Кўрган уй басе олий эди,
Уй ичидин вале холи эди. *Лисонут-тайр,* 198-7;

6. ўтов, чодир:

Вале базм юз бошлиқ оқ уй аро,
Оқ уй тоши тун мушки бирла қаро. *Муншаот,* XIII-94;

≈ **гўшаси** — уй бурчаги, уй чети:

Бир бузуқ уй гўшасида ва анга азим балойи мутаважжиҳ.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-99.

**УЙ** II — ҳўкиз; сигир:

Ҳамалдек қўзи юз мингдин зиёда,
Уй анда савр янглиғ пода-пода. *Фарҳод ва Ширин,* 141.

**УЙЛАНДУР-** — уйлантирмоқ:

Мусо алайҳис-саломни уйландуруб, молиндин бирор нима бериб, ўн йилдин сўнгра Одам сафиюллоҳ биҳиштдин чиқарған асони анга бериб, ани Мисрға узотти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.

**УЙЛУК** — хонадон, оила; оилали:

Ва тўрт минг уйлук созанда ва гўянда ва раққос ва аҳли тараб Ҳиндистондин кўчуруб олиб келди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220.

**УЙРУЛ-** — 1. айланмоқ, ўгирилмоқ; парвона бўлмоқ; бирор нарсанинг ғамини емоқ:

Дегач абжад бошиға уйрулурлар,
Қамар бирла қуёш, яъни жадду аб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-52;

Юзига меҳр бандау оти Меҳр,
Уйрулуб меҳридек бошиға сипеҳр. *Сабъаи сайёр,* 145-17;
2. назар солмоқ:
Ул бу сўздин, чун зоти жавҳари бор эрди, ғафлат уйқусидин сесканиб, ўз қилиғи теграсига уйрулуб...
*Тарихи мулуки ажам,* 518.

**УЙҚУ** — 1. уйқу:
Уйқу неча ишрату сурурунг бирла,
Қўзунг қаро айламак ғурурунг бирла.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
Кирди маркабни қўюб вайронаға,
Уйқу ғолиб бўлди ул девонаға. *Лисонут-тайр,* 135-15;
Мен гумон қилдимки, аларға уйқу келадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-138;
2. ғафлат, огоҳсизлик:
Давлат тонги юзию сочи тонг қаронғуси,
Масти сабуҳ кўзларин элтиб тонг уйқуси.
*Хазойинул-маоний,* Iб-597;
Шоҳнинг чун мақоли ўлди дарахт,
Ани уйғотди уйқусидин бахт. *Сабъаи сайёр,* 188-29;
**сўнгғи уйқу** — ўлим:
Гўрдек тун эрур қаронқу манга,
Бўлса не эрди сўнгғи уйқу манга. *Сабъаи сайёр,* 69-2.
≈ **масти** — уйқуга ғарқ бўлган; қаттиқ ухлаган, қаттиқ уйқудаги:
Адам шомида йўқлуқ хилватида анингдек уйқу масти эрди.
*Вақфия,* 715;
≈ **ком бўл-** — уйқудан баҳраланмоқ, уйқуда бўлмоқ:
Кўзумга қачонким бўлур уйқу ком,
Бўлур олам аҳлиға уйқу ҳаром. *Садди Искандарий,* 299б7;
≈ **га бор-** — уйқуга кетмоқ, ухлаб қолмоқ:
Осудалиғ била аёғимни узотиб уйқуға бордим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-138;
≈ **сини ол-** — қарорсизлантирмоқ, беқарор қилмоқ:
Сўр андин ғами ҳажр қайғусини,
Ки бир шоми ҳажр олди уйқусини.
*Садди Искандарий* 304б7;
≈ **ға ром эт-** — уйқу келтиришга ҳаракат қилмоқ:
Кўзни тилаб уйқуға ром этгали,
Уйқуни кўзларга ҳаром этгали. *Ҳайратул-аброр,* 167-25;
≈ **сол-** — бурдини йўқотмоқ, омадсизланмоқ:
Бедилни енгиб эди бу қайғу,
Ким бахт кўзига солди уйқу. *Лайли ва Мажнун,* 76б3;
≈ **ни ҳаром эт-** — уйқуни бузмоқ, уйқусиз қилмоқ, безовталантирмоқ:
Уйқуни ҳаром этиб фиғоним,
Тинмай кеча зор йиғлағоним. *Лайли ва Мажнун,* 90б14.

**УЙҚУЛУҒ** — ухлаган, уйқудаги, ухлаб ётган; ≈ **эл** — ухлаб ётганлар:
Тонг саҳоби уйғотур уйқулуғ элни сув била,
Ким сабуҳи вақти бўлди фавту сен уйқу била.
*Хазойинул-маоний,* IVб-540.

**УЙҚУСИЗЛИҚ** — беқарорлик, оромсизлик:
Кўрди ғам шоми кўп азоб айлар,
Уйқусизлиқ ани хароб айлар. *Сабъаи сайёр,* 78-21.

**УЙҚУЧИ** — 1. кўп ухлайдиган киши:
Усрукки, элга буюрғай хушёрлиқ — уйқучидекдурки, элга буюрғай бедорлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-25;

2. кўзи юмуқ, қарамаслик, назар солмаслик:
Гар ёмон ҳолимға кўз солмас, ажаб йўққим, эрур
Ул қаро кўзлар қаро бахтим масаллик уйқучи.
*Хазойинул-маоний,* IVб-604.

**УЙҒОН-** — 1. уйғонмоқ, уйкудан турмоқ; кўзғолмоқ, турмоқ:
Ул дебтурки, бу уюқлаған уйғонғунча.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-87;
Оҳким, бахтим оғир уйқусидин уйғонмади,
Гарчи юз минг фитна уйғонди мен афғон айлагач.
*Хазойинул-маоний,* IIа-58;
Товушидин онинг уйгонди Шопур,
Топиб тун зулматида булъажаб нур. *Фарҳод ва Ширин,* 105;
2. огоҳ бўлмоқ, хушга келмоқ:
Ул Азиз чун ул воқеадин уйғонди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172;
Қаёнғаким юзландилар, аларға ёнмоқ йўқ, кеча ва кундуз тағофул уйқусидан уйғонмоқ йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* 19.

**УЙҒОТ-** — 1. (уйқудан) уйғотмоқ, турғизмоқ:
Ҳожар андин ёрғучоқ била ун қилиб, ўтмак пишурди ва Иброҳим алайҳис-саломни уйғоттиким, таом егай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196;
2. ҳушёр қилмоқ:
Насиҳат гушмоли била уйғотмоқ. *Сабъаи сайёр,* 195-4.

**УЙҒОҚ** — уйғоқ, бедор; ғафлатдан холи, ҳушёр:
Андин сўрдиларки, киши недин билгайки, уйғоқдур?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-110.

**УЙҒОҚЛИҚ//УЙҒОҒЛИҒ** — бедорлик, ҳушёрлик, уйқусизлик:
Тушта кўрган ани маҳзун қилғаним,
Кўрган уйғоқлиқда мажнун қилғаним. *Лисонут-тайр,* 170-4;
Эл шамъи замирики вафо боғлиғидур,
Равшанлиғи тийра туннинг уйғоғлиғидур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;
Уйғоқлиғида дегани барча ёлғон. *Маҳбубул-қулуб,* 60.

**УЙҒУР** — қабила номи:
«Уйғурий» сифот бахшилар ва «уйғур» чаргалик яхшилар.
*Вақфия,* XIII-160.

**УЙҒУРИЙ** — уйғурга мансуб; уйғурларга хос:
«Уйғурий» сифот бахшилар ва «уйғур» чаргалик яхшилар.
*Вақфия,* XIII-160.

**УКУС** — акслар:
Шуълаларға солиб юзунг чу укус,
Куйдуруб ўзни ўт қошинда мажус.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 886.

**УЛ** — 1. у (кишилик олмоши:)
Аҳли ирфон солики атвори ул,
Маърифат бозорининг Аттори ул. *Лисонут-тайр,* 193-15;
2. кўрсатиш олмоши:
Ҳаётбахш эса ул ҳур аксидин бода,
Маҳалли ҳайрат эмас, ҳур аксидиндур руҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-120.

**УЛА-** — тикмоқ, ямамоқ:
Оқибат андоқ маълум бўлдиким, эгнимни улайдурғанда жайбимда коғаз кўрибтур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 117.

**УЛАМО** — олимлар, билимдонлар:
Мавлоно Муҳаммад Олим... Самарқанд уламосидин Улуғбек

Мирзо била ҳамсабақ ва мусоҳиб эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 17;

Ва ул уйда амр қилдиким, ҳаргиз ибодатдин ва уламо илм таълимидин холи бўлмағай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225;

Ҳақ берди чу элга илм сармоясини,
Хуршед уза солди уламо соясини. *Назмул-жавоҳир,* XV-28;

≈ **и олий макон** — юксак мавқели олимлар:

Ва шаҳр аҳолисидин содоти олий шон ва уламои олий макон ва машойихи изом ва қузоти кором... дайнини ўзларига иқрор қилдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

≈ **и рафиъмакон** — кўзга кўринган, йирик олимлар:

Ва шаҳр аҳолисидин содоти олий шон ва уламои рафиъмакон... ва авом мажмуъи таъзият тутуб... дайнини ўзларига иқрор қилдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 118.

**УЛАН-** — 1. уланмоқ, туташмоқ, қўшилиб кетмоқ:

Янги ой шомға майл айлагандек,
Уланмиш зулфиға мушкин ҳилоли.

*Хазойинул-маоний,* IIа-371;

Бу дамким бўлди савдойи димоғи,
Маразларға уланди жисми доғи. *Фарҳод ва Ширин,* 93;

2. эришмоқ, етишмоқ:

Чун бу тариқ дониси пайдо қилибтурлар, тарк ва тажрид қилиб, Мавлоно Низомиддин суҳбатларига уланибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-137.

**УЛАРЧОҒ** — от эгар-жабдуғининг қисмларидан бири:

Ва отнинг ярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли: жибилгир ва ҳано ва тўқум ва жазлиғ ва уларчоғ ва ғанжуға ва жилбур ва қушқун ва қантар ва туфак ва тўқа йусунлуқ кўпин туркча айтурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**УЛАШ-** — 1. бўлмоқ, улашмоқ, тақсимламоқ:

Дағи ҳар қайсини муносиб мавсумда икки мударрис иттифоқи била мустаҳиқларға ҳар қайсиға истиҳқоқиға кўра улашгай. *Вақфия,* XIII-179;

Шайх тўнин солди ва асҳоб йиртиб улашур эрдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

Улашти мўржалу ерни қилиб шақ,
Черик атрофида қаздирди хандақ. *Фарҳод ва Ширин,* 143;

2. туташмоқ, бирлашмоқ, қўшилмоқ:

Мажнун ишқи ўти ҳижрон гудозиға улашти, заиф баданиға ул ҳароратдин иситма шуъласи туташти.

*Маҳбубул-қулуб,* 96;

Фалакнинг боргоҳиға кўмоч ўлмиш қуёш жирми,
Анга оҳим сутундек дуди мундоқким улашибдур.

*Хазойинул-маоний,* IIа-94.

**УЛВ** — баландлик, юксаклик;

≈ **и рифъат** — энг олий юксаклик, олий даражалилик:

Ҳар тоқи улви рифъатдин сипеҳри муқарнас равоқиға кунгира еткурубтур. *Вақфия,* XIII-171;

≈ **и ҳиммат** — ҳиммати баланд, олий ҳиммат:

Хожа Алоуддин... улви ҳимматдин дунё ва мофиҳоға этак силкиб мақсуд каъбасиға мунзавий бўлубдур.

*Мажолисун-нафоис,* 189.

**УЛВИЙ** — олий, юксак, юқори; илоҳийликка мансуб:

Деди: Ич ложуръа, эй улвий жаноб,

Журъа қолса, билки, эрмастур ҳисоб. *Лисонут-тайр,* 82-4;
≈ **нажод** — олий насаб, юксак даражали асилзода:
Икки анга гавҳари улвий нажод,
Икки яна жавҳари сифли ниҳод. *Ҳайратул-аброр,* 53-1.

**УЛЁ** — энг олий, энг юксак;
**маҳди улё** — юксак мавқели (аёл) кишига бериладиган унвон:
Ҳамул Равшанак маҳди улё ўлуб,
Шабистонида мажлисоро бўлуб.
*Садди Искандарий,* 298б13;
...кўпрак йўл Инжил ариғи била маҳди улё ва Билқиси узмо Гавҳаршод оғо... мадрасаси сориким... борур.
*Вақфия,* XIII-172.

**УЛЛУҚ** — улуғлик, манманлик, кибрлилик:
Ўзлугининг қайдидин бўлғай халос,
Ўзга уллуқ бирла берган иқтисос. *Лисонут-тайр,* 135-1.

**УЛО** — юқори манзил, юксаклик; юқори даража:
Мавлоно Улоп Шоший... иёдатиға бордим, қошида ўлтуруб, бу муаммоким «уло» ҳосил бўлур.
*Мажолисун-нафоис,* 37; қ. **АЛО**.

**УЛОБА** — овқатларнинг бир тури:
Ва яна баъзи емаклардин қаймоғ ва қатлама ва буламоғ ва қурут ва улоба ва манту ва қуймоғ ва уркамочни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**УЛОҚ-** — адашмоқ, ҳайрон бўлмоқ:
Навоиё, чу сипаҳ чекти ишқ кўнглумга,
Салоҳу зуҳд ила тақви бузулдилар улоқиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-69.

**УЛОҒ** — улов:
Ва улоғлариға арпа ва сомон, улоғлар ва ўзларига ороста маскан ҳам тайёр эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534; Аббос дебтурки, доим анинг эшигида отлар тараддуд қилур, элнинг улоғлари бўлур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91; Хожа Қутбиддин Аҳмад... чун Хожа Аҳмад Жомий қуш асраб солур, алар дағи тақлид қилибдурлар, солур чоғида улоғлари йўқ эрмиш. *Мажолисун-нафоис,* 167.

**УЛТОНГ** — этик чарми, умуман оёқ кийим чарми, ултон:
Гули мақсудға ул етти бу йўл сайринда,
Ким тобониға тикан бўлди яна бир ултонг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-368.

**УЛУ-** — улимоқ, йиғламоқ:
Билибким манга не етмиш қазодин,
Улурларму экин ҳар тун азодин. *Фарҳод ва Ширин,* 178.

**УЛУВ(В)** — баландлик, юқорилик; олий, юқори, баланд:
Афлок хатибидинким олам улувви эди анинг ҳумоюн юзидин касби саодат қилурлар бунда эшитилди.
*Назмул-жавоҳир,* 23;
≈ **и даргаҳ** — энг олий даргоҳ:
Улуви даргаҳи гардун мисоли,
Қаю гардунки, андин дағи олий. *Фарҳод ва Ширин,* 31;
≈ **и манзил** — юксак мақом, олий ўрин:
Чун арабий тил ва мақол била калом ва ҳиндий алфоз била музахрафоти нофаржом, бири ғояти шараф ва улувви манзилдин ва бири ниҳояти нуҳусат ва дунувви мартабадин орадин чиқтилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;
≈ **и рифъат** — энг олий юксаклик:
Бўйла кимса улувви рифъатдин,
Одам ўлмаса, одамий худ бор. *Маҳбубул-қулуб,* 48;

≈ **и ҳиммат** — олий ҳимматлилик:

Бир кун ўлтурмиш эрди суҳбат аро,
Чарх янглиғ улуви ҳиммат аро. *Сабъаи сайёр,* 127-2;

≈ **и ҳол** — энг юксак мавқе, даража:

Шайх Абусаид Абулхайр дебтурки, ул улуви ҳолдадур ва анинг замонида машриқдин мағрибғача анингдек йўқ эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**УЛУЛ-АЗМ** — буюк ирода, азимат эгалари, ҳимматли одамлар; улуғлар:

Исо бинни Марям салавотуллоҳи алайҳ, бир қавл била учунчи улул-азмдур, бир қавл била бешинчи. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232.

**УЛУМ** — илмлар, билимлар:

Устодға қилмоқ ани таслим,
То қилғай анга улум таълим. *Лайли ва Мажнун,* 61б16;

Шайх Абдуллоҳ Муборак ва шайх Абу Али Сақфий била суҳбат тутубтур ва Шиблийни кўрубтур ва доимий мужоҳадаси бор эрмиш ва улум ва муомалатда комил эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-113;

**ашколи улум** — турли илмлар:

Илм афлокида Биржиси маҳал,
Барча ашколи улум оллида ҳал. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-417;

≈ **тадриси** — турли фанлардан дарс бериш:

Қуръон хатмидин, арбоби қулуб суҳбатидин ва улум тадрисидин ул замонғачаки, беш юз бешда жумодил-охир ойининг ўн тўртида тангри таоло живори раҳматиға восил бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-122;

≈ **таҳсили** — илм ўрганиш:

Мавлоно Саъдиддин Қошғарий — авойили ҳолда улум таҳсилиға машғул эрмишлар ва мутадовала кутубни кўрган экандурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-137;

≈ **ҳақойиқи** — илмлар ҳақиқати, ҳақиқий илмлар:

Улум ҳақойиқи, балки ҳақойиқ улумининг фасиҳ каломлиқ ва саҳиҳ ҳадислиқ мударрислари кашшофтабъ қуёши... *Вақфия,* 714;

≈ **и ботиний** — яширин илмлар; тасаввуф:

Хожа Абдулвафои Хоразмий... улуми зоҳирий ва улуми ботинийни такмил қилиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 8;

≈ **и диния** — диний илмлар:

Улуми диниядин кўнгли мулки маъмур керак ва яқиний фаросатдин хотири жамъияти бефутур. *Маҳбубул-қулуб,* 21;

≈ **и зоҳирий** — кўриниб турган илмлар; диний ҳукмларни тўғри айтганича тушуниш:

Улуми зоҳирий ва ботиний била олим эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-117;

≈ **и ладунний** — оллоҳнинг ўзидан бўлган илмлар; илоҳий илмлар:

Улуми ладунний ва воридоти ғайбий кўруна бошлади. *Насойимул-муҳаббат,* XV-143;

≈ **и пинҳоний** — махфий илмлар:

Кўнгли ичра улуми пинҳоний,
Қон ичинда жавоҳир кони. *Сабъаи сайёр,* 114-26;

≈ **и ғариба** — сеҳр илми:

Хожа Абдулвафои Хоразмий... улуми ғариба ҳам билур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 8.

**УЛУС** — халқ, эл, омма:

Жамолингда таҳайюрға қолди кўз,

Бу маънида улус ичра тушти сўз. *Мезонул-авзон,* 55;

Мунажжимлар айтқан амр суръат боғлағай, яна ўз улусидин, ал-уҳдату алар-рови, йигирми минг кишини зиндонға солиб эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 523;

Лафзингдин улусқа важду ҳолат,
Етмай санга баҳра, жуз малолат. *Вақфия,* XIII-162;

≈ **алолоси** — халқ фарёди, дод-войи:
Соҳати ичра халқ ғавғоси,
Орзухоҳ улус алолоси. *Сабъаи сайёр,* 129-18;

≈ **нақди умри** — халқнинг нақд умрлари:
Ало, то жаҳон ҳужра, кўк сақф эрур,
Улус нақди умри анга вақф эрур. *Вақфия,* 5;

≈ **оллида** — халқ наздида, фаҳмича, билимича:
Лек бу чинлиқки ҳақ этмиш ато,
Кўрки улус оллида улдур хато. *Ҳайратул-аброр,* 121-8;

≈ **хижолати** — халқдан уялиш:
Топмас эрди хирад далолати ҳам,
Монеъ эрди улус хижолати ҳам. *Сабъаи сайёр,* 62-24;

≈ **ғавғоси** — эл ғами, ташвиши, машаққатлари:
Ҳар кимки чучук нукта эрур иншоси,
Қошидадур албатта улус ғавғоси. *Назмул-жавоҳир,* XV-44;

≈ **қа ҳоқий** — халққа ҳикоя қилувчи, айтиб берувчи:
Бу номаға нусха зоти покий,
Тенгри сўзидин улусқа ҳокий. *Лайли ва Мажнун,* 54а21;

≈ **дин гард чиқар-** — халқ бошига тўполон, ғавғо солмоқ:
Билурсизки гар қилса эрди набард,
Улусдин чиқарур эди кўкка гард.
*Садди Искандарий,* 292а14.

**УЛУФА** — аскар ва амалдорларга бериладиган маош ва озиқ-овқат:
Улуфа бериб олти юз минг сипоҳ,
Фалак авжидин ўткариб боргоҳ. *Садди Искандарий,* 267а17;

Бу жумладин ўз маошимга сойир авомдин бирининг маоши ўтгунча... келиш-боришқа ва навкар ва мутааллақлар улуфасиға ва черик яроғиға сарф қилдим. *Вақфия,* XIII-169.

**УЛУШ** — ҳисса, насиба:
Кетур соқий, чекиб йирлар учун ун,
Манга тўйдин улуш бер, жоми гулгун.
*Фарҳод ва Ширин,* 33;

Бу ўткан барча таҳаммул ва макнатни бу давлатнинг минг улушидин бир улуши тутса бўлмаски...
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230;

≈ **ол-** — насиба, баҳра олмоқ:
Ўрду бозори ўзин ясоғлиққа қотғучи, ўнғай ҳам улуш олмай оғир сотқучи. *Маҳбубул-қулуб,* 19.

**УЛУШ-** — 1. нола чекмоқ, дод-вой қилмоқ:
Хасми бирла гаҳ тутушқайлар эди,
Мотамиға гаҳ улушқайлар эди. *Лисонут-тайр,* 86-19;

2. увиллашмоқ, увилламоқ, улимоқ:
Ҳар ақшом усруклардин ҳориж тарона, телба итлар улушқандин нишона. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-68.

**УЛУҒ//УЛУҚ** — 1. буюк, улкан, зўр, катта:
Аҳли тариқ паҳлавонлар ва улуғ кишиларга шойиста хизмат қилиб, кисватлар ҳавола қилиб эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

Сен агар тарки тамаъ қилсанг, улуғ ишдур буким,
Олам аҳли борча бўлғай бир тараф, сен бир тараф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-705;

Ва ул бир неча кун подшоҳ эрди, валекин бу улуқ иш уҳдасидин чиқаолмади ва ожиз бўлди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-234;

2. катта; ёши катта:

Яздижурднинг икки ўғли бор эрди: улуғи Фируз ва кичиги Ҳурмуз. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-221;

Қибтийлар Фиръавнға айттиларким, бу тоифанинг атфолин сен ўлтурасен, улуғларин тоун.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;

Ул кеча Шайх Сайфиддин бир улуғ ибриққа сув тўлдуруб, ҳазрати Шайхнинг хилват эшигида бўлди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;

≈ **бег** — олий мартабали бек, амир:

Жаҳон мулкатининг улуғ беглари,
Яна пояда ўртароқтеглари. *Хазойинул-маоний,* IVб-765;

≈ **лар** — улуғ кишилар, катталар; мўътабар, ҳурматли одамлар:

Ҳилму ҳаё аҳли ҳар ерда аржманддур, улуғлар назарида аржмандроқ. *Маҳбубул-қулуб,* 144;

Улуғлардин насиб истар эсанг, касби камол этгил,
Нединким анбиёға илмлиқ инсон эрур ворис.

*Хазойинул-маоний,* IVб-96;

≈ **кичиклик** — катта ва кичик ўртасида бир-бирига ҳурмат юзасидан бўлган муносабат:

Ва алар ани бағоят ҳурмат туттилар ва мундоқ муқаррар қилдиларким, нишонларида ўз отларидин бурун анинг отин битигайлар ва бот ёғи ароға кирса, бир-бирларига мадад қилғайлар ва улуқ — кичиклик орада бўлғай.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-204;

≈ **эл** — оқсоқоллар; катталар:

Дороб... золим табъ киши эрди, зулмидин улуғ эл озурда бўлдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-200;

≈ **қардош** — ака:

Ва улуқ қардош ва кичик қардошни иккаласин «бародар» дерлар ва турклар улуғни — «оға» ва кичикни «ини» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114;

≈ **бўл-** — (иши) ўнгидан келмоқ, ривож топмоқ:

Султон соҳибқирон асари иноятидин ва маҳзи тарбиятидин Паҳлавоннинг иши улуғ бўлди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;

≈ **тут-** — ҳурматламоқ:

Шариф менинг отамни барчадин улуғроқ тутар эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-93.

**УЛУҒЛУҚ** — обрўлилик, мўътабарлик; юқори мавқега эгалик:

Андоқки, улуғлуққа таъзим қилурлар эрди ва истиҳқоқи бор эрди ва Неъматободдаким, анинг такяси эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;

Димоғима тушубон кўп тасаввуру пиндор,
Ўзумни жоҳу улуғлуққа айладим изҳор.

*Маҳбубул-қулуб,* 6-7.

**УЛУҲИЙЯТ** — худолик, тангрилик, илоҳийлик:

Ҳарнеким бир ўзидекка муҳтождур улуҳийят ва кишваридин ихрождур. *Маҳбубул-қулуб,* 106;

≈ **муддаоси** — тангрилик даъвоси, мақсади:

«Ана-раббукумул — аъло» даъвоси била энди ўз убудийятиға таклиф қилди ва улуҳийят муддаоси била жаббор сифатлиғ бунёд қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207.

**УЛФАТ** — улфат, ҳамсуҳбат, дўст; дўстлик, яқинлик:

Сўзи ҳажрнинг ичра йўқ бирён кўнгулнинг тоқати,
Бўлмас эрмиш куйган элнинг ўт била кўп улфати.
*Хазойинул-маоний,* Iб-595;

Улким тамау ҳирс била улфати бор,
Яхши-ёмон ичра зиллату накбати бор. *Маҳбубул-қулуб,* 76;

≈ **тут-** — ўзини яқин тутмоқ:

Топиб ўз ҳолатин бу нотавонда,
Манга улфат тутуб ул остонда. *Фарҳод ва Ширин,* 178;

≈ **уз-** — қочмоқ, ўзини четлатмоқ:

Ва Яъқуб алайҳис-салом Юсуф фироқиндин халқдин улфат узуб ва фарзандларин инси мунқатиъ қилиб, гўша тутуб, Байтул-аҳрон муқими бўлуб эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204.

**УЛЧА** — у қадар, шунча:

Кўнглунгга етургай улча беҳбудунг эрур,
Илгингга кетургай улча мақсудунг эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-748;

Бу фақирнинг ҳолидин хабар топғандин сўнгра ҳар кун қадам ранжа қилиб, улча қондан шафқат ва ёрлиғ ва тариқи муҳаббат ва ғамхорлиқ бажо келтурур эрдилар — ангачаки мараз дафъ бўлди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-87; Фақирға деб эрдиларким: «Улча мумкин бор, бу юрушнинг манъиға саъй қилғайсен ва ул матлуб суръат боғламағай, азимат жазм бўлса, бизга битиб йиборгайсен».
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-36;

Мутакаллиф маҳофа даги рокиб,
Улча мумкин қилиб эди тартиб. *Сабъаи сайёр,* 91-15.

**УЛҒАЙ-** — ўсмоқ, катта бўлмоқ; камолотга етмоқ, тарбияланмоқ:

Мавлоно Шарбатий... ул фақир қошида улғайибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 162;

Рустам улғайиб эрди ва анга ҳариф эрмас эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-197;

Неча йилдин сўнгра ул йиғоч улғайди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**УЛҒАЙТ-** — катта қилмоқ, тарбияламоқ:

Анга махфий илмларни айтибон,
Тифл экандин оллида улғайтибон. *Лисонут-тайр,* XI-131.

**УМ(М)** — она, волида; ≈ **ул-китоб** — *айн.* китоб онаси; қуръондаги бош суранинг номларидан бири:

Бал етти обо мунга уммул-китоб,
Сабъи масоний топиб андин хитоб. *Ҳайратул-аброр,* 61-3.

**УМАМ** — умматлар, бир тилда сўзлашувчи инсонлар; бир пайғамбарга тобе кишилар:

Шафиъи умам қилмаса ёрлиқ,
Некукорлар ҳам мададкорлиқ. *Садди Искандарий,* 8.

**УМАРО** — амирлар:

...подшоҳи замоннинг аркони давлат ва аъён ҳазрати ва олийшон умаро ва рафиъ макон судур ва вузаро, балки аср подшоҳи аларнинг остониғаким, мақсуд қибласи ва мурод каъбаси эрди... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12-13; Ва ҳам анинг сўзидурким, умарони фасоди зулм биладур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-88;

≈ **и завил-иқтидор** — қудратли амирлар:

Ва аркони давлатдин олий миқдор умарои завил-иқтидор ва вузаро ва соҳиб тамкин ичкилар ва хусусият ойин гулчеҳра-

лар ва сойир эшик аҳлики, борча Паҳлавонға ёр ва ҳаводор эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**УМДА** — кийикнинг бир тури:

Ва овда умдаки кийикдур, турк аниг эркагин «ҳуна» ва тишисин «қилчоқчи» дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15.

**УМЁ** — кўрлик, узоқни кўрмаслик; ≈ **юзидин** — юзаки, кўр-кўрона:

Барчаси умё юзидин сўз деди,
Гарчи ул сўзлар бори воқеъ эди. *Лисонут-тайр,* 160-3.

**УМИД//УММИД** — орзу, истак, тилак:

Шайх айлаб юз жафо, бир қатла узрунг қўлмаса,
Бўйла ўтлардин керак барги умидинг сўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-330;

Умид улки, ҳамиша давлат била соғ ва саломат бўлуб, олам аҳлиға комрон бўлғайсиз. *Муншаот,* XIII-116;

≈ **и висол** — васл топиш, етишиш орзуси:

Ҳажр андуҳи чун қилиб беҳол,
Ҳолиға келтуруб умиди висол. *Сабъаи сайёр,* 186-11;
Ишқи кўнглунг мулкин этмиш поймол,
Ҳажринга биздиндур уммиди висол. *Лисонут-тайр,* 171-9;

≈ **и жовид** — доимий, сўнмас умид:

Бу бири умиди жовидға сармоя ва ул бири маъяси муаббадға пироя. *Маҳбубул-қулуб,* 134;

≈ **и растгорлиқ** — қутулиш, халос бўлиш умиди:

Ва агар маънода тенгри ризоси учун охиратда умиди растгорлиқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 82;

≈ **и ҳусул** — етишиш истаги:

Васлға чун бўлди умиди ҳусул,
Маҳваш сабру шикеб айлаб қабул. *Лисонут-тайр,* 171-3;

≈ **боғла-** — кўз тутмоқ, умид боғламоқ:

Чу ул борди Таҳмурас ўлди падид,
Анга боғлади олам аҳли умид. *Садди Искандарий,* 246*б*2;

≈ **кўзин ёрут-** — умидланмоқ, яхшилик кутмоқ:

Умрким вафосиздур, андин умид кўзин ёрутса бўлмас, маҳбубки бевафодур — андин жовид висоли тамаъ кутса бўлмас... *Маҳбубул-қулуб,* 114;

≈ **уз-** — умидсиз бўлмоқ, воз кечмоқ:

Вале сендин узмайин асло умид,
Ки эрман карам баҳридин ноумид.
*Садди Искандарий,* 237*а*19;

≈ **идин парастиш қил-** — жаннатга кириш орзусида ибодат қилмоқ:

Ваагар беҳишт умидидин парастиш қилур бўлсам, беҳиштга тушурма. *Насойимул-муҳаббат,* XV-84.

**УМИДВОР//УММИДВОР** — 1. умид қилувчи, кўз тутувчи, тиловчи:

Кўзи ёрнинг юзига тушгач, кўнгли беқарор бўлғани ва ёр ҳам ани ўз лутфу меҳридин умидвор қилғани шарҳида...
*Мажолисун-нафоис,* 218;

Ҳар гирифторғаким, ул нобуд ҳаёти андин барий ва ҳар умидворғаким, ул номавжуд руҳи андин сипарий.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-38;

Жону тан уммидвор эрди, чу қатъ ўлди жавоб,
Жуз тани фарсудау жони харобе топмадим.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-424;

2. орзу боғлаган; ташна, интизор:

Кўзу юзунгга умидвор эрди,
Жонда юз доғ — интизор эрди. *Сабъаи сайёр,* 118-3;

≈ **бўл-** — умидли бўлмоқ, орзу қилмоқ, ишонмоқ:
Ҳам кўнглум умидвор бўлди жондин,
Ҳам жонға висол ўлди тамаъ жонондин. *Муншаот,* XIII-152;
≈ **эт-** — умид қилишга асос бермоқ:
Навоийға талаб, *ё*раб, шиор эт,
Неча навмид эса, умидвор эт. *Мажолисун-нафоис,* 181.
**УМИДВОРЛИҒ** — умид тутиш:
Дод ва адл бунёд қилди ва халойиққа кўп умидворлиғлар берди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-233;
Дарде анинг олиға келурким, агар букойи муфрит юзланса, ишининг гуфториға далолат қилур, аларға бу ҳам юзланибдур ва бағоят умидворлиғларедур...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529.
**УММАТ** — халқ, тоифа; пайғамбар йўлидан борганлар:
Ул ҳазратнинг нубувватиға умматларға мужиби издиёди яқин бўлғай, андоқ истийфо воқеъ бўлмайдурким, табъ хурсанд бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-43;
Дебдурларки, Увайс Қаранийға берсунлар ва десунларки, менинг умматимни дуо қилсун. *Насойимул-муҳаббат,* XV-75;
Тенгри лутфи узрхоҳин истади,
Осий умматнинг гуноҳин истади. *Лисонут-тайр,* 165-9;
≈ **и гумроҳ** — йўлдан адашганлар:
Йўқки ҳамин уммати гумроҳни,
Балки тилаб «мо халақаллоҳни». *Ҳайратул-аброр,* 12-24.
**УММАТЛИҒ** — пайравлик, бир пайғамбарга эргашишлик:
Анинг умматлиғиға қобил айла,
Шафоат қилған элга дохил айла. *Фарҳод ва Ширин,* 12.
**УММАҲОТ** — 1. оналар:
Чу обоға бу навъ бердинг сифот,
Алар тахтида айладинг уммаҳот.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1203;
...обо ва уммаҳот зодасидинки инсон бўлғай...
*Фарҳод ва Ширин,* 195 *сарл.;*
2. тўрт унсур (қуёш, ҳаво, сув, тупроқ):
Обо чу буларға от бўлди,
Ул тўрт ҳам уммаҳот бўлди. *Лайли ва Мажнун,* 53*а*8;
≈ **зодаси** — она болалари, ака-укалар, қариндошлар:
Бир мутаҳаррик ҳубобдурур сув устида ва бу обо ва уммаҳот зодасидинки инсон бўлғай.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 595.
**УММИЙ** — ўқимаган, мактаб кўрмаган (*айн.* онадан туғма):
Ул уммий эрди, аммо билик калом ва нукталари бор эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-106.
**УММИҲОНИЙ** — оналарча:
Солиб бир гўшаға партав ниҳоний,
Ким айлаб мезбонлиғ уммиҳоний. *Фарҳод ва Ширин,* 10.
**УММОН** — денгиз; океан:
Эй начукким, дурни махфий асрабон уммон аро,
Гавҳари ишқини пинҳон асраған инсон аро.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-9;
Соҳили уммонда савдопеша хайл,
Баҳр савдосида судандеша хайл. *Лисонут-тайр,* 59-3;
Юз топилур бир деса бу кон аро,
Юз деса минг онча бу уммон аро. *Ҳайратул-аброр,* 104-7.
**УММОНИЙ** — уммонга хос; **дурри уммоний** — денгиздан олинадиган дур; ноёб, қимматбаҳо дур:
...илгида ҳуққаи лаболаб лаъли коний ва дурри уммоний,

балки қўйнида номаи саросар зеби алфоз ва гавҳари маоний... *Муншаот,* XIII-123.

**УМОН-** — ваъдабозлик қилмоқ:

Андоққи: қувармоқ ва қуруқшамоқ... ва дўмсаймоқ ва умонмоқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**УМОЧ** — таом номи:

Яна тутмоч ва умоч ва кумоч ва толғонни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 16;
Тинч кўнгул била явғон умоч яхшироққим, такаллуф ва машаққат била қандий кумоч. *Маҳбубул-қулуб,* 146.

**УМР** — 1. яшаш, ҳаёт кечириш; ҳаёт, умр:

Васли иқболин манга текмас таманно айламак,
Басдурур умрумда бир ҳуснин тамошо айламак.
*Хазойинул-маоний,* IVб-328;
Одамға ҳаёт жуз шабобий эрмас,
Яъни қарилиқ умр ҳисоби эрмас. *Назмул-жавоҳир,* XV-44;
Адаб кичик ёшлиғларни улуғлар дуосиға сазовор этар ва ул дуо баракати била умрдин бархурдор. *Маҳбубул-қулуб,* 81;

2. яшаш муддати, ҳаёт муддати:

Қеч келмакидин ўлсам жононнинг эмас тонгким,
Ул умр даранг айлар, бу умр шитоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-177;

≈ **авсати** — ҳаёт ўртаси:

Умр авсатида хаёлим хомаси анинг зебиға нақшбандлиғ сеҳрпайвандлиғ қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

≈ **асоси** — ҳаёт пойдевори, сиҳат-саломатлик:

Умр асоси мухаллад ва давлат биноси муаббад бўлсун!
*Муншаот,* 147;

≈ **бодаси** — ҳаёт нашъаси, тириклик кайфияти:

Илик титрамоғи умр бодаси хуморидин,
Кўздин ёш бормоғи ҳаёт мотами изтироридин.
*Маҳбубул-қулуб,* 149;

≈ **гулзори** — ёшлик, тириклик гулзори:

Ва бу қасидани айтқан тарихдин сўнгра яна беш йил умр гулзоридин баҳраёб ва ҳаёт чашмасидин сероб эрдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-9;

≈ **нақди** — умрнинг ҳаммаси:

Бу қасидаға даги кўп маоний гавҳари дарж ва умр нақди харж бўлубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123;

≈ **и гаронмоя** — қимматли, бебаҳо умр:

Умри гаронмояни аввалдин охирғача қаноат ва тақво ва узлат ва инзиво била ўткарибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-177;

≈ **и табиъий** — яшаш, ҳаёт муддати:

Умри табиъий кишига бўлса ком,
Истар ўлуб, ҳар сари қилғай хиром.
*Ҳайратул-аброр,* 169-14;

≈ **тарихи** — туғилиш пайти:

Кўруб умр тарихи мубҳамлиғин,
Ғанимат бил асҳоб ҳамдамлиғин. *Садди Искандарий,* 307б18;

≈ **у давлат** — ҳаёт ва бойлик:

То жаҳондур умру давлат пойдор ўлсун санга,
Салтанат тахти уза дойим қарор ўлсун санга.
*Муншаот,* XIII-142;

≈ **у жон** — тириклик:

Сансиз манга умру жон керакмас,
Ҳажринг аро хонумон керакмас. *Мезонул-авзон,* XIV-156;

≈ **ин табоҳ айла-** — ҳайф этмоқ, зое қилмоқ:
Тавоно экан чоғда айлаб гуноҳ,
Не суд айлаған вақт умрин табоҳ.
*Садди Искандарий,* 27964.

**РБАХШАНДАЛИҚ** — хурсанд қилувчилик, жонлантирувчилик:
Сўзунг айлабон умрбахшандалиқ,
Юзунгдин халойиққа фархандалиқ.
*Садди Искандарий,* 245б19.

**МРКОҲ** — тирикликни нохуш қилувчи, озор берувчи; жон чиқар, **жон** азоби, жонни койитувчи:
Бандини англаб эрди чоҳ ичра,
Ғаму андуҳи умркоҳ ичра. *Сабъаи сайёр,* 154-12.

**УМРФАРСО** — жон азоби, умр эгови; ҳаётни сўндирувчи, умрни **футур**дан кетказувчи:
Фироқ шоми саводи не бало дилгир ва умрфасо эрмиш.
*Муншаот,* XIII-125.

**УМУР** — ишлар, нарсалар, ҳодисалар:
Умурида улча ғаройибдурур,
Ки ул ишта кўпрак ажойибдурур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1296;
Мусофарат тариқи била Ҳиндистонга борғанин ҳам, чун **ға**ройиби умурдиндур, мужмалан баён қилоли.
*Тарихи мулуки ажам,* 518;
Ғайб умури анга ғолиб бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98.

**УМҚ** — чуқурлик; туб:
Хандақининг умқиға андоза йўқ,
Буржи ўн икки анга дарвоза йўқ. *Ҳайратул-аброр,* 51-1;
Ҳам уч қори каноридин канори,
Ҳам онинг умқи эрди икки қори. *Фарҳод ва Ширин,* 118;
Ул кеманинг тули уч юз қари, арзи ва умқи анга кўра.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**УН I** — ун, буғдой уни:
Эшак... тегирмондин уюнгга ун келтурур, ани пишу**рурға** ёзидин ўтун келтурур. *Маҳбубул-қулуб,* 133;
≈ **торт-** — тегирмондан ун чиқармоқ:
Суҳоваш донасин дастоси гардун,
Минг йил давр этса бўлмай тортмоқ ун.
*Фарҳод ва Ширин,* 141;
≈ **қил-** — майдаламоқ, талқонламоқ, ун чиқармоқ:
Ҳожар андин ёрғучоқ била ун қилиб, ўтмак пишурди ва **Иб**роҳим алайҳис-саломни уйғоттиким, таом егай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**УН II** — товуш, овоз, садо, нола:
Бўлғач ул навъ сўз хитоби анинг,
Ошти ул ундин изтироби анинг. *Сабъаи сайёр,* 154-23;
Муҳаммад Али... уни ва усули хўб эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 79;
≈ **торт-//чек-** — 1. садо чиқармоқ, нола тортмоқ:
Умрида ул доғи жамъ айлаб ўтун,
Ул иш асносида тортиб дилкаш ун, *Лисонут-тайр,* 196-14;
2. йиғламоқ:
Савти ноқусу навойи арғанун,
Шайх дини мотамиға тортиб ун. *Лисонут-тайр,* 81-17;
3. қичқирмоқ:
Маҳалсиз сайҳаси бағоят совуқ, андоқки, вақтсиз ун **торт**қан товуқ. *Маҳбубул-қулуб,* 60.

**УНА-** — кўнмоқ, рози бўлмоқ; унамоқ:
Эй Навоий, ҳеч билмонким, унағайму кўнгул,
Анга мунча ажнабий сўзларки иршод айладим.
*Хазойинул-маоний,* IIа-228.

**УНАМАСЛИҒ** — унамаслик, рози бўлмаслик:
Жонида ҳарф ғами ёзар таҳририға кўнгли ажз ва нотавонлиғидин унамаслиғиға тадбир ва чора топмасдин бечоралиғ зоҳир қилур. *Мажолисун-нафоис,* 246.

**УНВОН** — сарлавҳа; унвон:
Номаи шавқум не навъ ул ойға еткай чунки, мен
Эл отин ўқур ҳасаддин ёзмадим унвон анга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-78;
Эмдиким ёзди номаға унвон,
Номанинг ҳомилини қилди равон.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1102.

**УНГУР** — тўнининг этаги:
Шайх ул енг била ул унгурни манга берди ва деди: Сен бизга бу енг била унгурдексен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-121.

**УНДУР** — юксак, баланд;
≈ **эт-** — юксалтирмоқ, баландлатмоқ:
Айламак паст журми ғаброни,
Ундур этмак сипеҳри хазрони. *Сабъаи сайёр,* 18-8.

**УННОБ** — жилонжийда:
Рангин лабинг озурда кўнгул комидур арчи,
Бемор эмас шарбати уннсб ила мултаз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-134.

**УНС** — улфат; яқин дўст:
Бор эса новмид ошиқлар анисим тонг эмас,
Мотам аҳлиға, ажаб аҳли мотам бирла унс.
*Хазойинул-маоний,* IVб-239;
Дўстлуғ гулшанида назорат гуллари очар ва ул гулшандин унс ва улфат базмида турлук гуллар сочар.
*Маҳбубул-қулуб,* 80;
Яна «Нафаҳотул-унс» дурким, ошнолиғ насойми унс равзасидин жон машомиға келтурур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**УНСИЯТ** — дўстлик, улфатлик:
Ва султонус-салотиннинг ғариб шафқат ва улфати ва ажиб иноят ва унсияти Паҳлавон борасида бор эди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 112.

**УНСУР** — унсур, элемент; асосий модда:
Йўқдин эттинг бор ҳар дам юз Масиҳи руҳбахш,
Лек унсурдин мужаррад барчаси жавҳармисол.
*Хазойинул-маоний,* IVб-376;
Ё ҳар бириднн дурга тафохурму экин,
Сўз руҳиға йўқса тўрт унсурму экин. *Назмул-жавоҳир,* 32;
Унсур ажзоси бўлса хокнишин,
Туфроғу ўту суву елга қарин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 889.

**УНУТ-** — 1. эсдан чиқармоқ, унутмоқ:
Ёд этмак ўлум ёруғлуқ оҳанги эмиш,
Ўлмакни унутмоғинг кўнгул ранги эмиш.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;
Неча жафо етса фалакдин унут,
Ҳар нечаким куллий эрур саҳл тут. *Ҳайратул-аброр,* 172-9;
2. тўхтатмоқ, тарк этмоқ:
Яхшидин ёмонлар ҳам ёмонлиғ кўз тутмас; яхши ёмонларға

ҳам яхшилиғни унутмас. *Маҳбубул-қулуб*, 156.

**УНУТМОҒЛИҒ** — унутишлик; эсдан, хотирадан чиқаришлик:

Васл давронин унутмоғлиғлари,
Ҳажр ойинини тутмоғлиғлари. *Лисонут-тайр*, 35-7.

**УНУТТУР-** — эсдан чиқартирмоқ:

Ғаразим буки унуттурмоғамен ўзни анга,
Кўйига кирмагим афғон гаҳу бегоҳ чекиб.
*Хазойинул-маоний*, Iб-83.

**УНУТУЛ-** — эсдан чиқмоқ, хотирадан кўтарилмоқ:

Агарчи тифл эрдинг, андоқ эрмаски, замирингдин унутулмиш бўлғай. *Муншаот*, XIII-154.

**УНҚУЧ** — қарз:

Жавру бедодинг туганмай қолған эрса жонима,
Чархдин ҳам унқуч олсанг, ол демон, қолғанча қил.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-379.

**УПА** — упа, упа-элик:

Ул зақанни упау гулгунадин наззора қил,
Ким эрур бир олмаким ранги эрур оқу қизил.
*Хазойинул-маоний*, IIб-379.

**УР** — яланғоч:

Нединким бир жаҳон халқи ур,
Солиб ноладин даҳр аро нафҳи сур.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1619; қ. **АВР**.

**УР-I** — 1. урмоқ, зарба бермоқ; калтакламоқ:

Бир ит кирди, телбалик қилур эрди, уруб ўлтурдум, доғи ана ул чуқурда ташлабмен, деб чуқурни кўргуздилар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-157;

Бир неча кун ўтмадиким, яна бир девона ани уруб ўлтурди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-17;

2. тепмоқ:

Аёғин офтобаға уруб йиқди ва дедиким, ани йиқдим.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-105;

3. санчмоқ:

Айлади юз қатла сув, бир қатла қон кўнглумниким,
Урмади бир тийғ они юз қатла то инжитмади.
*Хазойинул-маоний*, IIб-605;

4. кесмоқ, чопмоқ:

Ки аввал менинг бошимга тиғ сур,
Чу мен ўлдум, ул дам анинг бўйнин ур.
*Садди Искандарий*, 258б15;

5. отмоқ, ташламоқ:

Олим керакки ўз илмининг поя ва миқдорин асрағай, гавҳарни имтиҳон учун тошқа урмағай.
*Маҳбубул-қулуб*, 142;

6. айланмоқ:

Садқанг бўлубон урмоқ бу гунбази ахзар чарх,
Қасрингға давр урғандек бир сабз кабутар чарх.
*Хазойинул-маоний*, IVб-112;

7. тикмоқ, ўрнатмоқ:

Бириси қўшун сори чекти рақам,
Бириси туман сори урди алам. *Вақфия*, XIII-160;

8. жўнатмоқ; юзланмоқ:

Бири топти доруғалиқ ишратин,
Бири урди сарҳад сори навбатин. *Вақфия*, XIII-160;

9. шиддат билан ёғмоқ, тўлиб-тошмоқ:

Ким қаёнким уруб юз ул селоб,
Айлабон мастлиғ уйини хароб. *Сабъаи сайёр*, 37-3;

10. кирмоқ, жойлашмоқ, қамрамоқ:
Муқбили нотавонни қилди талаб,
Кўргач-ўқ кўнглига урди тараб. *Сабъаи сайёр,* 163-4;
11. тарқатмоқ:
Совуғ нафасини урмайин субҳ,
Тун кулларини совурмайин субҳ. *Лайли ва Мажнун,* 88а10;
12. ўлдирмоқ:
Анинг тавбасиға сабаб ул эрмишки, ов овлаб юрур эрмишки, бир кийик оллиға келур, ўқ тортар они урғали.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-174;
13. еткизмоқ, ботирмоқ, тегизмоқ:
Кимки қизиқ сувға илигин урар,
Ҳар нечаким илги етар ўлтурар. *Ҳайратул-аброр,* 155-5;
**бош ур-** — пайдо бўлмоқ, вужудга келмоқ:
Муридлар ботинида менинг каломимдин бош урар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148;
**гириҳ ур-** — тугун солмоқ; тугиб қўймоқ, тугмоқ:
Саъй била азал қисматин орттурай деган, ёғин риштасиға гиреҳ урай дер. *Маҳбубул-қулуб,* 72;
**дам ур-** — гапирмоқ; сўзламоқ, овоз чиқармоқ, эътироз билдирмоқ, қаршилик кўрсатмоқ:
Чун ҳукмин англадинг дам урма,
Балким дам урарға дағи турма. *Вақфия,* XIII-163;
Мундоқ бўлғандин сўнгра киши нечук ато ризосидин айру дам урғай ё қадам қўйғай. *Муншаот,* XIII-127;
**ерга ур-** — бузмоқ, йўқотмоқ:
Кимки тахтин анинг самоға чекиб,
Ерга урмоқ учун ҳавоға чекиб. *Сабъаи сайёр,* 190-14;
**жўш ур-** — жўш урмоқ:
Ҳар киши ҳам қилса вафо жоми нўш,
Кўнгли муҳаббат майидин урса жўш.
*Ҳайратул-аброр,* 108-3;
**илик ур-** — 1. қўл урмоқ, эргашмоқ:
Бас ўзни яхшилар орасида яшурған ва алар этагига **илик** урған яхшироқдур ва хавфу биймдин қироқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 158;
Нетти Навоий қўюбон телбалик,
Сен дағи урсанг бир этакка илик. *Ҳайратул-аброр,* 144-7;
2. хоҳламоқ, ирода этмоқ:
Агар номасин ул ёзибдур ирик,
Вале мен ирикликка урмон илик.
*Садди Искандарий,* 269а11;
**лоф ур-** — муболаға қилмоқ, (улуғликни) даъво қилмоқ:
Улки мубоҳот учун истар масоф,
То чиқибон маъракадин урса лоф. *Ҳайратул-аброр,* 162-9;
**рой ур-** — ўйламоқ:
Гоҳ сирот устигача рой уруб,
Лаҳзаи мезонға таку пой уруб. *Ҳайратул-аброр,* 12-22;
**тиш ур-** — тишламоқ:
Ит жисмимаким тиш урғай эрди,
Урған нафас-ўқ қутурғай эрди. *Лайли ва Мажнун,* 69-21;
**тапонча ур-** — аччиқ тил билан сўзлаб алам етказмоқ:
Бир гулга неча тапонча урмоқ,
Япроғларини узуб совурмоқ. *Лайли ва Мажнун,* 91б4;
**қадам ур-** — қадам қўймоқ, отланмоқ; йўл юрмоқ:
Ким чу урдунг мусофиратқа қадам,
Шаҳр қатъ эттингу, биёбон ҳам. *Сабъаи сайёр,* 47-12.

**УР-** II — ҳуримоқ, улимоқ:

Йилон нетгай уруб неш аждаҳони,
Ит урмак бирла ёнмас карвони. *Фарҳод ва Ширин,* 144.

**УРАФО** — орифлар, маърифатлилар, донолар; сўфийликда — етук, комил:

Шайх Рўзбеҳон Бақлий — ...султони уламо ва бурҳони урафо эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-99.

**УРВА** — тутқич, даста;

≈ **и вусқо** — мустаҳкам тутқич; жипслашиш, бирликни мустаҳкамлаш:

Ва дер эрмишки, бизинг тариқимиз урван вусқодурур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132.

**УРЁН** — яланғоч, кийимсиз:

Гулхан ўтига йиқилған девонадин кўпракдурур — бир мажруҳменким, бовужудким, урён жисмиға заҳролуд нешлик чибин ҳужуми бўлғай. *Вақфия,* 13;

Икки урён ичинда қайғу эди,
Шукр эрдики, тонг қаронқу эди. *Сабъаи сайёр,* 139-25;

≈ **эт-** — яланғочламоқ:

Шажар хайлини ўйла талон этиб,
Ки бoштин аёғини урён этиб. *Садди Искандарий,* 270а-8;

**(ични) урён қил-** — фикр ва кўнгилни ҳамма нарсадан холи қилмоқ, тозаламоқ:

Ични урён қилки тошинг зеби манъи фақр эмас,
Фақр эмастур гар ичинг мамлу, тошинг урён бўлур. *Хазойинул-маоний,* Iб-180.

**УРЁНЛИҚ** — яланғочлик:

Кунгаки урёнлиқ эрур зийнати,
Тийра бўлур, бўлса булут хилъати. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 167.

**УРҚ-//УРҚУ-** — хуркмоқ, чўчимоқ; қўрқиб қочмоқ:

Фароғат қасридин кўнглум агар уркуб бузуғ истар,
Ажаб йўқ чуғзнинг манзилгаҳи вайронае бўлғай. *Хазойинул-маоний,* Iб-666.

**УРҚАМОЧ** — таом турларидан бири:

Ва яна баъзи емаклардин қаймоғ ва қатлама ва буламоғ ва қурут ва улоба ва манту ва қуймоғ ва уркамочни ҳам айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**УРҚУДА-** — мудрамоқ:

Уркудаб оти йўлдан чиққан эмиш,
Бир-икки қул била озуққан эмиш. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 111.

**УРҚУДОР** — мудраган, ухлаган; ≈ **эл** — ухлаб қолганлар, мудраб кетганлар:

Уркудор элдекки чиқти кеча йўлдин маркаби,
Кўз юмуб очқунча чунким қилмади огаҳлиғ. *Хазойинул-маоний,* IIб-694.

**УРКУТ-** — ҳуркитмоқ, чўчитмоқ:

Донан ашкимгаким ром ўлди ҳижрон қушлари,
Эй кўнгул, бир кун фиғонингдин ани уркутмадинг. *Хазойинул-маоний,* IVб-358;

Булут айлар рутубат ул сифат фош,
Ки наргис уркутар солиб қуйи бош. *Фарҳод ва Ширин,* 48.

**УРМОҒЛИҚ** — уришлик; пўя урмоғлик — елиб юрмоғлик:

Олами савдода тинмай пўя урмоғлиқ била,
Подшоҳи ишқнинг пайки жаҳонпаймосимен. *Хазойинул-маоний,* IIб-501.

**УРУЖ** — юксалиш, юқори кўтарилиш, кўкка кўтарилиш:
Билмадинг ул сифат олий буруж,
Ким мен айлаб эрдим ул оқшом уруж. *Лисонут-тайр,* 165-20;
Даврида ҳар буржиға андоқ уруж,
Ким қолибон остида «Зотул-буруж». *Ҳайратул-аброр,* 180-26.
**УРУН-** — 1. уринмоқ, талпинмоқ:
Юзидин ўртанибон талпинур оллида кўнгул,
Шамъ аёғида урунған киби, парвона куюб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-39;
2. тўқнашмоқ:
Қашаф жисмиға жисми мас этар чоғ,
Урунғандек бир-бирига икки тоғ. *Фарҳод ва Ширин,* 98.
**УРУШ** — уруш, жанг:
Чекай фарзан урушқа тиғи пўлод,
Йўқ элга, ўзума айлай бу бедод. *Фарҳод ва Ширин,* 91;
Мавлоно Абдуллоҳ... уруш таърифида бу байт ҳаманингдурким, эл ичида басе машҳурдур...
*Мажолисун-нафоис,* 92.
**УРУШ-** — жанг қилмоқ; низолашмоқ, жанжал қилмоқ:
Ёруқ гар ўлмади шамъи муродинг, айтма кўп сўз,
Киши қазо била бўлмас урушмоқ, айлама ёрғу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-514;
Ва Ардувон эшитиб, ўзи анинг дафъин қилмоқдин ўзга чора топмай, сипоҳ тортиб келиб, Ардашер била урушуб, босилди ва қатлға етти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-208-209;
Балки кўпрак ҳам ўтиб андин замон,
Ким урушқай икки шоҳи қаҳрамон. *Лисонут-тайр,* 163-2.
**УРУШТУР-** — уриштирмоқ, уришмоқ:
Ки чиний аёғ бирла хоройи Рум,
Қачонким уруштурса Доройи Рум.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1467.
**УРУҚ-ҚАЁШ** — уруғ-аймоқ, қариндош-уруғ:
Чорлатти равон уруқ-қаёшин,
Солди орага ул иш кенгошин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 766.
**УРУҒ** — қариндош, уруғ:
Ва Фаромурз била Тусни Афросиёб дафъиға йиборди ва ул анга ёқин уруғ эрдилар сўз туттурди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-194.
**УСЛУБ** — услуб, йўл-йўриқ, одат, равиш:
Истасанг мулки бақо, салб қил ўзлукни бурун,
Ки сулук ичра фано аҳлиға будур услуб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-27;
Ва илтифот ва эҳтимом юзидин баъзи маънилар топиб, назм қилурға ҳукмлар ҳам жорий бўлди ва сўз услубиға таъйинлар ва адосиға таълимлар ҳам изҳори бўлди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 36;
Бўйла сўз фаннида чиқорған исм,
Қилди услубини анинг икки қисм. *Сабъаи сайёр,* 21-7.
**УСР** — қийинчилик, машаққат:
Чу ҳақ дедики, «маал усри юср» мужда санга,
Не шиддат ўлса аён қил талаб сўнгича фараж.
*Хазойинул-маоний,* IVб-98;
Солғанингдин бўйнунгга тасбеҳи юср,
Тилга онинг васфида юзланди уср. *Лисонут-тайр,* 31-13.
**УСРАТАНГЕЗ** — қийинчилик келтирувчи:
Дема меҳр оникким, меҳри сабукхез,

Не андоқ тезрав, не усратангез.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 308.

**УСРУ** — кўп, жуда, ниҳоятда:

Навоий усру бузулмиш боқиб иноят ила,
Анинг бузуғлуғини бир кўз учи бирла ясо.

*Хазойинул-маоний,* IIб-12; қ. **АСРУ.**

**УСРУ-** — маст бўлмоқ:

Ақшомки, мажлис аҳли одати била усруб, уюр чоғ бўлса эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-80.

**УСРУК** — маст, сархуш:

Уқлар урди зуҳду тақво жониға усрук кўзунг,
Ким яна бўлмас кишига порсолиқ орзу.

*Хазойинул-маоний,* IIб-522;

Тилисми топқан эл ногаҳ очилмоқ.
Ҳавоси телбараб усрук йиқилмоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 127;

Усрукки, элга буюрғай ҳушёрлиқ — уйқучидекдурким, кишига ўргатгай бедорлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 39.

**УСРУКЛИК** — мастлик; бедорлик:

Чу ичтим ишқ жомин бехуд ўлдум тарки ҳуш айлаб,
Анингдек май ичиб бу навъ усруклукдин ойилдим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-444.

**УСТ** — 1. саҳн, юза:

Жамиъ халқ сипоҳийси анинг устида сиғар эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225;

2. кўмакчи вазифасида (устига, устида):

Тожни анинг боши устида осиб, анга подшоҳлиқ буюрди, то Шопур туғди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-213;

То танинг авжи ҳаёт устидадур сен хок бўл,
Истасангким авж тутқайсен танинг бўлғанда хок.

*Хазойинул-маоний,* Iа-247;

Қамар устига келди зори жунун,
Ки ўзни қуйи ташлағай сарнигун.

*Садди Искандарий,* 304б21;

Жабраил алайҳис-салом бир тоғни ердин кўтариб, ул қавм боши устига келтурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;

≈ **иға ёғ-** — бошига тушмоқ:

Устиға ёғиб ғубори меҳнат,
Бутган оёғида хори меҳнат. *Лайли ва Мажнун,* 90*а*10.

**УСТУХОН** — суяк:

Ажаб йўқ, оқса эриб мағзи устухонимким,
Ўтун сўнгаклар эрур шуълаи ниҳоним аро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-27.

**УСТОД** — 1. устоз, мураббий, муаллим, раҳнамо:

Қатлни ул кўз ажалдин ўрганиб эрди, валек
Юз маротиб эмди ўткармиш ишин устодидин.

*Хазойинул-маоний,* IIа-263;

Ул яқин сози дастгир манга,
Қиблау устоду пир манга. *Арбаин,* XV-55;

Мавлоно Лутфий ҳоло мусалламдурлар ва бу қавмнинг устоди ва маликул-каломидур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98;

2. билимдон, ишбилармон, ўткир маҳорат эгаси:

Баски устод эдилару комил,
Бўлдилар ғарролиғ била ғофил. *Сабъаи сайёр,* 32-21;

Жаҳон илми буким манга ёд эрур,
Анга барча жаҳл аҳли устод эрур.

*Садди Искандарий,* 316*а*2;

≈ у пир — устоз ва раҳнамо:
Ул фано сори дастгир манга,
Муршиду устоду пир манга.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-46.

**УСТОДЗОДА** — устознинг ўғли:
Улки эгрида туздур оҳанги,
Яъни устодзодан чанги.
*Муншаот,* XIII-143.

**УСТУВОР** — маҳкам, кучли, бақувват; таъсирли:
Ушбу гулшан ичра солдим маствор,
Нағманинг оҳангги андоқ устувор.
*Лисонут-тайр,* 195-4;

≈ айла- — маҳкамламоқ:
Билмон кўнгулда холларингнинг хаёлидур,
Ё кирпигинг тиканларин айлабсен устувор.
*Хазойинул-маоний,* Iа-161.

**УСУЛ** — 1. асллар, ҳар бир илмнинг асл ва туб қоидалари:
Симоъи усулдин ташқари, важду саъқаси таъриф оҳангидин нари.
*Маҳбубул-қулуб,* 60;

2. куй, оҳанг:
Қумри лаҳни усулида Ҳудҳуднинг нағмасозлиғи.
*Лисонут-тайр,* 31-10.

**УФРА-** — эскирмоқ, тўзмоқ, йиртилмоқ:
Нечаким тўнни риоят бирла кийсанг эскирур,
Чунки кийдурдунг яланғға уфрамас тўн ул эрур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-82.

**УФУН** — сассиқ ҳид, ўлимтик ҳиди:
Вале қўрғон уфун, эл нотавондур,
Бурун вожиб анга нақли макондур. *Фарҳод ва Ширин,* 199.

**УФУНАТ** — сассиқлик, бадбўйлик:
Оҳи муҳликдур, Навоий кўнгли захми исланиб,
Эл ўлар, топса ҳавоға чун уфунат имтизож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-98;
Бўлубон сув уфунати мақрун,
Ўлдилар борчаси бўлуб тоун.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1130.

**УФУНАТЛИҚ** — ёмон ҳидли:
Етишти бир уфунатлиқ насими,
Ки қилғай атри жаннатни жаҳими. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**УФУҚ** — осмон канoралари, уфқ:
Тавсани гардунға минор майл этиб,
Чиқти уфуқ жониблдин секритиб. *Ҳайратул-аброр,* 52-2;
Манзаре ондин осилған бир тутуқ,
Бир қуёшда ул бўлуб қавси уфуқ. *Лисонут-тайр,* 70-9.

**УХРАВИЙ** — охиратга, нариги дунёга оид:
Ва анинг руҳи мададидин бу шикастан ғамзада ва бу ҳастаи мотамзаданинг дунёвий мақосидин ва ухравий муродотин ҳосил.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 120.

**УХУВВАТ** — биродарлик, ака-укалик:
Дин аҳли била расми ухувват йўқ анга,
Ул кимсада йўқ динки, мурувват йўқ анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47.

**УЧ** I — уч (сон):
Бу уч феъл чиққачародин тамом,
Яна бўлмиш уч феъл қойим мақом.
*Хазойинул-маоний,* Iа-470;
Ул каманинг тули уч юз қари, арзи ва умқи анга кўра.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**УЧ** II — 1. ҳар бир нарсанинг учи (тиғ учи, шам учи кабилар):
Буюрғилки, машшота холинг қўярға,
Кўзум мардумин тийғ учи бирла қирдик.
*Хазойинул-маоний,* IIб-342;
2. боши, бошланиши:
Йўқ анда ғорнинг боши-аёғи,
Не онинг учи пайдо, не қироғи. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**УЧ-** — 1. учмоқ, парвоз қилмоқ:
Май бати дайрда учмоқ тилабон,
Мастлар анда овуч баски қоқиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-71;
2. ўзни юқори тутмоқ, кибрланмоқ:
Ким қанотдин анга тараб бўлғай,
Анга учмоқ қачон ажаб бўлғай. *Сабъаи сайёр,* 116-4;
3. кетмоқ, кўтарилмоқ:
Ки бошдин учқусидур мили худунг,
Бу тош бирлаки еткурдум дурудунг.
*Фарҳод ва Ширин,* 142.

**УЧА** — 1. орқа, елка:
Учасин паст қилиб, хартуми била ишорат қилиб, орқасиға миндириб, йўл қатъ қила бошлабтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85;
2. биқин гўшти:
Элтган нималар орасида ҳамонокним бир эътидолдин ташқари семиз қўй учаси дағи эрмиш.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20;
3. тескари тараф:
Одил подшоҳ кўзгу ва бу анинг учасидур.
*Маҳбубул-қулуб,* 12.

**УЧАВЛО** — учовлон, учта бўлиб:
Чиқиб шаҳзода бирла шоҳ икавло,
Вазири кордон бирла учавло.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 401.

**УЧАЛА** — учов, уччаласи:
Темир Кўрагон... ҳукм бўлдиким, тавочи миъод била чопиб бориб учаласин бошин келтурсун. *Мажолисун-нафоис,* 195.

**УЧМОҚ//УЧМАҚ** — жаннат:
Дўзахни агар ишқ ўти бирла қизитурлар,
Дард аҳлиға учмоқдин эрур бас тамуғ авло.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-38;
Ҳар кимсаки илм йўқ анда, аҳмақ де ани,
Мажлисдаки илм бўлса учмақ де ани.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;
Қонки сабилуллаҳародур сабил,
Қатраси учмақ гулидиндур далил. *Ҳайратул-аброр,* 161-79.

**УЧОВ** — уччаласи:
Ва уч тилки, туркий ва форсий ва ҳиндий бўлғай, бу учовнинг авлод ва атбои орасида шоеъ бўлди.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107.

**УЧРА-** — дуч келмоқ; йўлиқмоқ; дучор бўлмоқ:
Ишқ бозорида савдо аҳлиға жуз нақди васл,
Ҳар нафас ганж агар учрар зиёндур, суд эмас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-239;
Не навъ зуҳд тақвони асройин маҳфуз,
Ки учрадим қориликда бало йигитларга.

*Хазойинул-маоний,* IIб-34;

Анингдек кимса учраб йўлларига,
Ки тақрир ўлди кирса қўлларига. *Фарҳод ва Ширин,* 183.

**УЧРАТ-** — учратмоқ, йўлиқмоқ;
Дашт аро дерменки Мажнунни ўзумга учратай,
Ҳуш андин ўрганиб, девоналиғни ўргатай.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-630.

**УЧРАШ-** — учрашишмоқ:
Бу уқубатқа талофий ҳажр дафъ ўлғач будур,
Ким қучушқойлар алар, бир-бирга ногаҳ учрашиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-69.

**УЧТАЛОҚ** — учталоқ; ≈ қил- — учталоқ қилмоқ:
Даҳр золин тўрт мазҳаб бирла қилдим учталоқ,
Фард қилди бори мундоқ кадхудолиқдин мени.
*Хазойинул-маоний,* Iб-652.

**УЧУН** — сабабли, туфайли (кўмакчи):
Менмен лаби жонбахшинг учун лаъл масаллик,
Бағри тешилиб, ғарқаи хуни жигар ўлған.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-490;
Қилиб бўйнига қалқонни ҳамойил,
Тузатти разм учун бори шамойил. *Фарҳод ва Ширин,* 74;
Ва илм талабаси учун мадраса ҳам иҳдос қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-122.

**УЧУНЧИ** — учинчи:
Иккинчисини дағи вафо фаҳм айла,
Учунчини билмасанг, сахо фаҳм айла.
*Назмул-жавоҳир,* XV-19;
Учинчи доиранинг учунчи баҳри қарийбдур ва бу ҳам муқтаҳдас баҳрдур ва бу баҳр ажам шуароси шеърида оз воқеъдур. *Мезонул-авзон,* XIV-171.

**УЧУР** — вақт, пайт:
Ҳамул учурда подшоҳ Марв қишлоғига озим бўлдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-29;
Бу учурда бу фақир Бобони ғариб туше кўрдумки, анинг валоятига далолат қилур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-162;
Бу учурда Султон Маҳмуд Мирзо қошидин Маҳмуд барлос келиб пешкаш ва сочиқ келтуруб, қуллуқ хизматгорлиғларин изҳор қилди. *Муншаот,* XIII-116.

**УЧУР-** — 1. учурмоқ:
Оташин гул гарчи зийнатдур жаҳон бўстонига,
Барқ эрур ҳар ел учурған барги булбул жонига.
*Хазойинул-маоний,* Iб-540;
2. ҳавога совурмоқ, йўқотмоқ:
Ҳам учуруб зуҳду вараъ хирманин,
Ҳам совуруб сабру сукун масканин. *Ҳайратул-аброр,* 6-4;
Иноят чаманидин васл насими эсиб, фироқ туфроғининг хас-хошогин учурғай. *Муншаот,* XIII-135;
3. олиб ташламоқ:
Ва деворни бармоқ ишорати бирла шақ қилмоқ ва илик ишорати бирла мухолифнинг бошин учурмоқ...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-74;
Бўлуб шева ел бўйин урмоқ анга,
Итик тиғ ила бош учурмоқ анга.
*Садди Искандарий,* 236а10;
4. йиқитмоқ, нобуд қилмоқ:
Шавқум чиқарурму эркин оҳин,
Оҳи учурурму жисми коҳин. *Лайли ва Мажнун,* 2-2.

**УЧУҚ** I — учуқ; бетобликдан лаб атрофига тошадиган яра:
Ҳам рамад теккан кўзунгга чашми бедорим фидо,
Ҳам учуқ чиққан лабингға жони афгорим фидо.
*Хазойинул-маоний,* Iа-90.

**УЧУҚ** II — озгина:
...ярим учуқ даъво кўргузмак...
*Фарҳод ва Ширин,* 216-*сарл.*

**УЧҚУН** — учқун; олов учқуни:
Гарчи бўлса ҳар шарар дўзах ўтидин шуълае,
Мумкин эрмас кўнглум оташгоҳининг учқунидек.
*Хазойинул-маоний,* IVб-338;
Мениким ҳажр ўтиға солди гардун,
Ки бор учқунлари дўзахдин афзун. *Фарҳод ва Ширин,* 154;
Тақдир қуввати бозуси оллида сабаб риштаси чурукдур ва қазо машъали партави қошида восита учқуни ўчуқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 71.

**УШАЛ//УШОЛ-** — 1. синмоқ, ушалмоқ, майдаланмоқ:
Қулуб чу лаълингу эл илигидин пиёла олиб,
Йиғида титрамакимдин сўнгакларим ушолиб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-72;
Йўқ ул гавҳарки туфроққа қолғай,
Аёғ остида чун қолғай, ушолғай. *Фарҳод ва Ширин,* 13;
2. камаймоқ, пасаймоқ:
Гавҳар балчиққа тушган била қиймати ушалмас ва ўз баҳосидин қолмас. *Маҳбубул-қулуб,* 142.

**УШАР-** — қисқартирмоқ; парчаламоқ, бузмоқ; мансабини пасайтирмоқ:
Невчунки, турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоққи: қуруқшамоқ ва ушармак.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**УШАТ//УШОТ-** — 1. синдирмоқ, майдаламоқ:
Зарфи сафолингни ушатқанидек,
Лаъли майинг айласа ер қонидек. *Ҳайратул-аброр,* 152-10;
Илигимдин келганча зулм тиғин ушатиб, мазлум жароҳатиға интиқом марҳамин қўйдум. *Вақфия,* XIII-168;
Доғи бир болту олиб, куффорнинг бутларин ушатти, доғи болтуни улуғроқ бутнинг эгнига кўтаргандек таъбия қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195;
2. уриб синдирмоқ; калтакламоқ:
Ва бош-аёғидин тортиб узаттилар ва бир қучоқ йиғоч анинг аъзосиға ушаттилар, андоқки, бошдин-аёғи жароҳат бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* 79;
3. бузмоқ, хароб қилмоқ:
Сен ўзлукунг бутин аввал ушатқил, эй зоҳид,
Ҳамиша дайри фано аҳлин эткуча такфир.
*Хазойинул-маоний,* IIб-147;
Фурқат ушотурға тошин отти,
Синғанни бу сўг ҳам ушотти. *Лайли ва Мажнун,* 91а13;
4. пароканда қилмоқ, ғолиблик кўрсатмоқ:
Чун чекибон тўла жоми соф,
Лоф ила ҳардам ушатиб бир масоф. *Ҳайратул-аброр,* 160-2;
**нишот аёғин ушат-** — хурсандчилик давомига шикаст етказмоқ, хурсандчиликни бузмоқ:
Тоши ушатиб нишот аёғин,
Гарди ёшуруб тараб чароғин. *Лайли ва Мажнун,* 90а11.

**УШБУ** — ушбу, шу, бу:

Эй Навоий, дема иқболи бақо мушкил эрур,
Фоний ўлғанға эрур ушбу иш осон асру.

*Хазойинул-маоний*, Iб-525;

Қ-эй золим сипеҳри кийнапарвард,
Чиқординг ушбу хоки жисмидин гард.

*Фарҳод ва Ширин*, 164;

Ва шаҳзодалар дағи ушбу дастур била мотам амриға муртакиб бўлдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 536-537.

**УШМУНДОҚ** — шундоқ, шундай:

Ул олиб ичгандин сўнгра буюрдиким, ёғ бўлған илкингни бу хирқанғға сурт ва доим ушмундоқ қил.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-10;

...уч йилдин сўнг Боғи Сафедда яна бир мажлисда биайниҳи ушмундоқ воқеъ бўлди. *Мажолисун-нафоис*, 62.

**УШМУНЧА** — шунча, ушбу, қадар:

Хизр алайҳис-салом дедики, бизнинг орамизда мусоҳабатлиғ ушмунча бўлғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-218.

**УШОҚ//УШОҒ** — 1. майда, майдаланган:

Гар жаҳоноро эмастур жаннату кавсар бу ҳавз,
Бас ушоқ тоши нединдур лаъл бирла инжудин.

*Хазойинул-маоний*, IIб-466;

Бутуб ҳавзики андин руҳ олиб қут,
Ушоқ тош теграсида лаълу ёқут. *Фарҳод ва Ширин*, 45;

Кўк сабзаси кўкка еткуруб бош,
Ул кўкта бўлуб нужум ушоқ тош. *Муншаот*, XIII-88;

2. кичик, ёш бола:

Баякбора Паҳлавоннинг ушоқларидин бири бу фақир қошиға изтироб била югуруб келди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 536;

Дағи ҳар масжиднинг имомиға таъйин қилсаларким, маҳалла аҳлининг ўғул ва ушоғиға мактаб тутуб ўқутсалар.

*Муншаот*, XIII-131;

≈ **бўл-** — кичик, майда бўлмоқ:

Хасм неча ҳақир бўлса, кўнгул қўзғатур ва хас неча ушоқ бўлса, кўз булғатур. *Маҳбубул-қулуб*, 158.

**УШР** — ўндан бир; йилда бир марта экин (дон, мева, ва б.)ларга солинадиган солиқ:

Ҳисоб ичра бу ҳечдин дағи кам,
Киши кўрмамиш бўлса ушрини ҳам.

*Садди Искандарий*, 309а13;

Шоҳ анга берди бениҳоят мол,
Ким анинг ушрин этмас эрди хаёл.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1061;

Алар анга илтимос қилибтурларки, бизнинг учун бир ушр қуръон ўқунг. *Насойимул-муҳаббат*, XV-137;

≈ **и ашир** — юздан бир (қисм):

Ҳеч аҳли табъ аларнинг ушри аширини фаҳм қилмадиким, мажлисда назм тариқида ҳамроз эрдилар ва наср услубида нуктапардоз. *Мажолисун-нафоис*, 135.

**УШТУЛУМ** — зўравонлик; жабр, жафо, зулм;

≈ **айла-** //**қил-** — жабру жафо қилмоқ; зўравонлик кўрсатмоқ; зулм қилмоқ:

Шукр қилиб айламасанг уштулум,
Дебдур ўзиким «лаазиданнакум». *Ҳайратул-аброр*, 73-15;

Онглабон онсиз тирикликин ўлум,
Жонға айлаб ҳажрида юз уштулум. *Лисонут-тайр*, 7-1;

Валекин бу зол уштулум айлади,
Жаҳондин дағи они гум айлади.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195;

Ул қилибон уштулуму хайли рев,
Хайли шаётин, ўзи ўртада дев. *Ҳайратул-аброр,* 159-25.

**УШТУРАК** — тўлқин, мавж; ≈ **ур-** — тўлқинланмоқ:

Туз кўрунур нур чу турған суда,
Эгри бўлур уштурак урған суда. *Ҳайратул-аброр,* 111.

**УШШОҚ** — ошиқлар, севувчилар:

Паҳлавон устод абъётидинким, қойил муаммо қасди қилмамиш бўлғай, табъи ўзи била исмлар пайдо қилиб эрди ва бу кўп воқеъ бўлубтурким, ҳоло ушшоқ орасида бор.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 533;

Ёр қатл этгали ушшоқини йиғдурған эмиш,
Бер бу базм ичра Навоийға тақаддум, ё раб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-67.

**УШШОҚСЎЗ** — ошиқларни куйдирувчи:

Лекин ул чеҳраи ушшоқсўз,
Ким анга бор ламъадур офоқсўз. *Ҳайратул-аброр,* 8-3.

**УЮ-** — ухламоқ:

Эмин уюбон бу олами пуршарар аро,
Қил хобгаҳингни яхшироқ бистар аро.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

Баъзи икки қатла ва баъзи уч қатла маст бўлуб, мажлисдин чиқиб, уюб, яна мажлисға келурлар эрди ва алар ўз ҳолларида эрдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528;
Шайх Абдулхайр Атлоний дебтурки, Абубакр Кисоий уюса кўксидин қуръон ўқуған уни келур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-89.

**УЮБ** — айблар, камчиликлар:

Бирида мунча ҳунар, ул бирида мунча уюб,
Қайсининг хўб эканин аҳли хирад билгай хўб.

*Маҳбубул-қулуб,* 133;

≈ **иға муътариф бўл-** — айбини бўйнига олмоқ:

Сулаймон алайҳис-салом ва Билқис ва Осафнинг инсоф юзидин ўзларининг уюбиға муътариф бўлуб, дуо қилғанлари жиҳатидин ул тифлни ҳақ таоло тандуруст қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-229.

**УЮН** — булоқлар, чашмалар:

Ҳам ақолиму билод эткил хаёл,
Ҳам биҳору ҳам уюну ҳам жибол. *Лисонут-тайр,* 175-13.

**УЮРУЛ-** — ўгирилмоқ, айланмоқ:

Шайх хомуш бўлди ва тили сўзга уюрулмади.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-113.

**УЮТ-** — ухлатмоқ:

Халқни ғофил этиб қатл қилур,
Кўз очар фитнаға элни уютуб. *Хазойинул-маоний,* IIб-72.

**УЮҚЛА-** — ухламоқ:

Уюқлағач, руҳларин қобизи арвоҳ ҳақ таоло амри била қабз қилмиш. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237;
Иброҳим алайҳис-салом хижолатдин уюқлади.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**УЯҚ-//УЁҚ-** — ботмоқ (ой):

Бу дамким уёқиб манга офтоб,
Ёпилғай қуёшимға мушкин саҳоб.

*Садди Искандарий,* 316б21;

Уяқти чун қуёш, ул ойға қолди меҳр ёрутмақ,
Чу борди меҳри даврон, офати даврон эрур ворис.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-96;
Ажал шоми тонг йўқ агар бўлса фош,
Ки Баҳман кунига уяқти қуёш. *Садди Искандарий,* 264*б*14.

**УЯҚТУР-** — сўндирмоқ, йўқотмоқ, поймол қилмоқ:
Ашким анжум масаллик оқтурдунг,
Давлатим меҳрини уяқтурдунг. *Сабъаи сайёр,* 64-25.

**УҚАЛО** — ақллилар, оқил одамлар:
Гар меҳр анинг мисли дегайлар уқало,
Меҳр оллида зарра янглиғ ўлғай масало.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-741;
Озодлиғ нишонаси бу эрдиким, ақлни андин кўтардилар ва ул мажонининнинг уқалосидин эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-109;
Шойистадурур қари бажуз далқу асо,
Кўргузса оқ сақолиға куларлар уқало. *Маҳбубул-қулуб,* 140.

**УҚБО** — охират, нариги дунё:
Навоий, истасанг уқбо муродин, номурод ўлғил,
Агар дунё муроди йўқтур, ўзни номурод этма.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-299;
Ким бўлса саъид анинг ғамин уқбо бил,
Бўлғанға шақий ғамин бозайи дунё бил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48;
Тутуб ҳар шуғлдин дунёда гўша,
Муҳайё айласам уқбоға тўша. *Вақфия,* XIII-162.

**УҚБОСИТОН** — нариги дунёнинг шоҳи, худо:
Деди: Қ-эй шаҳаншоҳи гетиситон,
Адолатда дунёю уқбоситон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1420.

**УҚДА** — банд, чигал, тугун:
Бу уқдадин истабон кушодинг,
Қоминг била еткурай муродинг. *Лайли ва Мажнун,* 74*б*11;
Ул зуҳалваш жазоға хос ўлғай,
Меҳр ҳам уқдадин ҳалос ўлғай,
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1101.

**УҚДАЛИҒ** — ўрилган; ≈ **зулф** — ўрилган соч:
Тарарда уқдалиғ зулфин мусалсал айлади чинлар,
Гириҳ «мим», икки зулфи икки «лом», ийнак тароғ «син»-лар. *Хазойинул-маоний,* I*а*-154;
≈ **иш,** — чигал иш:
Етгусидур муаббириға мурод,
Кўргуси уқдалиғ ишиға кушод. *Сабъаи сайёр,* 117-16.

**УҚОБ** — бургут:
Уқоб илкида бўлғач ул бир табоҳ,
Яна бирга бўлди ери жилвагоҳ.
*Садди Искандарий,* 260*б*18;

**УҚТУЛ** — ўлдир!
≈ **ул-музиёт** — зарар, азият, зиён етказувчиларни ўлдиринглар!
Халойиқға ийзо аларға сифот,
Набий дедиким: «Уқтулул-музиёт». *Маҳбубул-қулуб,* 48.

**УҚУБАТ** — қийнаш, азоб бериш; жазо:
Элга раҳм этмон уқубатлар била қатл айласанг,
Ўз-ўзумга маҳзи ҳирмондин тараҳҳум айларам.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-448;
Эрур анча ранжу суубат анга,
Ки ўлмак эмастур уқубат анга. *Садди Искандарий,* 308*а*2;

Саҳиҳ анинг суубатидин бемор, ҳавос анинг уқубатидин нокор. *Маҳбубул-қулуб,* 78;

≈ **топ-** — қийналмоқ:

Бовужуди алфоз касрати ва иборат вусъаси ва маоний ғаробати ва адо салосати дилпазир боғламоқда суъубат бор ва дилписанд тар●иб бермакта табъ ранж ва уқубат топар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131.

**УҚУЛ** — ақллар:

Ул париким банди зулфиға мажониндур уқул,
Мен киби девоналар қайдин қачон қилсун қабул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-392;

Бу Саид ул ғарқи дарёи вусул —
Ким онинг васфида ожиздур уқул, *Лисонут-тайр,* 143-11.

**УҲДА** — мажбурият, масъулият, жавобгарлик; қўлидан келиш, уддалаш:

Иноят қилиб, чун битирсизким, менинг иш-кучум санга уҳдадур. *Муншаот,* XIII-115;

≈ **айла-** — бажара олмоқ, уддаламоқ; жавобгар бўлмоқ:

Чоҳ бошида қўйди бир кишини,
Айлабон уҳда ўлтурур ишини. *Сабъаи сайёр,* 137-9;

≈ **бўл-** — ваъдага вафо қилмоқ, мажбурият олмоқ:

Ўзингиз уҳда бўлғайсиз. *Муншаот,* XIII-100;

≈ **сидан чиқ-** — уддалай олмоқ; қўлидан келмоқ:

Ул ҳазрат шукргузорлиқ юзидин маъзират изҳори қилиб дедиларким, бу шеърнинг силаси уҳдасидин биз чиқолмасбизки, муқобалада ҳам қасидае сизнинг отингизга айтқайбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-181;

Таҳсили ул ерга еттиким, Мавлоно анинг сабоқининг уҳдасидин чиқолмади. *Мажолисун-нафоис,* 89.

**УҲСИ** — санайман; **ло уҳси** — санамайман, санай олмайман:

Ҳамдингни демак чу бўлди коми,
«Ло уҳси» эди анинг каломи.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 650.

**УҲУД** — ислом тарихидаги жанг майдонининг номи:

Уҳуд урушида пайғамбарнинг муборак тишин шаҳид бўлғанинг эшитиб, мутобаат учун ўттўз икки тишин ушатти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-75;

Фироқ ичра алифдек қаддима ғам тоғини юклаб,
Уҳуд остидаги дол этса жисми нотавонимни.
*Хазойинул-маоний,* Iб-605.

## Ф

**ФААЙНА** — қаерда, қани:

Не бўлди Ясрибу Батҳо аро ўқутсамким,
Аё манозила Салмо фаайна Салмоки.
*Хазойинул-маоний,* IVб-654.

**ФАБИҲО** — кўнгилдагидек, жуда яхши, мақсадга мувофиқ:

...агар эшикда масжид таъйин қилиб, фарзни жамоат била қилилса — худ фабиҳо ва илло беш вақт намоз бори тарк бўлмаса... *Муншаот,* 129.

**ФАВЖ** — гуруҳ, тўда, тўп; ≈ **фавж** — гуруҳ-гуруҳ, тўда-тўда, тўп-тўп:

Теграсидаги эл анинг ишидин мутаҳаййир бўлуб, фавж-фавж ани кўргали борурлар эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;

≈ **бар фавж** — гуруҳ-гуруҳ бўлиб:

Сипаҳ азм этти ул ён фавж бар фавж,

Ки чайқатти черик дарёсини мавж. *Фарҳод ва Ширин*, 146.

**ФАВОИД//ФАВОЙИД** — фойдалар:

Андоқки, анинг фавоиди атрок аросида машҳурдур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-154;

Ўқунгузким басе фавоид эрур,
Ким сизинг ҳолингизға оид эрур. *Сабъаи сайёр*, 105-17;

Мавлон Нуриддин Абдураҳмон Жомий... аларнинг очуқ кўнгуллари фавойиди даврон халойиқидин ўксулмасун.
*Мажолисун-нафоис*, 83.

**ФАВОКИҲ** — мевалар:

Ва ашриба ва фавокиҳ ва ҳалвиёт ҳамул атъимаға яраша муқаррар эрдиким, тортилур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-95;

...ағниё нақл ва май нофи андин, гуногун фавокиҳ билаким боғда тазйини, чаман мулкида боғланиб таъбия ва ойин.
*Маҳбубул-қулуб*, 47;

Ашжорининг ҳар бири чархи ахзар, ул шажар ва раёҳин фавокиҳи нужум ва ахтар. *Маҳбубул-қулуб*, 47.

**ФАВОКИҲЛИҒ** — мевали, самарали, фойдали;

≈ **боғ** — мевали боғ:

Ҳилм инсон вужудининг фавокиҳлиғ боғидур.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-53.

**ФАВОСИЛ** — фосилалар, бўлимлар, айирмалар:

Ва не фавосилдин, андоққим, байт:
Мираким, тилаким чу сен ўлдунгу бас,
Не қилай яналар кўрарни ҳавас. *Мезонул-авзон*, XIV-138.

**ФАВР** — тез, шитоб; **бу фаврда** — шу замон, шу заҳоти:

Бу фаврда ул канизак анга хабар бердиким,
Ардувон бир мудҳиш туш кўруб, билур элдин таъбирин сўрди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-208;

Ва бу фаврда бани Исроилда Омил отлиғ кишини қардошининг ики ўғли моли учун ўлтуруб, ики қавм орасиға солдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-213.

**ФАВТ** — 1. қўлдан бериш, ўтказиб юбориш:

Фавтидин шоҳ изтирор топар,
Мамлакат ҳам санга қарор топар.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1075;

2. йўқотиш, йўқолиш:

Шоҳға зебу фар жамолидин онинг,
Азлу фавти ҳам жалолидин онинг. *Лисонут-тайр*, 115-11;

3. ўлим, вафот этиш:

...ул ҳазратнинг Паҳлавон била бениҳоят илтифотлари... бор эрди, фавтининг тарихи ғариб услуб била воқеъ бўлубдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-101;

Ул ҳазратнинг фавтлари воқеаси шарҳиға шуруъ қилали: аларнинг валодатлари тарихи ва ҳаётларининг замонининг тарихи юқори мазкур бўлубтур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-64;

≈ **бўл-** — ўлмоқ, вафот этмоқ:

Афросиёб урушида Гиршасп фавт бўлди ва Золи Зар Зобилистондин черик тортиб келиб, Афросиёбни Эрондин чиқарди. *Тарихи мулуки ажам*, 509;

≈ **эт-//қил-** — ўтказиб юбормоқ, қўлдан чиқармоқ:

Зоеъ ўлди, эй кўнгул, ғафлатдин айёми шабоб,
Бори этма фавт исёндин инобат чоғини.

*Хазойинул-маоний*, IVа-331;

Баён айлаб анинг фавтин, чекиб ҳўй,
Демакта фавт қилмай бир сари мўй. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**ФАВҚ** — уст, юқори;
≈ **ул-фалак** — осмон усти(да), осмондан ҳам юксак, баланд:
Қаламким раҳнаварди тезтакдур,
Азалдин манзили фавқул-фалакдур. *Фарҳод ва Ширин,* 13;
≈ **ас-Сурайё** — Сурайё (Ҳўлкар)нинг тепасида, Сурайёдан ҳам баланд, энг юксак:
Кимки фавқас-Сурайё эди манзили,
Тобеъинг бўлмағач кирди таҳтас-саро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-13.

**ФАЖАРА** — бузуқлар, фосиқлар;
Ул ислом фажараси дафъиға кўшиш қилғайлар.
*Вақфия,* 3-4.

**ФАЖР** — тонг, субҳ; тонг ёруғлиги:
Руҳи қудсий эрди алфози зуҳур эткунча фажр,
Ваҳйи юҳо эрди анфоси тулуъ эткунча юҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-110;
≈ **тулуъи** — тонг отиши, субҳ чиқиши:
Яна бири рўзадурким, сойир халойиқ фажр тулуъидин кунас ғурубиғача емак, ичмакдин ва мубошаратдин имсок қилурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-70.

**ФАЗАЪ** — қўрқинч, ваҳм, даҳшат; фарёд, ғулғула:
Чекиб во ҳасрато ул кишвар аҳли,
Фазаъ ичра нечукким маҳшар аҳли. *Фарҳод ва Ширин,* 208;
Бовужуд бу ҳол ул кишварнинг асирлари ва ул мулкнинг қатлу торож кўрган аҳли фазаъ ва нафирлари ул жилва майидин масти бехуд. *Маҳбубул-қулуб,* 93;
≈ **и акбар** — улкан йиғи-сиғи:
Аларнинг мутаҳҳар руҳи чун малаил-аълоға азимат қилди ва асҳобнинг ҳаёти қуши ҳамул тойири қудсийдин ирашти, фазаъи акбар малаи аълоға етишти.
*Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-65.

**ФАЗИЛАТ** — фазилат, илм, дониш; яхши хислат:
...бу икки ишнинг на миқдор қурби ва фазилати бор эрмиш.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;
Мавлоно Ашраф... афв фазилатида «Хамса»сидин бу байт яхши воқеъ бўлубтур... *Мажолисун-нафоис,* 13.

**ФАЗИҲАТ** — ёмонлик, расволик, шармандалик, беобрўлик; ≈ **қил-** — беобрў қилмоқ:
Қилмай мени эл аро фазиҳат,
Қўпсанг доғи айласанг азимат.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 819.

**ФАЗЛ** — 1. ортиқлик, устунлик, етуклик:
Фазл конию илм дарёси,
Баҳру кон сирринннг шинососи. *Сабъаи сайёр,* 25-4;
2. марҳамат, инобат:
Такя қилса тақвию тоатқаким нафъ айламас,
Фазлдин етмай башорат Бишр бўлғил гар Фузайл.
*Хазойинул-маоний,* IIб-369;
Мавлоно Сиймий... кўп фазли бор эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 20;
≈ **арбоби** — камолот эгалари, билимлилар:
...бу фазл арбобиға таълимлар бериб ва талқинлар қилиб, булар ул ҳазратнинг дақиқ сўзин ё англамай, ё англасалар буюрулған йўсун била амал қилмай...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

≈ **аҳли** — билимдонлар, олимлар:

Бир кун бир тақриб била ашъё орасида тафовут бобида фазл аҳлидин биров бу машҳур байтни ўқудиким...

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;

≈ **у дониш** — етуклилик, фазлу дониш:

Дуо айла ким фазлу дониш эли
Ҳам омин десун биз ҳам омин дели.

*Садди Искандарий,* 325*а*12;

≈ **у камол** — етуклик, баркамол:

...зоҳир юзидин мунча фазлу камол ва маъни тарафидин мунча важди ҳол бера олуркım...

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96.

**ФАЗЛА** — ортиқча, зиёда, кераксиз:

Дона еб, ҳосил этиб, фазла нажас айламагай,
Боғ саҳнини риоят қилибон тарки адаб.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-46;

Фазлалари дафъи учун икки йўл,
Жонибн асфалдин ўлуб зоҳир ул.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 68.

**ФАЗЛИЁТ** — 1. доноликлар, ортиқликлар:

Мавлоно Шер Али... табъи ҳам тасаввуф ва ҳам муаммо ва сойир фазлиётда яхшидур. *Мажолисун-нафоис,* 157;

2. илм:

Шоҳ Қули Уйғур... аксар фазлиётқа мулойим эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 178.

**ФАЗО** — 1. атмосфера, бўшлиқ; коинот бўшлиғи:

Ҳаббазо, ишқки кирёси фазосидур онинг
Барча беманзилу маъвоу маконларга малоз.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-149;

Келиб бир-бири ичра ҳар бир ниҳон,
Фазо ҳар бирига жаҳон дар жаҳон.

*Садди Искандарий,* 235*б*13;

2. очиқ ер, майдон, кенглик:

...бир йил сўнгра Паҳлавон ҳамул ҳазратнинг пайравлиғиға бу фано тангнойидин бақо гулшани фазосиға хиром кўргузди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

Кўрдум ўзни ажаб мақом ичра,
Бир фазо тавфида хиром ичра. *Сабъаи сайёр,* 27-22;

≈ **йи васиъ** — кенг майдон:

Сен дағи топибон фазойи васиъ,
Ўтруда солғасен бинойи рафиъ. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 915;

≈ **йи Эрам** — Эрам боғи ҳавоси:

Яна ул Султон жилвагоҳ фазойи Эрамдин хилватгоҳ хафоси ҳарамиға майл этиб ҳамул нуру зулмат пардалариға юзланса... *Маҳбубул-қулуб,* 93.

**ФАЗОЙИЛ** — фазилатлар, яхши хислатлар:

Мавлоно Соҳиб Балхий... ўз ғазалларини ўз амаллариға боғлабдурким, анинг фазойилиға далолат қилғай.

*Мажолисун-нафоис,* 19;

Кўп фазойил ва камолот ҳам касб қилғандурким, замон аҳли борчада Паҳлавонни мусаллам тутар эрдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;

Чун алар кичик ёшдин фазойил ва камолот иктисобиға авқотларин сарф қилур эрмишлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**ФАИЛАТОН** — аруз баҳрларидан бири:

Аммо анинг фуруъи: ...фанлатон-махбуни музол.
*Мезонул-авзон,* XIV-141.

**ФАЙЁЗ** — жуда файзли, лутф ва карам қилувчи, файз бағишловчи:
Файз тақвида чу йўқ билким эрур, эй муртоз,
Мабдаъи файз кўйу майкада пири файёз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280;

Эй борча сулук ичинда муртоз,
Фойиз санга файзи бирла файёз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 668;

≈ **и вужуд** — файз бериб турувчи вужуд; худо, тангри:
Эй адамдин борчаға халлоқи жуд,
Бори жуд аҳлиға файёзи вужуд. *Лисонут-тайр,* 192-2;

≈ **и жуд** — карамбахш:
Азал субҳиким чекти файёзи жуд,
Бори офаринишқа нақши вужуд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1398.

**ФАЙЗ** — 1. баҳра, дилхушлик, қувонч:
Файз агар олмас вужудунг гулистони атридин,
Шаммаи нақди вужуд имкон эмас имкон аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-10;

...ҳалол луқма касбиға муздурлуқ қилибтурлар, ўтун тошибтурлар ва ҳалол луқма бу ишда куллийдурки, андин файз ва маърифат зоянда бўлур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-68;

2. барака, мўллик:
Тугангач сочар файз амтор анга,
Ҳавода яна борму осор анга.
*Садди Искандарий,* 242б21;

3. кўркамлик, нуронийлик:
...сиҳат ва саломат ва рафоҳият ҳолида ва вусуқи тамоми илоҳий фазл ва икромиға ва қалб қути ва яқин қуввати номутаноҳий файз ва фазлға бор экан...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-135;

≈ **аҳли** — саховатлилар, қўли очиқ одамлар:
Дайр пири оллида қилсам гадолиғ, айб эмас,
Эй Навоий, билки файз аҳлиға шайаллоҳдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-187;

≈ **ёмғури** — баракот, кўп яхшиликлар:
Ҳақ субҳонаҳу ва таоло саҳоби иноятидин файз ёмғури селобиға ғариқ қилсун. *Мажолисун-нафоис,* 32-33;

≈ **и комил** — етук мўллик, сероблик, комил бисёрлик:
...жамоати касир толиблардин алар руҳонияти баракатидин нафъи шомил ва файзи комил топардурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-185;

≈ **и ом** — умумий баҳра, хайру барака:
Яхши-ямонға шафқати файзи ом ва улуғ-кичикка иршоди нафъи молокалом. *Маҳбубул-қулуб,* 21;

≈ **ет-** — баҳраланмоқ:
Файз етгач ул маонийдин манга,
Топти белгу назми Фонийдин манга. *Лисонут-тайр,* 210-5;

≈ **топ-** — баҳраманд бўлмоқ, истакка етишмоқ:
Ул ул навъким файз топқан кўнгул,
Бу ул навъ маскан аро ақли кулл.
*Садди Искандарий,* 322б17;

≈ **элт-** — баҳра етказмоқ:
...ул алфоздин ўз қобилиятлари хўрдида ва иштиғоллари муқобаласида нафъ топарлар ва файз элтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-65.

**ФАЙЗБАХШ** — лутф-карам қилувчи; инъом-эҳсон бахш этувчи:
Бу файзбахш замонким, тарихи секкиз юз тўқсон эрди, файзи ҳуруфининг ҳосили бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* 22.

**ФАЙЗГУСТАР** — файз тарқатувчи; ≈ **бўл-** — файз ёймоқ, барака киритмоқ:
Лутфунг ҳам улусқа файзгустар бўлсун,
Зотинг ҳам ўзига бандапарвар бўлсун. *Муншаот,* XIII-152.

**ФАЙЗОСОР** — файз бағишловчи, файз кўрсатувчи, файз берувчи:
Каъба шайхию риёдур, дайр пирию фано,
Эй Навоий, дема мундин они файзосорроқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-315;
Бузургвор мардонлар файзиға мушарраф ва мукаррам бўлмоқ сафардин ва файзосор эранлар хидматиға муаззаз ва муҳтарам бўлмоқ сафардин. *Маҳбубул-қулуб,* 154.

**ФАЙЗРАСОН** — файз етказувчи; файз бағишловчи; ≈ **бўл-** — файзли бўлмоқ, файз етказувчи бўлмоқ:
Чун «Насойимул-муҳаббат» нафаҳоти баёнидин киликим файзрасон бўлубтур... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ФАЙЛАСУФ** — илм-маърифат эгаси, файласуф, донишманд:
Бари илмдин бари соҳибвуқуф,
Келиб ҳар бириси жаҳон файласуф.
*Садди Искандарий,* 267б5;
Нақдин олди файласуфи жаҳон,
Бўлди ўз корхонасида ниҳон. *Сабъаи сайёр,* 99-12.

**ФАЙЛАСУФВАШ** — файласуфга ўхшаш, файласуф табиатли:
Сайийд Ғиёсиддин... шўхлуқдин файласуфваш ва улви насабдин тазвир ва бузургманишлиқда беихтиёр тушубтур.
*Мажолисун-нафоис,* 152.

**ФАЙСАЛ** — айириш, ажратиш;
≈ **бер-** — ажратмоқ, айирмоқ; ҳукм чиқармоқ:
...ва агар жузвий — вақтида ҳукм йўсуни била ишга файсал берилмай, ҳеч ишга шуруъ қилилмаса. *Муншаот,* XIII-132.

**ФАЛАЖ** — бирор аъзонинг ишдан чиқиши:
Хушнавис ҳамким, саҳви кўп бўлғай — илги фалаж иллатиға жўб бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-22.

**ФАЛАК** — 1. осмон, кўк:
Ва юз машаққат била бир байтким боғлаштурғайлар, даъво овозасин етти фалакдин ошурғайлар. *Маҳбубул-қулуб,* 29;
Кирмиш қаро туфроққа қуёшдек шоҳим,
Невчун қаро қилмасун фалакни оҳим. *Муншаот,* XIII-106;
2. тақдир, бахт, толе:
Чу Гуштасп тузди сарир узра базм,
Анга ҳам фалак айлади кинға азм.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-197;
Не кўнглум қолди, не бағрим яросиз,
Фалак тошини ҳар ёнимға отти.
*Хазойинул-маоний,* IVб-629;
≈ **авжи** — осмон, фалак чўққиси:
Эй фалак авжидин ўтуб рифъатинг,
Ою қуёшдин чолиниб навбатинг.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 90;
≈ **айвони** — фалак қасри; юксак фалак, осмон:
Токи жаҳон қасрининг имкони бор,
Устида анинг фалак айвони бор.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 73;
Киши гар кўксини юз пора қилсун,
Фалак бедодиға не чора қилсун. *Фарҳод ва Ширин,* 174;
≈ **ахтари** — осмон юлдузи:

Тўрт садаф гавҳарининг дуржи ул,
Етти фалак ахтарининг буржи ул. *Ҳайратул-аброр,* 33-2;

≈ **аҳли** — фаришталар:
Фалак аҳлин айлаб чу нур ичра ғарқ,
Фалакдин иниб ерга андоқки барқ.
*Садди Искандарий,* 239б8;

≈ **бухтилари** — осмон туялари:
То фалак бухтилари тузгай қатор,
То тўлун ой оқ уй этгай ошкор. *Муншаот,* XIII-133;

≈ **гардиши** — чарх, дунё:
Фалак гардиши айлабон зулму зўр,
Неча йил ани айлабон хонагўр.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1574;

≈ **гунбази** — осмон гумбази:
Фалак гунбазида анжум анжумани тун қаро киши ичра ниҳон ва рўзгор олачуғида қуёш турки саҳобнинг хокистарий синжобида пинҳон. *Муншаот,* XIII-93;

≈ **дуржи** — осмон сандиғи, осмон:
Фалак дуржида лавҳи даркордек,
Давот узра бир нақши паргордек.
*Садди Искандарий,* 236а19;

≈ **жоми** — осмон, фоний дунё:
Чу йўқтур даранги фалак жомиға,
Кўнгул қўйма оғозу анжомиға.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1259;

≈ **золи** — осмон, фалак:
Фалак золи мушаъбидлиғининг буқаламунлуғи Мажнунни Навфал қизи висолиға еткурмасдин бурун...
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 822;

≈ **мушкилоти** — фалак, осмон қийинчиликлари, оғирликлари:
Чу ҳайъатда табъи жадал қилғуси,
Фалак мушкилотини ҳал қилғуси.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1266;

≈ **наварди** — осмонда юрувчи сайёҳ:
Қолиб чу ўтуб фалак наварди,
Гард ичра сипеҳри ложуварди. *Лайли ва Мажнун,* 55а21;

≈ **нифоқи** — чарх мунофиқлиги; толе пастлиги:
Кўргузди бу тун фалак нифоқи,
Кўп амри ғариб иттифоқи. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 824;

≈ **пили** — қуёш:
Яна минг тева — ҳар бири кўҳтан,
Фалак пилича ҳар бирига бадан.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1492;

≈ **пояси** — осмон устуни:
Анинг дағи йиқти фалак поясин,
Бошидин айирди ҳумо соясин. *Тарихи мулуки ажам,* 512;

≈ **сабзаси** — осмон қоронғилиги:
Фалак сабзасида қолиб ёшурун,
Назарға бўлуб зоҳир ўлғанда тун.
*Садди Искандарий,* 270а4;

≈ **сайри** — фазода кезиш, айланиб томоша қилиш:
Сипеҳр авжиға фикри суръатнамой,
Фалак сайридин ройи мушкилкушой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1265;

≈ **симоъи** — фалак овозаси:
Авжики етиб фалак симоъин,
Қоплонидин олиб қамар низоъин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 832;

≈ **сирри** — фалакиётдагиларнинг хусусиятлари:
Яна ҳикмат аҳлининг эъломида,
Фалак сирридин ёзған аҳкомида.
*Садди Искандарий,* 288а12;

≈ **тожири** — тақдир савдогари; тақдир билан савдолашувчи:
...чун фалак тожири таманно манзили мазраъидин қуёш юсуфин биғ мезони каффасиға киюрди. *Муншаот,* XIII-91;

≈ **тоқи** — кўк гумбази, осмон:
Сипеҳр авжига еткуруб ҳимматин,
Фалак тоқида чолғуси навбатин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1266;

≈ **турки** — Миррих (Марс):
Ул саодат буржининг қуёши бир ой камонхонада варзиш қилғандин сўнгра ўчку ови азиматиға тоғ сори юзлангандек фалак турки, яъни хуршед қавс чиллахона гўшасидин жадй қулласи авжиға таҳвил қилиб... *Муншаот,* XIII-94;

≈ **хинги** — фалак оти:
Жувонғорида эрди Бартосу Рус,
Фалак хингидек барча тунду шамус.
*Садди Искандарий,* X-79;

≈ **шабистони** — тун, кеча:
Юз туман сабзпўши руҳони,
Зоҳир айлаб фалак шабистони. *Сабъаи сайёр,* 14-18;

≈ **шамъи** — қуёш:
Фалак шамъи ройи — мунири анинг,
Малойик чароғи — замири анинг. *Вақфия,* 716;

≈ **қазоси** — тақдир ҳукми:
Ва фалак қазосидин ва рўзгор ҳаводисидин андоққи, ўзга подшоҳлар яна бир мулкка азимат қилибдурлар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-76;

≈ **қалъаси** — осмон, кўк, фалак:
Қамандинки чин-чин қила бошлади,
Фалак қалъаси буржиға тошлади.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1267;

≈ **ҳаводиси** — дунё ҳодисалари:
Ҳақ субҳонаҳу ва таоло ул зоти малакий сифотни фалак ҳаводисидин масъун ва ройи жаҳонорони ҳаводис кудуратидин маъмун тутсун, омин. *Муншаот,* XIII-137;

≈ **ҳайъати** — фалакнинг тузилиши, кўриниши:
Ҳукмики бир қатраи ҳикмати,
Туз этти муҳити фалак ҳайъати. *Вақфия,* 714;

≈ **ҳийласи** — чарх маккорлиги:
Шарт буким етса газанде санга,
Солса фалак ҳийласи банде санга.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 159;

≈ **ҳисори** — осмон қалъаси:
...ва ҳар кун то ҳандақдин чиқиб, зангбор шоҳининг гулчеҳралар сунбул зулфидек паришон хайлин торумор қилиб, фалак ҳисорин фатҳ қилғай. *Муншаот,* XIII-99;

≈ **ҳодисоти** — дунё ҳодисалари:
Чарх яна зулму жавр айлади бунёд,
Қилди фалак ҳодисоти жонима бедод.
*Мезонул-авзон,* XIV-165;

≈ **и ложуворд** — мовий осмон:
Минтақа бирла фалаки ложуворд,
Сунъи бисотида икки тахта нард. *Ҳайратул-аброр,* 5-6;

≈ **и мудаввар** — тўгарак осмон; айланиб турувчи осмон:

То фалаки мудаввар қалқониға хуршеди анвар муҳрасидин қубба бўлғай. *Муншаот*, XIII-106;

≈ **и нақшбин** — нақшли осмон, юлдузлар билан безалган кўк:

Чун изининг нақшиға суртуб жабин,
Равшан этиб кўз фалаки нақшбин. *Ҳайратул-аброр*, 57-1;

≈ **и нақшбоз** — безакли осмон:

Азрақ узаким бўлубон бахясоз,
Анжуми наҳсу фалаки нақшбоз. *Ҳайратул-аброр*, 79-5;

≈ **и солхўрд** — эски осмон, фалак:

Сен киби бу гулшан аро тоза вард,
Умрида кўрмай фалаки солхўрд. *Ҳайратул-аброр*, 18-4;

≈ **ка еткур-** — ҳаддан оширмоқ:

Неча йил бўйла комлар сурди,
Ҳай-ҳувин фалакка еткурди. *Сабъаи сайёр*, 191-12;

≈ **ка бош тегир-** — энг юқорига кўтарилмоқ:

Ҳар нахли фалакка тегуруб бош,
Парвин била хўша айлабон фош. *Лайли ва Мажнун*, 63а21;

≈ **ка хуруш чек-** — фиғон қилмоқ:

Ҳам муғанний чекиб фалакка хуруш,
Ҳам етиб кўкка бонги нўшо-нўш. *Сабъаи сайёр*, 46-12;

≈ **ни яла-** — осмонга кўтарилмоқ:

Ул ўтқа ўтун тишларида қалаб,
Забона тилидин фалакни ялаб. *Садди Искандарий*, 243а18;

≈ **дин ўт-** — баланд кўтарилмоқ:

Ғулғулаи зикр фалакдин ўтуб,
Қайси фалак хайли малакдин ўтуб. *Ҳайратул-аброр*, 181-22.

**ФАЛАКВАШ** — осмонга ўхшаш; осмон сингари юксак, чексиз:

Муддаввар фалакдек мисоли анинг,
Фалакваш ичи дағи холи анинг. *Садди Искандарий*, 272б16;
...йўл бор эмиш дейилса, мингдин бирини дейилмамиш бўлғай ва ул фалакваш баҳрнинг вусъатининг юзи ул ғоятқача эрдиким... *Муншаот*, XIII-96.

**ФАЛАКВОР** — осмондек, фалак сингари:

Бир фалаквор марғзор эрди,
Тўла отлиғ била шикор эрди. *Сабъаи сайёр*, 192-8;
Эвургач найзасин даври фалаквор,
Бўлуб қалқон ўзига чархи даввор. *Фарҳод ва Ширин*, 36.

**ФАЛАКЖОҲ** — юксак мартабали:

Доваро, хисраво, фалакжоҳо,
Сарфарозо, шаҳо, шаҳаншоҳо. *Сабъаи сайёр*, 204-10.

**ФАЛАКИЙЁТ** — астрономия:

Хожа Авҳад Муставфий... кўпрак улум ва фунунни билур эрди, батахсис улуми ғарибани, аммо фалакийётда шуҳрати бор эрди. *Мажолисун-нафоис*, 35.

**ФАЛАКИШТИБОҲ** — фалакка ўхшаш олий даражали даргоҳ:

Мир Ҳусайн Али Жалойир... фалакнинг андинким, фазл аҳлиға ҳасади бор, бир тақсир била ани даргоҳи фалакиштибоҳдин йироқ солибдур. *Мажолисун-нафоис*, 172.

**ФАЛАКМОНАНД** — осмондек, кўк каби:

Икки пўлод эшик фалакпайванд,
Ранг ила сайр аро фалакмонанд.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1020.

**ФАЛАКНИШОНЛИҒ** — олий мақсадни кўзлашлик:

То сўзда фалакнишонлиғ айлай,
Ахтар киби дурфишонлиғ айлай.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 867.

**ФАЛАКОНА** — юқори, юксак:

...қўлумдин келсаким афлокнинг тўқуз ҳавосида кавокиб жавоҳирин ва анжум лаолисидин ул ҳазрат сочқан дурлар олида не кўрунгай ва анинг ҳиммати жанобида бу фалакона муҳриқ не бўла олғай. *Назмул-жавоҳир,* 30.

**ФАЛАКПАЙВАНД** — осмонга улашган, юксак гўзаллик чўққисини эгаллаган маҳбуба·

Парда ичра моҳи фалакпайванд,
Аслу нисбатда хожаға фарзанд. *Сабъаи сайёр,* 172-16;

≈ **қил-** — энг юқори даражага, чўққига етказмоқ:

Бўйла ёздики чун сипеҳри баланд,
Қилди жоҳин анинг фалакпайванд. *Сабъаи сайёр,* 45-7.

**ФАЛАКПАЙМОЙ** — осмонда юрувчи, осмонда кезувчи; донишманд, файласуф:

Деди: Эй сойири фалакпаймой!
Чарх гунбадларида жилванамой!
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 913.

**ФАЛАКРАВ** — фалакдай тез юрадиган:

Гоҳ давлатлиқ бошингдин кетмайин чатри саҳоб,
Гаҳ фалакрав марқабингға етмайин пайки сабо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-13.

**ФАЛАКСАРИР** — баланд тахтли, юқори мартабали:
...чун маълум бўлдиким, мундоқ шоҳ фалаксарирким сеҳр муншиси авсофи иншоси била гардун ложувардисин мушкин қилса, таърифнинг юзидин бирин қилмамиш бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* 25.

**ФАЛАКСО//ФАЛАКСОЙ** — осмонўпар; энг баланд, юксак:

Фалаксой ҳар тоғнинг хораси,
Солиб бўркни авжи наззораси. *Садди Искандарий,* 300б7;
Ҳар кимки ҳасад хислатидур вой анга,
Иқбол ила фарқ ўлса фалаксой анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48;
Ҳам ўлсун пояи тахтинг фалаксо,
Ҳам ўлсун тожи қадринг аршфарсо. *Муншаот,* XIII-112.

**ФАЛАКСУРЪАТ** — тезлик, чаққонлик:

Фалак қолиб буроқингдин эмас васфи фалаксуръат,
Қамар ёруб жамолингдин эмас наътинг қамарсиймо.
*Хазойинул-маоний,* Iб-27.

**ФАЛАКТАЗЙИН** — осмон каби безалган:
Бу янглиғ фалактазйин даргоҳдин ва бу навъ аршойин боргоҳдин хитоби садматомиз ва ҳукми ҳайратангиз етишти.
*Хазойинул-маоний,* Iб-10.

**ФАЛАКФАРСО** — фалакка етадиган, фалакни орқада қолдирадиган:

Зиҳи Буроқинг изи меҳру сайри барқосо,
Бу барқ сайри била пўяси фалакфарсо.
*Хазойинул-маоний,* IIб-12;

То сипеҳр бўлғай, ул сипеҳросо даргоҳ фалакқадрлар саждагоҳи ва то меҳр бўлғай, ул фалакфарсо боргоҳ хуршедвашлар паноҳи бўлсун. *Муншаот,* XIII-140.

**ФАЛАКШИГОФ** — дунёни ўрташ, ларзага келтириш:

Бир оҳи фалакшигоф чекти,
Ким кўкни анга ғилоф чекти.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 812.

**ФАЛАКЭҲТИШОМ** — баланд мартабали, дабдабали:

Дедиким: Бу шоҳи фалакэҳтишом,
Ки олам юзин фатҳ қилмиш тамом.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1490.

**ФАЛАКҚАДР** — юксак мартабали, шону шавкатли:

Ки тўртунчи хайл улча шоҳ эрдилар,

Фалакқадру анжум сипоҳ эрдилар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1259.

**ФАЛАҚ** — тонг ёруғлиги, субҳидам:

Коннинг ёқути шом ўлган шафақ,
Субҳи анвор сори андоқким фалақ. *Лисонут-тайр,* 18-3;
Шафақ бирла фалақдин тўлғамай бош,
Тошиб иш бошиға оқу қизил тош. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**ФАЛОКАТ** — бахтсизлик:

Бу фақирни айни ифлос ва фалокат ва сарнавишт ва ранжуриш Машҳад сори тортиб элтти ва анда етгандин сўнгра мафосил маразн тори бўлуб, бир гўшада йиқилдим.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97;

Мавлоно Жаннатий... миддате подшоҳ мулозими эрди, фалокат анга муставлий бўлди, фақир ани йиғиштирдум.

*Мажолисун-нафоис,* 99.

**ФАЛОКАТШИОР** — фалокатни, фожиани ўзига шиор қилиб олган:

...ва фалокатшиор шуаронинг қасида ва қитъаси, вилоятлардин келган дармондалар ҳолининг тафтиши...

*Вақфия,* XIII-174-175.

**ФАЛОН** — фалон; кимдир, нимадир, қандайдир:

Фалони мардак ар сотти саройин,
Демаким, ул саройин яхши тузди.

*Хазойинул-маоний,* IVб-741;

Асҳоб айтурларки, ҳоким ўғрини тутуб, отни фалон улуғ навкаридин йибарибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;

Эмди мавъид фалон кун ўлди яқин,
Азм учун соат айладук таъйин. *Сабъаи сайёр,* 151-17.

**ФАЛОХАН** — палақмон, тош солиб отиладиган қурол:

Қўҳистон аҳли кўп отқай фалохан,
Жунун аҳли кўп этгай ёва сўз фан. *Фарҳод ва Ширин,* 144.

**ФАЛОҲ** — нажот, қутулиш:

Манга чун йўқ тирикликнинг фалоҳи,
Сиз айланг улча бўлғай эл салоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 198;
Бу сифат инсонда топилмас фалоҳ,
Мантиқий айлабдур ани истилоҳ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 74.

**ФАЛЯТАВАККАЛ АЛАЛЛОҲ** — оллоҳга таваккал қилган:

Тангри раззоқлиғин билган рўзи учун ғам емагай, қассомлиғин билган ризқ озу кўпида сўз демагай... таваккул аҳли борча асбоб ва воситадин кўз юмубдурлар, фалятаваккал алаллоҳ дарёсиға чўмубдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 72.

**ФАМ** — оғиз:

Зулфу юз хад ёнидағи дол,
Фам нуқтаси оғзи устида хол.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 695.

**ФАН** — 1. илм, ҳунар, санъат:

Дилраболиқ фанида моҳирсен,
Даҳрда сен киби йўқ бу фан аро.

*Хазойинул-маоний,* IIб-28;

Сендин ул фанда айламоқ кўшиш,
Биздин анинг кушодига бахшиш.

*Садди Искандарий,* 313б2;

Табибға ўз фанида ҳазоқат керак ва беморлар холиға шафқат ва марҳамат керак. *Маҳбубул-қулуб,* 25;

2. ҳийла, найранг:

Деди Ҳудҳуд: Қ-эй баҳона фан санга,
Гўшаи макру ҳиял маскан санга. *Лисонут-тайр,* 46-2;

Шайхул-ислом дебтурки, бу сўрмоқ анинг фанидур, билур ва сўрар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-118;

3. мақсад:

Чун санга Каъба тавофи эрди фан,
Дайр эшигинда недин туттунг ватан. *Лисонут-тайр,* 77-19;

≈ **асҳоби** — фан эгалари, олимлар, билимдонлар:

...ва вуқуф ва тавонолиғ ниҳоятидин бу фан асҳобиға ва бу фазл арбобиға таълимлар бериб ва талқинлар қилиб... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

≈ **аҳли//аҳли фан** — билимдонлар, ҳунармандлар:

Ва мубтадийға яна одатдурким, табъидин ул нима бош урса, чун ўз зодаи табъи ўзига маҳбуб эканга мажбулдур, тиларки, ани бу фан аҳлиға арз қилиб жилва бергай. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118;

Ул фан аҳлининг моҳирлариға мустаҳсан тушгай. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95;

Илтимос бу фан аҳлидин улким, ҳар ерда саҳв ва хатое воқеъ бўлмиш бўлса, эътироз била ўтмагайлар. *Мезонул-авзон,* XIV-182;

≈ **айла-//қил-** — вирд қилмоқ; касб, одат қилмоқ:

Ҳар кимки ўлум сўзин демак фан айлар,
Ўз ҳолиға бу сўз била шеван айлар. *Назмул-жавоҳир,* XV-27;
Ҳақ ваҳмидин улки йиғламоқ фан қилғай,
Ул ашк анинг кўзини равшан қилғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

≈ **ўл-** — доимий бўлмоқ, одат бўлмоқ:

Душман ражоу хавфи десангким фан ўлмағай,
Андоқ тирилки, кимса санга душман ўлмағай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-71.

**ФАНЛИҚ** — илмли, ҳунарли, санъаткор:

Бу фанларда булар бир-биридин аҳсан,
Юз ул фанлиқ аро ҳар қайси якфан. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**ФАНО** — 1. бақосизлик, йўқ бўлиш, ўлиш:

Ўзлугин ҳар кимки, фоний қилмайин,
Ул фанонинг ҳам фаносин билмайин. *Лисонут-тайр,* 204-17;

2. ўзликдан кечиш, ўзни унутиш; тасаввуф йўлига кириш:

Фано йўли, Навоий, бас қотиғдур,
Магар осонроқ ўлғай бора-бора.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-529;

3. ўлим, ажал:

Бу фано туфроққа айлаб они паст,
Ҳар сари мўйиға солиб юз шикаст. *Лисонут-тайр,* 148-16;

≈ **аҳли** — ҳаёт басталикларини улоқтирганлар, йўқлик ихтиёр қилганлар:

Фано аҳлиға кўп айтмоқ мардуддур ва кўп эшитмак матлуб ва маҳмуд. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-46;

≈ **дори** — йўқлик, фонийлик уйи; бу дунё:

Аммо фано доридин бақо гулзориға риҳлатлари жумъа куни муҳаррам ойининг ўн еттисида тарих секкиз юз тўқсон секкизида воқеъ бўлди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64;

≈ **доси** — ўлим ўроғи, йўқлик:

Ўрмоқта амал заръи фано досини тут,
Иблис бу йўлда ақл васвосини тут.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28;

≈ **ели** — йўқлик шамоли; азоб-уқубат тўлқини:

Кулин айлаб фано ели маъдум,
Ким асар андин ўлмайин маълум. *Сабъаи сайёр,* 7-26;

≈ **жоддаси** — йўқлик кўчаси:

Бу ҳақир фақр тариқида ва фано жоддасида алардек тамом киши оз кўрубмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-161;

≈ **мулки** — йўқлик мамлакати:

Фано мулкида жисми ўйла фоний —
Ки фаҳм айлаб саводи аъзам они.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

≈ **тарийқи** — фонийлик йўли, бу дунёга эътибор бермаслик:

Фано тарийқин туз, фақр била мубоҳот кўргуз.

*Маҳбубул-қулуб,* 161;

Тарийқ фаносида муфаррад ва фано тарийқида мужаррад, жаҳондаги паҳлавонларнинг паҳлавони жаҳони..., сурат ва маънида бешабиҳ ва беназир, яъни паҳлавон, шамсул-миллати вад-дин Муҳаммад куштигир сийрат ва суратида.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89;

≈ **қушлари** — йўқликка парвоз қилувчилар:

Кўзда сиришким дурри шоҳонаси,
Барча фано қушларининг донаси. *Ҳайратул-аброр,* 197-31;

≈ **йи комил** — сўфийликда мукаммалликка эришиш:

Хожа Баҳоуддин Нақшбанд сўзи фанойи комил мақомида.

*Лисонут-тайр,* 178-8;

≈ **бер-** — ажал бермоқ:

Ўйла Фоний қисми, ё раб, бер фано,
Ким бақо ганжидин ул топқай ғино. *Лисонут-тайр,* 205-2;

**жоми фано ич-** — вафот этмоқ, ўлмоқ:

Борди Юсуф, қолмади Қобус ҳам бўлмай адам,
Ичтилар жоми фано сиддиқ ҳам, зиндиқ ҳам.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206;

≈ **туфроғиға йиқил-** — ўлиш ҳолига келмоқ, жон бермоқ:

...сунбули сероби марғулаларидин тоб кетти ва ниҳоли сарбаланди ажал сарсаридин фано туфроғиға йиқилурға етти.

*Вақфия,* XIII-173;

≈ **дориға ос-** — ҳалокат дорига осмоқ:

Ғараз ўғрисини фано дориға осиб, инсоф дорул-қасосида ҳирс қароқчиси бўйнин қаноат қиличи била уруб...

*Вақфия,* 718;

≈ **ўтиға от-** — йўқотмоқ; воз кечмоқ:

Чун ўз ризосин билкул(л) фано ўтиға отти ва ҳақ субҳонаҳу ва таоло ризоси била ўзин тузатти.

*Маҳбубул-қулуб,* 88.

**ФАНОАНДЕШАЛИК** — художўйлик:

Бойсунғур Мирзо... салтанат тахтида фақрпешалик ва макрумат бисотида фаноандешалик йигитдур.

*Мажолисун-нафоис,* 206.

**ФАР(Р)** — савлат, шукуҳ:

Тўннинг фаррини дарвешларға берибтур ва покиза таом агар ағниёға берибтур, таомнинг лаззатин буларға берибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-83;

Бошидин аёғиғача фарру ҳуш,
Башар сурати ичра келган суруш.

*Садди Искандарий,* 288а9;

**карру фар** — шону шавкат, дабдаба, ҳашамат:

Ва мавлоно Соғарий ўз шеърин бағоят эҳтимом юзидин карру фар била ўқуғучи эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-19;

≈ **и шукуҳ** — нуронийлик, улуғворлик; қудрат, савлат, шукуҳ:

Қилиб шоҳ андин бу маънини фаҳм,
Ки фарри шукуҳи анга солди ваҳм.

*Садди Искандарий,* 256а5.

**ФАРАЖ** — нажот, халос бўлиш, енгиллик; қутулиш:

Чу ҳақ дедики, маал уср юср мужда санга,
Не шиддат ўлса аён қил талаб сўнгича фараж.

*Хазойинул-маоний,* IVб-98.

**ФАРАНГ** — Европа:

Саводи аъзами куфр ила зулфи зуннорин,
Ки топилиб шикану ҳалқасида чину фаранг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-340;

≈ **аҳли** — европаликлар:

Искандария минораси тилисминким, фаранг аҳли қилған, анда кўрунур эрди, Балинос ясаб эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;

Яна азм ўлдум чу қилмай даранг,
Насиб ўлди ҳақдин диёри Фаранг.

*Садди Искандарий,* 268а2.

**ФАРАНГИ(Й)** — европаликларга хос:

Музаҳҳибки, хитойиси хатодур ва фарангиси қалам аҳлининг нанги.

*Маҳбубул-қулуб,* 101.

**ФАРАНГИВАШ** — европача, европаликдек:

Кашмириси сеҳрсозлиғда дилрабо ва дилкаш ва румийси турктозлиғда кофиройину фарангиваш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-13.

**ФАРАС** — от, асп; ≈ **сур-** — от қўймоқ:

Сурар эрмиш фарас қилиб шабгир,
Тийра эрмиш кеча нечукким қийр. *Сабъаи сайёр,* 181-17.

**ФАРАҲ** — хурсандлик, шодлик; кўнгилхушлик:

Гар фараҳ истар эсанг, майхона азми айлаким,
Андин ўзга ердин олмиш гунбази хазро фараҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-60;

Мутоябаки, боиси инбисот бўлғай, хуштурки, мужиби фараҳ ва нишот бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 138;

≈ **топ-** — 1. хурсанд бўлмоқ:

Тут майки дами фараҳ топмайин,
Ул хайлға бош яланг чопайин. *Лайли ва Мажнун,* 76а9;

2. қаноатланмоқ:

Фараҳ топмайин маънийи хос ила,
Ки ёд этмайин бизни ихлос ила. *Садди Искандарий,* 324б20.

**ФАРАҲБАХШ** — хурсандчилик бағишловчи:

Эшитти чу Хоқон саросар ҳадис,
Фараҳбахш, бал руҳпарвар ҳадис.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1480.

**ФАРАҲНОК** — хурсанд, шод, хуррам:

Этиб юз жавҳари покизани хок,
Ки андин бангие бўлғай фараҳнок. *Фарҳод ва Ширин,* 196.

**ФАРАҲОМИЗ** — хурсандчилик аралаш; қувончли:

Маедур — аччиғ ва нашъаси тарабангиз, йўлидур — қаттиғ, аммо манзили фараҳомиз. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-36.

**ФАРД** — 1. ёлғиз, якка, танҳо:

Эйки, истарсен ўзунгни фард ул ой ишқида,
Аввал онинг ғайри ёдидин ўзунгни айла фард.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-63;

Фард киши даврда топмас наво,
Ёлғуз овучдин ким эшитмиш садо. *Ҳайратул-аброр,* 106-12;

2. ажраган, холи:

Чун муддате ўғлидин эди фард,
Кўнглини жароҳат айлабон дард. *Лайли ва Мажнун,* 82а19;

3. маъно жиҳатидан мустақил якка бир байт:

Ул жумладин бу матлаъдурким, фард:

Фурқатингдин заъфарон узра тўкармен лолалар,
Лолалар эрмаски, бағримдин эрур парголалар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77;

≈ **и замон** — дунёда ягона, замонасининг илғори, тенгсизи:
Не суд ар илм аро фарди замондур,
Чу жаҳл аҳлиға биймидин амондур. *Фарҳод ва Ширин,* 54;

≈ **айла-** — айирмоқ, чеккалатмоқ, узоқлаштирмоқ:
Деди, халқдин ўзни фард айламак,
Фано кўйи йўлинда гард айламак.

*Садди Искандарий,* 250б18;

≈ **бўл-** — ажралмоқ:
Ёлғуз бўл, топма ранжпарвард ўлмоқ
Хушроқ чу ямон рафиқдек фард бўлмоқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

≈ **қил-** — ажратмоқ, холи қилмоқ, қутқармоқ:
Зулфи савдоси мени суду зиёндин қилди фард,
Мену ул савдо ишим йўқтур зиёну суд ила.

*Хазойинул-маоний,* IIб-542.

**ФАРДГЎЙ** — фард айтувчи:
Таҳаррукдин ул бош эса гармпўй,
Не тонг икки чавгондурур фардгўй.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1424.

**ФАРДЛИҒ** — ягоналик, бирлик, тоқлик:
Фардлиғ бобидаким, фарднинг агарчи ҳарфи завждур, аммо бориси фарддуру бу маънини билган аҳли дард.

*Хазойинул-маоний,* IVб-727.

**ФАРЁБИЙ** — фарёблик; исм, тахаллус:
Анварий бўлсуну ё Хоқоний,
Фарёбий ё Исфаҳоний. *Хазойинул-маоний,* IVа-425.

**ФАРЁД** — дод-вой:
Ўртанур эл фурқатингдин нола бунёд айласам,
Қўзғалур олам ўкурмак бирла фарёд айласам.

*Муншаот,* XIII-107;

Манга гардундин ўлди зулму бедод.
Недин сен тортасен афғону фарёд. *Фарҳод ва Ширин,* 149;
Қафасида жон булбулиға не хамушлуқ суд этиб, не наво ва илҳон; мажлисида руҳ тўтисиға не сукут нафъ еткуруб, не фарёд ва фиғон. *Маҳбубул-қулуб,* 78;

≈ **айла-//қил-** — оҳ-вой қилмоқ, ёрдамга чақирмоқ:
Йўқ дамеким, ул қуёш ёдида фарёд айламон,
Айламон фарёдким, гардунни барбод айламон.

*Хазойинул-маоний,* IIа-275;

Бир саҳар вақти ногоҳ Мавлоно ўз хилватидин йиғлаб чиқиб, менинг хилватим эшигига келиб, фарёд қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

≈ **эт-** — таранум этмоқ, сайрамоқ:
Анқони киши қачон қилур ёд
Ул лаҳза ки, булбул этса фарёд. *Лайли ва Мажнун,* 97б3;

≈ **иға ет-** — ёрдамга келмоқ:
Эй мусулмонлар, етинг фарёдимаким, кофире
Жону кўнглум олди, эмди сўз борур имон уза.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-547.

**ФАРЁДГАР** — мадад сўраб бақирувчи, мададга муҳтож:
Қ-эй хисрави одили додгар,
Нега айладинг бизни фарёдгар?

*Садди Искандарий (Хамса),* 1280.

**ФАРЁДРАС** — мадад беришга етиб келган; кўмакчи, ёрдамчи:
Кечалар ҳажрингда фарёдим ўтар афлокдин,

Маҳвашим, фарёдким, бўлмас манга фарёдрас.

*Хазойинул-маоний,* IIб-231;

Доруға ва шаҳна ва асас ўғри ва хунийға мумид ва фарёдрас.

*Маҳбубул-қулуб,* 44.

**ФАРЖОМ** — оқибат, тугалланиш; бирон ишнинг натижаси; бахт:

Тушти жони пок фаржомиға ишқ,
Кирди қондек етти андомиға ишқ. *Лисонут-тайр,* 72-7.

**ФАРЗ** — бажарилиши зарур бўлган иш:

...агар эшикда масжид таъйин қилиб, фарзни жамоат била қилилса — худ фабиҳо ва илло беш вақт намоз бори тарк бўлмаса...

*Муншаот,* XIII-129;

Не ҳукм айласа қилмоғин фарз бил,
Агар шубҳан бор эрса арз қил.

*Садди Искандарий,* 322а15;

≈ **у сунан** — худо ва пайғамбар буйруқлари:

Фарзу сунан улча эрур дилпазир,
Барчаға ўргатмак эрур ногузир. *Ҳайратул-аброр,* 94-4;

Риёзат айламасун рўзгоринг ошуфта,
Адойи фарзу сунан қил, ўзунгга қўйма ҳараж.

*Хазойинул-маоний,* IVб-98;

≈ **и айн** — энг, ўта зарур, лозим:

Тенгри ишин қилмоқ эрур фарзи айн,
Ким кўрубон айламамак шўру шайн.

*Маҳбубул-қулуб,* 147;

≈ **бўл-** — лозим бўлмоқ:

Ва бу воқеадин сўнг, бани Исроилға қурбон фарз бўлди ва Форон тўпасида Шуъайб алайҳис-салом келиб, Мусо алайҳис-саломни кўрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214;

Замона боғи гулу сунбулини исламаким,
Димоғ офатидур шуъла фарз қил, гар дуд.

*Хазойинул-маоний,* IIб-129;

Гар валийким, халқдин акмалдур ул,
В-ар набий, қил фарзким мурсалдур ул.

*Лисонут-тайр,* 176-5.

**ФАРЗАН** — тахминан, мабодо, агарда:

Агар дуо иктифо қилсам фарзанки, ҳаётим минг йил бўлғай.

*Назмул-жавоҳир,* 30;

Агар фарзан ўзи бўлса ризоманд,
Бўлурму рози ул шўхи шакарханд. *Фарҳод ва Ширин,* 137.

**ФАРЗАНД** — ўғил-қиз, бола; авлод:

Хосса маъниларим эл қилса тасарруф қилдик,
Киши фарзанди қачон кимсага фарзанд ўлмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-258;

Иттифоқо бу фақирнинг манзили ул дарвешлар хонақоҳлари живорида воқеъ бўлуб эрди ва ул ердинким, илтифоти зотийси бу фақир била бор эрди ва фарзанд деб эрдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83;

Тишлабон ул мояи пайвандини,
Оғзида асрар эди фарзандини. *Ҳайратул-аброр,* 123-3;

≈ **бўл-** — фарзанд туғилмоқ:

...ўз фарзандин анинг никоҳин ақдиға киюрди ва анга ул никоҳдин фарзанде бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-173;

≈ **келтур-** — туғмоқ:

Ҳаво Одамдин ҳар қачон ҳомила бўлуб эрди, икки фарзанд келтурур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**ФАРЗАНДЛИҚ//ФАРЗАНДЛИҒ** — ўғиллик, фарзандлик; ихлосмандлик:

Ки биз фарзандлиқ тарҳини солиб,

Буён келдук вафо кўсини чолиб. *Фарҳод ва Ширин,* 145;
Мир Ҳайдар... бу фақирға шиддати қаробатдин фарзандлиғ нисбати бор. *Мажолисун-нафоис,* 172;
Хожа алардин фарзандлиқ қабул қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-125;
Хожа Муҳаммад Бобойи Самосий — Ҳазрати Хожайи Азизоннинг халифасидур ва ҳазрати Хожа Баҳоуддин ҳазратлариға алардин қабул фарзандлиғқа воқеъ бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-126.

**ФАРЗАНДОНА** — фарзандларча:
Ул подшоҳ бу ҳолатларидин аларға фарзандона илтифотлар қилур эрмиш. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-76.

**ФАРЗАНДЧИЛАЙ** — ўз фарзандидек:
Дебтурларки, бир гозур иликига тушуб, ани фарзандчилай асраб, тарбият қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-199.

**ФАРЗИН** — 1. фарзин; шахмат доналаридан бири:
Шаҳ ёнин фарзин киби кажлар мақом этмиш не тонг,
Ростравлар арсадин гар тутсалар рухдек қироқ.
*Хазойинул-маоний,* Ia-243;
2. қўли узун, ҳар ишни қила оладиган, ҳаммадан кучли:
Ҳар бирига бир вазири ростгом,
Ёна бир фарзину лекин кажхиром. *Лисонут-тайр,* 162-7.

**ФАРЗИНРАВ** — фарзин каби ҳаракат қила оладиган:
...ва фалаки фарзинрав пили ҳамул пиллардек остониға рух қўюб саркашликдин мубарродурур.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 669.

**ФАРЗЛИҒ** — зарурлик, албатталик:
Фарзлиғини ўзига жазм айлагай,
Фарз адосин қила азм айлагай.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 87.

**ФАРЗОНА** — 1. оқил, доно; донишманд:
Чун дуо қилди деди фарзона,
Ки дей ўз кўрганимдин афсона. *Сабъаи сайёр,* 172-2;
Навоий, сўз айтурда фарзона бўл,
Чу иш бошингга тушти мардона бўл.
*Садди Искандарий,* 246а8;
Ҳазрати Шайхқа муридлар кўп эрдилар, аммо алардин нечаси жаҳонда ягона ва замонда муқтадо ва фарзона эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-145;
2. ягона, тенгсиз:
Чунки кийди либоси шоҳона,
Истади ани шоҳи фарзона. *Сабъаи сайёр,* 142-7;
Қучти истаб раҳрави фарзонани,
Якжиҳатлик бобида мардонани. *Лисонут-тайр,* 89-18.

**ФАРЗОНАВОР** — оқилона, зийракларча:
Қўпуб гом уруб фарду фарзонавор,
Қилиб дашт қатъини девонавор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1401.

**ФАРЗОНАЛИҚ** — оқиллик, донолик:
Дема раънолар иши фарзоналиқ,
Кўпалак ҳадди эмас парвоналиқ. *Лисонут-тайр,* 154-11.

**ФАРИД** — тенги йўқ, ягона:
Кашфи асрори ҳақойиқда фарид,
Нутқидин аҳли ҳақиқат мустафид. *Лисонут-тайр,* 193-14;
Диққат мушкилотининг гириҳкушойи Шайх Заҳириддин Саноий ва фариди аҳли яқин, Шайх Авҳадиддин ва маоний адосиға лофиз Хожа Шамсуддин Муҳаммадул — Ҳофиз...
*Маҳбубул-қулуб,* 28;

≈ и замон — замона ягонаси, тенгсизи:
Ким мунунгдек икки ваҳиди замон,
Ҳар бир ўз вақтида фариди замон. *Сабъаи сайёр,* 32-15;
Ҳофиз Шарбатий... хушхонлиқда фариди замондур.
*Мажолисун-нафоис,* 140;

≈ и шакарганж — ширин суханликда ягона:
Масиҳи сухансанж янглиғ бари,
Фариди шакарганж янглиғ бари.
*Садди Искандарий,* 281*а*18.

**ФАРИДУН** — ягона, машҳур; ≈ ҳасаблиқ — асрининг ягонаси, баркамоли, буюги:

Фаридун Ҳусайн Мирзо — фаридун ҳасаблиқ ва Ҳусайн насаблиқ. *Мажолисун-нафоис,* 205.

**ФАРИСА** — пари, чиройли (табиблар тушунчасида кўкйўталга дори бўладиган) ов қуши:

Тийннинг ўзи туки-ўқ бўлди жониға офат,
Фарисанинг паридин келди ўз бошиға бало.
*Хазойинул-маоний,* Iб-734;

Не қиййиғ эркин ул ой тўнидаким, тиккан чоғи,
Меҳр анга зарришта еткурмиш, фариса осмон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-445.

**ФАРИШТА** — 1. диний эътиқодга кўра, худонинг фармонларини бажариб турадиган махлуқ; фаришта; эзгу ишлар қилувчи:

Кўрдиким, бир ғариб ранглиқ фариштаким, кабутар чиройлиқ эрди, равзандин кириб, анинг қошинда қўнди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;

Васл топти фаришта бирла пари,
Меҳр бирла ситораи саҳари. *Сабъаи сайёр,* 124-16;

2. пок, покиза:

Мавлоно Ҳожи Муҳаммад... ахлоқда малакийдур, башар суратида келган ва атворда фариштадур.
*Мажолисун-нафоис,* 149;

≈ хисол — нуроний, покиза:
Истади хожаи фаришта хисол,
Парда ичра нигори ҳур мисол. *Сабъаи сайёр,* 175-19.

**ФАРИШТАВАШ** — покликда танилган, мақталган:

Ҳам келди фариштаваш сифатинг,
Ҳам бўлди малаксифат зотинг. *Лайли ва Мажнун,* 79б-6;
Хожа Қутбиддин Аҳмад... фариштаваш ва малакшева кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 167.

**ФАРИШТАЗОТЛИҒ** — табиати пок:

...анинг фариштазотлиғин билиб...
*Фарҳод ва Ширин,* 158 *сарл.*

**ФАРИШТАКИРДОР** — фаришта каби иш қилувчи:

Андоқ иш илайга келурким, девсорларнинг таҳаммули қолмас, то малакосорларға ва фариштакирдорларға не етгай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 528-529.

**ФАРИШТАЛИҒ** — фаришталик, фаришта сифатли бўлиш:

Фаришталиғ тиламон, истарам итинг бўлсам,
Агар бўлур эса зулфунг каманддин расаним.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-418.

**ФАРИҚ** — фирқа, гуруҳ:

Зотингга фахр этиб етмиш икки фариқ,
Оразинг шамъидин ёруб икки саро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-13;

Барча фариқнинг мақбулидурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-124;

Деди, давриға қаздилар ҳар фариқ,

Очуқ хандақ аммо бағоят амиқ. *Садди Искандарий,* 306б8.

**ФАРИҲ** — гўзал, кўнгилли:

Яна бирни бир равза қилдинг назиҳ,
Муқими анинг ҳурдин ҳам фариҳ. *Садди Искандарий,* 236а11.

**ФАРМОН** — буйруқ, ҳукм:

Итоат қилиб шоҳ фармонига,
Тоширлар эди шоҳ девонига. *Садди Искандарий,* 267а8;
Неким ул икки деса фармон била,
Бу бири айлаб итоат жон била. *Лисонут-тайр,* 171-21;

**бандаи фармон** — буйруқни сўзсиз бажарувчи:

Дайр пири тутса май, нўш этсам эрмас айбким,
Заҳр агар ич деркм анинг бандаи фармонимен.
*Хазойинул-маоний,* Iа-351;

**мутеъи фармон бўл-** — бўйсунмоқ:

Анжумға саботу сайр имкон бўлғай,
Бу барча санга мутеъи фармон бўлғай. *Муншаот,* XIII-104;

≈ **қил-** — буюрмоқ:

Исбот адади била мувофиқ Мусо алайхис-салом ҳар сабт қавмини бир кўчага кирарга фармон қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**ФАРМОНБАР** — бўйсунувчи, буйруққа итоат қилувчи:

Бўйла нигин нақшиға фармонбари,
Мунча ажаб нақш ила деву пари. *Ҳайратул-аброр,* 56-11.

**ФАРМОНБАРДОР** — буйруқни бош товламасдан бажарувчи, бўйсунувчи, итоат қилувчи:

Шохзодалар мажлисида аржманд ва озодалар суҳбатида сарбаланд, ўз фанининг аҳли мутеъ ва фармонбардор, балки ходим ва шогирдкирдор. *Муншаот,* XIII-154;
...фалак ул ҳазратнинг ҳукми чавгониға гўйдек фармонбардор... бўлсун. *Муншаот,* XIII-109.

**ФАРМОНБАРДОРЛИҒ** — итоаткорлик, буйрукни бажарувчилик:

Валекин чун ул хизматгорлиғ сурати кечроқ зоҳир бўлди ва ул фармонбардорлиғ зуҳури ботроқ сурат боғламади.
*Муншаот,* XIII-105.

**ФАРМОНДИҲ** — ҳоким, шоҳ; фармон берувчи:

Яна сўрди фармондиҳи рўзгор,
К-эй дониш аҳлиға омузгор. *Садди Искандарий,* 295б8.

**ФАРМОНПАЗИР** — буйруқни бажарувчи, бўйсунувчи:

Не ҳукамоси бўлубон дастгир,
Не хадаму бандаси фармонпазир. *Ҳайратул-аброр,* 150-11;
Хуросон аҳли Самарқанд аҳлиға асир эрдилар ва ҳар навъ зулм ва тааддики, алардин воқеъ бўлса бу асирлар мутеъ ва фармонпазир. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97.

**ФАРМОНРАВО** — буйруғи ҳамма ерда бажарилиши шарт бўлган шахс:

Ани ҳам урғали элтиб ҳавоға,
Тушурмасдин бурун фармонравоға. *Фарҳод ва Ширин,* 76.

**ФАРМОНРАВОЛИҚ** — фармон беришлик:

Иқлимгиреким, ҳумоюон алқоби шарафидин фармонраволиқ хутбасининг минбари пояси Муштарий авжиға етти.
*Хазойинул-маоний,* IVб-764.

**ФАРОВОН** — кўп, мўл, сероб, тўкис:

Гарчики ҳақ амри фаровон эрур,
Барчаси бир ёну бу бир ён эрур. *Ҳайратул-аброр,* 73-17;

≈ **сўз** — ортиқча гап-сўз, ҳаддан ортиқ гапириш:

Кўп айб топар кимса фаровон сўзга,
Чун чекти узоққа, етти нуқсон сўзга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

≈ **айла-//қил-** — сероб қилмоқ, мўл қилмоқ:

Ё қошингға қатл учун зийнат фаровон айладинг,
Ким ҳам эттинг ложувардий, ҳам зарафшон айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-352;

Зухри абад истасанг фаровон қилмоқ,
Бил они ота-онаға эҳсон қилмоқ. *Назмул-жавоҳир,* XV-16.

**ФАРОВОНЛИҒ** — мўл-кўллик:

Ва андоқ аҳволким мунга мувофиқ бўлғай, андин сўнг ошиқ дарду шавқининг фаровонлиғи ва ажзу ниёз ва сўзу гудозининг бепоёнлиғи ва ҳар умурким мунга муносибдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 96.

**ФАРОЗ** — юқори, баланд:

Қатъ айлаб гаҳ нишибу гаҳ фароз,
Ул маконғачаки Шайхи ишқбоз. *Лисонут-тайр,* 89-8.

**ФАРОЙИЗ//ФАРОИЗ** — фарзлар, худо тарафидан буюрилган ибодатлар:

Фиқҳ илмида ибодотдин фаройиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳаббот ва ибодотға мувофиқ адъияким, кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодға мазбут ва маҳфуз эмас.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

Бу риоят ва истиқомат сойири сунандадур. Ва умдаларики, фаройиздур ва ислом арконидур.

*Насойимул-муҳаббат,* 68;

≈ **адоси** — қатъий буюрилган ишларни бажариш:

Фароиз адосидин сўнгра биз ҳам сени ёд қилали.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-126.

**ФАРОМУШ** — ёддан чиққан, унутилган:

≈ **бўл//ўл-** — эсдан чиқарилмоқ, унутилмоқ:

Вале базм аро чун қадаҳнўш ўлур,
Бари дарду ранжи фаромуш ўлур.

*Садди Искандарий,* 304а19;

Тушуб бир олам элга булъажаб нўш,
Бўлуб бориға хобу хўр фаромуш. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ФАРОМУШХОНА** — унутилиб кетиладиган жой:

...вужуд базмгоҳидин сурди ва адам фаромушхонасиға кирди. *Мажолисун-нафоис,* 207.

**ФАРОС** — ҳайвонлар, уй ҳайвонлари:

Бир лаҳзадин сўнгра эл гала фаросин ул чоҳ бошиға суворғали келтуруб, чоҳ бошидин ёпқан тошни олиб, қалин қўй ва мавошийға сув бердилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.

**ФАРОСАТ** — фаросат, сезгирлик, ақл-идрок:

Топмоқ ажиб фикру тахайюл била сени,
Етмак маҳол ақлу фаросат билан санга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-24;

Улуми диниядин кўнгли мулки маъмур керак ва яқиний фаросатдин хотири жамъияти бефутур.

*Маҳбубул-қулуб,* 21.

**ФАРОҒ** — 1. тинчлик, хотиржамлик; бўшаш, озодлик:

Навоий, ул киши топти фароғ оламдин,
Ки ҳиммати кўзи тенг кўрди йўқу борин анинг.

*Хазойинул-маоний,* IIа-198;

2. роҳат; хурсандлик:

Бир гул ғамидин дедим қўяй бағрима доғ,
Бергайму дебон атр димоғимға фароғ.

*Хазойинул-маоний,* Iа-491;

Анга тегруким гарм бўлди димоғ,

Қўпуб уйқудин истадилар фароғ.

*Садди Искандарий,* 273б7;

3. ёруғлик:

Меҳр истади чун ҳамал фароғи,
Дашт узра бутар қўзи қулоғи. *Лайли ва Мажнун,* 63а4;

≈ **камбудалиғи** — роҳат камлиги:

Даврон аро кимса ранж паймудалиғи,
Бушмас гар эмас фароғ камбудалиғи.

*Назмул-жавоҳир,* XV-28;

≈ **бўл-//ўл-** — хотиржам бўлмоқ, қутулмоқ:

Мастлиғ уйқусидин бўлғач фароғ,
Тонг елидин ҳолиға келди димоғ. *Лисонут-тайр,* 173-16;
Чу бўлса ғайр ҳужуми висол мумкин эмас,
Шуҳуд ўлурму хавотирдин ўлмағунча фароғ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-314;

≈ **ет-** — хотиржамликка етишмоқ:

Бу янглиғ кишиким қилурсен сўроғ,
Ки андин раиятқа етгай фароғ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1273;

≈ **топ-** — хурсандликка эришмоқ:

Ва ҳол улким, ҳудҳуд бир замон мулозиматдин фароғ топиб, сайр учун тайрон қилиб, бир шаҳрға гузари тушуб эрдиким, оти Сaбо эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;

≈ **қўй-** — тинчлантирмоқ, роҳатлантирмоқ:

Қўйди ғаминг дарду доғ кўнглумга,
Қўймади ишқинг фароғ кўнглумга. *Мезонул-авзон,* XIV-166.

**ФАРОҒАТ** — фароғат, осудалик:

Қайси дилхастаға еткурди фароғат нўше,
Ким насиби яна юз неши бало айламади?!

*Хазойинул-маоний,* IIа-404;

Шопур айттиким, яна бир кўпрук дағи ясасунлар, то эл фароғат била ўтгайлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214;

≈ **ганжи** — осудалик, хотиржамлик:

...ва бири фароғат ганжи ҳирсидин мазаллат ранжиға қолиб, бирининг қаноат ранжи чекардин фароғат ганжига етгани.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 130;

≈ **топ-** — роҳатланмоқ, лаззат олмоқ:

Алар зоҳир улуми иштиғолидин фароғат топибдурлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**ФАРОҒАТДЎСТ** — осудаликни, хотиржамликни хоҳловчи киши:

Мир Шоҳий... фароғатдўст ва хушбош киши эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 30.

**ФАРОҒАТСАНЖ** — фароғат кўрувчи, роҳат қилувчи:

Кишики нақдини вазн айлабон қилур мадфун,
Бу ғуссасанждур, олған киши фароғатсанж.

*Хазойинул-маоний,* Iб-110.

**ФАРОҲАМ** — йиғилган, тўпланган; ≈ **қил-** — тўпламоқ:

Эмди будурур адаб менга ҳам,
Ким ҳам емни қилиб фароҳам. *Лайли ва Мажнун,* 84а15.

**ФАРРАСТ** — бирор нарсани урганда ёки отганда ундан чиқадиган овоз:

Учуб етганда зарби дасти онинг,
Ки бориб ўн йиғач фаррасти онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**ФАРРОШ** — супурувчи; йиғиштирувчи; тўшак тўшовчи; хизматкор:

Қазо фарроши чекти субҳнинг сиймин супургусин,
Музаҳҳаб парларин андоқки товуси ҳарам чекти.

*Хазойинул-маоний,* IIа-344;

Бир фаррош ва икки ходимдин ҳар бирига икки юз олтундин

олти юз олтун, буғдой беш юкдин ўн беш юк.

*Вақфия,* XIII-178;

Бир кун аннинг ҳукми била ел мазкур бўлған бисотни ва фаррошни элтиб борадур эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225.

**ФАРРОШЛИҒ** — хизматкорлик, фаррошлик касби:

Эсти насими саҳари мушкпош,
Боғда фаррошлиғин қилди фош.

*Ҳайратул-аброр,* 165-2.

**ФАРРОШОН** — фаррошлар; жой номи:

Ва маҳдудотким, шаҳр тавобиъидадур — Олинжон булукида Фаррошон мавзиъида йигирми беш жериб боғ...

*Вақфия,* XIII-177.

**ФАРРУХ** — муборак; гўзал, бахтиёр, улуғ:

Дема боғ фаррух шабистон дегил,
Бу шабнам била кавкабистон дегил.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1246;

≈ **бўл-** — шод бўлмоқ, бахтиёр бўлмоқ:

Қардошлар ким очулмасунлар оралари,
Фаррух бўлсун кавкаби сайёралари.

*Назмул-жавоҳир,* XV-25.

**ФАРРУХБАХТ** — бахтиёр, қутлуғ бахтли:

Ўзгаларга йиғочдиндур тахт,
Лойиқ улдурки шоҳи фаррухбахт.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1015.

**ФАРРУХДИЙДОР** — очиқ юзли, чеҳраси ёқимли; бахтли, бахтиёр:

Шоҳи Абулмуҳсин фаррухдийдор,
Умр ила давлатидин бархурдор.

*Хазойинул-маоний,* IVб-691.

**ФАРРУХЖАМОЛ** — гўзал, ёқимли, ҳуснли:

Деди бир сойилки, эй фаррухжамол,
Кўнглума беҳад муҳаббат солди мол.

*Лисонут-тайр,* 111-12;

Бу янглиғ эди икки ёндин хаёл,
Ки бўлди аён субҳи фаррухжамол.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1329.

**ФАРРУХНИҲОД** — муборак вужуд; асли пок, яхшидан тарқалган:

Ким ул тифли фаррухпойи поксод,
Шаҳе бўлғуси поку фаррухниҳод.

*Садди Искандарий,* 248б-20.

**ФАРРУХПОЙИН** — бахт келтирувчи; бахтиёр қилувчи;

≈ **қил-** — бахтиёр қилмоқ, хурсанд қилмоқ:

Соқиё, тут майи фархунда асар,
Фаррухпойин қилиб олтун соғар.

*Хазойинул-маоний,* IVб-693.

**ФАРРУХПОЙ** — қадами қутли, қутлуғ қадам; асл, поксод:

Ким ул тифли фаррухпойи поксод,
Шоҳе бўлғуси поку фаррухниҳод.

*Садди Искандарий,* 248б20.

**ФАРРУХРАСУЛ** — шод, хуррам элчи:

Скандар сипаҳиға фаррухрасул,
Етиб остонида қилди нузул.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1469.

**ФАРРУХФОЛ** — 1. бахтиёр, қутлуғ, хуштоле:

Субҳдам кирдим харобот ичра, чиқти пири дайр,
Бор эди юз файз аннинг рухсори фаррухфолида.

*Хазойинул-маоний,* IIа-318;

Ушбу кунким Ахийға эрди бу ҳол,
Сайр аро эрди шоҳи фаррухфол.

*Сабъаи сайёр,* 94-6;

2. яхши ниятли, соф кўнгил:
Айлади ҳукм шоҳи фаррухфол,
Ким битисунлар ушбу лаҳза мисол. *Сабъаи сайёр,* 134-15.

**ФАРСО//ФАРСОЙ** — қўшма сўз таркибида келиб, *тегувчи, етувчи* каби маъноларни ифодалайди; *қ.* **УМРФАРСО, ФАЛАКФАРСО(Й), ҚАДАМФАРСО(Й),**

**ФАРСУДА** — тўзғиган, титилган, эскирган; ҳориган, чарчаган:
Бўлунг уйғоғлиқ ичра фарсуда,
Мен бўлай уйқу бирла осуда. *Сабъаи сайёр,* 32-12;
Фуқаро ва нотавонлар анинг рифқ ва мадоросидин осуда, залама ва авонлар анинг тиғи сиёсатидин фарсуда.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;

≈ **ҳол** — ҳориб-чарчаб қолган:
Бўлдилар йўл ранжидин фарсуда ҳол,
Ҳар бирига қўйди юз беҳад малол. *Лисонут-тайр,* 36-9;

≈ **и ҳижрон** — ҳижрон сабабидан ҳолсизланган, заифлашган:
Исндин бер танимға руҳ яъни,
Ки бу фарсудан ҳижрон сори эс.
*Хазойинул-маоний,* IVб-240;

≈ **қил-** — озор бермоқ, хароб қилмоқ:
Қулоғни бу гуҳар фарсуда қилмай,
Оғизни ул шакар олуда қилмай. *Фарҳод ва Ширин,* 17.

**ФАРСУДАЛИҚ//ФАРСУДАЛИҒ** — ҳоргинлик, ҳолсизлик:
Ғусса гардидин етар эл жониға фарсудалиғ,
Ҳар қаён майл айласам бу жисми ғамфарсуд ила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-542;
Кетиб шоҳдин ранжу фарсудалиқ,
Ебон моҳазар топти осудалиқ. *Садди Искандарий,* 295б5.

**ФАРТ** — ортиқлик, ҳаддан ташқари:
Оғирлиқ вазнидиндур сайлдин ғамсиз Ҳирий тоғи,
Енгиллик фартидин барбод эрур қомғоқ яфроғи.
*Маҳбубул-қулуб,* 117;
Иссиқ фартидин ер юзи ўртаниб,
Кишига аёқ ерга етгач ёниб. *Садди Искандарий,* 314б18;
Карам фартидандур карим ўлмоғи,
Тараҳҳум кўпидин раҳим ўлмоғи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1286;

≈ **и иштиҳо** — иштаҳанинг ҳаддан ташқари кучлилиги:
Хожа Деҳдор андинким, фарти иштиҳодур...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20.

**ФАРТУТ** — 1. қари, жуда қари:
Ишқ аро ажзини кўргилки, ўларга Фарҳод,
Хасми фартут тилин айлади Парвез қилич.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-103;
Ёш эмассен қарию мабҳутсен,
Ақлу ҳушунг зойилу фартутсен. *Лисонут-тайр,* 79-18;
2. йиртиқ:
Ким қари муханнас мабҳут ва анинг холазодаси кафтози фартут. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ФАРТУТЛУҚ//ФАРТУТЛУҒ** — эскирганлик; қарилик, кексалик:
Кўнгулга бўлуб қисм мабҳутлуқ,
Хирадқа етиб ажзу фартутлуқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1534;
Ўғлонлариға тамасхур анинг фартутлуғидин.
*Маҳбубул-қулуб,* 149.

**ФАР-ФАР** — тез-тез, қайта-қайта:
Онча куфр айта бошлади фар-фар,
Ки дамидин аён бўлуб сар-сар. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1116.

**ФАРФИ** — нафис:

Шарбати дасторин бошиға бурунчак қилғайларки аруси мастурадур ва кардиз номастурдур кашидалиғ ёғлиғ фарфиға лачак солғайлар... *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ФАРХУНДА** — 1. қутлуғ, бахтли, саодатли;

**ахтари фархунда** — бахтли юлдуз:

...сарафрозлиғ тожининг гавҳари зебандаси, базмсозлиғ сипеҳрининг ахтари фархундаси...

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**ФАРХУНДААВҚОТ** — бахтли, саодатли онлар, пайтлар:

Гоҳи лек фархундаавқот аро,
Ки бўлғунг шуҳуд ичра тоот аро.

*Садди Искандарий,* 316*б*18.

**ФАРХУНДАБАХТ** — хушбахт, бахтли, саодатли:

Андаки Ғозий шаҳи фархундабахт,
Тож олайин деб талашур эрди тахт. *Ҳайратул-аброр,* 77-1;
Остида кўрди бийик шоҳона тахт,
Ёнида мунис шаҳи фархундабахт. *Лисонут-тайр,* 172-15.

**ФАРХУНДАЗОТ** — бахтли, қутлуғ зот, шахс:

Ажаб фархундазоте сенки, одам
Мубоҳот айлагай сендек ўғулдин.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-247.

**ФАРХУНДА КИШВАР** — бахтли, саодатли мамлакат, ўлка, вилоят:

Тушумга кирди бир фархунда кишвар,
Ки кўрмаймен анга монанда кишвар. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ФАРХУНДАЛИҒ//ФАРХУНДАЛИҚ** — бахтлилик, қутлуғлик:

Зулмунг идбори аро туфроғ ила тенг бўлғаним
Яхшироқким, ўзгаларнин лутфидин фархундалиғ.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-302;

Ахтаридин меҳрға фархундалиқ,
Бадру ҳилол айлаб анга бандалиқ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 26.

**ФАРХУНДАМАОЛ** — натижаси хайрли, оқибати яхши:

...ва бу мужиби лутфи калом фархундамаол ҳар ойина бу жавҳар жонбахш башар халқини конидин...

*Назмул-жавоҳир,* 16.

**ФАРХУНДАНАФАС** — қутли овоз, қувончли нафас:

Ҳотифи фархундаңафас чун ишоратин қилди. Ҳазрати Амир «Насрул-лаолий»си таржимасин азиматин қилдим.

*Назмул-жавоҳир,* 34.

**ФАРХУНДАПАЙ** — пойқадам, қутлуғ қадам:

Чун сафардин қайтиб ул фархундапай,
Каъба азмиға мароҳил қилди тай. *Лисонут-тайр,* 85-11;
Тойири давлат ва иқбол, балки қосиди фархундапайи фаррухфол мукнат ва уббаҳат бўстонидин, балки салтанат ва азамат остонидин маҳжурлар рўзгориға ташрифи ҳузур еткурди. *Муншаот,* XIII-123.

**ФАРХУНДАРОЙ** — доно, оқил:

Деди Қумриким: Аё фархундарой,
Ғафлату гумроҳларға раҳнамой. *Лисонут-тайр,* 43-18;
...ул шариф маҳфилининг муқориниларининг фархундаройиға мувофиқ келгай. *Муншаот,* XIII-105.

**ФАРХУНДА РЎЗГОР** — бахтли ҳаёт, турмуш:

Ва дуоу ниёз нақдининг хулосаси анинг фархунда рўзгорига масруф. *Хазойинул-маоний,* I*б*-16.

**ФАРХУНДАСИФОТ** — қутлуғ сифатли, бахтли хусусият эгаси:

Васлингни тилаб, эй шаҳи фархундасифот,

Кўнглум қуши эгнидин чиқиб эрди қанот.
*Муншаот,* XIII-109.

**ФАРХУНДАФАР** — саодатли безак, қутлуғ савлат:
Бу сўздин анга шоҳи фархундафар,
Иноят қилиб тахту тожу камар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1442.

**ФАРХУНДАФОЛ** — бахтиёр, бахтли:
Эрур ҳижрон туни бас тийра, эй гардун, дурахшон қил
Саодат матлаъидин ахтари фархундафолимни.
*Хазойинул-маоний,* IIа-359;
Гарчи бизга бўлди рўзи ҳажридин дарду малол,
Муғтанам тутсун висолин топса ҳар фархундафол.
*Муншаот,* XIII-153.

**ФАРХУНДАХЎ** — хушхулқ, хушфеъл:
Деди бир сойил, ки эй фархундахў,
Нафси золимдур менга беҳад аду. *Лисонут-тайр,* 177-17.

**ФАРХУНДАҲОЛ** — яхши кайфиятли, бахтиёр:
Ким зиҳи хуш соату фархундаҳол,
Ким қачон бир бузкаш ўғлиға сақол. *Лисонут-тайр,* 177-17.

**ФАРШ** — тўшак, гилам, палос, ерга тўшалган нарса:
Шод ўлубтур фақр кўйида Навоий, ўйлаким,
Салтанат фарши гадолиғ бўрёсидур анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-197;
Гоҳ фарш ўрниға келиб арши,
Гоҳ арш устига чиқиб фарши. *Сабъаи сайёр,* 196-2;
Бу фарш устида мажлис тузуб ўлтурур эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229;
≈ **хаёл** — кўнгилга ўрнашган фикр:
Агар бу фарш хаёлин тамом кўнгулдин чиқарилса, киши ул маҳол тасаввурдин ҳам тинар. *Маҳбубул-қулуб,* 166;
≈ **и рухом** — ер, замин:
Барча яшму самоғ изора,
Лек фарши рухом якпора. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1020;
≈ **и саропарда** — гилам тўшалган чодир:
Фарши саропардаси ёзи ёбон,
Қуш паридин боши уза соябон. *Ҳайратул-аброр,* 120-15;
≈ **и ғабро** — ер юзи:
Ё тўти ўлуб сипеҳри хазро,
Бўлур анга жўжа фарши ғабро. *Лайли ва Мажнун,* 63а6;
≈ **у изора** — (ҳаммом деворларига қопланган) тош плиталар, мармар тошлар:
Бор эди қаср ёнида ҳаммом,
Фаршу изора анда яшму рухом.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1066;
≈ **бўл-** — тўшалмоқ:
Фарш бўлуб сабзаи минйнусиришт,
Хайли раёҳин анга ҳури биҳишт. *Ҳайратул-аброр,* 165-11.

**ФАРЪ** — қисм, бўлак:
Беаслға йўқ фаҳми муяссар ниманинг,
Фаръи берур аслидин хабар ҳар ниманинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-41;
Асли йўлдин кўнглунг этган ижтиноб,
Фаръ сори азмни кўрган савоб. *Лисонут-тайр,* 117-12;
Ва бу беш аслнинг ҳар бирига неча фаръдурким, тағайюрлар сабабидинки, ани арузийлар «зиҳоф» дерлар, ҳосил бўлур. *Мезонул-авзон,* XIV-139.

**ФАРҚ** I — тафовут, фарқ:

Ота била ўғулдин ўғул била ота орасида фарқлар бор.
*Муншаот,* XIII-128;

Тушгач анинг абри кафидин бу барқ,
Тўда кулу тоғ аро йўқ ҳеч фарқ. *Ҳайратул-аброр,* 40-13;
Кўраркиm ётур жисми қон ичра ғарқ,
Топилмай анинг бирла қон ичра фарқ.
*Садди Искандарий,* 264*а*4.

**ФАРҚ** II — бош, пешона; бошнинг қоқ тепаси; даража:
Лаим фарқиға иқбол тожини қўймоқ,
Яқинки, бўлғусидур мужиби азоби анинг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-730;

Луқмонки бир қул эрди, ҳикмат ва нубувват била фарқин кўкка еткурди. *Маҳбубул-қулуб,* 117.

**ФАРҚАД** — Қутб юлдузи ёнидаги икки ёруғ юлдузнинг бири:
Анингдек бўлса тахтинг рифъатиким,
Гуҳарлиқ айласа тожингға фарқад.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-396.

**ФАРҲАНГ** — қомус; луғат китоби; илм, маърифат; билимдонлик, оқиллик:
Бу навъ муғбача май тутса дайр аро кишига,
Киши эмас, гар анга қолса донишу фарҳанг.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-340;

Кўруб ул хисравона тахту авранг,
Анга лойиқ шукуҳу ҳушу фарҳанг. *Фарҳод ва Ширин,* 138.

**ФАРҲОДВОР** — Фарҳодга ўхшаш, Фарҳоддек:
Ҳажр кўҳистонида фарҳодвор,
Пўя қилмоғдин дами тутмай қарор. *Лисонут-тайр,* 32-4.

**ФАРҲОДВАШ** — Фарҳодга ўхшаш:
Тонгдин ақшомғача ғам тоғин қозиб фарҳодваш,
Кеча тонг отқунча дашт узра озиб мажнун мисол.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-203.

**ФАРҲОДВАШЛИК** — Фарҳод каби, Фарҳодга ўхшашлик:
Чу топтим ишқ аро фарҳодвашлиқ,
Қилай ул жомни фарҳодкушлиқ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 595.

**ФАРҲОДКУШ** — Фарҳодни ўлдирувчи: ҳар қандай забардаст паҳлавонни ўлдирувчи:
Даҳр золин гар десам Фарҳодкуш, айб этмангиз,
Гар эмас фарҳодкуш, охир денгиз, Ширинмудур?
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-111.

**ФАРҲОДКУШЛИК** — баҳодирлик, зўравонлик:
Чу топтим ишқ аро фарҳодвашлиқ,
Қилай ул жомни фарҳодкушлиқ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 595.

**ФАРҲОДОСОР** — Фарҳодга ўхшаш:
Ишқдин бошиға келган суубат шарҳида такаллум кўргузмак ва Фарҳоду Мажнун ул суубатни хаёл қила олмаслиғида тараннум тузмаки мажнунвор ва фарҳодосор келибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 228.

**ФАСАҚА** — фосиқлар, бузуқлар; ≈ **хайли** — фосиқлар тўдаси:
Фасақа хайлида муқаллидеки, ғарази эл кулгусидур, гўё фоҳишаи қаҳбанинг кўрганни кўргузган кўзгусидур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-67.

**ФАСИҲ** — 1. чиройли, аниқ ва тўғри сўзловчи; сўз устаси:
Сўзунгда лафзин эшиткач араб фасиҳлари,
Бириси қилмадилар сўзга ибтидо алфоз.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-288;

Оразида лаълу анфоси фасиҳ,

Иттисол айлаб қуёш бирла Масиҳ. *Лисонут-тайр,* 168-2;

2. фасоҳатли (нутқ):

Менинг сори боқиб, фасиҳ тил била дедики: Ё Аҳмад, луқма исори итлар ишидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115;

≈ **каломлиқ** — риторик нутқ эгаси, чиройли ва тўғри сўзловчи: Улум ҳақойиқи, балки ҳақойиқ улумининг фасиҳ каломлиқ ва саҳиҳ ҳадислиқ мударрислари кашшоф — табъ қуёши... *Вақфия,* 714;

≈ **и ганжапарвард** — Ганжа вилоятида тарбияланган:

Чу аввалғи фасиҳи ганжапарвард,
Рақамзад қилди бу афсонаи дард. *Фарҳод ва Ширин,* 24;

**каломи фасиҳ** — очиқ ва равон айтилган сўз, чиройли айтилган сўз, фасоҳат билан айтилган сўз:

Агар жон эмас, бас недурким, Масиҳ,
Ўлуқ тиргузур деб каломи фасиҳ?
*Хазойинул-маоний,* Iа-468;

Ёзғали ояти «Каломи фасиҳ»
Қилғали таҳрир «Ҳадиси саҳиҳ». *Ҳайратул-аброр,* 134-20.

**ФАСИҲГУФТОРЛИҒ** — чиройли сўзлаш, равшан ва тушунарли қилиб сўзлашиш:

...керакким мунда ҳар навъ сухангузорлиғ ва фасиҳгуфторлиғ ва назмсозлиғ ва фасонапардозлиғ осонроқ бўлғай. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118.

**ФАСИҲЗАБОН** — нутқи фасоҳатли; чиройли, аниқ ва равшан сўзловчи:

Мавлоно Кавсарий... қабулиятлик, хушсуҳбат ва ширингўй ва фасиҳзабон ва донишманд киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 65.

**ФАСЛ** — 1. мавсум:

Бу фаслда азми гулшан этгай,
Бўстон ҳарамини маскан этгай. *Лайли ва Мажнун,* 63б20;

Не баҳор ўлғайки бир гул ҳажридин бадҳолмен,
Ўйлаким, булбул хазон фаслида гунгу лолмен.
*Муншаот,* XIII-147;

2. бўлим, боб:

Ўн биринчи фасл. Шайхул-ислом зикрида.
*Маҳбубул-қулуб,* 21;

≈ **и баҳор** — кўклам, баҳор чоғи:

Бодау ишқу шабоб айёмию фасли баҳор,
Панд нетсунким, эрур ошуфталиғларнинг чоғи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-329;

≈ **и рабеъ** — баҳор фасли:

Яна ҳадди ғарбийда тоғи рафеъ,
Бўлуб тўрт фасл анда — фасли рабеъ.
*Садди Искандарий,* X-197;

≈ **и хазон** — хазон мавсуми, куз:

Гарчи ул вақт эрди фасли хазон,
Гул соча бошлади насими вазон. *Сабъаи сайёр,* 132-3;

≈ **ул-хитоб** — тасаввуфга оид китоб номи:

Соҳиби «Қудсия»ву «Фаслул-хитоб»,
Ул жамоатқа деди мундоқ жавоб. *Лисонут-тайр,* 133-13.

**ФАСОД** — 1. бузуқлик, бузуқчилик:

Қилиб солиҳ амал касби шиорингни салоҳ этгил,
Вале фосид хаёлинг бирла ҳар дам бир фасод этма.
*Хазойинул-маоний,* IVа-299;

Алар завқ ва хушҳоллиғидин ўзумни овутупмен ва салоҳ ва фасодлариға фикр айтибмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* 29-30;

2. чириш, йиринглаш:
Моддаким бермаса марҳам кушод,
Ништар-ўқ айлар анга дафъи фасод. *Ҳайратул-аброр*, 189-14;
≈ **олати** — бузуқлик асбоби, бузуқлик воситаси:
Дебтурки, агар солиҳ бўлса у солиҳ туғилган ва агар муфсид бўлса, мен бори анга фасод олати бермамиш бўлғаймен. *Насойимул-муҳаббат*, XV-114;
≈ **тухмин эк-** — бузуқлик тарқатмоқ:
Салоҳ ва фасод тухмин ким эктиким, ўрмади. *Маҳбубул-қулуб*, 144.

**ФАСОНА** — 1. эртак, достон, саргузашт:
Кўнгул фасоналари, сизни, ваҳ, нетиб яшурай,
Бу навъким юз уза қон ёш ила ёзиласиз. *Хазойинул-маоний*, Iб-221.
2. афсона, аслсиз уйдирма:
Ёзмоқта бу ишқи жовидона,
Мақсудум эмас эди фасона. *Лайли ва Мажнун*, 97а17;
Журм эътирофиға узр-тавфиқ нишонаси ва зуҳд ғуруридин такаббур — шайтон фасонаси. *Маҳбубул-қулуб*, 134;
3. ҳодиса, воқеа:
Ҳай-ҳай, не фасоналар бўлур бу,
Хориж не тароналар бўлур бу. *Лайли ва Мажнун*, 82а8.

**ФАСОНАВОР** — афсонага ўхшаш:
Ким неча нукта ошкор десун,
Саргузаштин фасонавор десун. *Сабъаи сайёр*, 79-4.

**ФАСОНАОВАР** — хабар келтирувчи:
Меҳнат тунидин фасонаовар,
Бу қиссаға бўйла тақти зевар. *Лайли ва Мажнун*, 67а11.

**ФАСОНАПАЙВАНД** — ҳикоя айтувчи, достончи:
Тортиб неки туҳфаи кироманд,
Андин сўнг ўлуб фасонапайванд. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 737.

**ФАСОНАПАРДОЗ** — ҳикоя айтувчи, достончи:
Чун бўйла бўлуб фасонапардоз,
Андин сўнг этиб бу нукта оғоз. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 792.

**ФАСОНАПАРДОЗЛИҒ** — афсона айтиш, эртак айтиш:
...назмсозлиғ ва фасонапардозлиғ осонроқ бўлғай. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-118.

**ФАСОНАСИГОЛ** — ҳикоячи, достончи, саргузашт айтувчи:
Деди шаҳ: Парда тошида филҳол
Ўлтуруб бўлсун ул фасонасигол. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1031.
Бўлди хушҳол ўлуб фасонасигол,
Ки фасоҳатдин этти халқни лол. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1069.

**ФАСОНАСИГОЛЛИҒ** — афсона айтишлик, ҳикоя айтишлик:
Еттинчи иқлим йўлидин келтурган мусофирнинг фасонасиголлиғи. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1135.

**ФАСОНАТИРОЗ** — яхши ҳикоячи:
Кетурунгким бўлуб фасонатироз,
Билганидин сўз айласун оғоз. *Сабъаи сайёр*, 97-18.

**ФАСОҲАДИСОР** — чиройли, ўринли сўзлар билан тўлган:
...ва авсат сўз жамоати фусаҳойи балоғатшиъори бўлғай. Фасоҳадисор иборати фархунда ишоратларидурурким гавҳар юзидин санъатойин ва бадойиъ тазйин воқеъ бўлубтур. *Назмул-жавоҳир*, 19.

**ФАСОҲАТ** — сўзнинг очиқ, равшан, чиройли ва қоидага мувофиқ бўлиши:

Эй ҳамд ўлуб маҳол фасоҳат билан санго,
Андоқки, қурб тақвию тоат билан санго.
*Хазойинул-маоний,* Iб-24;

Ул бири ул фазлу фасоҳат била,
Бу бири бу феълу қабоҳат била. *Ҳайратул-аброр,* 128-9;

≈ **зевари** — чиройли нутқ безаги:

Сўзки фасоҳат зеваридин музайян эмасдур, анга чинлиқ зевари басдур. *Маҳбубул-қулуб,* 132;

≈ **илми** — риторика:

...фасоҳат илмининг нукта бирла сеҳрсози... султонус-салотин Абулгози Султон Ҳусайн Баҳодирхон.
*Мажолисун-нафоис,* 208;

≈ **ойини** — чиройли сўзлаш услуби:

Барчасидин араб тили фасоҳат ойини била мумтоз ва балоғат тазйини била муъжизатироздурким...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106.

**ФАСОҲАТШИОР** — фасоҳатли нутқ тарафдорлари:

Бу ҳарфда дағи туркигўй фасоҳатшиорлар варақ юзиға қалам сурмайдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 222.

**ФАСХ** — бузиш, бекор қилиш (бирор қонун-қоида ёки одат ҳақида):

Қўрар турфа барнони мабҳуту масх.
Ки қилмиш эди зуҳд азмини фасх.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1426.

**ФАСТАҚИМ** — тўғри бўл! ≈ **камо умирта** — буйрилганингдек тўғри бўл!

...ўтган кеча «Худ» сураси мулоҳазасида «фастақим камо умирта» оятида тааммул қилур эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**ФАТВО** — 1. диний қонун юзасидан бирор масала ёки даъвонинг тўғри ёки нотўғрилиги, ҳалол-ҳаромлиги ҳақида берилган ёзма ёки оғзаки фикр:

Шаҳр муфтийси букун маст эди, фатво ёзди,
Ки ҳаром ўлди, ёмон ичса киши, йўқса мубоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-107;

Фатвода чу бўлди музд учун «ло»ву «наъам»,
Қилмоқ керак ул қаламзан илгини қалам.
*Маҳбубул-қулуб,* 24;

2. ижозат, рухсат:

Шайх Абул-Аббос Ато ва Шайх Шиблий ва Шайх Абу Абдуллоҳ Хафиф ва Шайх Абулқосим Насрободий била Шайх Абдуллоҳ Саранжким анинг қатлиға ризо бермадилар ва фатво битмадилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**ФАТИЛА** — пилик, пилта:

Ярам фатиласи захмимни куйдурур ҳар дам,
Магарки қон анга хосият ичра бўлмиш ёғ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-168;

Ики суқба ичра фатила анга,
Қилиб зоҳир ул тавр ҳийла анга.
*Садди Искандарий,* 272б17;

Аммо фатилаларға бирор нима харакате бермак керак эрдики, яхши туташқай ва ёруғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**ФАТИЛАҚАШ** — пилик тортувчи, шамларнинг пилигини қараб турадиган хизматкор:

Қилур чин кўпи юзни бадранг жинс,

Фатилакаш андоқки худранг жинс.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1424.

**ФАТИЛАЛИҚ** — пилталик, пилталанган;

Бир учиғаки момуқ чирмалибдурур бошоғинг,
Кўнгул яросиға бўлмиш фатилалиқ марҳам.

*Хазойинул-маоний,* IIб-404.

**ФАТИР** — 1. патир нон:

Кўмган кулунг ичра ҳар фатири,
Кўк хони аро моҳи мунири.

*Лайли ва Мажнун,* 66а12;

2. гардиш, кунгура:

...ой гирдаси ва қуёш қурси икки фатир ва таббохлари тахтасида каҳкашон шакли ун сепган бир зувола хамир.

*Вақфия,* XIII-171;

Қум қатъи бўлуб менинг саририм,
Кўк қурси бўлуб менинг фатирим.

*Лайли ва Мажнун,* 81б9.

**ФАТОНАТ** — ўткир зеҳн, зийраклик, хушфаҳмлик:

Ким олам аро уёти йўқтур анинг,
Дин нуктасида фатонати йўқтур анинг.

*Назмул-жавоҳир,* XV-49.

**ФАТТОН** — фитна солувчи, мафтун қилувчи; жозибали:

Буки юз минг фитна кўзлук бўлса пайдо онсизин,
Қилмоғум наззора ҳаргиз кўзи фаттонимға айт.

*Хазойинул-маоний,* IIа-51;

Кўздин ўлуб наргиси фаттонлари,
Лабдин ўлуб ғунчаи хандонлари.

*Ҳайратул-аброр,* III-10.

**ФАТТОҲ** — очувчи; банд эшикларни очувчи; мушкил ишларни осон қилувчи; оллоҳ, худо:

Сабоҳ майкада боғлиғдуру хуморим тунд,
Таажжуб этманг агар зикрим ўлса, ё фаттоҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-121.

**ФАТҲ** — 1. очиш, ечилиш, очилиш:

Сабуҳи истаю еткач саҳар очилди эшик,
Бу фатҳ дайрида ўтмас эди гумоним аро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-27;

Фусун риштасин сарбасар узганин,
Тилсимотнинг фатҳи кўргузганин.

*Садди Искандарий,* 286б13;

2. забт этиш, эгаллаш (шаҳар ёки мамлакатни):

Бу янглиғ фатҳ агар худ даст бермас,
Ани юз йилда олмоқ мумкин эрмас.

*Фарҳод ва Ширин,* 144;

...хоксор адувнинг туфроғин кўкка совуруб, кишвару мулк ҳисорининг фатҳин насиб қилсун.

*Муншаот,* XIII-99;

3. ғалаба, зафар:

Шопур фатҳу нусрат била қайтти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-210;

Ҳар қаён юзлансангиз фатҳу зафар ёрингиз бўлсун ва жамиъи офот ва балиётдин ҳақ таоло нигоҳдорингиз, омин.

*Муншаот,* XIII-115;

Неча қатлаким туруб урушти, фатҳ ва зафар Кайхисравға эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195;

≈ **у иқбол** — бахт, кушойиш, омад:

Яна сурди Суқрот бу навъ сўз,
Ки тут тенгридин фатҳу иқбол кўз.

*Садди Искандарий,* 320б7;

≈ **и билод** — шаҳар, ўлкаларни босиб олиш:

Черик чекти андин сўнг истаб кушод,
Жаҳон ичра айларға фатҳи билод.

*Садди Искандарий,* 254б12;

≈ **и биҳор айла-** — денгизга юриш қилмоқ:

Яна чунки азм ошкор айлади,
Наҳангона фатҳи биҳор айлади.

*Садди Искандарий,* 315*а*20;

≈ **бер-** — кушойиш бермоқ, ёрдам бермоқ:

Набард айлагайлар сипоҳ бирла шоҳ,
Анга тегруким фатҳ бергай илоҳ.

*Садди Искандарий,* 302*а*13;

≈ **бўл-** — қарам, тобе бўлмоқ:

Қаён фатҳ бўлмоқ чу маълум эмас,
Жабин узра ул ҳарф марқум эмас,

*Садди Искандарий,* 286*а*21;

≈ **эт-** — қўлга киритмоқ:

Қаён ким азимат қилиб фатҳ этиб,
Қилиб ҳар тараф майл нусрат етиб.

*Садди Искандарий,* 275*а*6;

≈ **қил-** — олмоқ, қўлга киритмоқ, йўлланмоқ:

Ул дирамлиқ хонлар мулк фатҳ қилған жайшингда сочиқ бўлсун. *Муншаот,* XIII-149;

≈ **ҳосил қил-** — қарамига киритмоқ:

Қаю ноҳиятқаки манзил қилиб
Ўтар эрди фатҳини ҳосил қилиб.

*Садди Искандарий,* 280б9.

**ФАТҲА** — забар; араб ёзувида ҳарф устига қўйилиб, «а» унлисини ифодаловчи белги:

Яна туркча алфоздурким, анда «алиф» ва «вов» ва «ё» фатҳа ва замма ва касра ҳаракати ўрнига битилур...

*Мезонул-авзон,* XIV-152.

**ФАТҲНОМА** — зафарли юришлар ҳақида солнома:

Анинг ул сафиналарда мавж хутутидин биҳор фаҳтномасин ўқуғани. *Садди Искандарий (Хамса),* 1576.

**ФАТҲБОБ** — эшик очилиши; очиқ эшик:

Майкада боғлиқ эрди, тўктум ашк,
Ончаким бўлди фатҳбоб яна. *Хазойинул-маоний,* II*а*-300.

**ФАУЛ** — аруз термини:

Ишқдин ишим мушкил айладинг,
Ҳажрни манга қотил айладинг.
Фоилун фаул фоилун фаул. *Мезонул-авзон,* XIV-176.

**ФАУЛОН** — аруз термини:

Келки, санга фидо жон,
Ваҳки, фидо санга жон.
Муфтаилун фаулон,
Муфтаилун фаулон. *Мезонул-авзон,* XIV-166.

**ФАУЛУН** — аруз термини:

Яна сансизин мунисим ғам бўлубтур,
Кўзумга юрак қони ҳамдам бўлубтур.
Фаулун фаулун фаулун фаулун. *Мезонул-авзон,* XIV-74.

**ФАФҲАМ** — бас (агар шундай бўлса), англагил:

Бўл, Навоий, сафар оҳангига омодаю чуст
Ким булар барча ажал пешравидур фафҳам.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-232;

Чун ул ўзининг ҳалқидин урди дам.
Мантиқи эди «Кунту набийян фафҳам».

*Муҳокаматул-луғатайн,* 1.

**ФАХР** — фахр, ифтихор; фахрланиш, ифтихор қилиш:

Ҳиммат дури фахр тожининг гавҳаридур,
Чун қиммати одам ўғлининг сарваридур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49

Ишқ кўйида агар шери жаёндур — итдур,
Тонг йўқ ар фахру мубоҳот ила бу нукта сурай.
*Хазойинул-маоний,* IIб-599;

≈и изом — улуглар фахри, қувончи:
Будур ул журмона, эй фахри изом,
Ким бу дайр атрофида бир йил тамом. *Лисонут-тайр,* 83-19;

≈ айла-//эт- — фахрланмоқ:
Эр кирар эр сониға ҳиммат била,
Эр эмас фахр айлаган зийнат била. *Лисонут-тайр,* 49-11;
Шайх дер экандурки, қиёматда ҳар киши бир нима била фахр этгай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178;
Зотинга фахр этиб етмиш икки фариқ,
Оразинг шамъидин ёруб икки саро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-13.

**ФАШ** — салланинг печи, салланинг елкага тушган қисми, учи:
Эй Навоий, муҳтасиб дайр ичра кирди бермасанг,
Раҳну майполоға бас лойиқтур ул дастору фаш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-252.

**ФАШЛИҒ** — саллабоп мато:
Эй Навоий, шайхни шайтон гар афсор урмади,
Бас нега доим қилур ҳазл ул узун фашлиғ била.
*Хазойинул-маоний,* Iа-387.

**ФАЪИЛУН** — аруз термини:
Аммо анинг фуруъи: ...фаъилун — маҳзуз.
*Мезонул-авзон,* XIV-141.

**ФАЯКУН** — бас, бўлди:
Ким бўлди чу амри «кун» ҳувайдо,
Бўлди «фаякун» ғулуси пайдо.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 663.

**ФАҚАТ** — ёлғизгина, фақатгина:
Зоҳид ўлдум деб, Навоий ишқни тарк этмаким,
Бўлмаса ул шўр тузсиз луқмадур зуҳди фақат.
*Хазойинул-маоний,* Iб-299.

**ФАҚИР** — 1. камбағал, муҳтож, бечора:
Эл таажжуб қилдиларким бу фақир,
Бежиҳат қилди аён важду сарир. *Лисонут-тайр,* 208-17;
Фақир яшурун оҳиға боқмаким ўртар,
Жаҳонни гарчи эрур бу чоқин иши иймоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-294;

2. камтарлик юзасидан I шахс кишилик олмоши «мен» ўрнида ишлатилади:
Фақир ҳазрати Мавлавий маснавийсининг аввалғи байти муносабат жиҳатидин тазмин қилиб эрдим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-27;

≈ **и мутаҳаййир** — ҳайрон бўлган бечора:
Ул фақири мутаҳаййир ўзга подшоҳ, ўзга халқ кўруб ҳайрон эрмиш. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237;

≈ **и тийрарой** — нодон, калтафаҳм:
Деди Ҳудҳуд: К-эй фақири тийрарой,
Бу хаёлинг зотинга ваҳшатфизой. *Лисонут-тайр,* 53-4;

≈ **и ҳақир** — *мен камина* ибораси ўрнида ишлатилади:
Йўқ-йўқким, ул саҳифа нуктаоройларининг гадойи ва бу ҳадиқа чаманпиройларининг дарюзанамойи фақири ҳақир яъни Навоий... *Назмул-жавоҳир,* 3;

Бу фақири ҳақир бу сўнгги жамоат зумрасида Хиёбон бошида кўрган замонида мухтасар битилган рисола сабақига мумтоз бўлдум... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13.

**ФАҚИРВАШ** — камтарин, оддий:

Мавлоно Ғуборий... фақирваш киши ҳам бор.
*Мажолисун-нафоис,* 118.

**ФАҚИРОНА** — фақирларча, тавозе, камтарлик билан:

Аёқчи, манга жоми пийрона тут,
Демон хисравона, фақирона тут.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1421.

**ФАҚИРШЕВА** — оддий кўринишли:

Мир Ҳусайн Али Жалойир... фақиршева ва фонийваш ва бетакаллуф ва хуштабъ кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 172.

**ФАҚИҲ** — олим, билимдон; диний ҳуқуқ илмининг билимдони:

Гар будур кофир кўзу зуннор зулфи, эй фақиҳ,
Бўлғудек мен дайр аро масту паришон оқибат.
*Хазойинул-маоний,* IIа-46;

Илм ичра шараф фиққда бил нисбат аро
Ким сарвар эрур фақиҳ бу уммат аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

≈ **и моҳир** — йўл-йўриқни яхши биладиган, фиқҳ илми устоди:

Базми аро ҳар фақиҳи моҳир,
Бир масъала қилди эрса зоҳир. *Лайли ва Мажнун,* 57б-16.

**ФАҚР** — камбағаллик, йўқсиллик; бечоралик, камтарлик:

Нафс хор этмиш Навоийни, азиз эт фақр бирла,
Эй жалолу раҳматингдин гар залилу гар муаззаз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203;

Улус подшоҳию дарвешваш,
Анга шоҳлиқдин келиб фақр хуш. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-11;

≈ **аҳли** — бева-бечоралар, камбағаллар:

Фақр аҳли била ангаки суҳбат бўлғай,
Шак йўқки, зиёда шукри неъмат бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

Паҳлавон Муҳаммад Гўштигир... ҳоло фақр аҳлининг пешвоси ва тариқ аҳлининг муқтадоси. *Мажолисун-нафоис,* 136;

≈ **жониби** — дунёдан воз кечиш:

Саййид Ҳасан Ардашер... йигитлиқда зоҳир улумин касб қилиб эрди, аммо фақр жониби ғолиб эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 81;

≈ **йўли//тариқи** — бечоралик, йўқсиллик йўли:

Гар айтур эсанг бўлмай жувонмард охир,
Қил ҳирсни фақр йўлида гард охир. *Назмул-жавоҳир,* XV-24;

...Ўл бузургвор хизматиға бориб, фақр тариқин иҳтиёр қилдилар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83;

Неча йил ғариб арбаинлар чиқариб, дарвешлар орасида мутааййин ва фақр тариқида ҳазрати Мавлононинг ихтиёрий хулафосидин бўлдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-161;

≈ **помоли** — эзилган, оёқ остида қолган, камбағал:

Ҳар нечаки кимса фақр помоли эса,
Ғам йўқтур агар сафо кўнгул олий эса.
*Назмул-жавоҳир,* XV-24;

≈ **эли** — сўфийлар:

Ҳалқан зикр дема фақр элига шому саҳар,
Ки азосида бу эл навҳа падидор этти.
*Хазойинул-маоний,* IIа-404;

≈ **юзидин** — муҳтожлик туфайли, сабабидан:

Навбат манга етганда дедимки, юрунни туз тикмак ул бўл-

ғай: фақр юзидин тиккай, йўқки зийнат юзидин.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-114;

≈ у фано — бечоралик ва йўқлик, камтарлик ва ўзни унутганлик:

Фақру фано зовиясининг соҳиб дарди. *Муншаот,* XIII-113;

≈ и зотий — дунёни ва ўзини унутишга табиий мойиллик (тасаввуфда):

Чун аларға фақри зотий ва фанойи жибиллий мавжуд эрди ва ёшлари олтмишдин ўтуб эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81-82.

**ФАҚРАНДИШ** — фақирона, камбағал сифатли:

Ва фориғи фақрандишининг ёвғон умочи олғучи ғанийнинг наботий кулочидин марғуброқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-36.

**ФАҚРЖЎЙ** — фақирликни изловчи:

Бўлуб салтанат тахтида фақржўй,
Шаҳ ўлса вале бўлса дарвешхўй.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-236.

**ФАҚРПЕШАЛИК** — камтарлик, оддий йўл тутиш:

Бойсинғур Мирзо... салтанат тахтида фақрпешалик ва макрумат бисотида фаноандешалик йигитдур.

*Мажолисун-нафоис,* 206.

**ФАЪ** — фаъала феълининг биринчи фо товуши ўрнида:

«Жаҳф» фоъилотунни хаби қилмоқдур ва фосилани исқот қилмоқ, -тун қолғай, фаъ анинг ўрниға қўярлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-140.

**ФАҒФУРИЙ** — хитойи, хитойча:

Чини эрди валек фағфурий,
Чин буким ранги эрди кофурий. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1135;
Гар оти чинийи фағфурий анинг,
Вале ранги келиб кофурий анинг.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 346.

**ФАҲИМ** — фаҳм-фаросатли, тушунувчан, зийрак:

Жолинуснинг шогирдидур. Ва анинг сўзларидин буким, қобилнинг саодати будурким, фаҳим бўлғай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-241.

**ФАҲМ** — фаҳм, идрок, ақл-ҳуш:

Қачонким зоҳир айлаб макру талбис,
Бўлуб бир фаҳми йўқ шогирди иблис.

*Фарҳод ва Ширин,* 149;

Балки қобил фаҳм ва зеҳнлик шаҳзодалар бу шариф илмға иштиғол кўргузадур эрдилар. *Мезонул-авзон,* 71-72;

≈ аҳли — билимдонлар, оқиллар:

...идрок ва фаҳм аҳли билурким, йиллар, балки қарнларда мундоқ латиф сўз воқеъ бўлмас. *Мажолисун-нафоис,* 195;

≈ у идрок — тушуниш ва англаш:

Фаҳму идрокдин алар зоти орий, ақлу инсофсиз биззот бори.

*Маҳбубул-қулуб,* 19;

≈ и хурд — нозикфаҳм, нуктадон, зийрак:

Билай деган киши ул жамъ ва таълифдин ўз фаҳми хурдида махсус бўлур ва баҳра ола олур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-184;

≈ айла-//эт-//қил- — англамоқ, тушунмоқ:

Фаҳм айла киши ҳолини сўз демагидин,
Ки берди хабар ҳадиси кўнглидагидин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

Қуш тили билган сўзум фаҳм айлагай,
Фаҳм этардин басе ваҳм айлагай. *Лисонут-тайр,* 189-15;
Тағофилларин чун ки фаҳм эттилар,

Талофий қилурдин бурун кетгилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-207;
Ким фаҳм этиб ўйла қаҳру кинлар,
Чарҳ айлади ҳар дам офаринлар. *Лайли ва Мажнун,* 75б-9;
Аммо ул сафҳа рақамин ўзларидин ўзга киши билмас ва ул кулоғполарни ул савод аҳлидин ўзга бирав ўқумас ва фаҳм қилмас. *Муҳокаматул-луғатайн,* 5;
≈ **бўл-** — тушунилмоқ; сезилмоқ:
...аларнинг тариқасиға муътақид экандурлар ва алардин фаҳм бўлур экандурки, ўзларин ул тариқаға тутар экандурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-166.

**ФАҲМЛИҚ** — фаросатли, ақлли:
Яна улким. Ироқ мамлакатиға фаҳмлиқ, ҳушлиқ кишилар юбориб, доййм хабар тутула турулса. *Муншаот,* XIII-130.

**ФАҲШ** — бузуқлик; ≈ **айт-** — сўкмоқ, ҳақоратламоқ:
Суфий Пири Сесадсола... йигити райи била бормаса сафиҳона алфоз била фаҳш айтур эрмиш.
*Мажолисун-нафоис,* 259.

**ФЕЪЛ** — 1. иш, қилиқ, одат; феъл:
Мундоқ ноибки, бир бўлмағай феълу қавли, шоҳ эшигидин гум бўлғани авли. *Маҳбубул-қулуб,* 12;
Жуҳуд ўз динидин маҳжур, ҳасуд ўз феълидин ранжур.
*Маҳбубул-қулуб,* 158;
2. иш-ҳаракатни билдирувчи сўзлар туркуми, феъл (грам.):
Яна арабий сарф истилоҳда икки мафъуллуқ феъллар борки, анинг адоси даги муътабар ва куллийдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116;
Ва баъзи алфознинг охирида бир «чим» ҳарфи васл қилурлар ва анинг била ул феълда суръат йўсунлиқ ирода қилурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117;
≈ **и замойим** — ёмон феъл, ношойиста қилиқлар:
Ким анга феъли замойимдур лақаб,
Мубтало бўлур анга аҳли талаб. *Лисонут-тайр,* 105-14;
≈ **и зишт** — ёмон қилиқ:
Тушти дарёға лаими дунсиришт,
Чекти қаъриға они ул феъли зишт. *Лисонут-тайр,* 113-15;
≈ **и шаниъ** — хунук иш; ёмон одат:
Хонақаҳдинким Навоийдек борур майхонаға,
Анда-ўқ қуйдик риёу ужбдек феъли шаниъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-293.

**ФЕҲРИСТ//ФИҲРИСТ** — мундарижа, бирор китоб ичида мавжуд бўлган боблар ва фасллар рўйхати:
Андоқким, «Нафаҳотул-унс» феҳристида битибдурлар, ҳар киши ўқуса аларнинг бу ҳолни баён қилғанин шарҳ била маълум қилур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703;
Ва ул шарҳнинг феҳристини бу рубоий билан ибтидо қилибтурларким... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;
Бу навъ ўлдум жамолинг мусҳафининг сирридин огаҳ,
Ки фиҳристида келди икки қошинг икки бисмиллаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-521;
Андоқки, ул шариф китобнинг фиҳристида ул ҳазрат анинг кайфиятини шарҳ била зикр қилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-65.

**ФИГАН//ФИКАН** — сўз бирикмалари ёки қўшма сўзларда *солувчи, отувчи, ташловчи* маъноларини билдиради:
Онча кўнглумдадур гулшани ҳижрон тикани,
Ки назар солмас анга ғамзаи новакфикани.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-587;

Титрагай чарх айлабон шеван,
Бир булутдекки бўлса нолафиган. *Сабъаи сайёр,* 36-1.

**ФИГОР** — 1. жароҳатли, мажруҳ; дард тортган, алам кўрган:
Кўнгул не навъ бало тошидин омон топқай.
Фигор жисмим уйи равзан узра равзандур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-158;
Не такаллуф бирла сўзлай, эй нигор,
Чун таним зор ўлмишу кўнглум фигор. *Лисонут-тайр,* 80-10;
2. жароҳат:
Ким бўлса танида кўп фигори,
Ҳар захмдин ўлса изтирори. *Лайли ва Мажнун,* 79б13;
≈ **қил-** — жароҳатламоқ:
Кўксинки уруб фигор қилди,
Тирноғи била шиёр қилди. *Лайли ва Мажнун,* 71б4;
Булбулеким, гул хори ҳижрони ғунчадек кўнглин фигор қилмиш бўлғай — дастонсаройлиғ била не тараннум кўргузгай.
*Муншаот,* XIII-107.

**ФИД-ДОРАЙН** — икки дунёда; **саводул-важҳ фид-дорайн** — икки дунёда юзи қоралик:
Эйки, истарсиз саводул-важҳ фид-дорайндин,
Бохабар бўлмоқ мени юзи қарода истангиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-204.

**ФИДО** — қурбон, нисор; фидо қилиш, бағишлаш:
Бўлмас эрмиш жилвагар сарви хиромоним менинг
Ким, аёғиға фидо бу нотавон жоним менинг.
*Муншаот,* XIII-146;
Агар нуктаи жонфизоси анинг,
Бу навъ ўлса юз жон фидоси анинг.
*Садди Искандарий,* 242б6;
≈ **йи жон** — ҳаёт баҳридан кечиб жон куйдирувчи:
Ҳам Қайсға эрди меҳрибон ул,
Шавқидин этиб фидойи жон ул. *Лайли ва Мажнун,* 66б-16;
≈ **йи замон** — вақт фидойиси, ўша замонда ўзини ҳақ иш йўлида қурбон қилишга тайёр киши:
Секкиз юз ўттузда Ҳирот жомеъида бир фидойи замон подшоҳиға захме урди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;
≈ **айла-//қил-** — қурбон қилмоқ, бағишламоқ:
Деди, кўнглунг фидо қилса жафоси,
Деди, жонимни ҳам айлай фидоси. *Фарҳод ва Ширин,* 153;
Зулфу юзунг кўрдию куйди кўнгул ҳасрат била,
Васлинг уммедиға жон қилди фидо рағбат била.
*Хазойинул-маоний,* IIб-661.

**ФИДОЙИ** — ўзини қурбон қилувчи, бирор маслак йўлида ўзини қурбон қилишга тайёр киши:
Майни заҳри ҳажр соғиндинг магарким, тотқали
Бир фидойи мен киби давронда пайдо қилмадинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-358.

**ФИДОЙИЛИҒ** — ўзни қурбон қилишлик:
Баъзи дебтурларким, ики ҳамадонлиғ киши фидойилиғ дастури била бу ишни қилдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-201.

**ФИДОЛИҒ** — қурбон қилишлик; **жон фидолиғ** — жонни, ўзини қурбон қилишлик:
Кўйида жоним фидосидур, бу маъни бирлаким,
Оллида доим қилурмен жон фидолиғ орзу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-522.

**ФИЗО//ФИЗОЙ** — қўшма сўз таркибида *бағишловчи, берувчи* каби маъноларни ифодалайди:

Эй, каломи жонфизойинг нақди жондин яхшироқ,
Лаъли жонбахшинг ҳаёти жовидондин яхшироқ.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-323;

Майи ҳуш аҳли жонфизойи ҳам,
Жомидин баҳравар Навоий ҳам. *Сабъаи сайёр*, 26-26.

**ФИКАНДА** — ташландиқ; бандига тушган:
Қатл агар қилса ҳам фикандасимен,
Афв ҳам айлар эрса бандасимен. *Сабъаи сайёр*, 183-22.

**ФИКР** — 1. ўй, хаёл:
Бу фикри ғам ўтиға кабоб этди мени,
Бу дағдаға бетоқату тоб этди мени.
*Назмул-жавоҳир*, 130;

Билса керак фикр ила шоҳи жаҳон,
Яхшиға яхшию ямонға ямон. *Ҳайратул-аброр*, 189-16;

2. мулоҳаза, андиша:
Дўстлар фикридин ва душманлар макридин бепарволиғ жойиз эрмас ва бу иш надоматдин ўзга натижа бермас.
*Муншаот*, XIII-103;

Ки олам олурға бўлур мунтаҳи,
Бу сўз фикрида хотири оғаҳи. *Садди Искандарий*, 254*б*-4;

3. ғам-ташвиш:
Кўзунг шамойилини наргис ар кўра олмас,
Санга не фикр кўзи чиқсун, улки бўлди ҳасуд.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-126;

≈ **и амиқ** — теран фикр:
Ҳеч ўлур ул навъким аҳли дақиқ,
Неча зоҳир айласа фикри амиқ. *Лисонут-тайр*, 163-16;

≈ **и маҳол** — амалга ошмайдиган фикр:
Бангдин ҳар лаҳза юз фосид хаёл,
Солибон кўнглига бир фикри маҳол. *Лисонут-тайр*, 39-4;

≈ **и саҳиҳ** — тўғри андиша, яхши ўй, ният:
Фикри саҳиҳ элга бисотида от,
Қилса паришонлиғ ўлуб анда мот. *Ҳайратул-аброр*, 35-13;

≈ **айла-//эт-//қил-** — ўйламоқ, хаёлга келтирмоқ; мулоҳаза қилмоқ:
Арзимас фикр айламакка даҳри беҳосил ғами,
Ҳулладек хилъат сўзи ё равзадек манзил ғами.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-390;

Инонсанг бу ҳолатқа бир фикр қил,
Инонмас эсанг айла таҳқиқу бил.
*Садди Искандарий*, 287*б*12;

≈ **ин қил-** — ўйламоқ, ўйлаб иш қилмоқ:
Рой ўзин анга ҳариф кўрмай фирор фикрин қилди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-220;

Энди ўз фикрингни қил, деди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-73.

**ФИКРАТ** — 1. билим, идрок:
Арастудин этти Скандар савол,
К-эй фикратингға фалак поймол.
*Садди Искандарий*, 250*б*16;

2. ўйлаш, фикрлаш; хаёл:
Эй Навоий, сен чу қулсен, қуллуғунгни яхши бил,
Фикратинг рахшиға жавлон берма бу майдон аро.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-99;

3. тахмин, фараз:
Неча вақт анинг ҳам иши бу эди,
Ки фикратқа зону ба зону эди. *Садди Искандарий*, 323*б*9;

≈ **уйи** — тасаввур, хаёл:

Зоҳир этти хаёли суратгар,
Фикрат уйида гуна-гуна сувар. *Сабъаи сайёр,* 27-21;
≈ и ниҳон — махфий ўйлаш, ҳайрат:
Кишида кўрмадим жаҳон ичра,
Қолмишам фикрати ниҳон ичра. *Сабъаи сайёр,* 131-3.

**ФИКРАТАНГЕЗ** — фикрловчи, фикрга чўмувчи:
Ҳисор атрофида солиб назар тез,
Бўлуб ҳар лаҳза навъи фикратангез. *Фарҳод ва Ширин,* 121.

**ФИКРАТАНДИШ** — фикрловчи; ≈ **бўл-** — фикрламоқ, хаёлга чўммоқ:
Неча бу ишта бўлдум фикратандиш,
Даво йўқ эрди, қолмиш эмди бир иш.
*Фарҳод ва Ширин,* 54.

**ФИКРАТНАМО** — ўйлаб иш кўрувчи, мулоҳазали:
Бири бўлди оламда фикратнамо,
Вале бир гуруҳ этти азми само.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 1512.

**ФИКРАТПАРАСТ** — фикрловчи, фикрга берилувчи:
Гўшаи хилват аро эрди нишаст,
Табъни қилсам эди фикратпараст.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 257.

**ФИКРЛИК** — ўйли, хаёлли; ўйдаги, хаёлдаги; **вусул фикрлик** — эришиш хаёлидаги, етишиш умидидаги:
Жамил зикрлик ўлған жамолинг этти таманно,
Вусул фикрлик элга висолинг ўлди тавалло.
*Хазойинул-маоний,* IIб-8.

**ФИЛ** — фил:
Симоъ важд ила гар бўлмаса муассир эмас,
Ки кулгу бонсидур қилса фил ўзин раққос.
*Хазойинул-маоний,* IIб-275.

**ФИЛ-АРЗАЙН** — икки дунёда:
Султонеким «Ас-султону зиллуллоҳи фил-арзайн» жавоҳири била сунъ илги ҳумоюнфол чатри ҳошиясин мурассаъ қилди.
*Вақфия,* 716.

**ФИЛ-БАДИЙҲА** — дарҳол, ўйламасдан, бирданига (шеър айтиш); экспромт:
Фил-бадийҳа деб бу матлаъни ўқуб юз офарин,
Хисраву Салмону Жомий руҳи англаб надратин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-395.

**ФИЛ-ВОҚЕЪ** — ҳақиқатда:
Доғ уза доғдин овора кўнгулдур зойеъ,
Не қаро кунлар анга воқеъ эрур фил-воқеъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-310;
Навоийни Насимийға тағйир бериб ўқуди ва фил-воқеъ бу байтда Навоий лафзидин Насимий лафзи муносиброқдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536.

**ФИЛ-ЖУМЛА** — қисқасини айтганда; хуллас; ҳаммасини бирга олганда, ҳаммаси бир бўлиб:
Бор эди ул ҳамки бир чоғ бирга ёри бор эди,
Кулли ар ёр ўлмаса, фил-жумла бори ёр эди.
*Хазойинул-маоний,* IIа-359;
Анда фил-жумла густоҳлиғ юзидин алар зикри била каламимни гавҳарнисор этибмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-185; Фил-жумла футуҳе ул азиматқа йўл топқан чоғлиқ эрмиш, ҳазрати Мавлоно Жалолиддин Румий девонин тафаъул тариқи била очибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-135.

**ФИЛИЗЗОТ** — металлар:
Филиззот аро зоҳир айлаб тилисм,

Мунаввар намудор этиб икки жисм.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1512.

**ФИЛ-ИШОРА** — ишорага кўра:

Илик тиғинки тортиб фил-ишора,
Қамар қалқонин айлаб икки пора. *Фарҳод ва Ширин,* 9.

**ФИЛЛОҲ** — оллоҳ учун, худо учун, тангри ҳақи:

...Шайх Рўзбеҳон Маккада мужовир эрди... ногоҳ бир муғанния муҳаббатиға мубтало бўлди ва элдин махфий эрди ва ул важду сайҳаларки, важди филлоҳда тортар эрди, боқий эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**ФИЛ-МАСАЛ** — масалан, фаразан, гўё, масалда:

Ато бир тараф гар эрур фил-масал,
Яна жониб ўлса ўғулга маҳал.

*Садди Искандарий,* 258а20;

Қоши бу чок кўнгулдин айру,
Фил-масал ёйи эрур қурбонсиз. *Хазойинул-маоний,* IIа-123.

**ФИЛУР** — олтин ақча, танга;

Биров анга дедиким, агар санга бир филури берсам, нечук бўлғай? *Насойимул-муҳаббат,* XV-86.

**ФИЛУРИЙ** — олтин танга;

**меҳр филурийси** — қуёш гардиши;

То меҳр филурийси кўрунгач, анжум дирамлари итгай...

*Муншаот,* XIII-145.

**ФИЛ-ҲАҚИҚАТ** — ҳақиқатан, дарҳақиқат:

Баъзи бу замонда назм топибдур ва ҳеч арузға дохили бўлмайдур, агарчи фил-ҳақиқат аруз буҳуриға дохилдурлар, ишорате алар сори қилмоқ холи оз муносабате эрмас эрди. *Мезонул-авзон,* 66;

Фил-ҳақиқат олам асбоби доғи беш кунлук умрдаким, ниҳояти ўлмакдур ва барча қонлар ютуб ҳосил қилған асбобин юз ҳасрат ва армон била қўюб кетмак.

*Маҳбубул-қулуб,* 166-167.

**ФИЛ-ҲОЛ** — тўхтовсиз, дарҳол, шу онда:

Ул сут била санъат айлабон зол,
Кўргузди панир қурси фил-ҳол. *Лайли ва Мажнун,* 84б-11;

Агар ҳукм қилсангким, ул киши ҳозир бўлса, фил-ҳол маълум бўлур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234.

**ФИР** — қуш қанот қоққанда чиқадиган товуш;

≈ **эта уч-** — пирр этиб учмоқ:

Етгач анинг боши уза ногаҳон,
Фир эта учса эди ул нотавон. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 158.

**ФИРДАВС** — жаннат, боғ, равза, саккизинчи жаннатнинг номи:

Гулшани фирдавс аро нозу наъим,
Онгаки йўл топмай арода насим. *Ҳайратул-аброр,* 62-4;

...гулшани фирдавс ҳавосиға парвоз қилдиким, анинг кайфияти шарҳ била ўз ерида иншооллоҳ сабт бўлғай.

*Хамсатул-мутаҳайyирин,* XIV-9;

≈ **и аъло** — энг юқори жаннат; саккиз жаннатдан бирининг оти:

Эй Навоий, воизу фирдавси аъло зикриким,
Боғи хулд ул ҳури пайкар остонидур манга.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-21.

**ФИРДАВСВАШ** — фирдавсдек, фирдавс мисол, жаннат каби:

Яна кишваре кўрди фирдавсваш,
Ҳавоу суйи мисли фирдавс хуш.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1385.

**ФИРДАВСОЙИН** — фирдавс боғига ўхшаш, жаннатга ўхшаш:

Дайр ичин фирдавсойин қилдилар,

Кўп такаллуф бирла тазйин қилдилар.

*Лисонут-тайр,* 81-11;

Яна баъзи машойих... расоилидин: Хожа Муҳаммад Порсо... нинг «Қудсия»сидуркім ҳазрати қутбил-авлиё Баҳовуддин Нақшбанд раҳматуллоҳнинг фирдавсойин мажлисларида...

*Хамсатул-мутаҳайййрин,* 707.

**ФИРДАВСОСО** — жаннатдек, жаннатга ўхшаган:

Ҳазрати Султони Соҳибқироннинг фирдавсосо суҳбатида ва сипеҳрфарсо ҳазратида ҳозир қилиб арзға еткурур эрдим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-13.

**ФИРИБ** — макр, ҳийла, найранг, алдаш:

Луъбати даҳр фирибн била бози емаким,
Бермади кимсага бу шоҳиди маккора кўнгул.

*Хазойинул-маоний,* Iб-397;

Ва анинг атбои кўп бўлди ва Қубодни дағи фириб ва фусун била ўз миллатиға киюрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-223;

≈ **бер-** — алдамоқ, ҳийла қилмоқ:

Баъзи дебтурларки, Моний элга бу сўз бирла фириб берур эрдики, руҳ инсон баданида зиндондадур ва анинг ери ўзга оламдур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-211;

≈ **е-** — алданмоқ:

Мавлоно Ҳамидиддин... Мавлоно Муҳаммад Араб фирибин еб, ани дарвешлик тариқида росих, балки мухлис, балки мусулмон хаёл қилур. *Мажолисун-нафоис,* 146.

**ФИРИФТА** — мафтун, берилган; алданган:

Амир Қосим Анвор... оз вақтда халойиқ Мир хизматиға фирифта бўлуб, ғавғо қила бошладилар.

*Мажолисун-нафоис,* 5;

Халойиқ анга шефта ва алоқа аҳли суҳбатиға фирифта.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-161;

≈ **бўл-** — мубтало, мафтун бўлмоқ; алданмоқ:

Ва кўп халойиқ анга фирифта бўлдилар ва анинг диниға кирдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-211;

Халқ анинг атвориға фирифта бўлибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-156;

≈ **қил-** — ўзига тортмоқ, жазб қилмоқ, мафтун қилмоқ:

Чун ҳаким эрди ва риёзат жиҳатидин элни сайд қилиб эрди, Гуштаспни ҳам фирифта қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-196;

Тавозуъ ҳалқни киши, муҳаббатиға шефта қилур ва улусни фоил мавaддатиға фирифта қилур. *Маҳбубул-қулуб,* 80.

**ФИРИҲ** — зиёда, ортиқ; ≈ **кел-** — устунлик қилмоқ:

Бўлди қошу кўзидин зулф саромад не ажаб,
Ким кўнгул қайди учун иккисидин келди фириҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-529.

**ФИРОР** — қочиш:

Сўзга бу навъ чун қарор ўлди,
Маслаҳат бир сари фирор ўлди. *Сабъаи сайёр,* 184-10;

≈ **айла-//эт-** — чекинмоқ, қочмоқ:

Вале халқ ичидин фирор айламиш,
Ажаб навъ иш ихтиёр айламиш.

*Садди Искандарий,* 250а19;

Тутти пинҳон ҳамул чоҳ ичра қарор,
Ки чиқиб андин этмиш эрди фирор. *Сабъаи сайёр,* 106-11;

≈ **топ-** — қочмоқ, чекинмоқ:

Чу ул топти маснад юзидин фирор,

Яна шоҳлиқ кимга топти қарор.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-238.

**ФИРОРИЙ** — қочоқ, қочувчи, қочишликка мансуб:

Ки: Шаҳ савлатидин фирорийдурур,
Фалон қалъа ичра ҳисорийдурур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1407.

**ФИРОШ** — тўшак, ўрин-кўрпа:

Бир куҳан бўрё фирош эрди,
Муттако гўша узра тош эрди. *Сабъаи сайёр,* 198-21;
Сарбонингға ул ўлсун борқаш,
Бу бири фирошингга хиргоҳваш. *Муншаот,* XIII-134.

**ФИРОҚ** — айрилиқ, узоқлашиш, жудолик:

Фироқинг ўтида ранжимға йўқ ҳисоб, ўлма
Билурга ранжаки ул беҳисобдур асру.

*Хазойинул-маоний,* IIб-523;

Бандангни фироқ сенсизин куйдурди,
Юз қатл қиличи бошиға келтурди. *Вақфия,* XIII-152;
Дедиким, ўғлим эрди ва фироқидин бетоқатмен.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233;

Хотири қолиб иштиёқимға,
Туза олмай ғаму фироқимға. *Сабъаи сайёр,* 181-13;

≈ **дашти** — айрилиқ, жудолик:

...зафар пайкар роятининг ҳумоюнфол кўлкасидин фироқ даштида ҳижрон самумидин маҳрур бўлған заифлар...

*Муншаот,* XIII-122;

≈ **иситмаси** — жудолик аломи:

Фироқ иситмаси андоқ танимдин ўт чиқарур —
Ки гар табиб илигим тутса, бармоғи қабарур.

*Мезонул-авзон,* XIV-169;

≈ **мубталоси** — айрилиқда изтироб чекувчи:

То фироқ мубталосининг талх-талх шўробаси ҳижрон ўтининг лаҳза-лаҳза забона тортариға таскин бергай...

*Муншаот,* XIII-109;

≈ **тийралиги** — айрилиқ қоронғулиги:

Фироқ тийралигининг можароси ва ўз куймаклигининг дарди бедавоси. *Мажолисун-нафоис,* 224;

≈ **шиддати** — айрилиқ машаққати:

Чун бу фироқ шиддатидин тақрир ожиз ва бу иштиёқ суъубатидин таҳрир қосирдур. *Муншаот,* XIII-149;

≈ **ўти** — айрилиқ азоби:

Фироқ ўтидин куяр баданим, тафидин эриб оқар жигарим,
Ғамим будурурки, боғланибон юзунг сори тушмагай назарим. *Мезонул-авзон,* XIV-178;

≈ **ҳайсияти** — айрилиқ маъноси; жудолик, фироқ жиҳати:

Кўпдин-кўп дуо ва саломдин сўнгра арз улким, бу фақир Хуросонда эрканимда ҳам сиздин айру эрдим, эмдиким, Астaробoддамен фироқ ҳайсиятидин иккаласи бирдур...

*Муншаот,* XIII-102;

≈ **доғиға мубтало қил-** — жудолик изтиробига солмоқ:

Одамни анинг фироқи доғиға мубтало қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;

≈ **ўтиға сув ур-** — жудолик аламини пасайтирмоқ:

Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, банданавозлиқ қилиб йиборган нома етишти, дурри обдордек маонийси фироқ ўтиға сув урди ва лаъли шаҳвордек алфози кўнгул жароҳатиға жавҳари руҳ еткурди. *Муншаот,* XIII-134.

**ФИРОҚНОМА** — 1. жудолик мактуби, айрилиқнома:

Яъни бу сифат фироқнома,

Бўлди менга қатрарез хома.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 872;

2. бирор асарнинг номи:

Фироқномаким, юборилибтур — тасвир қилилсун деб, ани тасвир қила олур киши устод Беҳзоддур.

*Муншаот,* XIII-111.

**ФИРОҚОМИЗ** — узоқлик дардидан дарак берувчи:

Ҳам аниг руди иштиёқангиз,
Ҳам суруди келиб фироқомиз. *Сабъаи сайёр,* 175-3.

**ФИРУЗ//ФЕРУЗ** — бахтли, толели:

Фируз эмас бошида афсар бўлған,
Фируз дурур динға музаффар бўлған.

*Назмул-жавоҳир,* XV-40;

**хуштолиъ феруз** — бахтли, ғолиб:

Бир субҳ анғаким толиъ ўлур бода қуёши,
Хушбахти ҳумоюн била хуштолиъ феруз.

*Хазойинул-маоний,* III6-218.

**ФИРУЗА//ФЕРУЗА** — кўк тусли қимматбаҳо тош:

Эшакмингчоғини тожға тикмак била фируза ерин тутмас ва ҳеч ким анинг кам баҳолиғин унутмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 142;

Тонимай хармуҳрани фирузадин,
Фориғ этти нафсни дарюзадин. *Лисонут-тайр,* 48-4;
Жудо қилса хармуҳра ферузадин,
Бутун чини ўлса синуқ кўзадин.

*Садди Искандарий,* 265а19;

**гулшани фируза** — яшнаган боғ: осмон, фалак:

Гулшани фирузани чеккан баланд,
Гулларидин меҳрни гулдастабанд. *Ҳайратул-аброр,* 5-4;

**мижмари феруза** — кўк оташдон; ферузадан ишланган оташдон; кўк, осмон:

Меҳр иси бу мижмари ферузадин кўз тутмаким,
Барча қад шамшоди бу мижмар ичинда уд эрур.

*Хазойинул-маоний,* I6-154.

**ФИРУЗАБАХТ//ФИРУЗБАХТ** — бахтиёр, хуштоле, бахт-саодатли:

Алар дағи зебойи тахт эрдилар,
Тавонову фирузабахт эрдилар. *Садди Искандарий,* 251а15;
Қучушқач ики шоҳи фирузбахт,
Скандар ёниб айлади азми тахт. *Садди Искандарий,* 290б3.

**ФИРУЗАГУН//ФЕРУЗАГУН** — кўк тусли, ҳаворанг:

Чиқарда бу фирузагун маҳддин,
Эмас шаҳ фориғ валиаҳддин. *Садди Искандарий,* 297а9;
Тўкуб ферузагун кўк мотамингға гавҳари анжум,
Сени ферузау гавҳар хаёли айлабон мафтун.

*Хазойинул-маоний,* I6-457.

**ФИРУЗАРАНГ** — ҳаворанг, кўк:

Мадҳ санга лавҳаи фирузаранг,
Ким ҳаракатдин анга бўлмай даранг.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 25.

**ФИРУЗАФОМ** — фируза ранг:

Қўюб чунки Хоқон бисотиға гом,
Топиб даргоҳин чархи фирузафом.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1497.

**ФИРФИРАК** — пирпирак:

Ева кўп айтурда бири чирчирак,
Чарх кўп урмоқда бири фирфирак.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 102.

**ФИРЪАВН** — қадимги Миср шоҳларининг унвони:

Мусою Фиръавн онда роҳрав,
Бил яқинким бирдек эрмас бу икав. *Лисонут-тайр,* 158-3.

**ФИРЪАВНЛИҚ//ФИРЪАВНЛИҒ** — мустабидлик, мутакаббирлик; зўравонлик:

Руҳға шева Қалимуллоҳ ишин қилмоқ фош,
Нафс фиръавнлиқ асбобини айлаб марбут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-285;

Бўлмаса фиръавнлиғнинг пайрави,
Қолмас ондин жуз сифоти мавлави. *Лисонут-тайр,* 188-13.

**ФИРҚА** — гуруҳ, бўлак, тўда:

...етмиш икки навъ била тақсим топарида худ ҳеч сўз йўқтурки, етмиш икки фирқа каломиға далолат қилғай... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

Ва ул нодон қавм уч фирқа бўлуб, ул шумнинг сўзи била амал қилдилар ва кўб вақтқа дегинча бу ботил миллат эл орасида бор эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238.

**ФИСҚ** — 1. бузуқлик, ахлоқсизлик; гуноҳ ишлар қилишлик:

Зулм ўзунга фисқдур, эй ҳушёр,
Гум қил ани бўлса сенга ҳуш ёр. *Ҳайратул-аброр,* 74-14;

Фисқ шумлуғидин ўзунгни яхшилардин ҳуратма ва ёмонлар орасида қотма. *Маҳбубул-қулуб,* 156;

2. ёмонлик қилиш, адоват кўрсатиш:

Айлар эсанг фисқ ила исён анга,
Айла агар бор эса пинҳон анга. *Ҳайратул-аброр,* 188-12;

≈ **аҳли** — ахлоқсизлар, гуноҳ қилувчилар:

Фисқ аҳлиға бўлмас киши қилмоқ ҳурмат
Ким, эрмас анинг ҳолиға равнақ ҳурмат.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;

≈ **у фужур** — фосиқлик ва ахлоқсизлик:

...фисқу фужурингни манъ қилған сойи батарроқ бўлдунг.
*Муншаот,* XIII-155;

≈ **и муфрит** — ўта кетган фосиқлик; бузуқлик:

Фисқи муфрит кеча-кундуз варзишинг,
Бежиҳат ғавғову қичқирмоқ ишинг. *Лисонут-тайр,* 62-9.

**ФИТАН** — фитна, ғавғо, тўполон:

Бало селининг бўлмоғи мавжзан,
Чўмурмоқ улусни бу мавжи фитан.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1315.

**ФИТНА** — -. ғавғо, тўполон, жанжал; иғво:

Хиром вақти халойиққа фитна ёғдурди,
Ки борча фитнадин ўлсун саломат ул қомат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-88;

Тахт чун бўлди шоҳдин холи,
Фитнадин холи ўлмас эл ҳоли. *Сабъаи сайёр,* 70-5;
Кишига бўлмасун бу фитна дучор,
Ки унидин нажоти тайри учор. *Маҳбубул-қулуб,* 38;

2. мафтункорлик, ўзига ром қилиш:

Ва танбур пардадаги фитнадин ҳалок этар ва офият пардасин чок этар ва чанг зорлиғ бўғзин тортар ва уд лисони нағмасини тарғиби чангдин ҳам ортар. *Маҳбубул-қулуб,* 36;

≈ **ўтин ёқ-** — жанжал, тўполон солмоқ; иғво юргизмоқ:

Ул бадеълар воситасидин шайдо кўнгуллар эшигин ишқ тоши била қоқибмен ва ул уйга фитна ва офат ўтин ёқибмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 22;

≈ **қил-** — 1. бузғунлик солмоқ, ғавғо кўтармоқ:

Фитна қилиб ваъдаю пайғом ила,
Ақлни маст айласа дашном ила. *Ҳайратил-аброр,* 34-11;

2. ошиқларни ҳаяжонга келтирмоқ, мафтун этмоқ:

Фитна қилурға отланиб, гоҳ чопиб, гаҳи ёниб,
Ҳар тарафеким айланиб, ўзгача лаъб кўрсатиб.

*Хазойинул-маоний*, IIб-60.

**ФИТНААНГИЗ** — фитна қўзғовчи, ғавғо солувчи; ўзига шайдо қилувчи·

Бир-бирига бошларин пайваста невчун қилдилар,
Фитнаангизи агар йўқтур ул икки қош аро.

*Хазойинул-маоний*, IIб-24;

Анингдек ишқ бозори эрур тез,
Ки бўлғудекдурур юз фитнаангиз.

*Фарҳод ва Ширин*, 182.

**ФИТНААНГИЗЛИҒ** — фитна қўзғовчи, ғавғо солувчи:
...ва хитойнси фитнаангизлиғда шерафкану ғазолакирдор.

*Хазойинул-маоний*, Iб-13.

**ФИТНАГАР** — фитначи, фитна қилувчи; гўзал маъшуқа:

Заъфдин қаддим «алиф» бўлди, ул икки «лом» зулф
Ҳар ёнимдин фитнагар, ваҳ, не ажаб гар лолмен.

*Хазойинул-маоний*, Iа-321;

Фитна хайлиға мамар дарвозаси,
Фитнагар тоқи сипеҳр андозаси.

*Лисонут-тайр*, 70-1.

**ФИТНАЛИҚ** — ғавғолик; мафтункорлик:

Қошиндаким гириҳ зоҳир қилиб ғам,
Янги ой фитналиқ андоқ келиб кам.

*Фарҳод ва Ширин*, 130.

**ФИТНАОСОР** — тўполон, ғавғо, жанжал:
Бу назоҳат шабистонининг парданишинлари... яна абкори фитнаосорға қўшулурлар эрди.

*Хазойинул-маоний*, Iб-13.

**ФИТНАРЕЗ** — фитна сепувчи, тарқатувчи:

Фалак ерга бу навъ ўлур фитнарез,
Ки андин керак табъ қилғай гурез.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1379.

**ФИТНАФИКАН** — фитна солувчи; мафтун, гирифтор қилувчи:

Бовужуди жамоли фитнафикан,
Бор эмиш хушнавою барбатзан.

*Сабъаи сайёр*, 172-11.

**ФИТНАХЕЗ** — нотинч:

Чунки фикр этти жон азиз эрди,
Ул мақом асру фитнахез эрди.

*Сабъаи сайёр*, 166-27.

**ФИТОДАЛИК** — тушкунлик:

Гарчи бўлғай фитодалик чекмоқ,
Чорадин бўлмағай илик чекмоқ.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1019.

**ФИТРАК//ФИТРОК** — қанжирға; юк боғлаш учун ишлатиладиган эгарнинг икки ёнидаги тасма:

Саргаронмен ишқдин чопсанг бошимни боғла берк,
Ким чопарда раҳм узулиб қолмағай фитрокдин.

*Хазойинул-маоний*, IIб-471;

Фитрокига боғлаб уйига ёнди, ўзи ва қуши қилғанлариға қувонди.

*Маҳбубул-қулуб*, 52.

**ФИТРАТ** — табиат, туғма табиат; яратилиш:

Мувофиқдурур асли фитрат аро,
Ким майл ўлди бир-бирга нисбат аро.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1631;

Вафо... замон бевафолари кўнгли била улфат тутмайдур... матлубедур — покиза тийнат, жуз покиза фитратқа майл ва рағбати йўқ.

*Маҳбубул-қулуб*, 114.

**ФИШОН** — қўшма сўз ва сўз бирикмаларида *сочувчи, тўкувчи, сепувчи* каби маъноларда келади:

Зотинг ўлуб баҳри жавоҳирнишон,
Сўз аро баҳринг кафи гавҳарфишон.

*Ҳайратул-аброр*, 22-6;

Чу зотингда имондин ўлди нишон,

Гулистони жаннатда бўл гулфишон.

*Садди Искандарий,* 308а20;

Чекилгач ҳар таноби бодбоннинг,
Шуъоий хатти меҳри зарфишонинг. *Фарҳод ва Ширин,* 96;
Ўзидин чу жонида қолмай нишон,
Солиб ўзни жоноп сари жонфишон.

*Садди Искандарий,* 239а11.

**ФИЪОЛ** — қилмиш, феъл-атвор, одатлар, қилиқлар:
Бу ҳайъат била туздилар чун ясол,
Адув ичра минг деви ваҳший фиъол.

*Садди Искандарий,* 302б3;

Ўз фиъолимдин ажаб озурдамен,
Дам-бадам афсурдаю дилмурдамен. *Лисонут-тайр,* 7-13.

**ФИҚҲ** — қонун; диний қонун; диний қонун ҳақидаги илм:
Бу дин илмики хомам қилди таҳрир,
Эрур фиқҳу ҳадису сўнгра тафсир. *Фарҳод ва Ширин,* 213;
Мир Ихтиёриддин... арабият ва фиқҳи таъриф қилғуча бор.

*Мажолисун-нафоис,* 147;

≈ **илми** — диннинг йўл-йўриқлари, қоидалари тўғрисидаги ҳуқуқ илми:
Яна фиқҳ илмида ибодотдин фаройиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳаббот ва бу ибодотға мувофиқ адъияким, кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодға мазбут ва маҳфуз эмас.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

Риёзи бўлса қози, бас, ажабдур,
Керакким фиқҳ илми билса қози.

*Хазойинул-маоний,* IIб-703;

≈ **эли** — қонуншунослар, диний қонун-қоида мутахассислари:
Сўзидин фиқҳ элига зебу баҳо,
Масъала деса ҳайратул-фуқаҳо. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 908.

**ФИҒОН** — нола, дод-фарёд; оҳу зор:
Куйди кўнглум шуъла ўтлуғ достонидин тушуб,
Рост ул қушдекки, куйгай ўт фиғонидин тушуб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-58;

Барча авқотим ўтуб андуҳ ила,
Мотам аҳлидек фиғону ваҳ ила. *Лисонут-тайр,* 56-14;
Кам қилмамиш эрди бу навони,
Ким ҳайдин келди ит фиғони. *Лайли ва Мажнун,* 66а17;

≈ **и оташнок** — ўтли, аламли дод-вой:
Дегучи чун деди фасонани пок,
Кўкка тортиб фиғони оташнок. *Сабъаи сайёр,* 185-9;

≈ **у хуруш** — ачинарли дод-вой:
Руд янглиғ неча фиғону хуруш,
Баҳр ўлуб айлагил ўзунгни хамуш. *Сабъаи сайёр,* 207-3;

≈ **айла-** — 1. дод-фарёд қилмоқ:
Неча сенсиз фироқингда фиғон айлай,
Нола бирла улус бағрини қон айлай.

*Мезонул-авзон,* XIV-177;

2. ҳанграмоқ:
Бу маҳалда бир эшак айлаб фиғон,
Чиқди ондин бир бийик ел ногаҳон.

*Лисонут-тайр,* 141-1;

3. инғрамоқ; увилламоқ:
Итлар айлаб мотамида кўп фиғон,
Қабрининг даврида туттилар макон.

*Лисонут-тайр,* 99-11;

≈ **торт-** — дард чекмоқ, аламли додламоқ:

...агар мирҳожлиқ маҳмили ҳарамида ҳукмрон бўла олмасам, жарасдек чок кўксумда изтироблиқ кўнглумдин фиғон тортиб, ул маҳмил туфайли мақсадқа етишсам.

*Вақфия,* XIII-173.

≈ **чек-** — нола қилмоқ, фарёд чекмоқ:

Чу Фарҳод ул пари эркони билди,
Чекиб ўтлуқ фиғон андоқ йўқилди. *Фарҳод ва Ширин,* 114.

**ФИҲ** — унда; **мухталафун фиҳ** — унда ихтилоф қилинган, ихтилофли нарса:

Сўнгра ул сўзларниким, мухталафун фиҳдур, зикр қилиб, ҳар нимагаким, ўхшаши кўпрактур, қарор бероли.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-204.

**ФОЗИЛ** — 1. олим, донишманд:

Солики фозил қилиб арзи ниёз,
Бўлди муршид хизматиға сарфароз. *Лисонут-тайр,* 198-4;

Мавлоно Орифий — бағоят фозил ва хушгўй шоир эди.

*Мажолисун-нафоис,* 25;

2. ортиқча, ортиқ:

...фақир айтдиким, таҳвилдор ҳисобин адо қилурда фозил келтурмак хиёнат далилидур. *Мажолисун-нафоис,* 139.

**ФОИДА//ФОЙДА** — 1. баҳра, наф:

Эй Навоий, бевафодур ёр, бас, не фоида,
Нечаким десанг «агар» ёҳуд «магар», ё «кошки».

*Хазойинул-маоний,* IIа-386;

...доим шайх хизматиға борур эрдим ва шайх хизматидин манга кўп фойда ва ёруғлиқлар етишти.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

2. натижа:

Не золимки бир кимсага зулм этар,
Икки фойда зулм зулмкашга етар.

*Садди Искандарий,* 253а13;

≈ **бер-** — наф қилмоқ, манфаатлантирмоқ:

Ул ҳар неча фарёд қилдиким, мен Ийшуъмен, фойда бермади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236;

≈ **бер-** — баҳра, наф етқизмоқ; натижа келтирмоқ:

Аларға иноят ва муҳаббат юзидин мулозамат тариқида илтимос воқеъ бўлди, чун алар подшоҳи ҳақиқий қуллуғининг мубталоси бўлуб эрдилар, фойда бермади.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;

≈ **еткур-** — ёрдам қилмоқ:

Бори кичик ёшидин шабоб аҳдининг авойилиғачаким,
Жом вилоятида эрмишлар — аларға фоида еткурур киши оз топилған жиҳатидин. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10;

**ФОИЗ//ФОЙИЗ** — файзли, баракатли; тўлиб тошган, мўл:

Кўнгулни туз, тиласанг фойиз ўлса туз маъни,
Нединки, эгри эса эгри кўргузур кўзгу.

*Хазойинул-маоний,* Iб-538;

≈ **и жуд** — инъом-эҳсон, саховатда ягона худо; карамбахш:

Адам эрди ҳар не ки мавжуд эрур,
Жуз ул зотким фойизи жуд эрур.

*Садди Искандарий,* 241а13;

≈ **и маоний** — маънолар кони:

Эй ақлға фоизи маоний,
Боқий сену борча халқ фоний.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 645.

**ФОИЛ** — қилувчи, бажарувчи:

Бировда бир иш бўлса нодилпазир,

Ки фоилғадур қилмоғи ногузир.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1319;

Тавозуъ халқни киши муҳаббатиға шефта қилур ва улусни фоил маваддатиға фирифта қилур. *Маҳбубул-қулуб,* 80;

≈ **эт-** — қилишга, уринишга қобилиятли қилмоқ:

Ким барчаларини фоил эттинг,
Сайру ҳаракатга шоғил эттинг. *Лайли ва Мажнун,* 53а-8.

**ФОИҚ//ФОЙИҚ** — 1. ғолиб, забардаст:

Ҳақ андин асрасунким, бўйла ошиқ,
Ўзин кўргай мурод авжида фоиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 183;

2. юқори, устун, афзал:

Ани сендин чу англамиш фойиқ,
Анга кўрмиш сенинг ишинг лойиқ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1075;

Бориға фоиқ ва ғолиб келибдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89;

3. муносиб:

Шоирки, ҳарзаси кулмакка лойиқ, ўз хаёлида Саъдий ва Хисравға фойиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 100;

≈ **бўл-** — юқори афзал бўлмоқ:

Балки кўпрак замонning табъ... аҳлиға фойик ва сарафроз бўлубдурлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;

≈ **кел-** — юқори, устун бўлмоқ:

Валекин тилларида камол ва нуқсон ҳайсиятидин фоҳиш тафовутлардурки, алфоз ва иборат вазъ қилурда турк сортқа фоиқ келубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

≈ **топ-** — афзал кўрмоқ:

Бирисинки сойирға фойиқ топар,
Иши афсари узра лойиқ топар.
*Садди Искандарий,* 321б17.

**ФОЙДАЛИҒ** — фойдали, наф келтирадиган:

Бефойда сўзни кўп айтма ва фойдалиғ сўзни кўп эшитурдин қайтма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-82.

**ФОЙДАМАНД** — фойда кўрувчи; фойда келтирувчи:

...бу абри баҳордурки, мартабада андин баландроқ ва баҳрада андин фойдамандроқдурки, анинг устига соя солурга ёйила олур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-122.

**ФОЙДАСИЗ** — ўринсиз:

Фойдасиз қилмаса зоҳир карам,
Бермаса бир базлаға юз минг дирам. *Ҳайратул-аброр,* 100-4.

**ФОКИҲА** — мевалар:

...ва бу ширин мева валоят боғи шажарасидин бўлғай ва бу лазиз фокиҳа ҳидоят шажарасининг самараси бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 90.

**ФОЛ** — келажакдан хабар бериш; кишининг келажак тақдирини гапириб бериш:

Кўйига борурға йўл берди алифдек фол аро,
Чунки мен қилдим тафаъул, зоҳир этти ёр қад.
*Хазойинул-маоний,* Iб-141;

Фолеки ёмондурур айлагил мубҳам ани,
Ўз фолини яхшиким топарсен ҳам ани.
*Назмул-жавоҳир,* XV-19.

**ФОЛОТУН** — аруз термини:

«Ташъис» — фоъилотун ватадининг икки мутаҳаррикидин бирининг исқотидур, то фоъотун қолғай ё фолотун қолғай.
*Мезонул-авзон,* XIV-140.

**ФОМ** — қўшма сўз ёки сўз бирикмасида келиб *тус, ранг* маъноларини англатади:

Нечаким дардим ёшурсам, ишқ этар бир дамда фош,
Лаългун ашким била ё тийрафом оҳим била.

*Хазойинул-маоний*, IV*а*-319;

Ичарга қон қилибон лолани жом,
Вале кўк жомиким бўлғай шафақфом.

*Фарҳод ва Ширин*, 161.

**ФОНИЁНА** — фонийларча, ўзлигини йўқотганлар каби:

Бўлубон жоми фанодин бебок,
Фониёна қилайин хирқани чок.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-710.

**ФОНИЙ** — 1. йўқолувчи, йўқ бўлувчи:

Муни билким жаҳон фонийдур асру,
Ҳақиқат аҳли зиндонийдур асру. *Фарҳод ва Ширин*, 85;

Анинг ишқин берк тут, ул боқийдин ўзга бари фонийларин унут. *Маҳбубул-қулуб*, 118;

2. Навоийнинг форсча тахаллуси:

Гар тахаллус мунда Фоний айладим,
Бу таносублардин они айладим. *Лисонут-тайр*, 210-17;

≈ **дайр** — бу дунё:

Бу фоний дайр аро чун қилди манзил,
Туруб бир неча кун кетмак керактур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-198;

≈ **машраб** — фоний табиатли:

Амир Маҳмуд Барлос... фоний машраб ва бетакаллуф кишидур. *Мажолисун-нафоис*, 154;

≈ **олам** — ўткинчи дунё, бу олам:

Амир Давлатшоҳ... бу яқинда хабар келдиким, фоний оламдин риҳлат қилибдур. *Мажолисун-нафоис*, 171;

≈ **айла-** — йўқ қилмоқ; эсдан чиқармоқ:

Ғайрин назаримда фоний айла,
Меҳрим менга жовидоний айла. *Лайли ва Мажнун*, 73*а*15.

**ФОНИЙВАШ** — йўқ бўлгандек; ўзини унутган каби:

Фонийвашеки, ҳам сўзидур пок, ҳам ўзи,
Хуш давлат ул кишигаки тушгай анинг кўзи.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-77;

Яъқуб Мирзо... дарвешсифат ва фонийваш киши эрди.

*Мажолисун-нафоис*, 201.

**ФОНИЙЛИҒ** — ўзни унутишлик, ўздан кетишлик:

Сўзум айт фонийлиғ оҳи била,
Мадад айла ҳиммат сипоҳи била. *Хазойинул-маоний*, I*б*-717.

**ФОНИЙСИФАТ** — фонийлик таъсирига берилган:

Бобир Мирзо — дарвешваш ва фонийсифат ва каримул-ахлоқ киши эрди. *Мажолисун-нафоис*, 201.

**ФОНУС** — кўтариб юриладиган чироғ, фонарь:

Чиқмас оҳим шиддатидин ул маҳи хиргаҳнишин,
Шамъға фонус елдин асрамоқ мақсуд эрур.

*Хазойинул-маоний*, I*а*-142;

Ёпар фонус бирла шуъласин шамъ,
Қўрарлар пардадин ул шуълани жамъ.

*Фарҳод ва Ширин*, 92.

**ФОР** — фонарь; фонус; маёқ:

Ичкали сўзон кўнгул қонин ўқунг очти оғиз,
Ўт тушуб сув форидин кул бўлди пайконифача.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-559.

**ФОРИҒ** — тинчиган, бўшаган, қутилган, бўш, холи:

Бу янглиғ уйда яъни турса бўлмас,
Ки фориғ анда бир дам урса бўлмас.

*Фарҳод ва Ширин*, 195;

≈ **туфроғ** — қуруқ, ҳеч нарса тўшалмаган ер:
...эски чапон била фориғ туфроғда ўлтурмоқ яхшироқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 146;

≈ **бўл-//ўл-** — қутилмоқ, бўшамоқ, озод бўлмоқ:
Дарсдин фориғ бўлсам эрди, адиб хизматиға борур эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

Кўнглида қилиб нуҳуфта дардин,
**Фориғ бўлуб эрди хобу хўрдин.** *Лайли ва Мажнун,* 66б11;

Фориғ ўлғач бу дур нисоридин,
Дедиким: Бохтар диёридин... *Сабъаи сайёр,* 159-2;

≈ **эт-//қил-** — бўшатмоқ, қутқазмоқ:
Юз жаҳон зулм жаҳон аҳли манга қилди, мени
Фориғ эт аҳли жаҳон бирла жаҳондин, ё раб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-53;

Ва чоғирки, мудовамати мужиби ғафлат ва бепарволиғдур, ани мулк ишидин фориғ қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-219,

**ФОРИҒБОЛ//ФОРИҒУЛ-БОЛ** — хотиржам, кўнгли тинч, беташвиш:
Бу боғ гуллари чун бевафодур, эй булбул,
Хуш ул қушики, тааллуқдин ўлди фориғбол.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-382;

...хужаста асар мавкибнинг жонпарвар хабаридин ҳажр зиндонида маҳбус ва маҳжуд бўлған наҳифлар фориғбол бўлғайлар. *Муншаот,* XIII-122;

Хотирим озурда айлаб ёр ила ағёрни,
Ёру ағёримни мендин фориғул-бол айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-247.

**ФОРИҒБОЛЛИҚ//ФОРИҒУЛ-БОЛЛИҚ** — хотиржамлик, тинчлик:
...саломатлиғингизға мухбир — маҳзун хотирға андин фориғболлиқ ва мағбун кўнгулга андин хушҳоллиқ юзланди.
*Муншаот,* XIII-144;

Юзинда аён фориғул-боллиқ,
Топиб завқ таврида беҳоллиқ. *Садди Искандарий,* 297б12;

Фақир эшитгач, мужиби нишот ва хушҳоллиқ ва боиси инбисот ва фориғул-боллиқ бўлди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 12.

**ФОРИҒДИЛ** — хушҳол, бепарво:
Чу мен бу чоққа тегру ғофил эрдим,
Бу иш таклифидин фориғдил эрдим. *Фарҳод ва Ширин,* 57.

**ФОРИҒЛИҒ** — бўшлик, холилик; тинчлик, хотиржамлик, бепарволик:
Навоий, ёр фарёдинғға етмас,
Анинг фориғлиғидин айла фарёд. *Хазойинул-маоний,* IIIб-121.

**ФОРСИЙ** — 1. форсча, форсларга хос:
Форсий ойини улус фаҳм эттилар,
Барча махфий диққатиға еттилар. *Лисонут-тайр,* 194-10;

2. форс тили:
Форсий билган айлади идрок,
Лек маҳрум қолдилар атрок. *Сабъаи сайёр,* 200-27;

3. форс тилида ёзилган:
Яна форсий ғазалиёт девони Хожа Ҳофиз тавридаким...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**ФОРСИГЎЙ** — фосча айтувчи, форс тилида гапирувчи;
Чун бу фан аҳли форсигўйдурлар ва турк алфозидин баҳраманд эмаслар, табъи ул жонибдин эъроз қилиб, бу фанға машғул эл сари майл кўргузур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118;

Форсигўй турк беклар ва мирзодлар бўхсамоқни форсий тил била тиласаларки, адо қилғайлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-109.

**ФОРСИДИСОР** — форсийдонлар, форс-тожик тилида ижод қилувчилар:

Ғаробат иқлимларида табъ сайёҳини ғурбатға солған форсидисор ва туркишиор йигитлар сархайли...

*Хазойинул-маоний*, IVб-763.

**ФОРСИЙДОН** — форс тилини биладиган шахс:

Форсийдонлар айлабон идрок,
Орий эрди бу нафъдин атрок. *Арбаин*, XV-55.

**ФОСИД** — бузилган, бузуқ, ножўя:

Ботин ўлуб фосиду зоҳир салоҳ,
Тоши мусаллою ичи мустароҳ. *Ҳайратул-аброр*, 81-18;

≈ **ахлот** — бузуқлар билан аралашиш:

Фосид ахлотқаки вожибдур дафъ,
Бўлғайму киши берай деса жон ҳукми. *Маҳбубул-қулуб*, 51;

≈ **хаёл** — ёмон фикр, бузуқ ишларни ният қилувчи:

Эй Навоий, ёна ишқ айлаб тахайюл зинҳор,
Қилма ҳар дам ранжа бу фосид хаёлингдин мени.

*Хазойинул-маоний*, IIа-345;

≈ **хаёлот** — бузуқ хаёллар:

Ул ердинким, жунун аҳли ва абтар халойиқ фосид хаёлоти бўлғай, соғиниш бўлғайким...

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-17;

≈ **эт-** — бузмоқ, йўқ қилмоқ:

Доим бу сифат амр келур ёд ондин,
Ким неъматини фосид этар куфрондин.

*Назмул-жавоҳир*, XV-41.

**ФОСИЛ** — ажратиб турувчи оралиқ, ўртадаги масофа:

Баъзи эллик йиғоч дебтурлар, икки вилоятнинг фосили ва баъзан ортуқ ўксук ҳам дебтурлар.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-222;

Бўлуб фосил ул тоғқа бу дара,
Убур этгали ул гуруҳи шара. *Садди Искандарий*, 306а15.

**ФОСИЛА** — аруз термини:

Аммо маълум бўлсунким, аруз фанни аҳли назм авзони усулининг биносин уч рукнға қўюбтурларким, аларни сабаб ва ватад ва фосила дебтурлар. *Мезонул-авзон*, XIV-138;

≈ **и суғро** — арузга оид термин; ≈ **и кубро** — арузга оид термин:

Фосила дағи икки навъдур: фосилаи суғро, ва ул лафзедур: уч ҳарфи мутаҳаррик ва тўртунчи ҳарфи сокин, андоқким: мираким ва юраким. Во фосилаи кубро, ва ул лафзедур: тўрт ҳарфи мутаҳаррик ва бешинчи ҳарфи сокиндур, андоқким яшамаған... *Мезонул-авзон*, XIV-138.

**ФОСИҚ** — фисқ ишлар қилувчи, ёмон ишлар билан шуғулланувчи, аҳлоқсиз:

Лаълинг майи ёдидин эрур маст Навоий,
Йўқ даврда андоқ яна бир фосиқи маҳрум.

*Хазойинул-маоний*, IIб-429;

Зоҳиду фосиқ гадову муҳташам,
Арсаи маҳшар аро қўйғай қадам. *Лисонут-тайр*, 131-14;

Ҳофизеки... агар фосиқдур ва бадмаъош, сурма ҳам ҳайфдур-бўғзига муносибдур тош. *Маҳбубул-қулуб*, 34;

≈ **и бенадомат** — афсусланмайдиган, ашаддий:

Фосиқи бенадомат-шум, қиладурғани саодат аҳлиға мазмум.

*Маҳбубул-қулуб*, 134.

**ФОТИҲА** — 1. бошланиш; Қуръоннинг биринчи сураси:

Фатҳ толибға етишмас, агар эрмас мухлис,

Ким ўшул фотиҳанинг лозимасидур ихлос.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-275;

2. қўл очиб бирор нарсани сўраб дуо қилиш, эзгулик тилаш:
...ўз махласлари учун фотиҳалар дарюза қилур эрдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-81;
Қилиб фотиҳа хатми ихлос ила,
Кўзум баҳрида жисми ғаввос ила.
*Садди Искандарий,* 244*а*21;

≈ **сидин хотимасиғача** — бошидан охиригача, бошдан-оёқ; ҳаммаси:
Бу навъ хирад сеҳройин ороға киюрубдур, фотиҳасидин хотимасиға деганча оёти калом малики аллом била музайян.
*Назмул-жавоҳир,* 26;

≈ **лар ўқу-** — дуо қилмоқ, эзгулик тиламоқ:
Бу ҳақир сиғари синда ул буқъада алар хизматлариға мушарраф бўлуб, менинг борамда фотиҳалар ўқудилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-165;
Бу ҳақирни фарзандлиқ лафзи била сарафроз қилиб, хайр — дуоси кўп этиб, борамда фотиҳалар ўқуб эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-162.

**ФОТИҲАТУШ-ШАБОБ** — ёшликнинг боши, ёшлик даврининг аввали:
Аввалғи девон: «Фотиҳатуш-шабоб»қа машҳур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-185.

**ФОХИРА** — фахрланса арзийдиган, ҳашаматли, дабдабали;
**балдаи фохира** — чиройли, гўзал, обод шаҳар:
Ҳирот дорус-салтанасининг равзаи эрам зийнатлиқ ва байтул-ҳарам манзалатлиқ балдаи фохирасининг шимол ҳаддидаким... *Вақфия,* XIII-169.

**ФОХТА** — сайроқи қуш, қумри:
Фохта қандилида хилватнишин,
Аршда ул навъ ки руҳул-амин. *Ҳайратул-аброр,* 182-11;
...тажвид равзасининг Довудий нағма фохтаи ширин адолари ҳар кун ҳазрати рисолатпаноҳ мутаҳҳар руҳонияти учун бир си пора калом ўқуб... *Вақфия,* XIII-171.

**ФОШ** — зоҳир, маълум, ошкор:
Фош ҳикмат шукуҳи зотидин,
Етти юз йил ўтуб ҳаётидин. *Сабъаи сайёр,* 114-27;

≈ **айла-//қил-** — ошкор қилмоқ, тарқатмоқ, кўрсатмоқ:
Сиймдек ашк кўзи фош айлаб,
Бари оламға сиймпош айлаб. *Сабъаи сайёр,* 68-4;
Зоҳид ишқин десаки, қилғай фош,
Йиғламсинуру кўзига келмас ёш.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;
Нуқтаю ташдид анга чақмоқу тош,
Қилмоқ учун партав алиф шамъи фош.
*Ҳайратул-аброр,* 4-19;

≈ **бўл-//ўл-** — ошкора бўлмоқ, маълум бўлмоқ:
Ишқида расволиғим ул навъ бўлди фошким,
Зуҳду исмат пардаси бирла ёпулғудек эмас.
*Хазойинул-маоний,* IVб-242;
Исёниға фош ўлур ниҳоят вақти,
Бу бўлди ҳидоятқа бидоят вақти. *Маҳбубул-қулуб,* 65;

≈ **эт-** — билдирмоқ:
Ул ким ана афсаҳ этти даъво,
Фош этти бу даъво ичра маъно. *Лайли ва Мажнун,* 55б5.

**ФОЪОТУН** — аруз термини:
«Ташъис» — фоъилотун ватадининг икки мутаҳаррикидин

бирининг исқотидур, то фоъотун қолғай ё фолотун қолғай. *Мезонул-авзон,* XIV-140.

**ФОҚА** — камбағаллик, бечоралик, муҳтожлик:
Эмас мониъ фано йўлиға фоқа,
Керак раҳравға зоди раҳ таваккул. *Хазойинул-маоний,* IIб-385;

Шоҳ ани фоқадин халос этти,
Ўз қошинда надими хос этти. *Сабъаи сайёр,* 96-16;

≈ **балоси** — муҳтожлик офати:
Борлиқда агар даҳр жафоси кўпдур,
Йўқсизда вале фоқа балоси кўпдур. *Назмул-жавоҳир,* XV-21;

≈ **чирки** — йўқлик чирки, бечоралик:
Гар ҳамиша таҳоратинг бўлса,
Ориғай фоқа чирки ул сувдин. *Арбаин,* XV-57;

≈ **ю фақр** — камбағаллик, бечоралик:
Улки савол этмаса ҳам чун билур,
Фоқаю фақрини риоят қилур. *Ҳайратул-аброр,* 87-26.

**ФОҲИШ** — қабеҳ, ҳаддан зиёда ҳунук, зишт:
Ва лекин тилларида камол ва нуқсон ҳайсиятидин фоҳиш тафовутлардурки, алфоз ва иборат вазъ қилурда турк сортқа фоиқ келубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;
...бир маснавий байтида мундоқ фоҳиш ғалатлар қилса, андоқ улуғ ерларға не навъ илик урғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20.

**ФОҲИША** — фоҳиша:
Бу даҳр ажузеки, вафоси йўқ анинг,
Бир фоҳишадекдурки, ҳаёси йўқ анинг. *Назмул-жавоҳир,* XV-43;

≈ **и қаҳба** — бузук хотин, фоҳиша:
Фасақа хайлида муқаллидеки, ғарази эл кулгусидур, гўё фоҳишаи қаҳбанинг кўрганни кўргузган кўзгусидур. *Маҳбубул-қулуб,* 138.

**ФУЖУР** — тўғри йўлдан озиш; бузуқлик, ярамаслик, аҳлоқсизлик:
Йигитлигимдаки, тақвою зуҳд вақти эди,
Фужуру фисқ била зойеъ айладим авқот. *Хазойинул-маоний,* IVб-742;

Бўлуб мутаворилар ороми анда,
Фужуру фисқ аҳли коми анда. *Вақфия,* XIII-170.

**ФУЗАЛО** — донишмандлар, фазилат эгалари, олимлар:
Аср фузалоси зикридаким шеърға машҳур ва мубоҳий эмастурлар. *Мажолисун-нафоис,* 136;
Ва замонининг шуаро ва фузало ва зурафосидин аларнинг висоқи холи эрмас эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-78.

**ФУЗУДА** — ортиқ, кўп:
Ки бирор байт бешу кам бўлди,
Гар ким ўлди фузуда ҳам бўлди. *Сабъаи сайёр,* 207-15.

**ФУЗУЛ** — 1. кибрли, ўзбошимча; сергап, сафсатачи:
К-эй фузул айвонида ўлтурғучи,
Лофи ваҳдатдин «Анал-ҳақ» урғучи. *Лисонут-тайр,* 165-19;
Мавлоно Ҳамид Гул — Мавлоно Абдулваҳҳобнинг ўғлидурким, оти юқори ўтти, фузул ва девонадур. *Мажолисун-нафоис,* 132;

2. рақиб:
Хабар Хисравга еттиким расуле,
Расуле йўқки, жосуси фузуле. *Фарҳод ва Ширин,* 182.

**ФУЗУН** — зиёда, кўп, ортиқ:
Бу иккидин ўксук мени зори дун,

Валекин сен ул иккидин ҳам фузун, *Муншаот,* XIII-108;
Ки бордур ҳисоб ичра ҳаддин фузун,
Диловар эл анда ададдин фузун. *Садди Искандарий,* 302*а*10;
Ишқ аро шоҳу гадо тенгдур, гадо балким фузун,
Гар гадолиғ айлар ўлса ишқнинг яғмосидин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-266;

≈ **айла-** — орттирмоқ, кўпайтирмоқ:
Ки ҳақ айлабон мулку жоҳин фузун,
Ҳаётнинг танобини этсун узун.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-238;

≈ **кўзга фузун қил-** — кўзга ортиқчароқ кўрсатмоқ:
Қилмоқ учун кўзга фузун кўркини,
Бошиға маймун чу қўяр бўркини. *Ҳайратул-аброр,* 93-14.

**ФУЛК** — кема:
Тенгиз қатъ этиб фулки сойир била,
Гаҳи қатъи водий жазойир била.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1531.

**ФУЛЛА** — янги туққан ҳайвоннинг дастлабки сути, оғиз тайёрланадиган сут:
Қавс тутуб чилла дуоси учун,
Жадй бериб фулла ғизоси учун.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 33.

**ФУЛУС** — майда чақа, тийин, танга:
Ул дедиким, эй Саъдий, бир овуч фулус келтуруб, дарвешлар суфраси учун пул келтурурсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-101;
Шайх Саъдий бир овуч фулус келтуруб, илайига тўктиким, дарвешлар учун суфра муҳайё қилғайлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-101.

**ФУНУН** — 1. ҳунарлар, санъатлар:
Мавлоно Яҳъё Себак... кўп улум ва фунунда моҳир эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 15;
Ва шеър ва муаммо ва мусиқийки, суҳбатнинг мужиби нишот ва инбисотидур, чун Паҳлавоннинг борчада вуқуф ва дахл ва тасарруфи зоҳир, балким ул фунунда аҳли фандек моҳир эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;
2. фанлар, билимлар:
Чун қобилияти баланд тушгандур ва мулоямати табъи борча фунунға муносиб ва баҳраманд воқеъ бўлғандур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;

≈ **касби** — билим, илм ҳосил қилиш:
...ва мазраъа ва ҳадиқа маҳсулин фунун касбида сарф қилған сорифлар хизматида маъруз ва марфуъ улким...
*Вақфия,* XIII-159.

**ФУОД** — юрак, қалб, дил, кўнгил:
Ул ким туну кун кўнгли муроди ҳақдур,
Ҳар ғуссада ороми фуоди ҳақдур. *Назмул-жавоҳир,* XV-35.

**ФУРЖА** — 1. ёриқ, тешик, бўш ўрин:
Пайдо бўлған фуржаларға кўра хиштларни ушотиб солғайлар. *Маҳбубул-қулуб,* 165;
2. вақт, пайт, фурсат:
Бир фуржа топарға кўп қилиб майл,
Ким бир нафас ўлса ғофил ул хайл.
*Лайли ва Мажнун,* 63*б*91.

**ФУРЖОҲ** — кам, арзимаган:
Яна ўғлонларини Мисрға борурни таклиф қилди.
Алар бизоати фуржоҳ била келдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205.

**ФУРЗА** — кемаларнинг дарёга кириш жойи, кемага чиқиладиган жой, божхона:

Яманнинг фурзасиға қилдилар майл,
Судин туфроққа чиқтилар бори хайл. *Фарҳод ва Ширин*, 102.

**ФУРС** — форслар:

...фурс фусаҳоси ҳар қайси услубдаким сўз арусиға жилва ва намойиш бериб эрдилар. *Мезонул-авзон*, XIV-135.

**ФУРСАТ** — вақт, муддат, фурсат; бирор ишни бажаришга қулай вақт:

Буки онинг аҳду паймонида мен ўлсам доғи,
Яхши фурсат топсанг, ул бад аҳду паймонимға айт.
*Хазойинул-маоний*, IIa-51;

Кичик Мирзо... оз фурсатда жуда яхши толиби илм бўлди. *Мажолисун-нафоис*, 202;

Зотингға Хизр умридин осор ўлсун,
Умрунгға абад фурсати миқдор ўлсун. *Муншаот*, XIII-119;

≈ **бер-** — вақт, мухлат бермоқ:

Мусо Имрон жавоб йибордиким, менинг Чурфатда минг душманим борки, ҳар қачон менга даст топсалар, ақшомғача фурсат бермаслар ва тирик қўймаслар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-102;

≈ **тила-** — рухсат сўрамоқ:

...агар ҳар қайсидин минг олтун тиласам ақшомғача фурсат тиламаслар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-101.

**ФУРУГУЗОШТ** — орқага ташлаш, бепарволик;

≈ **қил-** — орқага ташламоқ, бепарволик қилмоқ; авф этмоқ:

...лекин алар ўз карамлари била бу сажжодаға ҳусни қабул била иршод тариқидин фуругузошт қилмайдур...
*Насойимул-муҳаббат*, XV-152.

**ФУРУДАСТ** — кучсиз, мағлуб:

Етти кўкни ҳақ айласун пастинг,
Етти кавкабни ҳам фурудастинг.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1187.

**ФУРУДАСТЛИҚ** — кучсизлик, ўзини тута билмаслик:

Биров майға топиб фурудастлиқ,
Аён қилғудек бўлса бадмастлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1494.

**ФУРУЗ** — қўшма сўз ва сўз бирикмалари таркибида келиб *ёритувчи, шуълалантирувчи; қизитувчи* маъноларини ифодалайди; қ. **ГЕТИФУРУЗ, ДИЛФУРУЗ, ШАБФУРУЗ, ҲАНГОМАФУРУЗ.**

**ФУРУЗАНДА** — шуъла берувчи, шуълаланувчи, ёритувчи:

Шуълаедур сўзанда, хошоки кўп жону кўнгул бўлған ва барқедур фурузанда кўп жону кўнгул ашнъаси кул қилғай.
*Маҳбубул-қулуб*, 91;

Шамъ киби базм фурузанда ул,
Базм фурузандаю сўзанда ул. *Ҳайратул-аброр*, 28-13;

≈ **роқ** — равшанроқ, жилолироқ:

Чу ҳар неча ўт бўлса сўзандароқ,
Гудоз ичра олтун фурузандароқ. *Садди Искандарий*, 275б12.

**ФУРУЗОН** — порлоқ, алангали, нур сочувчи:

Фурузон ламъа андин Муштарийдек,
Ёрутуб эвни шамъи ховаридек. *Фарҳод ва Ширин*, 77.

**ФУРУҚАШ** — бирор жойда туриш, истиқомат қилиш;

≈ **қил-** — тушмоқ, истиқомат қилмоқ, яшамоқ:

Аммо халойиқдин эърози бор эрди ва Сабзавор вилоятида фуруқаш қилиб эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-161.

**ФУРУМОЯ** — асли паст, тубан; бечора, эътиборсиз:

Андин ўтмиш каломинга поя,
Ки дегай нукта ҳар фурумоя. *Сабъаи сайёр*, 206-25;

...ул сипеҳри иззу иқбол била бу хокийваши фурумоя ва ул меҳри авжи камол била бу зарраи кам сармоя орасида ўтган ҳолатдин бир неча варақ нигориш қилғаймен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8.

**ФУРУТАН** — камтар; ўзини паст оладиган:
Қадининг жилваси оллинда сарви нозни кўрдум,
Бу бир асру фурутан, ул бағоят сарфароз эрмиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-256.

**ФУРУЪ** — фарълар, шохчалар, бўлаклар, бобчалар:
Ва фаулуннинг зиҳофоти олтидурур, фуруъи ҳам олти.
*Мезонул-авзон,* 16;
Ва мустафъилун зиҳофоти тўққуздур ва фуруъи ўн тўрт.
*Мезонул-авзон,* XIV-141.

**ФУРУҒ** — ёруғлик, равшанлик, нур, ялтироқлик, порлоқлик:
Улусқа зулмати куфр ичра изтироб эрди,
Юзунг қуёши фуруғидин ўлди мунча фароғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-299;
Тонг отқунча фуруғи шамъу машъал,
Ёрутуб қалъани андоқки манқал. *Фарҳод ва Ширин,* 148.

**ФУРҚАТ** — айрилиқ, жудолик:
Ўртанур эл фурқатингдин нола бунёд айласам,
Қўзғалур олам ўкурмак бирла фарёд айласам.
*Муншаот,* XIII-107;
Мутолааси фурқат дардиға дофеъ ва мушоҳадаси ҳижрон аламиға рофеъ эрди. *Муншаот,* XIII-138.

**ФУРҚАТНАМО** — айрилгандек, жудоликдек:
Сафар азмида мусофиридин айрилур чоғда хайрбод мазмунлуқ алфозни радиф қилиб айтқан шеърнинг матлаъи фурқатнамо келибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-191.

**ФУРҚОН** — ажратувчи, яхши-ёмонни фарқ қилиб кўрсатиб берувчи, Қуръон, **оёти фурқоний** — Қуръон оятлари:
...оёти фурқоний адосида қироат гулшанининг исавий нафас андалиби хушалҳонлари... *Вақфия,* XIII-171.

**ФУСАҲО** — чиройли сўзловчилар; аниқ, равшан гапирувчилар; тушунарли қилиб сўзловчилар:
Фурс фусаҳоси ҳар қайси услубдаким, сўз арусиға жилва ва намойиш бериб эрдилар. *Мезонул-авзон,* XIV-135;
Ва бу фасоҳат била сорт фусаҳосидин тамом сижилибдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 17;
≈ **йи вожибул-иҳтиром** — ҳурмат-эҳтиромга лойиқ фасиҳлар:
...фазлу камол аҳлиға олам мамоликининг мисри муаззами ва саводи аъзамидур, бу мулкнинг жамиъ назм аҳли шуаройи ширин каломи ва фусахойи вожибул-иҳтироми ҳарне ҳар маъни билаким... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126.

**ФУСУЛ** — 1. фасллар:
Қачон зоҳир ўлди санга бу усул,
Табиат бу навъ-ўқ топибдур фусул.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1522;
2. бўлим, боб, китоб фасли:
Мусҳаф авсофингда эрмиш оллоҳ-оллоҳ мужмала,
Сура-сура ҳар карашманг шарҳида ийнак фусул.
*Хазойинул-маоний,* I-392;
≈ **и Буқрот** — Буқрот фасллари; китоб номи:
Ва фусули Буқрот ул жумладиндурким, атиббо қошида бағоят муътабардур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;
≈ **и ораста** — батартиб жойлаштирилган қисмлар:
...тасниф аҳли таълифларида ва таълиф хайли тасsucceedифларида

фусули ораста ва абвоби пийроста қилибтурлар.
*Мажолисун-нафоис*, 2.

**ФУСУН** — сеҳр, авраш, ҳийла, найранг, фириб:
Асрори ваҳдат иста хоробот пиридин,
Ким, шайх ваъзу панди фусуқу фасонадур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-190;
Ва анинг атбои кўп бўлди ва Қубодни даги фириб ва фусун била ўз миллатиға киюрди. *Тарихи мулуки ажам*, 519;
Юз киши қилдилар яна оҳанг,
Айламакка фусун ила найранг. *Сабъаи сайёр*, 73-10.

**ФУСУНГАР** — 1. ҳийлагар, жодугар, алдамчи, кўзбўямачи:
Бу нидо ёмонларни фисқ кунжидин масжид сори бошқарур, андоқки фусунгар йилонни тарона била тўшукдин чиқорур.
*Маҳбубул-қулуб*, 34;
Кўрки фусунгар чу узатти фусун,
Олди йилон муҳрасин айлаб забун. *Ҳайратул-аброр*, 87-1;
Дедиким, бу найранги Кашмирдур,
Фусунгар иши макру тазвирдур. *Садди Искандарий*, 272а21;
2. мафтун қиладиган, ўзига жалб қиладиган гўзал:
Эй фусунгар, кўп магар ул васлдин қилғай илож,
Ким мени девона айлабтур паривашлиғ била.
*Хазойинул-маоний*, Iб-587;

**ФУСУНЛУҚ** — макрли, найрангли:
Бериб, сўргач фусунлуқ можарони,
Атоға қизни, ўғулға анони. *Фарҳод ва Ширин*, 185.

**ФУСУНПАРДОЗ** — афсунчи, ҳийлагар:
Тонгдин ақшомға ишда санъатсоз,
Ҳунар атворида фусунпардоз. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-28;
Фусунпардоз мундоқ сурди гуфтор,
Ки они макр ила айлай гирифтор. *Фарҳод ва Ширин*, 149;
≈ **шуаро** — моҳир, юксак санъатли шоирлар:
Шабоб айёми авонида кўпрак шеърда сеҳрсоз ва назмда фусунпардоз шуаронинг ширин ашъори ва рангин абётидин эллик мингдин ортуқ ёд тутупмен.
*Муҳокаматул-луғатайн*, 29-30.

**ФУСУНРЕЗ** — алдовчи, ёлғон тарқатувчи, фусун сочувчи:
Қилки учи сафҳаға фусунрез,
Ул сафҳа жаҳонға фитнаангез.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 665.

**ФУСУНСОЗ** — найрангбоз, афсунчи;
Қатл учун ғамзани жаллод қилиб,
Зулм учун кўзни фусунсоз айлаб.
*Хазойинул-маоний*, IVа-19;
Ки чун Арманға етти ҳомили роз,
Бўлуб кўнглида юз турлук фусунсоз. *Фарҳод ва Ширин*, 136.

**ФУСУРДАЛИҒ** — руҳсизланганлик, сўлиганлик, ланжлик;
Не гармлиғни қўяр, не фусурдалиғни башар,
Нечаки куюб эрир ўту муз киби қишу ёз.
*Хазойинул-маоний*, Iб-217.

**ФУСҲАТ** — 1. очиқлик, кенглик:
Ондин аълодур жаноб ул шоҳға,
Ондин авсаъ фусҳат ул даргоҳға. *Лисонут-тайр*, 23-16;
2. имконият:
Чун бу лафзда мунча вусъат ва майдонида мунча фусҳат топилур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-118.

**ФУТУВВАТ** — олижаноблик, саховат, мардлик:
Ҳар кимсаки дин ичинда қувват йўқ анга,

Жазм айлаки, ойини футувват йўқ анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;

Мундоқму бўлур мурувват охир,
Мардумлиғ ила футувват охир.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 761;

≈ **аҳли** — саховат, марҳамат эгаси:
Мажнунки футувват аҳли эрди,
Эҳсону мурувват аҳли эрди. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 815.

**ФУТУР** — 1. ҳалокат; шикаст, зарар:
Аммо бу замон ва давронда ё замони даврон инқилобу қусуридин ё даврон ва замон аҳли хирад ва инсоният футуридин, ҳоло бу варақ эврулубтур... *Маҳбубул-қулуб,* 108;

2. жароҳатлилик, аламзадалик:
Тортсам кўнглум футури шиддатидин қаттиғ оҳ,
Даҳр боғи соврулуб афлок доғи қўзғалур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-75;

3. етишмовчилик:
Агар бўлса шиўлон ишида футур,
Чу арз айладук биздин эрмас қусур.
*Садди Искандарий,* 276а20;

4. нопоклик, ифлослик:
Динлариға ақл йўқидин қусур, ақлларида дин йўқидин футур. *Маҳбубул-қулуб,* 57;

≈ **воқеъ бўл-** — камчилик, нуқсон юз бермоқ:
...Хисравнинг ғоят тажаммули ва жоҳидин ул навъки юқори теъдод қилилди, димоғида ғурур ва феълида футур воқеъ бўлуб эрди... *Тарихи мулуки ажам,* 523;

≈ **ет-//етиш-** — зарар етмоқ:
Мажднддин Муҳаммад бузуғлиғидаким аҳволиға футур етмаган киши қолмади. *Мажолисун-нафоис,* 188;
Боши чун бўлди бодадин маҳрур,
Хирад ойиниға етишти футур. *Сабъаи сайёр,* 130-25;

≈ **туш-** — зарар етмоқ:
Тушти Нуъмон ишига асру футур,
Ҳар замон жонидин эди маҳжур. *Сабъаи сайёр,* 153-13.

**ФУТУРЛУҚ** — жароҳатли, ярали:
Чун келди футурлуқ кўнгулларга сурур,
Берманг ондин кўнгул сурурига футур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-14.

**ФУТУҲ** — очилиш, ечилиш, кушойиш:
Нафаҳот ичраким футуҳ андин,
Нафҳаи унс топти руҳ андин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 909;
Ҳақ субҳонаҳу таоло ҳар замон юз қандил нуру ҳар дам минг машъали сурур нур футуҳ руҳиға нозил қилсун.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 537;

≈ **етиш-** — муваффақиятга эришмоқ, фойда кўрмоқ, савоб ишга етишмоқ:
Ул илик пайғамбар мутобаъатиға урмоқдур ва саҳобаи киром осориға иқтидо қилмоқ ва бу тариқда оз амал била кўп футуҳ етиштур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132.

**ФУТУҲОТ** — 1. кушойишлар; хурсандлик; муваффақиятлар:
Қилса «Футуҳот»ни гоҳи савод,
Топса футуҳотидин эл юз кушод. *Ҳайратул-аброр,* 134-24;

2. очишлар, фатҳлар; асар номи:
Шайх андин «Футуҳот» ва баъзи кутуб ва расойилида сўз айтибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-165;

≈ **и Маккий** — Макка шаҳрининг мусулмонлар томонидан забт қилиниши (асар номи):

...кўпрак авқот «Футуҳоти Маккий»ни мутолаа қилур эрдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-160.

**ФУЮЗ** — файзлар, лутф, карам, эҳсон:

Янаки нутқ илаю руҳ ила етурди анга
Фуюз орифи Жомию ринди Шерози.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-376;

Дедимким муборак хотирингаким мавриди фуюзи ғайбийдур, чун зоҳирдур не навъ тонғаймен. *Мажолисун-нафоис*, 254.

**ФУҚАРО** — 1. фақирлар, камбағаллар:

Гоҳ фақр аҳлиға ҳам раҳм кўзи бирлан боқ,
Ким дуогўюнг эрурлар фуқаро, эй қоракўз.
*Хазойинул-маоний*, I*а*-190;

Шайх Нажм... фуқаро ва масокиннинг ишига кўп мададкорлиқлар қилди. *Мажолисун-нафоис*, 188;

2. халқ, омма:

Ногоҳ биров ўтти. Манга гумон бўлдиким, Бағдоднинг фуқаросидин бўлғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-85;
Шаръий закот бўйнида қолмаса, фуқаро ҳақин ўз бўйниға олмаса. *Маҳбубул-қулуб*, 42.

**ФУҚАҲО** — фиқҳ илмининг олимлари, диний ҳуқуқ билимдонлари:

Яна фиқҳ илмида ибодотдин фаройиз ва сунан ва вожибот ва мустаҳаббот ва бу ибодатға мувофиқ адъияким, кўпрак фуқаҳо ва зуҳҳодға мазбут ва маҳфуз эмас.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 534;

Ҳар ердаки ул дебон масойил,
Андин фуқаҳо ёзиб расойил. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 672.

**ФУҲШ** — дашном; бадгўй;

≈ сўк- — сўкмоқ:

Дедимким, бу жиҳатдинки, фуҳш сўкар, манга хуш келмаски, анинг фуҳшин эшитгаймен. *Насойимул-муҳаббат*, XV-164.

**ФЎЛОД** — 1. пўлат:

Ики саф ҳар бири бир кўҳи бедод,
Саросар тиғи онинг — тиғи фўлод. *Фарҳод ва Ширин*, 27;

2. ўткир, тездам:

Дарду бало тоғида Фарҳод ўлуб,
Тирноғ анга тешаи фўлод ўлуб. *Ҳайратул-аброр*, 43-12.

**ФУТА//ФЎТА** — 1. белбоғ, белга айлантириб ўраладиган мато; ипак ўрама белбоғ:

Белингмудурки, анга қизил фўта боғладинг,
Ё риштаики ўткарилибдур ақиқдин.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-490;

...муқаррар фўта бонси ул бўлдиким, қуллуққа белимни икки ерда боғлаймен. *Муншаот*, XIII-139;

2. ҳаммомда белга боғланадиган лунги:

Футалар мушку анбар оғушта,
Тортилиб ип ерида зар ришта. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1066;
Боғлабон белга сандали фўта,
Урди чун ҳавз аро кириб ғўта. *Сабъаи сайёр*, 166-12.

**ХАБ** — аруз термини:

«Рабъ» — фоъилотунда қатъ ва хаб ижтимоъидурким, фаул қолғай. *Мезонул-авзон*, XIV-140.

**ХАБАР** — дарак, хабар:

Таврин кўру равшан айла ҳар сори хабар,
Ким кўнглидагидин берур атвори хабар.
*Назмул-жавоҳир*, XV-30;

Аксар мажлис ҳуззориға насридин хабар ва назмидин асар

воқеъ бўлуб, риққатлар даст берур эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

≈ **бўл-** — маълум бўлмоқ:

Ва дебтурки, чун манга ботин аҳволидин хабар бўлди ва зоҳир улумини худ вофир касб қилиб эрдим.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-144;

≈ **келтур-** — хабар олиб келмоқ; келиб бир янгилик гапирмоқ:

Чун ул дарвеш хабар келтурди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-113;

≈ **топ-** — англамоқ, хабардор бўлмоқ:

Қи чун сурди доно бу янглиғ мақол,
Хабар топти доройи дарёнавол.

*Садди Искандарий,* 311б13;

≈ **тут-** — хабар кутмоқ, хабарламоқ, даракламоқ:

Иброҳим алайҳис-салом Шомдин Маккага келиб, гоҳи андин хабар тутар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-197;

≈ **эт-** — хабар бермоқ, айтиб бермоқ:

Алар хушнуд келиб, Шуъайбқа ул ҳолдин хабар эттилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.

**ХАБАРДОР** — хабар олувчи, билувчи, хабардор:

Гарчи ҳар ишта тенгридур ёри,
Йўқки мен ҳам эмон хабардори. *Сабъаи сайёр,* 203-17;

Аниким маҳрами асрор дедим,
Дарддин кўнгли хабардор дедим.

*Хазойинул-маоний,* IV-431;

≈ **бўл-** — билмоқ, англамоқ, тушуниб етмоқ:

Бир кеча хаёлимға келдики, ботин илмидин хабардор бўлдунг ва зоҳир илминг шайх илмидин кўпракдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-144;

≈ **қил-** — билдирмоқ, маълум қилмоқ:

Ҳолингдин хабардор қилған сойи бехабарроқ ва фисқу фужурингни манъ қилған сойи батарроқ бўлдунг.

*Муншаот,* XIII-155;

Париваш ҳажрида озорларидин ани хабардор қилмоқ орзу айлабтур. *Мажолисун-нафоис,* 232.

**ХАБАРЛИҚ** — ҳушёр, хабардор, биладиган:

Дедиким, бу кишвар салотинидин,
Хабарлиқ жаҳонбонлиқ ойинидин.

*Садди Искандарий,* 250*а*16.

**ХАББОЗ** — нонвой; лақаб:

Ва Шайх Абубакр хаббоз ўтмакчиликка машҳурдир.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**ХАБИР** — хабар берувчи, даракловчи; доно ва донишманд:

Шаҳға айлаб эди ул икки хабир,
Саъднинг муддаосини тақрир.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1052.

**ХАБИС** — нопок, ифлос:

Улки, бежо нуқта била ҳабибни хабис қилғай.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-22.

**ХАБИСШЕВА** — ярамас табиатли, беҳаё:

Хожа Аҳмад Мужаллид — Хуросоннинг шўхтабъларидин эрди, аммо бағоят хабисшева киши эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 66.

**ХАБЛ** — аруз термини:

«Хабл» — мафъулотуда «хабн» ва «тай» ижтимоъидур, маънлоту бўлур, фаилоту анинг ўрниға қўярлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-141;

«Хабл» — мустафъилундин «син» ва «фо» исқотидур, яъни

«хабн» ва «тай» ижтимоъидур, мутаъилун қолур, фаъилатун анинг ўрнига қўярлар. *Мезонул-авзон,* XIV-141.

**ХАБН** — аруз термини:

«Тахлиъ» — мустафъилунда «хабн» ва «қатъ» ижтимоъидур, мутафъил қолур, фаъулун анинг ўрнига қўярлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-141;

«Хабл» — мафъулотуда «хабн» ва «тай» ижтимоъидур, маъилоту бўлур, фаилоту анинг ўрнига қўярлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-141;

≈ **қил-** — ажратмоқ:

«Жаҳф» фоъилотунни хабн қилмоқдур ва фосилани исқот қилмоқ, «тун» қолғай, «фаъ» анинг ўрнига қўярлар.

*Мезонул-авзон,* XIV-140.

**ХАБОСАТ** — ёлғон, ғайранг; нопоклик:

Либосларида нафс лавсидин нопоклик, либосотларида зот хабосатидин бебоклик. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**ХАБТ** — ақлдан озиш, девонасимонлик, ақлга футур етиш:

Навфал сўзиким қилиб эдинг забт,
Мендин эмас эрди воқеъ ул хабт. *Лайли ва Мажнун,* 82а5;
Ҳуш қани айлагунча ўзни забт,
Бермагунча йўл димоғ уйнга хабт. *Лисонут-тайр,* 74-5;

≈ **ўл-** — ақлдан озмоқ:

Не тонг, кўзингки шамъи ҳидоят ёрутмаса,
Хабт ўлған элга машъала дуди била димоғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-304;

≈ **қил-** — айнимоқ, жинни бўлмоқ:

Мавлоно Муҳаммад Араб... димоғи хабт қилди.

*Мажолисун-нафоис,* 40.

**ХАВАРНАҚ** — 1. Баҳром Гўрга аталиб Яман подшоси Мунзир ибн Нўъмон томонидан қурдирилган афсонавий қасрнинг номи; қаср, сарой:

Сипеҳр боғин нужум варди чу қилди ул навъиким Хаварнақ,
Юзидин ул шамъ анжуман ичра солди юз минг сафо равнақ. *Хазойинул-маоний,* IIб-317;

2. махсус овқатланиш учун қурилган бино:

Ишратидин Яманға равнақ ўлуб,
Қасри айши анинг Хаварнақ ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 43-2.

**ХАВОЗА** — ховоза, харак:

Фалак тоқиғача боғлаб хавоза,
Зуҳал янглиғ чиқиб устига роза. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ХАВОРИҚ** — ғаройиблар, ажойиботлар; каромат:

...Ул вилоятда андин ғариба хавориқ ва ажиба осор кўп зоҳир бўлубтурки, шарҳининг татвили бор.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-116;

Қайда хавориқ била муъжиз дурур,
Ақл анинг идрокида ожиз дурур.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 34;

≈ **и одат** — каромат:

Агарчи хавориқи одат изҳориға ҳақ таоло амри била маъмур эмаслар эрди ва покиза ҳолатлари «Маломатия» тариқини шоирлиқ ва муллолиқ тариқида яшурун тутарлар эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61.

**ХАВОС(С)** — 1. хосиятлар, хоссалар, хусусиятлар:

Ҳаким ўйла ким кўргузуб эрди йўл,
Адолат хавоссин билиб эрди ул.

*Садди Искандарий,* 254б4;

2. хос кишилар, улуғ зотлар:

Бу ён Хисрав била жамъи хавосси,

Хавосси демайинким ому хосси. *Фарҳод ва Ширин,* 156;
Бири авомдур, бири хавосдур, бири хосул-хосдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 58.

**ХАВОТИР** — нотинчлик, ташвиш:
Кўнгул алил эса фориғ эмас хавотирдин,
Жароҳат узра йиғилмоқ эрур чибинга хос.
*Хазойинул-маоний,* Iб-289;

Қолмағандин сўнг кўнгулларда хатар,
Ҳеч хотирда хавотирдин асар. *Лисонут-тайр,* 97-15;
Бу ҳарамға кулли маҳрам бўлмоғлиқ нафйи хавотирдур ва ифнойи мавжуд ва номавжуд ва ғойиб ва ҳозир.
*Маҳбубул-қулуб,* 84.

**ХАВОҚИН** — хоқонлар:
Гар салотин бўлса соҳибиқтидор,
Гар хавоқин англа соҳибихтиёр. *Лисонут-тайр,* 176-3;
Салотин даргоҳидин йироқ ва хавоқин базмгоҳидин қироқ, балки теграсига ёвумаған яхшироқ. *Маҳбубул-қулуб,* 129.

**ХАВФ** — қўрқинч, хавф-хатар:
Маъман ул хайли паризод этиб,
Жонларин ул хавфдин озод этиб. *Ҳайратул-аброр,* 38-5;
Эмин бўлур ар хавф анга жондин эрди,
Чун етти ангаки хавфи андин эрди.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51;

≈ **у бийм** — қўрқинч, хатар; қўрқишлик:
Бас ўзни яхшилар орасида яшурған ва алар этагига илик урған яхшироқдур ва хавфу биймдин қироқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 158;

≈ **и бегарон** — чексиз қўрқинч:
Ҳақдин эмин бўлубки жон топқасен,
Ғайридин хавфи бегарон топқасен. *Назмул-жавоҳир,* XV-23;

≈ **ўқин ур-** — ортиқча ташвишга тушмоқ, асоссиз қўрқмоқ:
Дедиким: Эй рамида, қайғурма,
Жонинға бийму хавф ўқин урма.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1043;

≈ **қил-** — қўрқмоқ:
Ҳажрдин ҳар дам қилур бу хотири афгор хавф,
Зоҳир этгандек ўлумдин ҳар замон бемор хавф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-308.

**ХАВФЛУҚ** — хавфли, хатарли, қўрқинчли:
Барча ўз саъйи била таъжил этиб,
Ҳар нафас бир хавфлуқ водий етиб. *Лисонут-тайр,* 94-2.

**ХАД** — юз, бет, ёноқ:
Юзу қадди гул ила сарвини ўртабки, эрур
Ҳам хади пок бало, ҳам қади чолок бало.
*Хазойинул-маоний,* IVб-35;

Туруб айвонда солим чун эгиб қад,
Ҳамул турған су бирла сарви гул хад.
*Фарҳод ва Ширин,* 125.

**ХАДАМ** — ходимлар, хизматчилар:
Ҳам маҳофа, ҳам рикобу ҳам алам,
Жавқ-жавқ асҳобу афроду хадам. *Лисонут-тайр,* 140-15;
Мундоқ кишининг мақсуди тамом осиғ бўлмаса ва... хадам ва ҳашамни ҳашматиға жиҳат билмаса.
*Маҳбубул-қулуб,* 41.

**ХАДАНГ** — 1. ўқ, камон ўқи:
Ки гар мўр тебранса қилмай даранг,
Тикарлар эди кўзин этиб хаданг.
*Садди Искандарий,* 260б2;

Кўксумда наъл бўлди хадангинг нишонаси,
Кўнглум уйи эрур анинг омочхонаси. *Муншаот,* XIII-116,

2. найза:

Чу тортиб новакин айлаб даранги,
Анингдек урди кўзгуга ҳаданги. *Фарҳод ва Ширин,* 80;

≈ **от-** — ўқ отмоқ; шайдо қилмоқ, мафтун қилмоқ, жафо кўрсатмоқ:

Хадангинг ўтти кўнгул пардасиға етмас экач,
Не ҳадди манъ хусусан қазо ўқиға ҳарир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-163;

≈ **ур-** — найза урмоқ, санчмоқ:

Не хаёл эди янаким, кўнгул қуши сайдини ҳавас айладинг,
Баданимға ҳар соридин ҳаданг урубон анга қафас айладинг.
*Мезонул-авзон,* XIV-178.

**ХАДАНГАФКАН** — ўқ-ёй отувчи; мерган:

Чу тегди ул ҳаданги барқосор,
Йиқилди бу хадангафкан нигунсор. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ХАЁЛ** — 1. ўй, хаёл, тасаввур:

Доим юзунг хаёли Навоий кўзиндадур,
Ғойиб эмастурур пари анинг булоғидин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-464;

Аммо доим хаёлларида бу тоифанинг сулуки дағ-дағаси бор экандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-158;

2. муҳаббат:

Дардимға хаёлини табиб эт,
Жонимға висолини насиб эт. *Лайли ва Мажнун,* 55а7;

3. кўнгил, ният:

Хаёлимда кишваристонлиғ кириб,
Мамоликда соҳибқиронлиғ кириб.
*Садди Искандарий,* 243а12;

Хаёли буким, бошин эшикдаги қуллар оти аёғида ўйнағай ва муроди буким... *Муншаот,* 124;

≈ **и хом** — пуч орзу, хомхаёл:

Бир қадаҳкаш муғбача кўнглум олибтур дайр аро,
Дину тақво жонибидин, эй хаёли хом, кет.
*Хазойинул-маоний,* IVб-84;

≈ **и шабгард** — ички ўй, ҳасратли андиша:

Ғам шомида зору ранжпарвард,
Кезмак неча ой хаёли шабгард. *Лайли ва Мажнун,* 54б12;

≈ **ға кел-** — ўйга келмоқ: эсга; хотирага тушмоқ:

Хаёлимға келдиким, ушбу соат тўқ таом едук ва манзилғаки бордилар, анда ҳам атъима бўлғусидур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-127;

≈ **ға кечур-** — хаёлдан ўтказмоқ:

Бошни риёйи саждаға индурмамакдур, балки андоқ тоатни хаёлға кечурмамакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 68;

≈ **дин кетар-** — эсдан чиқармоқ:

Қаноат ибодат қуввати ҳосил бўлғанча қувват била ўткармакдур ва андин ортуғ борча нимангнинг ҳавасин хаёлдин кетармакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 74;

≈ **ға туш-** — мақсад қилиб қўймоқ:

Бу фақир бағоят хижолатзада бўлуб, тарихға муносиб алфоз хаёлиға туштум. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23;

≈ **эт-//қил-** — ўйламоқ, ҳаёлга келтирмоқ, фикр, андиша қилмоқ:

Бу кунни агар қилсам эрди хаёл,
Мени ул дам ўлтургай эрди малол.
*Садди Искандарий,* 317б10;

Бу сифат тўъма хаёл этти басе,

Токи охир бўлди итлар тўъмаси. *Лисонут-тайр,* 52-10;
Киши била ногаҳ савол этмасун,
Саволин муважжаҳ хаёл этмасун. *Вақфия,* 715.

**ХАЁЛАНГЕЗЛИК** — паришонлик:
Мавлоно Саъд... табъида хейли хаёлангезлик бор. *Мажолисун-нафоис,* 130.

**ХАЁЛЛИҚ** — фикрли, ўйли:
Изҳори бу навъ ақида эрдимким, бу навъ ғариб манойинқлиқ ва кўп чошнилиқ ва нозук хаёллиқ, салис иборатлиқ, латиф адолиқ шеьр фақир кўрмайдурмен. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-14.

**ХАЁЛОТ** — хаёллар, ўйлар:
Қимки ул ваҳму хаёли аро зотингни киюрди,
Қилмади ғайри хаёлот ила авҳом таманно. *Хазойинул-маоний,* IVб-11;
Ул хаёлоти топиб бори халал,
Еб валекин эрнига ниши ажал. *Лисонут-тайр,* 116-11.

**ХАЗ(З)** — ипакли мато:
Тикилди ўрдуйиким кўрмамиш кўз,
Хаззу иксину атлас ончаким бўз. *Фарҳод ва Ширин,* 65;
≈ **у дебо** — қимматбаҳо нафис матолар:
Кўп ортуқким бўлуб ўздекка маъмур,
Хазу дебода ер тутсанг тарабдин. *Маҳбубул-қулуб,* 146;
Кийдурдилар анга хаззу дебо,
Хилъатлари барча чусту зебо. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 807.

**ХАЗАФ** — сопол:
Ёлғон сўз дегучини беэътибор қилур, нечукким, ул гавҳарни хазафдек хор қилур. *Маҳбубул-қулуб,* 162.

**ХАЗИНА** — бойлик, хазина:
Ёзилған буки, не жинси хазина,
Эрур ул уйда зоҳир ё дафина. *Фарҳод ва Ширин,* 76;
Бу етти йил ҳеч киши кишидин ҳеч нима тиламади ва кўпрак муҳтожларға хазинасидин важҳи маош муқаррар қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-221.

**ХАЗИНАДОР** — хазиначи, хазина сақловчи:
Шаҳрда соҳибиёр ҳам ул,
Шаҳ қошида хазинадор ҳам ул. *Сабъаи сайёр,* 98-5.

**ХАЗОЙИН** — хазиналар, бойликлар:
Лек мутеъи атоси бепоён,
Йўқ берурдин хазойиниға зиён. *Сабъаи сайёр,* 9-24;
Ғаробат махзан ичра чун кўп эрди,
Тутуб илгин хазойин ичра кирди. *Фарҳод ва Ширин,* 58;
≈ **и маоний** — маънолар хазинаси:
Ҳиммат тутубон Жунайди соний,
Очтим бу хазойини маоний. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 669.

**ХАЗОН** — куз фасли:
Чун хазон барги ҳусн этар оғоз,
Эвурур юзни зоҳир айлаб ноз. *Муншаот,* XIII-90;
Чун бўлди хазон баргига ҳусн изҳори,
Нозин этар оғоз тушуб ҳар сори. *Муншаот,* XIII-90;
2. қийинчилик, машаққат:
Нединким, то тақдир чаманидин иноят насими эсиб, меҳнат хазонин ишрат баҳориға мубаддал қилмағунча мақсуд гули очилмоғининг имкони йўқдур. *Муншаот,* XIII-100;
≈ **ели** — куз шамоли:
Чун етти хазон елининг оҳи,
Бўстон чиройини килди коҳи. *Лайли ва Мажнун,* 92а13;

≈ **и ҳажр** — айрилиш пайти:

Хазони ҳажр аро қолдим йироқ баҳоримдин,
Юрурмен итдек улуб айру шаҳриёримдин.

*Муншаот,* XIII-136;

≈ **ға етиш-** — охирлашмоқ, поёнига етмоқ, қаримоқ:

Эмдиким ҳаётим гулшанининг баҳори хазонға етишти ва гулшанда очилған йигитлик гуллари тўкула киришти.

*Вақфия,* XIII-173;

≈ **зоҳир қил-** — сўлимоқ, куримоқ:

Зарварақ бирла безабдур гул юзин, ваҳ, турфа кўр,
Ким баҳор ичра хазон зоҳир қилибтур гулшаним.

*Хазойинул-маоний,* Iб-415.

**ХАЗОНА** — бойликлар, хазиналар:

Кўнгулда жавҳари пайконининики йиғмиш жон,
Ажаб эмаски, бу вайронани хазона қилур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-170.

**ХАЗОНАДОР** — хазиначи:

Котиб шуаро сўзининг варақ нигоридур ва сўз махзанининг хазонадори. *Маҳбубул-қулуб,* 30.

**ХАЗОНДИЙДА** — қурий бошлаган, қовжираган:

Ки эй гулсиз ўлған хазондийда боғ,
Еруғ нуридин айру тушган чароғ.

*Садди Искандарий,* 318б12.

**ХАЗОНИЙ** — кузги, сарғайган:

Хазоний боғ аро ул ой тану чеҳрамни кўрган чоғ,
Дегайким, бир қуруқ шох узра қолмиш бир сориғ яфроғ.

*Муншаот,* XIII-134;

**боди хазоний** — куз шамоли:

Чу яфроғни тўкар боди хазоний,
Бурун рангини айлар заъфароний. *Фарҳод ва Ширин,* 37.

**ХАЗОНЛИҒ** — хазонли, хазон билан тўлган:

Фалак боқти фиғонимға, ажал раҳм этти жонимға,
Хазонлиғ бўстонимға гули боғи жинон келди.

*Хазойинул-маоний,* Iа-397.

**ХАЗРО** — кўк; яшил:

Сабзаи хат оразинг боғини хазро айламиш,
Гулшани рухсоринг ўзга ранг пайдо айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-249;

**гунбади хазро** — осмон:

Сутуннинг бир учи дарё уйига,
Бир учи гунбади хазро уйига. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

**сипеҳри хазро** — осмон:

Айламак паст жирми ғаброни,
Ундур этмак сипеҳри хазрони. *Сабъаи сайёр,* 18-8.

**ХАЗРОРАНГ** — яшил ранг, кўкимтир ранг:

Яна бирнинг мақоми хазроранг,
Тўни ахзар, узори сабзоранг. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 912.

**ХАЙ** — тер томчиси:

Юзунгда хай эмас, оби ҳаёт қатрасидин,
Қуёш жамолиға сунъ илги тоқти зеварлар.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-184;

Олам аро чеҳрадин гул очиб,
Хай бирла гулоб ерга сочиб.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 736.

**ХАЙБАР** — мустаҳкам қалъа, қўрғон:

Кофиреким диним олди, доғи кирди қаср аро,
Қалъаи хайбарға кирди, ғорати ислом этиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-63;

...валоят шакаристоннинг ширин забони каромат сарпанжаси била балоғат хайбари эшикин очқан.

*Назмул-жавоҳир,* 18.

**ХАЙЗАРОН** — бамбук (ҳинд қамиши, қаттиқ қамиш); **ниҳоли хайзароний** — мустаҳкам ниҳол:

Фарҳоднинг ишқ шуъласида куюб ул ўтни жон пардасида яшурмоқдин... ва нахли санавбардек ниҳоли хайзароний бўлуб аср ҳукамоси... насиблари зиёнбуд бўлғани.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 416.

**ХАЙЛ** — 1. тўда, гуруҳ, тоифа:

Тенгри тутсун санга мусаллам они,
Лекин қилибон бу хайлнинг султони. *Муншаот,* XIII-105;
Эмдики майл кўргузди, муносабатлар топиб ҳам бу хайлдин бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118;

2. эл, жамоа:

Хайлим аро солса бўйла афсус,
Тушса қаро ерга нангу номус. *Лайли ва Мажнун,* 76а16;

3. оила, бола-чақа, аҳлу аёл.

Ҳар неча адаб бўлса қатиғ еткургил,
Хайлингға адаб қилиб асиғ еткургил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-15;

≈ **у сипоҳ** — қўл остидаги одамлар ва аскарлар:

Кишига тенгри берур фатҳ, йўққи хайлу сипоҳ,
Бас, эътимод анга айламак не сўз бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 17-18;

≈ **и башар** — инсонлар:

Жаҳон ичра ғавғойи хайли башар,
Низоъ узра солғай басе шўру-шар.

*Садди Искандарий,* 244б3;

≈ **и лаим** — пасткашлар, лаънатга учраганлар тўдаси:

Бу навъ сахо аҳли каримдур ва тамаъ хайли лаим.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-66;

≈ **и маваддат** — бир-бирига ихлосли ва муҳаббатли кишилар:

Тавозуъ ва адаб аҳлиға таъзим ва ҳурмат етар... мундоқ аҳли муҳаббат ва вадод ва хайли маваддат ва иттиҳод.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-40;

≈ **и мурид** — эргашувчилар тоифаси:

Имомат муносибдур пирдин хайли муридға ё муаллимдин сурук тифли норасидға. *Маҳбубул-қулуб,* 33;

≈ **и шукуфа** — гуллар тўдаси:

Анжумдек гунбади даввор уза,
Хайли шукуфа дема ашжор уза. *Ҳайратул-аброр,* 166-3.

**ХАЙЛИҚ** — терлик:

Қатра хайлиқ оразинг васфин Навоий қилғали
Лутфи табъ абёт назмин дурри макнун қилдило.

*Хазойинул-маоний,* IVб-37.

**ХАЙЛХОНА** — меҳмонхона:

Тун атласиғаки йўқ карона,
Хайлида бир эски хайлхона. *Лайли ва Мажнун,* 61а14.

**ХАЙМА** — чодир:

Ишқ ёрутти тамуғ хаймасини,
Еткуруб оҳим ўтининг аламин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-450.

**ХАЙМАДЎЗЛУҚ** — чодир тикиш, тикувчилик қилиш:

Мавлоно Мир Арғун — хаймадўзлуқ санъатиға мансуб эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 61.

**ХАЙР** — яхши, яхшилик, инъом:

Мезбонларга малолат еткай,

Хайр бирла эл ани ёд эткай. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-419;

≈ **дуоси** — яхши ният, эзгулик тилаш:

Сен ишта бўл ва бизни хайр дуоси била ёд қил.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

Бу ҳақирни фарзандлиқ лафзи била сарафроз қилиб хайр дуоси кўп этиб, борамда фотиҳалар ўқуб эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-162;

≈ **у баракот** — ижобий натижалар:

...агар жамъи бу йўл соликлари бир-бири била суҳбат тутсалар, анда кўп хайру баракот.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

≈ **у саломат** — тинчлик, омонлик:

Ўткарибон хайру саломат била,
Қолмайин ул йўлда маломат била. *Ҳайратул-аброр,* 60-5;

≈ **у шарр//у шар** — яхшилик ва ёмонлик:

Муғ дайрида бир дам соғолмай, даҳр хайру шарриға кўз солмай... *Маҳбубул-қулуб,* 62;

Айтур эрдим ҳадис ҳар саридин,
Сўз ўтар эрди хайру шар саридин. *Сабъаи сайёр,* 177-16;

≈ **ўл-** — натижали бўлмоқ, яхши бўлмоқ:

Одилға бажуз хайр сори сайр ўлмас,
Золим кишининг оқибати хайр ўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

≈ **дуо қил-** — эзгу дуолар қилмоқ, яхшилик тиламоқ:

...ва Хожа Ҳофиз борасида хайр дуолар қилур ва неча кун анга бўла ул шаҳарда таваққуф қилур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-183;

≈ **иш қил-** — яхши иш қилмоқ, манфаат етказмоқ:

Анинг паноҳиға кир тенгрини паноҳ айлаб,
Валек айла бу хайр иш қилурда кўп таъжил.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-59.

**ХАЙРА МАҚДАМ** — хуш келибсиз; қадамлари яхшилик белгиси:

Топқали хоки танимға новаки ишқинг кушод,
Кўнглум айтур хайра мақдам, жоним айтур хайрбод.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-138;

Чу бир хайл этиб хайрбодиға майл,
Етиб хайра мақдам дебон ўзга хайл.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1219.

**ХАЙРАНДИШ** — андишали, яхши фикрли:

Кўнглум андишаси васлингдурур, уммед буким,
Ҳақ муродиға тегургай, чу эрур хайрандиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-251.

**ХАЙРАТ** — яхшилик; баракот:

Дедики: Оллоҳ хайрати билан тўғри йўл топди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**ХАЙРБОД** — хайрлашиш, видолашиш;

≈ **эт-//қил-** — хайрлашмоқ, видолашмоқ:

Бинафша атри била эл тарабни ёд этадур,
Қадаҳ кетурки, эгиб қадни хайрбод этадур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-151;

Берибон рухсат ани шод этти,
Жон била жисми хайрбод этти. *Сабъаи сайёр,* 82-12;

Чу мен ҳам қилдим охир хайрбодинг,
Муродим буки, еткач ул муродинг. *Фарҳод ва Ширин,* 86;

Мусо алайҳис-салом Хизр алайҳис-саломнинг илмиға муътариф бўлуб, хайрбод қилиб, бир-биридин айрилиштилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-219.

**ХАЙРИЯТ** — эзгулик:

Ва дер эрмишларки бизинг тариқимиз суҳбатдур ва хилватда шуҳраттур ва шуҳратда офат, хайрият жамиятдадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132.

**ХАЙРСИЗ** — инъом-эҳсон қилмайдиган, бахил:

Хайрсиз ғаний-ёғинсиз саҳоб ва амалсиз олим-доббақи анга юклагайлар китоб. *Маҳбубул-қулуб,* 122.

**ХАЙРУЛ-АНОМ** — одамларнинг энг яхшиси (Муҳаммад пайғамбарга ишора):

Ҳазрати малики алломнинг каломи муъжизнизоми Жабраили хужаста фаржом воситаси била хайрул-аном алайҳис-салоту вассаломға нозил бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 2.

**ХАЙРУЛ-БАРОЁ** — одамларнинг энг яхшиси:

Гунаҳбахш сен бўлғилу журмпўши,
Шафоатгарилик хайрул-бароё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**ХАЙРУЛ-БАШАР** — инсонларнинг яхшиси:

Амр қилдиким малойик сарбасар,
Сажда қилсунким, будур хайрул-башар. *Лисонут-тайр,* 127-2.

**ХАЙРУЛ-УМУР** — «ишларнинг яхшироғи, ўртачаси» жумласининг бир қисми берилган:

Сарв чун асру бийик, савсан бағоят паст эди,
Қоматинг хайрул-умур ойинидин топти васат.
*Хазойинул-маоний,* IIб-287;

Ким этса васатлиқ йўлинда зуҳур,
Анга тузса ойини «хайрул-умур...»
*Садди Искандарий (Хамса),* 1350.

**ХАЙФИШОН** — тер тўкувчи, терлаб турган; тер сочувчи:

Бошимға кош гоҳе етса рахшин секритиб моҳе,
Супурсам кўзларимға хайфишон рухсоридин гоҳе.
*Хазойинул-маоний,* IVб-581.

**ХАЛА** — санчиқ, оғриқ:

Бағирда юз халау, ваҳ, демакка йўқ заҳрам,
Кўнгулда қон тўлау йўқ дам урмоқ имконим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-428.

**ХАЛАЖ** — қабила номи:

Навоий, иста мазоҳирда чеҳраи мақсуд,
Араб вагар чиғатой, йўқса туркману халаж.
*Хазойинул-маоний,* IVб-98.

**ХАЛАЛ** — 1. нуқсон, айб, камчилик:

Не сунъингдин ажаб юз минг жаҳон бўлмоқ яно пайдо,
Не мулкунгга халал юз минг жаҳондек бўлса нопайдо.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-8;

Одамиға агарчи воқеъдур
Қариған сори барча ишда халал. *Арбаин,* XV-56;

2. офат, зарар:

Ким ишқ насибидур азалдин,
Ул ишқ эрур бари халалдин, *Лайли ва Мажнун,* 95б1;

≈ **топ-** — зарар кўрмоқ, зарбага учрамоқ:

Яна бир йигитликки топмай халал,
Қарилиқ била бўлмағай ул бадал.
*Садди Искандарий,* 250б11.

**ХАЛАЛЛИҚ** — ғашли, нуқсонли:

Кўнглида халалliққа кулгу ҳаром, шаҳ оллида душманлиққа уйқу ҳаром. *Маҳбубул-қулуб,* 161.

**ХАЛАФ** — ўринбосар, фарзанд:

Анга гар йўқ эрди халафдин шараф,

Мунга тенгри берди ўн олти халаф.

*Садди Искандарий,* 319б20;

Мундоқ деҳқон Одамнинг фарзанду халафидур, балки марзуқлари анга фарзанд ва ул Одами сафиййдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 47.

**ХАЛАФЗОД** — авлод, ўғил:

Халафзодинга эҳтиром айлали,
Санга они қойим-мақом айлали.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1416.

**ХАЛИЛ** — дўст, ёр, севикли одам; Иброҳим пайғамбарнинг лақаби:

Ва ривоят будурким, Одам замонидин Нуҳ замониғача икки минг беш юз йилдур ва Нуҳ давридин Иброҳим Халил салавотурраҳмони алайҳ давриғача минг беш юз йил ва Иброҳим алайҳис-салом аҳдидин...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192;

**ХАЛИЛОСО** — Ҳалил каби:

Жамолинг партавидин шамъ ўти гар гулситон эрмас,
Недин парвона ўт ичра ўзин солур Халилосо.

*Хазойинул-маоний,* Iб-22.

**ХАЛИЛУЛЛОҲ** — Иброҳим пайғамбарнинг лақаби:

Отқач ўт сори Халилуллоҳни,
Ишқ кўйида далилуллоҳни.

*Лисонут-тайр,* 201-9;

≈ **и огоҳ** — огоҳ Иброҳим:

Халилуллоҳи огоҳ била Намруди мардуд аросида мухолафат эшигин руст кўргай.

*Маҳбубул-қулуб,* 88.

**ХАЛИФА** — 1. подшоҳ, халифа:

Отаси халифанинг соҳибҳижоби эрди ва Сулламий табақотида Хуросониюл-асл ва Бағдодиюл-мавлид ва маншаъ битилибтур...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-95;

Ўйлаким тахт аҳлиға душмандин ўлмайдур гузир,
Ул халифа бирла душманлиқ солиб шайтон аро.

*Хазойинул-маоний,* IVб-9;

2. ўринбосар:

Мир Махдум — Ҳазрати Мир Қосимға халифа ва фарзанд ва маҳбуб масобасида эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 7.

**ХАЛИҚ** — келишган, хушбичим, чиройли:

Чун Эраж бағоят оқил ва халиқ эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-189.

**ХАЛЛАДА** — доим бўлсин, абадий бўлсин!

≈ **давлатаҳу** — давлати абадий бўлсин (дуо):

...яъни султонзодаи олам Абулфаворис Шоҳғариб Баҳодир халлада давлатаҳу мадҳида.

*Фарҳод ва Ширин,* 222 *сарл.*

**ХАЛЛОҚ** — яратувчи, худо:

Зиҳи азалда карам айлабон санга халлоқ,
Карим хилқат ичинда макориму ахлоқ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-327;

≈ **и жуд** — сахийликни яратувчи:

Эй адамдин борчаға халлоқи жуд,
Бори жуд аҳлиға файёзи вужуд.

*Лисонут-тайр,* 192-2.

**ХАЛО** — холи жой, бўш жой, бўшлик:

Ичининг халосин мало қилдилар,
Адовийдин они тўло қилдилар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1390;

≈ **у мало** — бўшлигу тўлалик; ҳамма вақт, доим:

Тилимда зикрингу кўнглумдадур хаёлинг, шукр,
Ки бори сенсиз эмас суҳбатим халоу мало.

*Хазойинул-маоний,* IVб-13.

**ХАЛОЙИҚ** — 1. яратилган нарсалар, худонинг яратганлари:

Ки тенгрига чун мавж уруб баҳри жуд,
Жамиъи халойиққа берди вужуд. *Вақфия,* 715;

2. одамлар, халқ, эл:

Халойиқ суҳбатидин минг ғамим бордурки, муфт ўлғай,
Агар минг жон бериб билсамки бир ғамдин нажотим бор.
*Хазойинул-маоний,* Iа-141;

Анинг авсофи турк ва ўзбак халойиқи орасида андин кўпрак ва машҳурроқдурки, шарҳға иҳтиёжи бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

3. тўда, гуруҳ:

Ул халойиқ авлиёуллоҳ эди,
Барча ҳақ асроридин огоҳ эди. *Лисонут-тайр,* 143-14.

**ХАЛОС** — 1. қутулиш, илож топиш:

Қари ҳам темурдин анга бўлди хос,
Ки эл бўлди кам газ олурдин халос.
*Садди Искандарий,* 252б4;

2. боғичсиз:

Қўрдики халос эрур аёғи,
Икки қўли, балки бўйни доғи. *Лайли ва Мажнун,* 70а9;

≈ **айла-//эт-//қил-** — қутқармоқ, озод қилмоқ:

Жон манга, мен жонға, ўлмак истар эрдим онсизин,
Мени жондин, жонни мендин айлади ҳижрон халос:
*Хазойинул-маоний,* IVа-153;

Ўлтуруб ғаврима етинг охир,
Минг ўлумдин халос этинг охир. *Сабъаи сайёр,* 69-14;

Ва Рустам бозургонлар сурати била бориб, Бижанни банддин халос қилғани таворих ва «Шоҳнома» мазмуни била Кайхисрав замонида воқеъдур. *Тарихи мулуки ажам,* 510;

≈ **бер-** — қутултирмоқ:

Ва «Ихлосия» мадрасаси ўтрусида бу хонақоҳғаким, иморати ҳар навъ риё ва ғашдин холи эрди ва хотирға кўп тараддудин халос берди: «Халосия» от қўйдум.
*Вақфия,* XIII-172;

≈ **бўл-** — қутулмоқ:

Алқисса, чун алар навкарлиқ балосидин ва сипоҳилиқ ибтилосидин тенгри инояти била халос бўлдилар.
*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* XIV-83;

≈ **топ-** — қутулмоқ, тамом бўлмоқ, нажот топмоқ;

Бу кетмак эмас барча шаҳларға хос,
Гадолар дағи топмас андин халос.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-207.

**ХАЛОСЛИҚ** — қутулишлик, халос бўлишлик:

Бадхўйлуқ ул ваҳшат эрур шиддатдин
Ким, элга халослиқ йўқ ул ваҳшатдин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30.

**ХАЛОФАТ** — халифалик:

Халофат паноҳиким (инни жоъилун фил-арзи халифа) тирозидур, анинг қомат иқболиға лойиқ. *Назмул-жавоҳир,* 24.

**ХАЛУЛ** — халал, шубҳа:

Ким кўнглум эрур халул асру,
Ғавғодин эрир малул асру. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 742.

**ХАЛХОЛ** — олтин, кумуш ҳалқа:

Зийнат учун қилғали халхол анга,
Йўққи бу нақд ўлғали помол анга. *Ҳайратул-аброр,* 45-28.

**ХАЛҚ** — 1. одамлар, кишилар, омма:

Ҳар кимгаки ачиғ бўлди сўз илқоси,

Бор суҳбатидин халқнинг истиғноси. *Назмул-жавоҳир,* XV-44; Адаб... халқ жонибидин беҳурматлиқ эшигин боғлар ва кишини ҳазл ва истихфофдин сақлар. *Маҳбубул-қулуб,* 81;
2. яратиш, вужудга келтириш:
Тенгри оллида муножот айлади,
Халқ учун изҳори ҳожот айлади. *Лисонут-тайр,* 134-3;
≈ **эт-** — яратмоқ:
Тенгри халқ этмиш мени гўё малолат чеккали,
Ким даме йўққим, эмасмен халқи нодондин малул.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-368.

**ХАМ** — эгилган, букилган, қайрилган; эгри, эгилиш:
Эл янги ой кўрдию мен кўрмадим қоши хамин,
Элга байрам бўлди, аммо бизга байрам бўлмади.
*Хазойинул-маоний,* IIб-355;
≈ **ба хам** — эгилган, букилган:
Чу аждар хам ба хам эрди равона,
Ўқиға ҳар хам ўлди бир нишона. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
≈ **бўл//ўл-** — эгилмоқ, букилмоқ:
Ерга сочинг судралур кулбамга кирсанг хам бўлуб,
Меҳр паст ўлған замон андоқки топқай соя тул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-392;
Қошининг шавқидин қади хам ўлуб,
Заъф ичинда ҳилолдин кам ўлуб. *Сабъаи сайёр,* 67-9;
≈ **эт-//қил-** — эгилтирмоқ, одатлантирмоқ:
Чун ибодатқа қоматин хам этиб,
Икки-уч ерда белни маҳкам этиб. *Сабъаи сайёр,* 55-15;
Шайхухат айёми нишот аҳлин ношод қилурким, одами қаддин ҳам қилиб, умр била хайрбод қилур.
*Маҳбубул-қулуб,* 149.

**ХАМИДА** — эгик, эгилган:
Йўққим ики сарви нав дамида,
Ҳар сори насимидин хамида.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 690.

**ХАМИР** — 1. хамир, қорилган ун:
Қуёш қурси икки фатир ва таббохлари тахтасида каҳкашон шакли ун сепган бир зувола хамир. *Вақфия,* XIII-171;
2. хамиртуруш, хамир:
Хамири мояи жисмингдин ортқанни қазо.
Ики баданда қилиб руҳ атади Хизру Масиҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-119;
≈ **айла-** — аралаштирмоқ:
Сунъ илиги балчиғин айлаб хамир,
Лутф ила айлаб ани ҳайъатпазир. *Ҳайратул-аброр,* 52-11.

**ХАМЛИҚ** — эгилган, қайрилган, эгилишлик букилишлик:
Керакмас ғарра бўлмоқ, шоҳиди давлат бош индурса,
Ки бир хамлиқ эрур онинг саломи хайрбоди ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-432;
Қади нахликим эрди сарви чолок,
Заифу хамлиқ ўлди ўйлаким ток. *Фарҳод ва Ширин,* 96.

**ХАММОР** — 1. майхўр, ичкиликка берилган:
Мавлоно Муҳаммад Хуросоний — авоилда лоуболи ва лаванд ва ошуфтарўзгор ва хаммор киши эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-160;
2. ичкилик тайёрловчи, ичкилик сотувчи:
Нақди умриға иморат айланг, эй дайр аҳликим,
Вақф жон мулкин қилибмен кулбаи хаммор учун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-487.

**ҲАММОРЛИҒ** — ичкиликбозлик; ичкилик сотиш билан шуғулланишлик:
Анингдек зуҳду тақво йўлини урдунг чиқиб усрук,
Ки тушти юз менингдек порсо ҳамморлиғларға.
*Хазойинул-маоний,* IIа-324.

**ХАМР** — шароб, май:
Не мускир хамрдурким, бадмастлиғи одамийни йиллар ўзидин беҳабар қилғай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84.

**ХАМСА** — беш, бешлиқ; Навоийнинг беш достондан иборат «Хамса» асари:
Бўлмағай эрди муяссар «Хамса» яъни панж ганж,
Қилмаса эрди мадад ҳолимға беш оли або.
*Хазойинул-маоний,* IIб-13;

**салоти хамса** — беш вақт намоз:
Салоти хамсани адёнға айладинг носиҳ,
Бу панжа бирла малакнинг юзига урдунг кож.
*Хазойинул-маоний,* IIб-96;
Ва яна бири салоти хамсадурки, ул навъки бу тоифа адо қилибтурлар, ақл қошида маҳол кўринур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-69.

**ХАМСАСАНЖ** — «Хамса» тузиш билан машғул киши, «Хамса» яратувчи маъносида:
Фикрати мизони бўлуб хамсасанж,
«Хамса» дема, балки дегил панж ганж.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 35.

**ХАМСАТАЙН** — икки «Хамса» (Низомий ва Хисрав Деҳлавийлар «Хамса»си):
Бу андишадин эрди кўнглумда шайн,
Ки бўлди кўнгул мойили «Хамсатайн».
*Садди Искандарий (Хамса),* 1238.

**ХАМСУЛ-МУБОРАК** — беш муборак, исломнинг беш аркони:
...Нажот манзилининг умиди исломнинг беш сутунлуғ зотулимодиға кирмагунча мумкин эрмас ва бу хамсул-муборак панжасиға илик урмағунча ҳеч иш натижа бермас.
*Вақфия,* 719.

**ХАМУЛ** — хилватгоҳ, тарки дунё, ёлғизлик:
Табъни бандиға хамул айлама,
Ақлни чоҳида малул айлама. *Ҳайратул-аброр,* 172-2.

**ХАМУШ** — хомуш, сукут сақловчи, жим турувчи:
Турмиш эрди оллида бир аҳли ҳуш,
Ҳуш они айлаб тафаккурдин хамуш. *Лисонут-тайр,* 122-5;
**(ўзин)** ≈ **айла-**, ≈ **бўл-//ўл-** — сўзламай турмоқ, жим турмоқ, индамай қолмоқ:
Мастлиғдин элга юз сўз дер вале бир сўз десам,
Кўз юмуб ҳам мастлиқ бирла ўзин айлар хамуш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-266;
Кўп сўзлагувчига ғайри нуқсон бўлмас,
Ҳар кимки хамуш бўлди, пушаймон бўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;
≈ **топ-** — хомуш ҳолда кўрмоқ:
Бути маҳвашким, ани топти хамуш,
Анга бир ойни қилди ҳамоғуш. *Сабъаи сайёр,* 120-12.

**ХАМУШЛУК** — хомушлик:
Қафасида жон булбулиға не хамушлуқ суд этиб, не наво ва илҳон, мажлисида руҳ тўтисиға не сукут нафъ еткуруб, не фарёд ва фиғон. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-37.

**ХАНД** — қўшма сўз таркибида келиб, *кулувчи, табассум қилувчи* маъноларни ифодалайди:

Шакар лаблар табассум қилғанин кўргач кўнгул берма,
Ки бедилларни аччиғ йиғлатур охир бу шаккарханд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-133.

**ХАНДА** — кулги, табассум; ≈ **и ширин** — ширин кулги:
Гар кўрубон чобуки сийминтани,
Хандаи ширин била шўрафгани. *Ҳайратул-аброр,* 43-11.

**ХАНДАНОҚ** — кулимсираб туриш, кулмоқ, кулги:
Бўлса тобони дағи ҳар сори чок,
Ер юзига ибрат учун **ханданок.**
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 129.

**ХАНДАҚ** — чуқур, канал, зовур; шаҳар ёки қалъани душмандан муҳофаза қилиш учун қазилган чуқурлик:
...ва ҳар кун то хандақдин чиқиб, зангбор шоҳининг гулчеҳралар сунбул зулфидек паришон хайлин тору мор қилиб, фалак ҳисорин фатҳ қилғай. *Муншаот,* XIII-99;
Улошти мўржалу ерни қилиб шақ,
Черик атрофида қоздурди хандақ. *Фарҳод ва Ширин,* 148;
≈ **қил-** — чуқур кавламоқ, зовур қазимоқ:
...тенгри таоло ўз жўйбори ҳифзидин хандақ қилиб, мухолиф черигининг зулмин мунҳазим этсун. *Муншаот,* XIII-99.

**ХАНДОН** — 1. хурсанд, шод кулиб турувчи:
Нукта сурсанг шукуфтау хандон,
Зист қилсанг кушодау хушрўй. *Арбаин,* XV-59;
Не баҳорида шод бўл чандон,
Айлабон ўзни гул киби хандон. *Муншаот,* XIII-91;
2. масхара қилиб турган, масхара қилувчи:
Ҳажр золим шоми кавкабдинму гирёндур манга,
Ё анинг субҳи ғариб аҳволима хандонмудур?
*Хазойинул-маоний,* IIа-95;
≈ **юз** — кулиб турган юз; очиқ чеҳра:
Анда ширин калому хандон юз
Бирла ким халқдин сўрарсен сўз. *Сабъаи сайёр,* 37-22.

**ХАНДОНЛИҒ** — кулиб туришлик:
Ҳаддин ўтти оразим, кўргач лабинг хандонлиғи,
Билмадим бу заъфарондин мунча кулгу келгуси.
*Хазойинул-маоний,* IIб-635.

**ХАНЖ** — фойда, наф; жой, макон:
Замона жоҳи учун ҳар ғулулаи ташвиш,
Ки келса кўнглунг уйини анга қилурсен ханж.
*Хазойинул-маоний,* Iб-110.

**ХАНЖАР** — ханжар:
Қилиб мужгонни шабравлар киби жон қасдиға ханжар,
Белига зулфи анбарборидин мушкин таноб айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-37;
≈ **и бедод** — адолатсизлик, зулм-ситам ханжари:
Ханжари бедодини қилғанда тез,
Яхши-ёмон бирла тенг айлаб ситез. *Ҳайратул-аброр,* 148-12;
≈ **и ишқ** — севги ханжари, ошиқ жароҳати:
Ҳар барқки кўрдунг озари ишқ,
Ҳар ламъаси барқи ханжари ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 59б8;
≈ **и оҳ** — дард-алам изтироби:
Жароҳатларки солиб ханжари оҳ,
Танида дард хайлиға камингоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 161;
≈ **и ҳажр** — ўткир алам:
Ханжари ҳажр кўнглума урма,
Мен худ ўлгум, бурунроқ ўлтурма. *Сабъаи сайёр,* 82-4;
≈ **и кин чек-** — адоват ханжарини санчмоқ:

Чун кўрмак бир ғазоли мушкин,
Чекмак қатлиға ханжари кин. *Лайли ва Мажнун,* 91б9.

**ХАР** — эшак:
...мундоқ махдум хизматин ихтиёр қилған мардаки хар. *Маҳбубул-қулуб,* 129.

**ХАРБ** — аруз термини:
«Харб» — мафоъийлун «мим»и ва «нун»ининг исқотидур, то фоъийлу қолғай ва мафъулу анинг ўрнига битарлар. *Мезонул-авзон,* 11.

**ХАРВОР** — оғирлик, ўлчов бирлиги (бир эшак юк):
Саййид Жаъфар... Хуросонға келди. Подшоҳ эъзоз ва икром қилғандин сўнгра, йилда беш минг олтун ёрмоқ ва икки юз харвор ошлиқ важҳи маош учун муқаррар қилдилар. *Мажолисун-нафоис,* 150;

≈ **лар** — жуда кўп, қоп-қоп:
Яна сандалу уд харворлар,
Ҳамул мушку кофур анборлар. *Садди Искандарий,* 281*а*16;

≈**-харвор** — тўп-тўп, уюм-уюм:
Ўкулган нофадин харвор-харвор,
Тўкулган мушк худ анбор-анбор. *Фарҳод ва Ширин,* 59.

**ХАРГЎШ** — ёввойи қуён:
Товушқон уйқуси андин олиб ҳуш,
Соғиниб дилбаридин хоби харгўш. *Фарҳод ва Ширин,* 159.

**ХАРЖ** — 1. харажат, сарф, чиқим:
Назр этибмен неким бўлур ҳосил,
Дайр харжиға қилғамен восил. *Сабъаи сайёр,* 104-15;

2. харажат қилинадиган пул, сарфланадиган маблағ:
Нақди раҳмат харжинг этса ҳақ не тонг улким топар,
Сен киби маҳбуби васлин айлагай ночор харж. *Хазойинул-маоний,* I*а*-123;

**йўл харжи** — йўлда лозим бўладиган озиқ:
Ва бу халойиқдин кўпи андоқ эрдиким, борур чоғларида Паҳлавон мурувват ва карамидин йўл харжиси ва баъзи дарвешона либослар ва табаррукларға ҳам мустафид бўлур эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 534;

≈ **и дирам** — пул чиқими:
Риндга ҳиммат била бўлса карам,
Нақди анжумдур анга харжи дирам. *Лисонут-тайр,* 131-11;

≈ **и маош** — тириклик харажати, яшаш учун зарур нарсалар:
...анга буюруб эрдиким, ҳарне анинг харжи маошидур анга еткургай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-83;

≈ **қил-** — сарфламоқ:
Чун харж қилур чоғда кўрар бийм бахил,
Тош ҳукмидадурки жамъ этар сийм бахил. *Назмул-жавоҳир,* XV-26;

Йигитлиғда йиғ илмнинг махзани,
Қарилиғ чоғи харж қилғил ани. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-242;

≈ **бўл-** — сарф бўлмоқ, сарфланмоқ:
Умр нақди харж бўлубдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.

**ХАРЗ** — маҳсидўзлик: ≈ **санъати** — маҳсидўзлик ҳунари:
Харроз анинг учунки, харз санъатин билур эмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-79.

**ХАРИДОР** — 1. сотиб олишга жазм қилувчи, талабгор, истовчи:
Неча кўпрак кўруб харидорим,
Тезрак айлар эрди бозорим. *Сабъаи сайёр,* 179-10;
Кишиким бўлмағай маъжуну қандининг харидори,

Онинг ҳангомаси бирла тузалмас ҳеч бозори.

*Маҳбубул-қулуб*, 38;

2. ошиқ:

Боғ ичра чу гарм бўлди бозоринг,
Юз важҳ ила бўлди гул харидоринг.

*Хазойинул-маоний*, IVб-350;

3. ҳавасманд:

Мунчаму бўлғай эрди бозор анга,
Жумлаи офоқ харидор анга. *Ҳайратул-аброр*, 197-3;

≈ **айла-** — сотиб олмоқ, харид қилмоқ:

Кўнглунгга хирад йўлин падидор айла,
Бу нақдқа жонингни харидор айла. *Назмул-жавоҳир*, XV-19;

≈ **ўл-** — талабгор бўлмоқ, етишишга интилмоқ:

Майлни қўйки волаю зор ўл,
Жон бериб васлиға харидор ўл. *Сабъаи сайёр*, 147-4.

**ХАРИДОРЛИҚ** — харидорлик, талабгорлик; ≈ **қил-** — талабгор, орзуманд бўлмоқ:

Агар нақд ила бўлса ҳам ёрлиқ,
Анга халқ қилмай харидорлиқ.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1232.

**ХАРИТА** — тўрва, халта, қоп:

...харитаси тўла риёий сўфийлар замиридек муталаввин хавотир ҳолотидин. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-32.

**ХАРИФ** — қариб ақли ўгмаслашган: паришонхотир:

Тутки бўлубмен харифу нотавон,
Айла мени тоат учун навжавон. *Ҳайратул-аброр*, 171-14.

**ХАРИФЛИҚ** — қариликда ақлнинг сусайиши:

Ёш эсанг, кирмайдурур ақлинг ҳануз,
Қариған дегай харифлиқтин сўз. *Лисонут-тайр*, 79-17.

**ХАРМ** — аруз термини:

«Залал» — «ҳатм» ва «харм» ижтимоъидур, мафоъийлунда бас фоъ қолғай. *Мезонул-авзон*, XIV-140;

«Харм» мафоъийлун «мим»ининг исқотидур, то фоъийлун қолғай ва мафъулун анинг ўрниға битарлар.

*Мезонул-авзон*, 11.

**ХАРМУҲРА** — эшакка тақиладиган безак, эшакмунчоқ:

Агар қилса хармуҳра дарюза ул,
Бўлур кирса илгига фируза ул. *Садди Искандарий*, 242б13;
Булутдин оби ҳайвон гар топар баҳр,
Бўлуб албатта бир хармуҳраға заҳр. *Фарҳод ва Ширин*, 133.

**ХАРОБ** — 1. вайрон, бузуқ:

Хонақоҳ эрди харобу пири йўқ,
Тўрт юз аҳли вараъдин бири йўқ. *Лисонут-тайр*, 85-13;

2. хароба, вайрона бўлган жой:

Бузуғ кўнгул аро ул ганжи ҳусндур, юз шукр,
Ки эл кўзидин анга бир хароб эрур ҳойил.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-393;

3. ёмон аҳволда қолган, азоб тортган, алам кўрган, ранжу машаққат чеккан:

Танлари йўл ранжидин бетўшу тоб,
Жонлари дарду машаққатдин хароб. *Лисонут-тайр*, 182-19;
Фурқатингдин хароб эрур бу эл,
Соғ борғил, дағи саломат кел, *Сабъаи сайёр*, 104-21;

4. хаста, бемор:

Эй йигит, бу ён келки, шавқдин харобингмен,
Бўйни боғлиғ ит ёнглиғ бастаи танобингмен.

*Мезонул-авзон*, XIV-168;

≈ **айла-//эт-//қил-** — 1. вайрон қилмоқ, ёмон аҳволга солмоқ:
Будур чарх ишиким шитоб айлагай,
Не обод кўрса хароб айлагай. *Садди Искандарий,* 308*а*17;
Бу қайғу асири изтироб этди мани,
Ҳосилки бу андиша хароб этди мани. *Назмул-жавоҳир,* 30;
Солиб сенга изтироб ҳар дам,
Қаъбамни қилиб хароб ҳар дам. *Лайли ва Мажнун,* 90*б*11;
≈ **айла-** — алам еткизмоқ, жабр кўргузмоқ, жафо қилмоқ:
Рақибларға тутуб жоми айшу мен мардуд,
Аларни масту мени айладинг хароб асру.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-519;
≈ **ўл-** — бузилмоқ, вайрон бўлмоқ; алам чекмоқ, жафо кўрмоқ:
Шом ким бодадин хароб ўлди,
Масти май, балки масти хоб ўлди. *Сабъаи сайёр,* 62-13.

**ХАРОБА** — вайрона:
Иморотида ганждин йўқ асар,
Хазона хароба бўлур сар ба сар. *Хазойинул-маоний,* I*а*-471;
Тоширға тошу хишту бел ароба,
Тутуб Чин ичра ободу хароба. *Фарҳод ва Ширин,* 41.

**ХАРОБИ//ХАРОБИЙ** — вайронлик, бузуқлик:
Не нахл қомат экинким, кўнгул хароби эрур,
Не турраким, қаро жонимда печу тоби эрур.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-161.

**ХАРОБЛИҚ//ХАРОБЛИҒ** — нообод.лик, вайроналик:
Бадан салоҳ ва фасоди кўнгул салоҳ ва фасодиға тобиъ ва мулк обод ва хароблиғи шоҳ адл ва зулмиға рожиъ.
*Маҳбубул-қулуб,* 120;
...ва ул маъмурада хароблиқ оғоз қилиб хирад ва ҳуш хайлиға қўзғолон сола бошлар. *Маҳбубул-қулуб,* 92;
≈ **қил-** — 1. бузғунчилик қилмоқ, вайрон қилмоқ:
Мавзуе эрмишки, сувнинг туғёни чоғида ул ерда кўп хароблиғ қилур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-180;
2. қийналмоқ, изтироб чекмоқ:
Шикеб уйин бузадур бенаво кўнгул нетайин,
Хароблиғ қиладур, мубтало кўнгул нетайин,
*Хазойинул-маоний,* I*б*-463.

**ХАРОБОБОД** — харобазор; дунё, олам:
Бир йўли ул равзани қилма унут,
Бу харобобод маҳбас тарки тут. *Лисонут-тайр,* 30-16.

**ХАРОБОТ** — 1. хароб жой, вайрона:
Шайх дедики, анинг иши тамом бўлди ва қўпти ва ироқийнинг хилвати эшигига келиб дедики, ироқий, хароботда муножот қиласен, ташқари чиқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-173;
2. майхона:
Ҳам етибон аҳли муножот аро,
Ҳам тушубон кўйи харобот аро. *Ҳайратул-аброр,* 43-6;
≈ **аҳли** — майхона кишилари, риндлар; тарки дунё қилганлар, сўфийлар:
Жонларидин юб илик барча харобот аҳли,
Ўзни қутқарғали ҳар қайсиға бир сори шитоб.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-48;
Гоҳ матлубум харобот аҳлидур,
Гоҳ марғубум муножот аҳлидур, *Лисонут-тайр,* 104-17;
Харобот аҳлиға риндлиқ ва мастлик йигитликда дилпазир ва муножот аҳлиға порсолиғ... *Маҳбубул-қулуб,* 148.

**ХАРОБОТИЙ** — 1. хароба жойда турувчилар, дарвешлар, тарки дунё қилганлар:

Эшиттики, ул ғазални хароботийлар чанг ва чағона била ўқур эрдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-173;

...ул саҳоб тақвияти била гуногун дурлар сочтим ва дилсўз абётим муножот аҳлиға ошуб ва ғавғо солди ва базмафрўз ғазалиётим хароботийларға оҳу вовайло солди. *Мезонул-авзон,* XIV-127;

2. май ичувчилар, майхона аҳли:

Ринди хароботийки, май ичмак била ўтар авқоти. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35;

Саййид Ҳасан Ардашер... риндлиғи чоғида висоқи риндлар ва хароботийларнинг мажмаъи эрди. *Мажолисун-нафоис,* 81.

**ХАРОШ** — 1. юриш, кезиш:

Этн тери заҳматидин ориб,
Аъзоси харошдин қизориб. *Лайли ва Мажнун,* 78б12;

2. дард, алам, азоб:

Аёғ сунсанг бўлуб ғамдин харошинг,
Мудом ўлса эди қўйнумда бошинг. *Фарҳод ва Ширин,* 173;

3. таъсир, асар:

Ёниб қосид ул сўз хароши била,
Аёғи келиб борди боши била. *Садди Искандарий,* 257б16;

4. хириллаш:

Демай паст ўлди афғоним елидин нахли айшимким,
Бу нахлим арраси муҳлик фиғон ичра харошимдур. *Хазойинул-маоний,* IVа-99;

≈ **и қалам** — қаламни юргизиш; ёзиш, чизиш:

Шиори хароши қалам айламак,
Нукот сафҳа узра рақам айламак. *Садди Искандарий,* 236а18;

≈ **айла-//эт-** — таталамоқ, тирнамоқ, қиртишламоқ, азоб бермоқ, қийнамоқ:

Магар занжири зулфунг шомида мотам насибимдур,
Ки ҳар соат харош айлармен ул қуллоб ила ораз. *Хазойинул-маоний,* Iа-223;

Харош этмасанг юз ёналар киби,
Ўғул мотамида оналар киби. *Садди Искандарий,* 316б8;

≈ **топ-** — озор чекмоқ:

Қерактур алар бирла навъи маош,
Ки хотирлари топмағай кўп харош. *Садди Искандарий (Хамса),* 1352;

≈ **и хома қил-** — ёзмоқ, қалам йўнмоқ:

Ул дамки хароши хома қилдинг,
Ўзга нима нақши нома қилдинг. *Лайли ва Мажнун,* 57а11.

**ХАРОШАНДАЛИҚ** — равшан қилишлик, баён қилишлик:

Аён айлаган нукта пошандалиқ,
Бу навъ этти коғаз харошандалиқ. *Садди Искандарий (Хамса),* 1541.

**ХАРОШИДА** — қирилган, таталанган; хириллаган, бўғиқ:

Жунун афғонидин тоғ ичрадур нолам харошида,
Анингдекким садо фарёдиға тушмиш харош андин. *Хазойинул-маоний,* IIа-287.

**ХАРОШЛИК** — хирилдоқ, бўғиқ:

Муғанниё, келу тузгил харошлик унума,
Ҳазин таронаки, рудунг бамидадур кўнглум. *Хазойинул-маоний,* Iб-432.

**ХАРПУШТА** — тепа, катта пушта; гунбаз шаклидаги нарса; равоқ, чодир:

Чекиб харпушта ғоятдин фузунроқ,

Саропарда ниҳоятдин фузунроқ. *Фарҳод ва Ширин,* 65.

**ХАРРОЗ** — 1. маҳсидӯз; мунчоқчи, мунчоқ тешувчи:

Дӯст кўйида гадолар билгил,
Бўлса харрозу гар худ харроз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-280;

2. Абусаид Аҳмад ибни Исо лақаби:

Улки зотиға лақаб Харроз эди,
Туну кун матлуб ила ҳамроз эди. *Лисонут-тайр,* 143-12.

**ХАРТУМ** — фил тумшуғи, хартум:

Учасин паст қилиб, хартуми била ишорат қилиб, орқасиға миндириб, йўл қатъ қила бошлабтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85;

Ул бири ким мас(с)хартум айлади,
Аждаҳо андоми маълум айлади. *Лисонут-тайр,* 159-15;

Қаю жўнг кўктин нишон кўргузуб,
Ки хартумидин каҳкашон кўргузуб.
*Садди Искандарий,* 280б19.

**ХАРТУМЛУҚ** — хартумли:

Май тулғининг ҳар пашшаси пилидурур хартумлуқ,
Дафъ эткали дайр аҳлиға гар чекса дарду ғам сипаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-575.

**ХАРЧАНГ** — қисқичбақа; саратон (буржи):

Қилиб сув мавжи бирла ҳуту харчанг,
Ўз авжидин тенгиз қаъриға оҳанг. *Фарҳод ва Ширин,* 99.

**ХАС** — чўп, хашак:

Десангки, ҳажр юкин тортқил, не чорам бор,
Ки Қоф тоғини хас узра қўйсалар кўтарур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-144;

Хасм неча ҳақир бўлса, кўнгул қўзғатур ва хас неча ушоқ бўлса, кўз булғатур. *Маҳбубул-қулуб,* 158;

≈ **у хор** — тиканак, ўтин-чўп:

Жамъ этиб водийда кундуз хасу хор,
Бир қучоқ боғлар эди мардонавор. *Лисонут-тайр,* 129-2;

...балиёт хасу хорин супургайлар ва илтимос асҳоби жовидонийдин улким, гоҳи ниёз ашки била бу шориъи йўқ биёбондинким, қуловузсиз кирибмен. *Муншаот,* XIII-97;

≈ **у хошок** — чўп-хашак; мантиқсиз, бефойда сўзлар:

Сўз боғи ажаб гулистондурурким, анда жонбахш атрлиқ ашжор мавзун ва руҳпарвар ройиҳалиқ раёҳин гуногун бисёрдур валекин фойдасиз хасу хошоки, балки зарарлиқ хору ҳалоки ҳам бордур. *Назмул-жавоҳир,* 11;

≈ **қил-** — ўтин қилмоқ:

Ёнсам яна ғурбатни ҳавас қилмағамен,
Ҳижрон ўтиға танимни хас қилмағамен. *Муншаот,* XIII-98.

**ХАСИЙ** — бичиш; бичилган; ≈ **қил-** — бичмоқ:

Ани асраб, ўзин хасий қилиб, бир неча кун иложидин сўнгра кескан узвин бир ҳуққаға солиб, муҳр қилиб, Ардашер ҳузурида хозинға топширдиким, мен бу амонатни тиласам бергайсен. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209.

**ХАСИС** — паст, қизғанчиқ, нокас; хайрсиз киши:

Бўйла таҳоратни қилур ҳар хасис,
Ўзга таҳорат дағи бордур нафис. *Ҳайратул-аброр,* 66-12;

Бу маъни билаким кўприк махлуқотнинг хасису шариф юкин кўтарур. *Маҳбубул-қулуб,* 130;

≈ **табъ** — пасткаш табиатли:

Хасис табъға дўстедур лаимваш — гадошевалик ва разолат анинг тавриға хуш. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-36.

**ХАСҚАН** — хашак тўпловчи, ўтин терувчи:

Мажнунға бу тоғ авжи маскан,
Ул авжда хорарўбу хаскан. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 832.

**ХАСЛИҒ** — хаслик, тутантириқлик; чидай олмаслик, тоб бера олмаслик:

Дегаймен ишқ ўтиға хаслиғимни,
Ғарибу ошиқу бекаслиғимни. *Фарҳод ва Ширин,* 150.

**ХАСМ** — душман, хусуматчи; рақиб, мухолиф:

Бу сўзлардин хасм мундоқ билмасун ва муддаъий бу навъ гумон қилмасунки, менинг табъим турк алфозиға мулойим тушган. *Муҳокаматул-луғатайн,* 24;

Бу ишдин ўзига шугун айлабон,
Ёниб хасм қадрин нигун айлабон. *Садди Искандарий,* 260б19;

Басо ожизки хасм остиға ётмиш,
Оғиз суйин анинг юзига отмиш. *Маҳбубул-қулуб,* 141.

**ХАСМБАНД** — душманни асир, банди қилувчи:

Яна шерпайкар яли хасмбанд,
Ер ўптию майдонға сурди саманд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1338.

**ХАСМЛИҚ** — душманлик:

Йўқ ёрингa сидқ ила сафо кўргузгил
Ким, қилмаса хасмлиқ вафо кўргузгил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47.

**ХАСОИЛ** — сифатлар, хислатлар; ≈ **и писандида** — яхши хислатлар: ...басе хасоили писандида била пироста кутуб ва расоил битибтурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64.

**ХАСОИС** — хусусиятлар:

Султон соҳибқироннинг латиф табъи натойижининг зеболари, ҳусн ва жамоли зикрида ва шариф зеҳни хасоисининг раънолари ғанжу далоли шарҳидаким... *Мажолисун-нафоис,* 208.

**ХАСПЎШ** — хас-хашак билан ёпилган;

≈ **қил-** — хашак ёпиб қўймоқ:

Ва Туркистон подшоҳи анинг бир манзилида азим чоҳлар қазиб, устидин хаспўш қилиб эрди, ғофил анда етканда, кўп эл ул чоҳларға тушти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-222.

**ХАСТА** — 1. касал, бемор; хаста:

Иложимдин бўлуб ожиз дедилар ҳикмат аҳликим:
Ғарибу хаста йўққим ошиқу девона ҳамдур бу.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-287;

Шайхул-ислом дедиким, анинг хастаси пайдодур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-70;

2. нотавон; бечора:

Қат юзида тўшак солиб неча қот,
Анда ётқурди зори хастани бот. *Сабъаи сайёр,* 138-20;

Дами алилларға даво ва қадами хасталарға шифо.
*Маҳбубул-қулуб,* 25;

≈ **и зор** — нотавон бечора:

Чун хост бу навъ эди қазо ҳам,
Мен хастаи зори бенаво ҳам. *Вақфия,* 717;

≈ **и мотамзада** — азадор, қайғули мотамзада:

Ва анинг руҳи мададидин бу шикастаи ғамзада ва бу хастаи мотамзаданинг дунёвий мақосидин ва ухравий муродотидин ҳосил.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 120;

≈ **и нотавон** — кучсиз бемор, хаста:

Телба бўлуб ўт жаҳонға солиб,
Юз хастаи нотавонға солиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 731.

**ХАСТАВОР** — бемордек, касалдек:
Ҳар баргки хаставор ётти,
Ер бистарида оёғ узотти. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 849.
**ХАСТАДИЛ** — жароҳатли кўнгил, озор чеккан дил:
Деди Ҳудҳуд: К-эй наҳифи хастадил,
Неча қолғунг олам ичра, фикр қил. *Лисонут-тайр*, 121-4.
**ХАСТАЖОНЛИҒ** — беморлик, заифлик:
Лайлиға чу бўлди нотавонлиғ,
Йиқти ани доғи хастажонлиғ,
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 857.
**ХАСТАЛИҒ** — касаллик, бетоблик:
Чу келди хасталиғим сўрғали қадаҳнўшум,
Кетур пиёлаки, ўлсам ҳам айламон парҳез.
*Хазойинул-маоний*, Iб-233.
**ХАСТАҲОЛ** — қийин аҳволдаги, бечора:
Бил ани маъшуқким юз хастаҳол,
Ўлсаву ётса — анга йўқтур завол. *Лисонут-тайр*, 42-13.
**ХАТ(Т)** — 1. чизиқ, йўл, из:
Ки гар ул тош била бошинг ушалғай,
Саодат хаттидур, гар захми қолғай.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-55;
Даҳр боғининг хазони яфроғидур қон ёшим,
Обкаш янглиғки хатлар чекти рўйи зардима.
*Хазойинул-маоний*, IVб-560;
2. хат, мактуб, битик:
Мумкин эрмас ул пари мажнуниға ҳуш, эй ҳаким,
Ким жунун хаттидурур бўйнинда тумори анинг.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-364;
Сафҳа лавҳида қаламий қилди рақам
Ким, хаттиға офарин деди лавҳу қалам. *Муншаот*, XIII-141;
3. соч, зулф:
Хат бўлубон сабзаи хуррам анга.
Тер бўлуб ул сабзада шабнам анга. *Ҳайратул-аброр*, III-11;
4. янги чиққан мўйлаб:
Гўйиё тўти хатинг бирла лабингдин сўрди нутқ,
Ким либос ўлди зумуррадгун анга минқор лаъл.
*Хазойинул-маоний*, IIб-207;
Қомату зулфу кўзу қошу узору хат ила холи
Лабингдурки, аларча эмас, эй шўхи ситамгар.
*Мезонул-авзон*, XIV-179;
5. қилич дами:
Эй кўнгул, охир қиличи хатиға қўйдум бўюн,
Ваҳки, сайфи ҳирзини бўйнумға таъвид айладинг.
*Хазойинул-маоний*, Iб-365;
6. ҳукм, фармон:
Хаттингға бош қўйди ажам то араб,
Тутмасанг илгингга қалам не ажаб. *Ҳайратул-аброр*, 20-17;
≈ **сурати** — ёзув, ҳуснихат:
Агар хат сурати нохушдур, маъни хайлида ўқуғучи андин мушаввашдур. *Маҳбубул-қулуб*, 30;
≈ **и амон//амоний** — озодлик хати:
Номангки, манга муждаи жоний эрди,
Ҳижрон ғамидин хатти амоний эрди. *Муншаот*, XIII-104;
Ҳажр тиғи ҳажридин хатти амон эрди манга.
*Муншаот*, 134;
≈ **и мавҳум** — ёпиқ йўл, сирли йўл-йўриқ; ноаниқ:
Бўлуб андоқ фано даштида маъдум —

Ки сайри шоҳроҳи хатти мавҳум.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

≈ **и роз** — пинҳон ёзилган хат:

Ҳар турфа хат анда розпардоз эрди,
Йўқ айб агар десам хати роз эрди. *Муншаот,* XIII-142;

≈ **и шофий** — қониқарли хат, шифоли ёзув:

Сипеҳр маснадида анжум шоҳининг сарафрозлиғ тожи ул тарсиъ била мукаллал бўлғай, андин турк улусиға ҳам хатти шофий ва баҳраи вофий муяссар бўлғай.

*Назмул-жавоҳир,* 21;

≈ **бар хат ўл-** — ёзув билан тўла бўлмоқ:

Чекилди бир йиғоч тул ичра ҳар хат,
Йиғоч ўрни ҳам ўлди хат бар хат. *Фарҳод ва Ширин,* 40;

≈ **сур-** — ёзмоқ, битмоқ:

Мен ғалат қилсам анга йўқтур ғалат,
Ким камол авроқиға кўп сурди хат. *Лисонут-тайр,* 190-3.

**ХАТАР** — хавф, қўрқинч

Не муҳлик води эрмиш Каъбан мақсад биёбони,
Ки адно мўрдин бор аждаҳоларға хатар ҳар ён.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-502;

Киши хатари ямонға ҳамсуҳбатлиқ,
Дарё сафари Ҳомонға ҳамсуҳбатлиқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-45.

**ХАТАРЛИҚ** — хавфли, қўрқинчли, таҳликали:

Навоий ишқ водийсиға кирди,
Хатарлиқ йўлдур, эй аҳбоб, ёнинг.

*Хазойинул-маоний,* Iа-270;

Уруб зулфини қуфл ичинда юз печ,
Ки яъни бу хатарлиқ фикрдин кеч. *Фарҳод ва Ширин,* 88.

**ХАТАРНОК** — хатарли, хавфли, таҳликали:

Эса бошлади ел беҳад хатарнок,
Ҳужум этти тенгиз юзида кўлок. *Фарҳод ва Ширин,* 98.

**ХАТАРОТ** — хатарлар, хавфлар:

Ул ақаботдин ва анда юзланган хатаротдин мусофирни ҳодий ўткарур ва комил муршиднинг иршоди мақсадға еткурур. *Маҳбубул-қулуб,* 151.

**ХАТИБ** — имом, ваъз этувчи:

Афлок хатибидинким олам улувви эли анинг ҳумоюн юзидин касби саодат қилурлар, бунда эшитилди.

*Назмул-жавоҳир,* 23;

≈ **и ҳарзапайванд** — беҳуда ваъзлар айтувчи воиз:

Тил чекти хатиби ҳарзапайванд,
Ақд ичра куёвни айлади банд. *Лайли ва Мажнун,* 87а13.

**ХАТИР** — энг хатарли, қўрқинчли:

Вале мен эрурмен бағоят ҳақир,
Дағи салтанат амри беҳад хатир.

*Садди Искандарий,* 251а16.

**ХАТЛИҒ** — қошли; мўйлабли:

Гулда холу меҳрида хат йўқ, не янглиғ ўхшатай,
Меҳру гулга хол ила хатлиғ ики рухсорини.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-592.

**ХАТМ** — 1. тамомлаш, тугатиш; марҳумга фотиҳа ўқиш маросими:

Хожа Ҳофиз Ғиёсиддин Муҳаммад Деҳдор келиб, аларнинг бошида қуръон хатмиға машғул бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64;

Хатм қоидасини бажо келтурдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

2. муҳр, тамға:

Йўқ ажаб, отингға гар муҳри нубувват бўлса хатм,
Ким нубувват ҳалқасида йўқ санингдек хотаме.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-327;

≈ **и китоб** — китобнинг охири, хулоса:

...ва адо била манзум китоб тартиб берибдурлар, хатми китоб ва хотимаи хитобда чун ул маъшуқаи зебо ва мухаддараи оламорони жилва бериб, қабули хотир таманноси ва назари қабул истидъоси қилибтурлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-48;

≈ **ўл-//эр-** — хос, махсус бўлмоқ:

Қаноат тариқиға кир, эй кўнгул,
Ки хатм ўлғай ойини иззат санга.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-724;

Йўқ-йўқки эмасдур итлик анда,
Итлик менга хатм эрур жаҳонда. *Лайли ва Мажнун,* 79*б*12;

≈ **қил-** — 1. қуръондан оят ўқимоқ:

Кутубларининг оти битилса бу авроқдин ошар ва мусаннафотлари дурлари зикри қилилса гардун баҳри андин тошар, ложарам чу бу маъни билилур ва дуо била хатм қилилур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 704;

2. тўхтамоқ, тугатмоқ:

Кел, Навоий, сўзни ҳоло хатм қил,
Ишқ аро изҳори даъво қилмағил. *Лисонут-тайр,* 93-8.

**ХАТНА** — суннат қилиш:

Ҳақ таоло борча зуафоға хатнани вожиб қилди.

*Тарих анбиё ва ҳукамо,* XV-197.

**ХАТО** — 1. хато, қусур, адашиш:

Деди кўп сўзлаган хато кўп этар,
Улки дерлар ани валиюллоҳ. *Арбаин,* XV-61;
Отмоқ ўқ элга хатодур, лекин
Манга отқанни хато айламадинг.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-193;

Башар жинсиға ўз хатоси дилпазирдур ва мардуд фарзанди ногузир. *Маҳбубул-қулуб,* 136;

2. гуноҳ:

Чу баҳри раҳматинг мавж урса, пайдо бўлмағай хасча,
Неча журм аҳлидинким бўлса юз кўҳи хато пайдо.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-8;

Табъима тушса хато бирла зулал,
Қилкима саҳв ўлди эрса ё халал. *Лисонут-тайр,* 212-11;

≈ **рой (раъй)** — янглиш фикр:

Чун ул туҳматдин муарро эрди, ўтдин осийб топмади ва атосининг хато ройи ва талаввун мизожидин ваҳм қилиб, Туронға Афросиёб қошиға борди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;

≈ **кўр-** — нотўғри деб ҳисобламоқ:

Атодин хато келса кўрма хато,
Савоб бил хато токи қилса хато. *Муншаот,* XIII-127.

**ХАТОКОР** — айбдор, хато қилувчи, гуноҳкор:

Валекин мен неча бўлсам хатокор,
Биҳамдиллаҳ, сен эрмассен жафокор.

*Фарҳод ва Ширин,* 219.

**ХАТОСИЗ** — бехато, янглишсиз:

Дедингким: «Хатосиз отай кўнглунгга ўқ»,
Деб ўқ отмағанни хато айладингло.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-592.

**ХАТТОТ** — ҳусни хат ёзувчи, хаттот, каллиграф:
Ҳофиз Муҳаммад Султоншоҳ — хушхон ҳофиздур ва хушнавис хаттотдур. *Мажолисун-нафоис*, 150.

**ХАТ-ХАТ** — йўл-йўл, чизиқ-чизиқ:
Хатики хат-хат осилмиштур ул рухдин,
Не рух дейин юзиниким бўлубтур ул рах-рах.
*Хазойинул-маоний*, IIб-117.

**ХАФАҚОН** — юрак касали:
Соҳиби хафақон куёв кўз очти,
Бошидағи эл сари сўз очти. *Лайли ва Мажнун* 88б12.

**ХАФИЙ** — махфий, яширин:
Андин сўнгра алар нақшбандия хожалари тариқи била хафий зикриға машғул бўлуб ўз таважжуҳлариға иштиғол кўргуздилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-64; ...ва алҳақ жамиъ авлиёул-лоҳ машойихнинг зикрлари хоҳ хафий ва хоҳ жаҳр ул таркибдур, балки ул калимаки, мудоваматини ул ерга тегурубтурлар...
*Насойимул-муҳаббат*, XV-69.

**ХАФИФ** — аруз термини; кичик, енгил:
«Рафъ» — бир сабаби хафиф исқотидур, ул жузвдинким, аввали икки сабаби хафифдур. *Мезонул-авзон*, XIV-141; ...ва жадид ва қарийб ва хафиф ва мушокил баҳриға дағи зиҳофот дохил қилиб, яна бир доира қўюбтурлар.
*Мезонул-авзон*, XIV-147.

**ХАФО** — яширинлик, махфийлик:
Хурдадонлар айламаслар фаҳм оғзинг рамзини,
Не учунким, бордурур ул нуктада беҳад хафо.
*Хазойинул-маоний*, IIа-24;
Яна ул султон жилвагоҳ фазойи Эрамдин хилватгоҳ хафоси ҳарамиға майл этиб ҳамул нуру зулмат пардалариға юзланса... *Маҳбубул-қулуб*, 93;

≈ **айла-** — яширмоқ, беркитмоқ:
Керак бўйла сўзни хафо айламак,
Бу маъни била иктифо айламак. *Вақфия*, 3.

**ХАФТОН** — совут остидан кийиладиган тўн, кафтан:
Сиионлар сариғ ранг, қалқон дағи,
Кежимлар сариғ жинс, хафтон дағи.
*Садди Искандарий*, 261б3;
Зириҳни не қилай, хафтонни найлай,
Ўқу ёни нетай, қалқонни найлай. *Фарҳод ва Ширин*, 209;
Эски чапон била фориғ туфроғда ўлтурмоқ яхшироқким, зарбофт хафтон кийиб биров олида турмоқ.
*Маҳбубул-қулуб*, 146.

**ХАФФОШ** — 1. кўршапалак:
Ҳар тун ақшом пардаи жондин қилай дермен қанот,
Бошиға эврулмак учун кўйининг хаффошиға.
*Хазойинул-маоний*, IIб-538;

2. кўзоғриқ, шабкўр; кўр:
Уруж ақшоми теграңгда ою кавкаблар,
Масиҳ гирдида андоққи бир неча хаффош.
*Хазойинул-маоний*, IIб-246.

**ХАЧИР** — хачир:
Ва отқа эгар ул ясади ва тевани юкка ул киюрди ва отқа эшакни турғузуб хачир хаёлин ул қилди.
*Тарихи мулуки ажам*, 506;
Ва анинг мол ва тажаммули ул ерга еттиким, хазойин ва кунузнинг калидларини қирқ хачир кўтарур эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-215.

**ХАШ** — яхши, ёқимли:
Манъ этарсиз ҳуши йўқ кўнглумга лаъли бодасин,
Айтинг, эй ҳуш аҳли, келгайму бу сўз усрукка хаш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-274;
Улус подшоҳию дарвешваш,
Анга шоҳлиқдин келиб фақр хаш. *Маҳбубул-қулуб,* 10.

**ХАШМ** — 1. аччиқ, ғазаб:
Ё қатл қилурға келди хашминг,
Ё заҳрдин ўлди заҳр чашминг.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 834;
2. қўполлик:
Мактабдор... зоти бемадоро, димоғи пўлод ва кўнгли хоро, ғазабдин қошида чин, гунаҳсизлар била ойини хашму кин.
*Маҳбубул-қулуб,* 31.

**ХАШМНОК** — қарама-қарши, душман, аччиғланган, ғазабли:
Вазири бўлуб шоҳ ила хашмнок,
Анинг қасдидин бўлди Доро ҳалок.
*Садди Искандарий,* 247а4.

**ХАШХОШ** — кўкнори ўсимлиги, кўкнори уруғи:
Шудрунг тўкулуб чаман қилур фош,
Хашхош гули юзинда хашхош. *Лайли ва Мажнун,* 63а17;
≈ **чоғлиғ** — кўкнори уруғига ўхшаш майда, кичкина:
Кесилмай бир нахудча тош чоғлиғ,
Нахудча демаким, хашхош чоғлиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 106;
Етти дарё онда бир қатра матар,
Етти кўк хашхош чоғлиғ мухтасар. *Лисонут-тайр,* 160-15;
**донаи хашхош** — кўкнори уруғи:
Ҳакими қудратинг оллинда чарх ила анжум,
Муҳаққар ўйлаки, хашхошу донаи хашхош.
*Хазойинул-маоний,* Iб-260.

**ХЕЗ** — келтирувчи, қўзғатувчи; турувчи, тез юрувчи; ≈ **айла-//эт-** — сакрамоқ, сапчимоқ, қўзғалмоқ, интилмоқ:
Тилаб ҳиммат, дуо бирла қўпуб тез,
Жаҳонпаймоси узра айлади хез. *Фарҳод ва Ширин,* 78;
Ламъайи тийғи дема барқ чоқилған кибиким,
Гўйиё кескали илигидин этар хез қилич.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-103.

**ХЕЙЛИ** — анчагина, кўп, ортиқ:
Бу жавобдин билдимким, муборак хотирлариға бу иш хейли нохуш келмаган эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-19;
Ва хейли азизларким, аларға тирикликда мусоҳиб эрдилар ва қабрлари пароканда ерларда воқеъ эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85-86;
≈ **вақт** — узоқ вақт:
Астрободда хейли вақт бўлулди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-163.

**ХЕНГ** — тез юрар отга сувори бўлиш, тулпор от минган:
Турктоз айлаб кўнгул олдинг ажалдин бурна жон,
Ҳисса ойирма анга, невчунки эрмас эрди хенг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-347.

**ХИДАМ** — ходимлар, хизматкорлар:
...ва ҳар лаҳзада мулк ва хидам ва ҳашами «ҳабоан мансуран» бўлур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**ХИДЕВ** — эга, хўжайин; подшох:
Бу сўзлар дегач шоҳи кишвархидев,
Улус чектилар кўкка яксар ғирев.
*Садди Искандарий,* 310а11;
Тушуб бори ул улус ичра ғиреви,

Ки ўлғай бегунаҳ андоқ хидеви. *Фарҳод ва Ширин,* 156;
≈ **и комкор** — улуғ худованд:
Деди Ҳудҳуд: Қ-эй хидеви комгор,
Кўрмаган бир сендек аҳли рўзгор. *Лисонут-тайр,* 55-4.

**ХИДМАТ//ХИЗМАТ** — 1. хизмат, иш, юмуш:
Истасам жоми муғона тутса гоҳи муғбача,
То тирикмен айлагумдур дайри пири хидмати.
*Хазойинул-маоний,* IIб-591;
Дедиким, вақтики барча хизматқа кўшиш қилғайлар, сен бир нимага кўшиш қилки, зарраи андин сақалайн амалидин улуғроқ ва яхшироқ бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-93;
Ардашер зарурат ва ваҳмдин ул хидматқа машғул эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-208;
2. ёрдам, кўмак:
Эй фалак, хидмат ошкоро қил,
Меҳрнинг сафҳасин муҳайё қил. *Сабъаи сайёр,* 34-8;
Мутааййин эшикда неча киши,
Ғурабо хизмати аларнинг иши. *Сабъаи сайёр,* 129-19;
≈ **ида** — қўл остида, буйруғида:
Подшоҳ давлатидин юзга яқин куштигир яна мунча ҳамдин ортуқ сойир худдом Паҳлавон хизматида бор эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;
≈ **иға** — ҳузурига, олдига:
Ҳурмуз фаҳм қилдиким қасд қилғусидур, бир иликин кесиб, Шопур хидматиға йиборди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-211.
Ҳукком анинг хизматиға борур эрди ва маорифидин баҳраманд бўлурлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-161;
Деди: Ул гумроҳни судраб келтурунг,
Хидматимға еткуруб бўйнин узунг. *Лисонут-тайр,* 43-6;
≈ **ида тур-** — чокарлик қилмоқ:
Чу атрофида шоҳлар ўлтуруб,
Сипаҳдорлар хизматида туруб. *Садди Искандарий,* 260а1;
≈ **қил-** — баҳралантирмоқ, наф етказмоқ, хизмат қилмоқ:
Ҳар кимгаки, бир хизмат қилдинг, ўн шиддатға муҳайё турмоқ керак. *Маҳбубул-қулуб,* 108;
Мадҳ ила чун мумкин эмас мидҳатинг,
Ўзга жиҳатдин қилайин хидматинг. *Ҳайратул-аброр,* 187-7.

**ХИДМАТКОР//ХИЗМАТКОР** — хизматкор, ходим:
Бўлуб бори асиру зори анинг,
Дилу жон бирла хидматкори анинг. *Фарҳод ва Ширин,* 101;
То тириксен истасанг хушвақтлиғ, эй майпараст,
То тўлар паймона муғ дайрида хизматкор бўл.
*Хазойинул-маоний,* IVб-391.

**ХИДМАТКОРЛИҒ//ХИЗМАТКОРЛИҒ** — хизматкорлик, хизматчилик:
Бу тоифадин бировки, ул имомзодаға ихлос ва хидматкорлиғи бор эрди, йўлуқти. *Насойимул-муҳаббат,* XV-72;
Бу учурда Султон Маҳмуд Мирзо қошидин Маҳмуд барлос келиб пешкаш ва сочиқ келтуруб, қуллуқ хизматкорлиғларин изҳор қилди. *Муншаот,* XIII-116;

**ХИДМАТЛИҒ** — хизматлик; меҳнат, юмуш:
Йўқ кам хидматлиғ айладим кўп,
Кофири неъматлиғ айладим кўп.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 842.

**ХИЁБОН** — йўл, кўча; йўлак:
Қилса гузар кўю хиёбон сари,
Ўтса мусалло била майдон сари. *Ҳайратул-аброр,* 114-21;
Бобо Ҳасан турк. Қабри Ҳирот хиёбонидадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-165.

**ХИЁЛ** — хаёл:
Ва бу хиёл била ибодат куни ишга машғул бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;
≈ **ға кеч-** — хаёлдан ўтмоқ:
Ногоҳ Ҳорун била Марямнинг хиёлларига кечтиким, насаб ва ҳасабда биз Мусодин кам эмасбиз.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**ХИЁНАТ** — хоинлик, алдаш, сотқинлик:
Тиканда гул очилур андалиб янглиғ анга,
Ки, ишқи ўлса табиат хиёнатидин пок.
*Хазойинул-маоний,* IIб-334;
Бахилдин амонат ажаб, каримдин хиёнат ажаб.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-80.

**ХИЁР** — бодринг:
Боқтим эрса, полизе кўрдумки тўла қовун ва бодринг ва хиёр эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97;
Дедимки, сувсиз кўнглум тозағина хиёр тиларки, бўғузумни ўлутгаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**ХИЖИЛ** — хижолатли, уятли, хижолатдан қизарган:
Юзунгдин хижил қамар, лабингдин доғи шакар,
Манга ҳар биридин ўт, санга қилмай ул асар.
*Мезонул-авзон,* XIV-166;
Эй жамолингдин хижил хуршиди анвар,
Қоматингдин мунфаил сарву санавбар.
*Мезонул-авзон,* XIV-163;
≈ **бўл-** — уялмоқ, хижолат тортмок:
Лайлию Ширин бўлуб сендин хижил мендин доғи,
Ҳам анинг Мажнунидур ҳайрон, мунунг Фарҳоди ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-412.

**ХИЖИЛЛИК** — уялишлик, хижолатлик:
Манга сиздин эрур беҳад хижиллик,
Не тил бирла тилай охир биҳиллик. *Фарҳод ва Ширин,* 190.

**ХИЖИЛРАНГ** — хижолатдан қизарган:
Саманди сайридин кўк тавсани ланг,
Қуёш рухсори олинда хижилранг.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 412.

**ХИЖЛАТ** —хижолатлик, уялишлик:
Дин элининг хижлати ҳаддин ошиб,
Шайхни ташлаб, уётдин тарқошиб. *Лисонут-тайр,* 77-2;
≈ **топ-** — хижолат бўлмоқ, уялмоқ:
Кўюнг эрур ул равзаки, хижлат топиб андин,
Гум бўлди гулистони Ирам, боғи жинон ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-409.

**ХИЖОЛАТ** — хижолат, уялиш:
Адосида рakик гуфтор йўқ, бировга андин хижолат ва озор йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* 138;
Нодонлиғ эрур элда маломатға далил,
Доно улус олида хижолатға далил. *Назмул-жавоҳир,* XV-40;
≈ **воқеъ бўл-** — хижолат бўлмоқ, шармисор бўлмоқ:
...аларға хижолат воқеъ бўлмағай ва аларни рифқу мудоро била ул мақомдин ўтгайлар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-79;
≈ **топ-** — уятга қолмоқ, камчилик кўрсатмоқ:
Қўптилар ул эл топиб хижолат,
Навфалға келтурдилар малолат. *Лайли ва Мажнун,* 75б3.

**ХИЖОЛАТЗАДА** — хижолатли, шарманда:
Бу фақир бағоят хижолатзада бўлуб, тарихға муносиб алфоз хаёлига тушту́м. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23.

**ХИЗЛОН** — бебаҳралик; орқада қолиш; толиш, чарчаш.

Қилсанг тамаъ элдин ҳадафи хизлон бўл,
Саргаштау хору бесару сомон бўл. *Назмул-жавоҳир,* XV-37.

**ХИЗОБ** — бўёқ, ранг; ≈ **бер-** — қизартмоқ, бўямоқ:

Лола кафига хизоб бергай,
Зулфиға бинафша тоб бергай.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 850.

**ХИЗОНА** — хазина; сандиқ:

Ўзи дағи хизона еткурди,
Хидмати бегарона еткурди. *Сабъаи сайёр,* 188-9;

Эй улки эмас махзани олам санга бас,
Базл эткали бир хизона ҳардам санга бас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

**кўнгул хизонаси** — кўнгул, дил бойлиги:

Жавоҳирики йибординг бу номурodинг учун,
Кўнгул хизонасини махзани мурод эттинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-371;

≈ **и лутф ва эҳсон** — раҳм-шафқат ва эҳсон хазинаси:

Очлар ғизоси базл ва атоси хониндин. яланғочлар либоси хизонаи лутф ва эҳсониндин. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-11.

**ХИЗОНАЧИ** — хазиначи: подшоҳларнинг кийимини сақловчи:

Мансабда андоқки, қўрчи ва сувчи ва хизоначи... йўсунлуғ кўптур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ХИЗИР//ХИЗР** — Хизр пайғамбар:

Ҳабиб ишқи аро буки ўлмадинг, эй Хизр,
Ичиб ҳаёт суйи, зойеъ айладинг авқот.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-80;

≈ **суйи** — оби ҳаёт;

Хизр суйидек анга равшан зулол,
Нутқи Масиҳ анда насими шамол. *Ҳайратул-аброр,* 183-3;

≈ **и нажот** — нажот берувчи Хизр:

Хизри нажот анинг талъати ва оби ҳаёт анинг шарбати.
*Маҳбубул-қулуб,* 25;

≈ **и раҳ** — йўл кўрсатувчи Хизр:

Навоий нафс зулмотиға қолмиш,
Сен ўлмай Хизри раҳ чиқмоқ не ёро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-25;

Хилъати ахзар била жўёйи шаҳ,
Йўл озиққанларға бўлғил Хизри раҳ. *Лисонут-тайр,* 30-4.

**ХИЗРВАШ** — 1. Хизрга ўхшаш:

Зарқ учун эгнида далқи хизрваш,
Лек ёшил барг бирла нафси хуш. *Лисонут-тайр,* 38-15;

2. ҳаётбахш:

Осилған барг шохи хизрвашдин,
Ёзилған анда таъвиз обкашдин. *Фарҳод ва Ширин,* 75.

**ХИЗРМОНАНД** — Хизрга ўхшаш:

Хизрмонанд сабзадин ранги,
Сабзаси суйи кўзгуси ранги. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1034.

**ХИЗРОВАР** — Хизрдек, Хизрга ўхшаб доим хурсандчилик келтирувчи:

Илтимос улким, ҳар ён хизровар қадам урса хужаста мақдамини боиси нишот ва сурур билгайлар. *Муншаот,* XIII-153.

**ХИЗРСИФОТ** — Хизр табиатли, инсонларга тўғри йўл кўрсатувчи, Хизрга ўхшаш:

Деди: Кўп, эмди йўлға тушкил бот,
Раҳбаринг ушбу икки Хизрсифот.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1049.

**ХИЙРА//ХИРА** — 1. беҳаё, хира, сурбет:

Вали Қаландар... хийра ва далер ва беҳаё киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 56;

2. хира, хиралашган, қоронғу, сўниқ; ожиз:
Анингдек ҳар бирининг жавфи тийра,
Ки андин меҳри январ шамъи хийра. *Фарҳод ва Ширин,* 83;
Юзи кўзни ёритур, лек қуёш хира қилур,
Билур улким кўзи борким, мунга йўқ нисбат анга.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-14;

≈ **кўз** — ночор кўрадиган кўз; нодонлик, илмсизлик:
Яна ҳам бу истилоҳда «Ашиъа» дурким, барқининг талолоййидин хира кўзларга очуғлуқ ва қуёшининг шаъшаъасидин тийра кўнгулларға ёруғлуқ етишур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60;

≈ **бўл-** — хиралашмоқ, қоронғи босмоқ, нурсизланмоқ:
Эй Навоий, йиғламоқдин хийра бўлмиш кўзларинг,
Ишқ аро бийнандалиғларға керактур тез кўз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-208.

**ХИЙРАКУШВОР** — золимларча, ноҳақ ўлдирувчи:
Мени чарх ўлтирурдин хийракушвор,
Сизинг тиргузганингиз бўлди душвор. *Фарҳод ва Ширин,* 101.

**ХИЙРАЛИК//ХИЙРАЛИҒ//ХИРАЛИҒ** — хиралик; қамашганлик, сўниқлик:
Нафас урмай айлар замон хийралик,
Ки топмай кўнгул кўзгуси тийралик.
*Садди Искандарий (Хамса),* 208;
...алар ахлоқининг ривоёти афсонаедурким, уюған кўнгулни уйғотур ва таронаедурким хийралиғдин қотған кўзни йиғлатур. *Маҳбубул-қулуб,* 117.

**ХИЛВАТ** — 1. холи жой, кимсасиз жой:
Эй Навоий, хуш эрур хилват, агар бўлса киши
Дилбари бирла иков, бўлмаса лек онда бирав.
*Хазойинул-маоний,* Iб-534;
Деди: Ҳар қачон хилватда бўлсанг муни ўқу ва мундин ўзга ўқума. *Насойимул-муҳаббат,* XV-109;

2. махсус турар жой, хона:
Келиб хилватим ичра юз ком ила,
Йўнуб хома нўгини ором ила. *Садди Искандарий,* 323а16;
Хилватидин чиқти бир кун Боязид,
Ким ул эрди қобили ҳилмин мазид. *Лисонут-тайр,* 95-16;

3. ёлғизлик, танҳолик:
Ўйлаким элдин узулди улфатим,
Ул китоб эрди аниси хилватим. *Лисонут-тайр,* 206-10;
...андин Шомға келиб неча вақт турди ва андин сўнгра ватан азимати қилди ва ўз ҳолиға машғул бўлди ва халқдин хилват ихтиёр қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-122;

4. ибодат қилинадиган холи уй:
...муфрит риёзатлардин табълариға калоле воқеъ бўлса эрди, хотирлари ташхизи учун ул масканға келиб, бир кун-икки кун туруб, яна хонақоҳға, ўз хилватлариға борурлар эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83;

≈ **эшиги** — хилватгоҳ:
Ул кеча Шайх Сайфиддин бир улуғ ибриққа сув тўлдуруб ҳазрати Шайхнинг хилват эшигида бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;

≈ **и холий** — ўзга номаҳрамлар бўлмаган макон, жой:
Тилаб хилвати холий ағёрдин,
Не ағёрдин балки дайёрдин. *Садди Искандарий,* 287б10;

≈ **топ-** — ёлғиз топмоқ, қулай фурсатдан фойдаланмоқ:

Бир кун хилват топиб, ул хумхонани ичкаридин боғлаб, купларни ушата бошлади. *Насойимул-муҳаббат,* XV-116.

**ХИЛВАТГАРОЙ** — хилватда ўтирувчи:

Сен чу бўлуб сархушу хилватгарой,
Анда қилиб ҳар не тилаб нафсу рой.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 95.

**ХИЛВАТГОҲ** — бегоналардан холи жой, дам олинадиган жой; ёлғизлик уйи, бўш уй:

Бирга бўлуб мадраса оромгоҳ,
Бирига хилватгоҳ ўлуб хонақоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 168-9;
Келди хилватгоҳи онинг анжуман,
Сайр этар, лекин ери доим ватан. *Лисонут-тайр,* 62-1.

**ХИЛВАТГУЗИН** — хилватни ихтиёр қилувчи:

Карам боргоҳида маснаднишин,
Адам хонақоҳида хилватгузин. *Хазойинул-маоний,* Iа-466;

**ХИЛВАТНАМОЙ** — ўзини хилватда кўрсатувчи:

Яна деб дурурким шаҳи покрой,
Агар бўлса навъ хилватнамой.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1470.

**ХИЛВАТНИШИН** — хилватда ўтирувчи:

Дединг, масту ошиқни қатл айламишмен,
Дегил, қолди бир шайхи хилватнишинму.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-516.

**ХИЛВАТСАРОЙ** — хилватхона:

Гар ниҳон сочинг тарар машшота келсункким, эрур
Кирпигимдин шона, ашкимдин сув, кўз хилватсарой.

*Хазойинул-маоний,* Iб-648.

**ХИЛВАТХОНА** — кимсасиз жой, ёлғизлик уйи:

Етишгач тоғнинг домонасиға,
Ҳакими аҳд хилватхонасиға. *Фарҳод ва Ширин,* 82;
...то ул замонким, ҳануз эл намоздин форир бўлмайдур эрдиларким, алар касрат анжуманидин кўз юмуб, ваҳдат хилватхонасида нузул қилдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64-65.

**ХИЛОЛ** — нозик, озғин; мажолсиз:

Жунун салосили бўйнумда заъфлиқ тан ила,
Ҳунарвар ўйлаки занжир осар хилол узра.

*Хазойинул-маоний,* IVб-568.

**ХИЛОФ** — номувофиқлик, қарама-қаршилик:

Ишларида дағаллиқ мақдур ва ҳаддин нари, ваъдаларида хилоф хаёл ва гумондин ташқари. *Маҳбубул-қулуб,* 44;

≈ **йўқ** — ёлғон эмас, чин, ҳақиқат:

Тоғ ошиқлик юкидин хам бўлурға йўқ хилоф,
Кўрки не навъ ўлди хам чун қолди ишқ остида қоф.

*Хазойинул-маоний,* IIб-307;

≈ **и воқеъ** — ҳақиқатга зид, ўз ўрнига тушмаган:

Ҳов деса шаҳға нуқси рожеъ эди,
Йўқ демак худ хилофи воқеъ эди. *Сабъаи сайёр,* 127-12;

≈ **и одат** — одатга қарши, одатдан ташқари:

Навфал кўруб ул хилофи одат,
Ҳайрат анга ажз этиб зиёдат. *Лайли ва Мажнун,* 74а7;

≈ **айла-//қил-** — душманлик қилмоқ, қаршилик кўрсатмоқ:

Ком истаю неча элга ёлинғайсен,
Нафсингға хилоф айлаким, тинғайсен.

*Назмул-жавоҳир,* XV-24;

Аларким санга қилдилар кўп хилоф,
Сипоҳ чектилар зоҳир айлаб масоф.

*Садди Искандарий,* 288б13.

**ХИЛОФАНДЕША** — доим зидликни ният қилувчи:

Они ҳам чархи мухолифпеша,
Гардиши давр хилофандеша. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-429.

**ХИЛОФАТ** — халифалик, ўринбосарлик:

Не фиғондуркнм, латофат авжида моҳимни тун,
Уйқуға қўймас, хилофат тахтида шоҳимни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-231;

Қаю бир ким қўюб ойини раъфат,
Халафқа топшуруб тахти хилофат. *Фарҳод ва Ширин,* 133;

≈ **боргоҳи** — халифалик қасри, халифа қароргоҳи:

Ким, ногоҳ салтанат гулшанидин иноят насими эса кириштн ва хилофат боргоҳидин ҳидоят қосиди етишти.
*Вақфия,* XIII-162;

≈ **и ҳукмшиор** — ҳукмли, ҳоким ишшорли халифа:

Муқтази ул бўлдиким олам аҳли ва бани Одам хайлиға олиймиқдор хулафо ҳукмрон ва хилофати ҳукмшиор салотини нофизи фармон бўлғайлар. *Вақфия,* 716.

**ХИЛОФАТГИР** — халифалик тахтини забт этувчи:

...«Ва лақад каррамно бани одама» парвариши била тахти хилофатгир. *Садди Искандарий (Хамса),* 1535.

**ХИЛОФАТДИСОР** — ўринбосарликка муносиб:

Ҳаттоким, ҳазрати салтанатшиор, хилофатдисор Султон Бадиуззамон Мирзо... ким, Мозандарон мулкидин киши йиборнб, алар азоси учун баъзиға либослар илтифот қилиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-66.

**ХИЛОФГУНА** — хилофга ўхшаш, тескаридек, нотўғрироқ:

Анга ўхшарки, баъзи вужуҳни санамоқда бобил-хилофгуна воқеъ бўлғандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-21.

**ХИЛТ** — аралашма, аралашиш; эски тибга кўра, киши бадани таркибига кирадиган тўрт модданинг бири:

...мариз мизожида маразни зойил қилғандин сўнгра чун адно хилт жилд тахтида қолур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97;

Бўлса табъ ичра хилтдин иллат,
Моддий бўлса ҳар нечук заҳмат. *Сабъаи сайёр,* 72-26;

≈ **бўл-** — аралашмоқ:

Ҳар неча бўлса ариғсиз чун ариғлиғ сув аро,
Хилт бўлди, мумкин эрмас қолмоқ ул нопоклик.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-738.

**ХИЛЪАТ** — 1. уст кийим; ҳашаматли кийим, подшо ва амирлар томонидан мукофот тариқасида бериладиган уст кийим:

...саодатманд эгнига нубувват хилъати кийдурулди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209-210;

Сабо машшотаси, лутф айлабон гулгун тўнин кийдур,
Ки раъно сарвиға гулбаргдин хилъат ярашибдур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-148;

2. ёпинчоқ, сарпо:

Кунгаки урёнлиқ эрур зийнати,
Тийра бўлур бўлса булут хилъати. *Ҳайратул-аброр,* 129-5;

≈ **и ахзар** — яшил хилъат:

Хилъати ахзар била жўёйи шаҳ,
Йўл озиққанларға бўлғил Хизри раҳ. *Лисонут-тайр,* 30-4.

**ХИЛҚ** — яратилиш, тузилиш, ташқи кўриниш:

Чунки Муқбил сўзи эди дилкаш,
Ҳусн хулқию ҳусни хилқи хуш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1131.

**ХИЛҚАТ** — 1. яратилиш, пайдо бўлиш:

Хилқат аро нурдин сиришти,

На нур, фариштаи биҳишти. *Лайли ва Мажнун,* 55*а*10;
Вужудунг икки жаҳон хилқатидин ўлди мурод,
Начукки зотинг ўлуб икки кавндин мақсуд.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-118;

2. вужуд; тан, бадан:
Соқиё, кел, манга тут бодаи ишқ,
Ким эрур хилқатим афтодаи ишқ.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-431;

≈ **и коинот** — аввалдан, азалдан, энг олдиндан:
Мақсуд будур ҳаётдин бу,
Бал хилқати коинотдин бу. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 884;

≈ **и мулк-** — тан, вужуд:
Кўнглига туташти ўйла нийрон,
Ким хилқати мулкин этти вайрон. *Лайли ва Мажнун,* 78*б*3.

**ХИЛҚАТЛИҚ** — яратилишлик:
То қайси ориғ тийнатлиғ йўлдин озмиш бўлғай ва қаю пок хилқатлиқ жоддадин чиқиб қилур ишин ёзмиш бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 64-65.

**ХИНГ** — бўз от, кулранг от;
Кетурдилар бу хинги бодпаймой,
Равон минди шафақ гулгунига ой. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**ХИНО** — хина:
Кўзда асраб мен бағир қонин тилар бўлсанг хино
Суртсам кўзни аёғингға ҳам ул дам билгурур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-148.

**ХИНОЛИҚ** — хина билан бўялган:
Хушо улки, хазон фасли майи ол ичса боғ ичра,
Қадаҳ сарпўши хинолиқ иликдек барги ток айлар.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-153.

**ХИРАД** — 1. ақл, фикр, идрок, дониш:
Ҳар ишда хирадни ўзунгга ёр айла,
Журмунг таркидин хирад изҳор айла,
*Назмул-жавоҳир,* XV-19;

Яна бир ҳисоби дағи бордур,
Ки ақлу хирад анда нокордур. *Муншаот,* XIII-102;

2. тушунча:
Гўё бўйла ҳукм этар хирадим,
Ки санга ҳам етар эмиш мададим. *Сабъаи сайёр,* 203-21;

≈ **атияси** — оқиллар ҳадяси, ақллилар туҳфаси:
Дўстлашинглар ҳадиялар беришиб,
Баҳра топқан хирад атиясидин. *Арбаин,* XV-59;

≈ **аҳли** — оқиллар, донишмандлар, ақл эгалари:
Калимоти ғариб дер носиҳ,
Хирад аҳлиға ҳашвдур возиҳ. *Мезонул-авзон,* XIV-172;
Бу ойин била берса ҳар бирга ер,
Ўзунг де хирад аҳли ани не дер.
*Садди Искандарий,* 265*а*9;

≈ **ойини** — ақл, ҳуш:
Боши чун бўлди бодадин маҳрур,
Хирад ойиниға етишти футур. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1067;

≈ **тариқи** — доно маслаги, усули, оқиллар йўли:
Ҳар кимга хирад тариқининг нисбати бор,
Давлатқа агар етса анинг муддати бор.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47;

≈ **футури** — ақл сустлиги:
Аммо бу замон ва давронда ё замони давронда инқилоб қусуридин ё даврон ва замон аҳли хирад ва инсоният футури-

дин, ҳоло бу варақ эврулубтур. *Маҳбубул-қулуб,* 108;

≈ **шамъи** — ақл чироғи:

Нодон дўстни ҳам дўст сониға кивурма, хирад шамъин анинг ҳарза афсонаси елидин ўчурма. *Маҳбубул-қулуб,* 160;

≈ **и дурбин** — узоқни кўрувчи доно:

Аммо бу ҳисоб хиради дурбин ваззони била ва ақли дурандиш мизони била рост эрмас. *Муншаот,* XIII-102;

**нишони хирад** — ақл-заковат белгиси:

Кўнглидин маҳв ўлуб нишони хирад,
Гоҳ ўзида эдию гаҳ бехуд. *Сабъаи сайёр,* 164-10;

**пири хирад** — оқил, доно, донишманд:

Эй пири хирад, кўнглума кўп қилма насиҳат,
Невчунки жунун аҳлиға ақл аҳли қотилмас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-232;

≈ **лол бўл-** — ҳайратда қолмоқ:

Эй, юзунг оллида беҳол хирад,
Васфин айларда бўлуб лол хирад.
*Хазойинул-маоний,* IIб-125;

≈ **ни зойил эт-** — ақлни кеткизмоқ; маст, беҳуш қилмоқ:

Тунд май чунки зойил этти хирад,
Гулшан ичра йиқилдилар бехуд. *Сабъаи сайёр,* 135-9.

**ХИРАДЁРЛИҒ** — оқиллик, донолик, билимдонлик:

Вужудунгда пинҳон хирадёрлиғ,
Жамолингда пайдо жаҳондорлиғ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1280.

**ХИРАДЛИҒ** — ақлли, ҳушли:

Навоий ўлди парирўйлар ҳавосидаким,
Дедук хирадлиғу ул асру телба эркандур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-158;

Ҳумой рой ва хирадлиғ хотун эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**ХИРАДМАНД** — ақлли, доно, донишманд:

Бу навъ ар зулфи савдоси олур ҳуш,
Эрур саъб, эй ҳаким, ўлмоқ хирадманд.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-65;

Ардашер бағоят хирадманд эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 516;

Ўрганурдин қочған лаванд ва юзига ҳиял ва баҳона эшигин очқан тананд, эмгак тортиб илм ўрганган хирадманд.
*Маҳбубул-қулуб,* 145.

**ХИРАДМАНДЛИҒ** — ҳушёрлик, донишмандлик:

Анга йўқ хирадмандлиғ ичра ҳад,
Битиб нусхаи жовидони хирад. *Садди Искандарий,* 246б1.

**ХИРАДНОМА** — ақл-ҳикмат ҳақидаги баёнот, ҳикмат ёзуви, рисоласи:

Биридур Арасту хиpадномаси,
Ки таҳрир этибдур анинг хомаси. *Садди Искандарий,* 320а15.

**ХИРАДПАЙВАНД** — ақлли ҳисобланган:

...ҳар чаргага мувофиқ киёсаттазйин хирадпайвандларни салтанат умуриға мутааллиқ ишлар кифояти учун сойири носдин танлаб оммаи халойиқдин сечиб, аморат наврўзиси била сарафроз ва вазорат зайлучаси узра муомалапардоз қилдилар. *Вақфия,* XIII-159.

**ХИРАДПАРВАР** — ақл билан етишган; оқил, доно:

Бу фикр ичра ройи хирадпарвари,
Ки бир тош уза икки кабки дари. *Садди Искандарий,* 260б13;
Хусусан сизингдек кироманд эл,
Хирадпарвару покпайванд эл. *Садди Искандарий,* 281б20.

**ХИРАДПЕША** — ҳушёр, ўйлаб иш қилувчи:

Солиб ақл кўнглига андешае,

Ки топмайдур ани хирадпешае. *Садди Искандарий,* 287б17.

**ХИРАДРУБ** — ақлдан оздирувчи:

Кўзи солғач кўнгул кунжиға ошуб,
Бўлуб кирпиклари сабру хирадрўб. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**ХИРАДФАН** — ақлни ишлатувчи, ақлдан фойдаланувчи:

Яқин бўлмаса ғолиби зан керак,
Киши барча ишта хирадфан керак.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1320.

**ХИРАКАШ** — қоронғуликка тортиш, хафалик келтириш:

Рўзгорим тийраликдин юзу холинг ҳажрида,
Рўзгори хиракаш рухсори узра холдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-164;

Чиқти бир неча девкуш бирла,
Кинакаш, балки хиракаш бирла. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1076.

**ХИРАФЛИҚ** — кексалик:

Ёш эсанг, кирмайдурур ақлинг ҳануз,
Қариған дегай хирафлиқдин бу сўз. *Лисонут-тайр,* 79-17.

**ХИРГАҲ//ХИРГОҲ** — 1. чодир:

Бир мутааййин нимаким «оқ уй» дерлар, анга хиргоҳ от қўюптурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;

2. манзил:

Кўзи тушгач ул ойга чекти бир оҳ,
Ки дудидин қарорди етти хиргоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 130;
Атфол тутуб ул уй ичин жум,
Кўк хиргаҳини нечукки анжум. *Лайли ва Мажнун,* 61б15;

3. хиргойи:

Бир маҳи хиргаҳнишин кўнглумни олмиш, эй рафиқ,
Йўқ ажаб гар хаста кўнглум ноласи хиргоҳидур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-162;

**сипеҳр хиргоҳи** — осмон чодири, кўк, само:

...сипеҳр хиргоҳидек оқ уйда анжуман аҳли мужтамеъ, нечукким, сипеҳр хиргоҳида сурайё соқийларға гоҳи муоширлар май тақозоси учун бу байт била мутакаллимким...
*Муншаот,* XIII-93.

**ХИРГАҲНИШИН** — чодирда ўтирувчи: чодирдан чиқмай ўтирувчи, доим чодирда яшовчи;**маҳи хиргаҳнишин** — чодирда ўтирган гўзал:

Лаъли оқ уй ўғлари қонлиғ мужам бўлмиш яқин,
Анда мардумлуқ қилиб кир, эй маҳи хиргаҳнишин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-455;

Эй Навоий, ул маҳи хиргаҳнишин ҳифзи учун
Кўзунг эрмаски, ҳар сори тикилмиш кўзлари.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-591.

**ХИРГОҲВАШ** — чодирга ўхшаган, чодирдек:

Сарбонингға ул ўлсун боркаш,
Бу бири фирошингга хиргоҳваш. *Муншаот,* XIII-134.

**ХИРИЛДА-** — даҳшатли ун чиқармоқ, хирилламоқ:

Гоҳики ғазаб била ирилдаб,
Гардун асади сори хирилдаб. *Лайли ва Мажнун,* 79а12.

**ХИРМАН** — 1. тўплам, тўда, уюм, хирмон:

Неча улуғ эрса гунаҳ хирмани,
Елга берур оҳи надомат ани. *Ҳайратул-аброр,* 189-7;
Амал мазраъида таваққуъ хирманин фақр ўти била куйдуруб, ул хирман кулларин фано елига совурдум. ***Вақфия,*** 718;

2. туб. негиз асос:

Ноз ила ўтлук кўзи ҳарён боқиб,

Зуҳду вараъ хирманиға ўт ёқиб. *Ҳайратул-аброр,* 115-5;

3. кўп, мўл.

Кўнгулда онча ўқунгдин ўкулди пайконким,
Башоқ била бу бало мазраъида хирмандур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-158;

≈ **и ағёр** — душман тўдаси, мухолифлар:

Кирса ул гул хирмани ағёр ила гулзор аро,
Мен ҳамоно толпинурмен хирман эткан хор аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-25;.

≈ **и ҳаёт** — бутун тириклик, ҳаётга боғлиқ нарсалар:

Ва Од қавмининг шамъи жаҳолатин ўчургали, балки хирмани ҳаётин совурғали ел хайлин тебратти. *Вақфия,* 715;

≈ **қил-** — йиғмоқ, ҳосил йиғмоқ:

Сочқан дона кўкаргунча, ўруб хирман қилиб маҳсулин кўтаргунча. *Маҳбубул-қулуб,* 46.

**ХИРМАН-ХИРМАН** — тўп-тўп, тўда-тўда:

Гарчи атфол отти бир-бир жисми урёнимға тош,
Кўрки, хирман-хирман ўлди жамъ ҳар ёнимға тош.
*Хазойинул-маоний,* IVа-143.

**ХИРОЖ** — 1. хирож, солиқ:

Дерларким, етти йил раиятдин хирож олмади.
*Тарихи мулуки ажам,* 508;

Ройи ҳинд чун ўзин анга ҳариф кўрмай, тазарруъ ва тазаллум юзидин кишилар ароға солиб, ул дағи хирож қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 520;

2. чиқариш:

Эйки, кўнглумни бузуб дерсен хаёлимни чиқор,
Ҳечким вайронадин ганж истамас ҳаргиз хирож.
*Хазойинул-маоний,* Iб-111;

Баҳри фалакдин сенга гавҳар хирож,
Гавҳари зотинг бари оламға тож. *Ҳайратул-аброр,* 41-16;

≈ **бағишла-** — хирождан кечмоқ:

Олиб кишвар элининг эҳтиёжин,
Бағишлаб элга уч йиллиқ хирожин. *Фарҳод ва Ширин,* 33;

≈ **ни маоф тут-** — хирож, ўлпондан кечмоқ:

Кишваридин кетарди чун торож,
Етти йиллик маоф тутти хирож. *Сабъаи сайёр,* 43-11.

**ХИРОМ** — 1. кезиш:

Шаҳр бар шаҳр эди хироми анинг,
Етгунча мақсадиға гоми анинг. *Сабъаи сайёр,* 82-15;
Ҳануз айламай тахт узра мақом,
Юруди фалак тахти сори хиром. *Тарихи мулуки ажам,* 523;

2. жилва:

Сукунунгда зеболиқ этти аён,
Хиромингда зеболиқ этти баён. *Садди Искандарий,* 279а9;
Қоматимким сарв деб сурдунг калом,
Сарвға қаддим киби борму хиром. *Лисонут-тайр,* 190-17;

3. ноз-карашма билан юриш, чиройли юриш:

Сабр... самандедур коҳил хиром, аммо манзилға еткургучи ва бухтидур сақилгом, лекин маъманға тушургучи.
*Маҳбубул-қулуб,* 77;

4. ҳаракат, уриниш, ўтирмаслик:

Ки муроди анинг хиром бўлуб,
Кўйи мақсуд сари гом бўлуб. *Сабъаи сайёр,* 197-12;

**сарсархиром** — кучли шамол каби тез югурувчи от:

Агар шабранги сарсархиромға рокиб бўлуб, рўзгори шабранг ва оҳи сарсармонандлар суҳбатиға роғиб бўлулса, тун яримида қуёш тулуъ қилғандек ва қиш ўртасида гул очил-

гандек бўлғай. *Муншаот,* XIII-94;

≈ **айла-//қил-** — 1. жўнаб кетмоқ, кетмоқ:

Барча ғурбатға хиром айладилар,
Хулд боғини мақом айладилар.
*Хазойинул-маоний,* IVа-421;

Очиб нақб бошини қилғай хиром,
Қадамни санаб урғай ўн етти гом.
*Садди Искандарий,* 276б21;

2. саёҳат қилмоқ:

Чу ой қосиди чиқти гардун уза,
Хиром айлаю тоғу ҳомун уза. *Садди Искандарий,* 289б21;

3. сузмоқ:

Берибон кемалар аро ором,
Ел киби айласак сув узра хиром. *Сабъаи сайёр,* 150-12;

4. шод-хуррам бўлмоқ

Бодадин юзни лаълфом айлаб,
Кўнгул айвонидин хиром айлаб. *Сабъаи сайёр,* 19-16.

**ХИРОМЛИҚ** — гўзал юришли:

...девбод хиромлиқ девзоди... *Фарҳод ва Ширин,* 74 *сарл.*

**ХИРОМОН** — ноз билан юрувчи:

Хиромон ҳар тараф юз турфа моҳи,
Хирад моҳиятин билмай камоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

**сарви хиромон** — сарвдек қомати келишган:

Оҳ дудин, ашк қонин, нола маддин айлагил
Зулфи сунбул, юзи гул, сарви хиромонимға арз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-297.

**ХИРҚА** — жанда; эски кийим; дарвешлар кийими:

Бўлди муғ дайрида хирқамнинг чубулған иплари,
Ҳар бири куфр аҳлиға бир барҳаман зуннорича.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-543;

Бири хирқа била, иккинчи, зикр талқини била ва учунчи, хизмат ва суҳбат ва анинг одоби била.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-152;

≈ **и фақр** — 1. фақирлик махсус тўни:

Англабон ул дард ила ҳолат анга,
Хирқаи фақр этти ҳаволат анга. *Ҳайратул-аброр,* 144-4;

2. ўзини камтарона тутиш:

Шуҳрат тўни киймагинг руъунатдур,
Кий хирқаи фақру хотирингни тиндур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-44;

≈ **и иршоддин урён бўл-** — тўғри йўлдан адашмоқ:

Хирқаи иршоддин урён бўлуб,
Кимки ул ҳолат кўруб, гирён бўлуб. *Лисонут-тайр,* 82-14;

≈ **кий-** — дарвешлар қаторига кирмоқ, сўфийлар йўлига ўтмоқ:

Аммо Абу-Муҳаммад Аҳмад Асвад Динаварийдин хирқа кийибтур... *Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**ХИРҚАПЎШ** — хирқа кийган; минг ямоқ кийим кийган; дарвеш:

Барча жисмим ҳажр ўтидин решу марҳамлиқ момуқ,
Иттисолидин мени урённи дерлар хирқапўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-281.

**ХИСЛАТ** — хусусий сифат; одат, характер:

Бўлғуси хисоли ёрининг хислатидек,
Бордур кишининг чу феъли ҳамсуҳбатидек.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;

Кўрмайин улким иши бўҳтон эрур,
Билки бу хислат била шайтон эрур. *Маҳбубул-қулуб,* 147.

**ХИСОЛ** — хусусиятлар, сифатлар, одатлар:

Тенгри ончаки сенга берди камол,

Айла лойиқ бу камолингға хисол.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-481;

Бу ҳамида хисол ва писандида афъол жиҳатидин яхши ва ямон аҳли замон қошида азиз ва мукаррам ва муҳтарам бўлур эрмишлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526;

≈ **хосияти** — хислатлар хосияти:

Иккинчи қисм: ҳамидаи афъол ва замимаи хисол хосиятида. Ул ўн бобдур. *Маҳбубул-қулуб,* 64.

**ХИСРАВ** — Эрон подшоҳларидан бирининг номи; подшоҳ, ҳукмдор:

Муҳтож сенинг даргаҳингга хисраву дарвеш,
Парварда сенинг неъматингға жоҳилу доно.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-23;

≈ **и аржманд** — улуғ шоҳ:

Қўюб боргоҳ ичра тахти баланд,
Чиқиб тахт уза хисрави аржманд.

*Садди Искандарий,* 259*б*12;

≈ **и гардунжоҳ** — олам султони, шоҳ:

Бу хисрави гардунжоҳниким, насаби бобида хома сурсам юз минг хон ва хоқонни бу жузви мухтасарда йиғиштурса бўлурму. *Мажолисун-нафоис,* 209;

≈ **и кишварпаноҳ** — подшоҳ:

Мулк учун солим керактур хисрави кишварпаноҳ,
Тан учун ул узвким бўлди бадан мулкида шоҳ.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-56;

≈ **и олий мақом** — юксак мавқелик шоҳ:

Айш этиб ул хисрави олий мақом,
Топиб ул гул чеҳрадин ҳар лаҳза ком. *Лисонут-тайр,* 116-4;

≈ **и офоқгир** — оламни забт этувчи шоҳ:

Бор эди бир хисрави офоқгир,
Ходими даргоҳи юз соҳибсарир. *Лисонут-тайр,* 167-12;

≈ **и ховар** — машриқ шоҳи:

Мундоқ эрмишки хисрави ховар,
Ки эмиш ул тараф жаҳон довар. *Сабъаи сайёр,* 167-25.

**ХИСРАВЛИҒ** — подшоҳлик, ҳукмдорлик:

Даҳр хисравлиғин улким тилади, чарх онинг
Бошиға қўйди туғанким, дер улус Кайхисрав.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-534.

**ХИСРАВНИШОН** — улуғ подшоҳликка сазовор:

Хусусан шаҳри комрон бўлғай ул,
Жаҳон узра хисравнишон бўлғай ул.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1484.

**ХИСРАВНИШОНЛИҚ** — улуғ подшоҳликка лойиқлик:

Аёғдин бошиға хисравнишонлиқ,
Сўзида баҳрдек гавҳарфишонлиқ.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 432.

**ХИСРАВОНА** — шоҳона инъом; подшоҳларча, подшоҳликка лойиқ:

Бўлуб Хисрав ул ишдин шодмона,
Ато айлаб аларға хисравона. *Фарҳод ва Ширин,* 152;

Аёқчи манга жоми пирона тут,
Демон хисравона, фақирона тут.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1421.

**ХИСРАВОНИЙ** — энг улкан подшоҳликка лойиқ, шоҳона:

Нигунсор ўлуб хисравоний дарахт,
Тушуб ерга тож, ўлди юз пора тахт.

*Садди Искандарий,* 317*а*9;

Гаҳиким синдуруб тожи Каёний,
Олиб илгига жоми хисравоний.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 308.

**ХИТОБ** — 1. гапириш, мурожаат қилиш:

Қуллуғумға гар қабул ўлса хитоб,
Ул хитоб-ўқ сизга кофийдур жавоб. *Лисонут-тайр,* 139-3;
Ва хитоби сидқдин ўзга билилмади. *Муншаот,* XIII-101;

2. буйруғ:

Қилдим эса кимнё хитобинг,
Андин ҳам эрур бийик жанобинг. *Лайли ва Мажнун,* 94б-13;

≈ **айла-//эт-//қил-** — 1. мурожаат қилмоқ, бировга қараб гапирмоқ:

Қи мен худ келурмен шитоб айлабон,
Йиборди бу янглиғ хитоб айлабон.
*Садди Искандарий,* 273б16;

Бўйла ҳолатда кўзи тушти манга — у кулубон,
Юз туман лутфу карам бирла бу навъ этти хитоб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-48;

Ул ҳозир қилғач, Сулаймон алайҳис-салом хитоб қилди, ғазаб билаким, қаён бориб эрдинг?
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;

2. чақирмоқ:

Ул хайл отим хитоб этиб Зайд,
Бир хайли аёл этиб мени қайд. *Лайли ва Мажнун,* 77а15;
Ушбу икки важҳ ила эрмас ажаб,
Гар анинг отин хитоб этсанг карим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-710;

≈ **кел-** — ғойибдан овоз эшитилмоқ, буйруқ, хабар келмоқ:

...хитоб келдики, Турисино тоғиға бориб, ўтуз кун рўза тутуб, андин сўнг санга улча тиларсан етсун.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**ХИТОЙИ** — хитойча; хитойли, хитойи:

Кўнгулни олса малоҳат била тафовути йўқ,
Хитойи ўлсину ё армани ва ё ҳинду.
*Хазойинул-маоний,* IIа-296;

Музаҳҳибки, хитойиси хатодур ва фарангийси қалам аҳлининг нанги. *Маҳбубул-қулуб,* 101;

≈ **зод** — хитойли, хитой фарзанди:

Ким келур тожири хитойи зод,
Биласи бир канизи ҳур нажод. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 113б.

**ХИТОМ** — хотима, тугаш; **мискиятул-хитом қилил-** — хотимасини чиройли қилиб тугатмоқ:

Ложарам бу шариф силсиланинг маноқиби шарҳин ва аҳволин аларнинг баъзи қудсия калимотлари билаки, маориф нигорхоналарининг рақамзадаси бўлубтур, мискиятул-хитом қилилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-139.

**ХИТТА** — 1. мамлакат, вилоят; шаҳар:

Яна Ардашерки, ани Гавошер дерлар, Кирмонда ва Аҳвоз, Хузистонда ва Мўсил жазирадин хиттаи Баҳрайндин.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-210;

2. чегара, атроф ер:

Кишвар анга нуру сафо хиттаси,
Иншо этиб ҳамду сано хутбаси. *Ҳайратул-аброр,* 50-19;
Олиб бир девкуш хоро ки отти,
Жаҳаннам хиттаси сори узотти. *Фарҳод ва Ширин,* 169;

≈ **и маъмур** — обод ўлка:

Чиқти бир кун мулки Нишопурдин,
Сайр учун ул хиттаи маъмурдин. *Лисонут-тайр,* 140-13;

≈ **и пок** — гўзал ўлка:

Ул ойдин ёрумиш ул хиттаи пок,
Қуёш ўйлаким бу маркази хок. *Фарҳод ва Ширин,* 133.

**ХИФФА//ХИФФАТ** — 1. енгиллик, енгилтаклик:
Йигитлар ичра қари неча хиффат этса эрур
Сақил, авло эрур улки айлагай тахфиф.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-171;
2. хиралик, хасталик, касаллик:
Димоғиға хиффат топиб эрди йўл,
Қулоқ солмас эрди насиҳатқа ул.
*Садди Искандарий,* 278*б*10;
≈ **кўр-** — хасталикни сезмоқ, оғирлашмоқ:
Шиблий мавт маразидин бир жумъа куни ўзида хиффат кўрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-95;
≈ **кўргуз-** — енгилтаклик қилмоқ:
...мусин(н) киши ҳазл ва хиффа кўргузса, анинг қошида бешавкат ва беэътибор. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-54.

**ХИШТ** — ғишт:
Эй фалак, анжум ушоқ тошин йиғиб бошимға ур,
Чун фано майхонаси хиштидин ўлди турбатим.
***Хазойинул-маоний,*** I*б*-411;
Бир майдони мураббаъким ҳар залъи-ўқ ики йиғоч бўлғай, фарш тўшотиб эрдиким, хиштининг бири олтун, бири кумуш эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225.

**ХИШТМОЛЛИҚ** — ғишт қуйиш касби:
Мавлоно Дарвеш Деҳакий... хиштмоллиқ санъатиға мансубдур. *Мажолисун-нафоис,* 187.

**ХИШТХОНА** — хумдон, ғишт пиширадиган жой:
Гар хиштхона хишт ила совуғлуғ этса, касб,
Бас, дошхона доғи эрур хиштхонае.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-736.

**ХОБ** — уйқу:
Икки ўтлуғ наргисингким қилдилар бағрим кабоб,
Биридур айни хумор ичинда, бири масти хоб.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-61;
≈ **и харгўш** — билиб билмасликка солиш, чалғитиш, алдов уйқуси (*айн.* қуён уйқуси):
Товушқон уйқуси андин олиб ҳуш,
Соғиниб дилбаридин хоби харгўш. *Фарҳод ва Ширин,* 159;
≈ **у хўр//у хўрд** — ейиш ичиш ва уйқу:
Тушуб бир олам элга булъажаб жўш,
Бўлуб бориға хобу хўр фаромуш. *Фарҳод ва Ширин,* 42;
...ва заммаи ишбоийи вовийдек, мисли (хобу хўрд); андоқки, бу мисол учаласига шомилдур, мисра:
Хўрду хобим бу дабистон айламиш. *Мезонул-авзон,* XIV-151.

**ХОБГАҲ//ХОБГОҲ** — ухлаш жойи, ўрин, ётоқ:
Хобгоҳ бўлди шаҳға заррин тахт,
Уйқуси келмас эрди ўйлаки бахт. *Сабъаи сайёр,* 97-16;
Эмин уюбон бу олами пуршарар аро,
Қил хобгаҳингни яхшироқ бистар аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46.

**ХОБОЛУД** — 1. уйқу аралаш, уйқусираган:
Тушунгға киргали ул шўх масти хоболуд,
Тилармен, айлагамен туну кун илтизом уйқу.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-298;
2. нозли, карашмали:
Лаблари қатл учун шароболуд,
Кўзлари ишва бирла хоболуд. *Сабъаи сайёр,* 32-10.

**ХОБОЛУДЛИҚ** — мудроқлик, уйқу босганлик:
Кўзи беҳол хоболудлиқдин,
Лаби майгун шароболудлиқдин. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ХОВАНД** — хўжа, эга, саййид:

Не келса Навоийға сендин юз эвурмаским,
Ул заррадурур, сен меҳр, ул бандау сен ханд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-132.

**ХОВАР** — шарқ, кунчиқиш; **меҳри ховар** — қуёш, шарқ қуёши:

Қилиб жилва ой меҳри ховар киби,
Улусни ёрутти Скандар киби. *Садди Искандарий,* 263а21;

**хуршиди ховар** — қуёш, шарқ қуёши:

Мажозий ишқ бўлди субҳи анвар,
Ҳақиқий ишқ анга хуршиди ховар. *Фарҳод ва Ширин,* 85.

**ХОВАРИЙ** — шарқий, шарққа мансуб; **меҳри ховарий, офтоби ховарий** — қуёш:

Зуҳал бийик мақом била меҳри ховарий бўлмас, дев биҳишт ҳулласин кийган била пари бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 140;

Эй узоринг оллида шарманда меҳри ховарий,
Йўқса невчун ёшунур ҳар кеча андоқким пари.
*Хазойинул-маоний,* Iа-432;

Суратидин мунфаъил ҳуру пари,
Талъатидин офтоби ховарий. *Лисонут-тайр,* 70-15.

**ХОВАРОН** — шарқликлар, қуёшдек чақнаган:

Ховарон лоласидек олтун жом,
Ки анга тушса бу роҳи гулфом.
*Хазойинул-маоний,* IVа-413.

**ХОД** — заған; калхат:

Ход сунғурдин бийик тутти мақом,
Юртачи товус уза қилди хиром. *Лисонут-тайр,* 20-8.

**ХОДА** — хода, узун ёғоч:

Ўзни расволиққа қилмоқдур алам гар туғунга,
Кўк ливосин шиққа доғи сидра шохин хода эт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-92.

**ХОДИМ** — хизматчи, мулозим:

Ғайри Фаррух дағи неча ходим,
Ким анинг бирла эрдилар озим. *Сабъаи сайёр,* 83-21;

Ул адабдурки... барчаға хидмат ҳузурида бўлурлар. Ҳаттоки ўз фарзандлариға ва ходим ва мамлукларигаки, ҳар неча алардин беқоидалиғ кўрсалар, хушунат била аларға сўз демаслар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-70.

**ХОДИМЛИҒ** — ходимлик, хизматчилик, мулозимлик:

Паҳлавон неъматнинг султоний хонақоҳда ходимлиғ таманноси ва ош ҳавосида пиширган хом савдоси.
*Хазойинул-маоний,* IVб-739.

**ХОЖА** — 1. сардор, бошлиқ (нақшбанд авлодлари):

Мавлоно Саъдиддин Қошғарийким, «Нақшбандия» хожалари силсиласининг ул замонда комил ва мукаммил муршид ва халифаси эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 696;

2. эга, хўжайин, соҳиб:

Хожаким кўрди ул ғариб аҳвол,
Билдиким қўнди тойири иқбол. *Сабъаи сайёр,* 189-26;

Хожаға арз қилдилар они,
Хожа ҳам кеча келди пинҳони. *Сабъаи сайёр,* 87-22;

≈ **и фаррух** — шод, бахтиёр соҳиб:

Тахт уза тутти ер бути гулрух,
Анга ёндашти хожаи фаррух. *Сабъаи сайёр,* 164-21.

**ХОЖАВОР** — хўжайиндек, қул эгасидек:

Мавлоно Хизрий... хожаси ани ё ул хожасини озод қилибтур. Бари хожавор юрур ва ўзин озодаваш кўргузур.
*Мажолисун-нафоис,* 123.

**ХОЖАСАРОЙ** — ахта киши, ҳарам қоровули:
Неча хожасарой бирла каниз,
Тутқали сарви сиймбарни азиз. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 944.
**ХОЗИН** — 1. хазиначи, қўриқчи:
Ардашер ҳузурида• хозинға топширдиким, мен бу амонатни тиласам бергайсен. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;
Хозин ҳунари амонат бўлур ва тасарруфи хиёнат бўлур. *Маҳбубул-қулуб,* 30;
2. девонбеги:
Яна деди шоҳ кимса таъйин қилиб,
Ки хозинға қолғанни тахмин қилиб.
*Садди Искандарий,* 267а9;
≈ **и гардун** — осмон хазиначиси; саодат, бахт юлдузи:
Хозини гардун етибон қошима,
Меҳр билан эврулубон бошима. *Ҳайратул-аброр,* 195-5;
≈ **и ирфон** — маърифат, билим хазинасининг эгаси:
Неча тушуб эгнига қилсанг қиёс,
Хозини ирфон кафидин юз либос. *Ҳайратул-аброр,* 57-7.
**ХОИН** — хиёнат қилувчи, хоин, сотқин:
Бозорда савдогар косиб — тенгрига хоин ва ваъдаға козиб. *Маҳбубул-қулуб,* 43.
**ХОИФ** — қўрқувчи, хавфланувчи, қўрқоқ:
Хоифғаки хавф юз зиёндин эрди,
Бал ҳам анга хонумондин эрди. *Назмул-жавоҳир,* XV-51.
**ХОК** — 1. тупроқ; кул:
Тан хок эга хасмдин, салим англа ани,
Зарбеки ҳабиб урар, алим англа ани.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
Етти кўк онда бир овуч хокча,
Сидрау туби келиб хошокча. *Лисонут-тайр,* 183-4;
2. паст тутилган, хор:
Одамилиқ туфроғин берса фано елига чарх,
Оҳким, йўқтур киши аҳли вафодин хокрок.
*Хазойинул-маоний,* IIа-180;
≈ **аро** — бутун дунё, ер юзи:
Бу най уни савмаъаи хок аро,
Балки тўққуз гунбади афлок аро. *Ҳайратул-аброр,* 194-7;
≈ **и даргоҳ** — хизматкор:
Қ-эй дарду бало сипоҳиға шоҳ,
Ишқ аҳли қошингда хоки даргоҳ. *Лайли ва Мажнун,* 93б21;
Эй саодат матлаъи ул орази моҳинг сенинг,
Аҳли бийниш қиблагоҳи хоки даргоҳинг сенинг.
*Мезонул-авзон,* 71;
≈ **и даргоҳнишин** — энг камтар:
Буким бўлмишам хоки даргоҳнишин,
Не илгимда тиғу не кўнглумда кин.
*Садди Искандарий,* 288б6;
≈ **и кафи пой** — аёқ кафтининг босган ери, изи, тупроғи:
Не ой даври чатри фалакфарсойинигча,
Не кўк авжи хоки кафи пойинигча. *Муншаот,* XIII-117;
≈ **и наълайн** — кавушнинг гарди:
Пок этак истар эсанг, бир пок этаклик истабон,
Хоки наълайниға юз қўй гўшаи домонин ўп.
*Хазойинул-маоний,* Iб-87;
≈ **и пой** — оёқ ости, тупроғи; муте, тобе:
Борининг хоксору хоки пойи,
Ғариби бенаво, яъни Навоий, *Муншаот,* XIII-143;
Бўлуб шаҳлар эшигининг гадойи,

Валекин ул гадолар хоки пойи. *Фарҳод ва Ширин,* 36;

≈ **и остон айла-** — кул қилмоқ:

Аёғи чунки етар остони туфроғиға,
Бошимни айлагил ул хоки остон, ё раб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-53;

≈ **и остон бўл-** — кул бўлмоқ:

Магар бу ҳийла била пойбусунга айлагамен,
Йўлунгда комим эрур хоки остон бўлмоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-324;

≈ **қил-** — ерга урмоқ, хор қилмоқ, йўқ қилмоқ:

Ишқ водийсиға кирган ёнки, андин ҳар қуюн,
Ким чиқар саргаштаидурким қилибдур хок ишқ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-331.

**ХОКБЎСЛУҒ** — тупроқ ўпишлик, зиёрат қилишлик:

...мақсуд ул каъбаи омол суддалиғ осмондур — хокбўслуғиға эҳром боғланиб, яқин етишилди... *Муншаот,* XIII-108.

**ХОКВАШ** — тубан, тупроқдай; камтарлик юзасидан биринчи шахс олмоши ўрнида ишлатилади:

...бу хокваши беэътиборким, бу давлатлиғ эшик остонасиға туфроғдек тушуб эрдим. *Муншаот,* 101.

**ХОКВАШЛИҒ** — хоксорлик, камтарлик:

Қувват ичра анга ўн пилча зўр,
Хоквашлиғ аро юз ончаки мўр.

*Хазойинул-маоний,* IVб-712.

**ХОКДОН** — тупроқхона; дунё, олам:

Шаҳу иззат саририким агар будур жаҳон жоҳи,
Манга идбор кўйида мазаллат хокдони бас.

*Хазойинул-маоний,* Iа-194;

...онинг ишқи машъалидин бу партав олам тийра хокдониға ёйилди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121;

≈ **ғарибистони** — ғариблик олами:

Отангни биҳиштдек маъманидин жало қилди ва йиллар хокдон ғарибистонида залил ва мубтало қилди.

*Маҳбубул-қулуб,* 159.

**ХОКИ//ХОКИЙ** I — тупроқдан бўлган, асли тупроқ:

Қайда қилғай соядек мен телбаи хокини банд,
Ким қуёш бўйниға солмиш сунбулунг бежон каманд.

*Хазойинул-маоний,* IIб-120.

**ХОКИ//ХОКИЙ** II — учига суяк қадалган ва узоққа кетадиган ўқ:

Қолди кўнглум сенда, лекин асрадим, эй қоши ё,
Хаста кўнглум ўрнида хокиларинг пайконини.

*Хазойинул-маоний,* Iб-615.

**ХОКИЙВАШ** — камтарин, бечора ҳол; ≈ **и фурумоя** — бечора, эътиборсиз; камтарлик юзасидан ўзига нисбатан ишлатиладиган ибора:

Ул сипеҳри иззу иқбол била бу хокийваши фурумоя ва ул меҳри авжи камол била бу зарраи камсармоя орасида ўтган ҳолатдин бир неча варақ нигориш қилғаймен.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8.

**ХОКИСТАР** — кул:

Ҳароратдин тушубтуб бистар узра,
Нечукким ахгари хокистар узра. *Фарҳод ва Ширин,* 199;
Елга берди куйдуруб ул гул таним хокистарин,
Оташин гул ҳажри совурған киби булбул парин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-515.

**ХОКИСТАРИЙ** — кулранг:

Келиб хокистарий аъзоси ранги,
Кемурдек нуқталар бирла паланги. *Фарҳод ва Ширин,* 71;

Ё онингдек очарға кўзни,
Хокистарий этди сурма ўзни.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 725;

≈ **синжоб** — кулранг пўстин; булут:

...ва рўзгор олачуғида қуёш турки саҳобнинг хокистарий синжобида пинҳон, сипеҳр хиргоҳидек оқ уйда анжуман аҳли мужтамиъ... *Муншаот,* XIII-93.

**ХОҚЛИҒ** — камтарлик, соддалик; эшик ости тупроғи:

Ким бор эса ҳаққа даргоҳ хоклиғи,
Илм ортуққим, икки жаҳон шоҳлиғи.

*Назмул-жавоҳир,* XV-29.

**ХОКНИШИН** — тупроқда ўтирувчи, хорланган, эзилган; камтар:

Дайр пири бўлубон хокнишин,
Лек ҳиммат йўлидин аршжаноб.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-682.

**ХОКПАЙВАНД** — хокиста, заиф, нотавон:

Бу ҳам хуштурки жисми хокпайванд,
Тараккуб қайдиға бўлғунча побанд. *Фарҳод ва Ширин,* 154.

**ХОКРАҲ//ХОКИ РАҲ//ХОКРОҲ//ХОКИ РОҲ** — ўзини паст тутувчи, камтар; паст, хор:

Жаҳондорларға сипеҳр иштибоҳ,
Валий аҳли фақр олида хоки роҳ. *Маҳбубул-қулуб,* 10;

≈ **айла-**// ≈ **эт-** — паст тутмоқ; хўрламоқ, камситмоқ:

Май эл била ичасен, бизни хоки роҳ айлаб,
Фиғонки, тўкмади дурди пиёла ҳам бизга.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-33;

Шоҳлар побўсинг эткандин, Навоий, яхшироқ,
Ким бошингни хоки раҳ этсанг анинг побўсида.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-548;

≈ **ўл-** — бўйсунмоқ, паст бўлмоқ:

Офоқ мулуки хоки роҳ ўлсун анга,
Анжум адади бахт сипоҳ ўлсун анга.

*Назмул-жавоҳир,* 25;

Авжи гардун хоки роҳ ўлди анга,
Боғи жаннат жилвагоҳ ўлди анга. *Лисонут-тайр,* 104-3.

**ХОКИ РАҲЛИҒ** — хоксорлик; камтарлик:

Сангаким рўзи этти подшоҳлиғ,
Менинг қилди насибим хоки раҳлиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 142.

**ХОКРЎБ** — хизматкор:

Жаноҳайн ўлуб сукрдин хокрўб,
Гаҳи дастафшон, гаҳи пойкўб.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56.

**ХОКСОР** I — 1. паст, тубан; камтарлик юзасидан биринчи шахс олмоши ўрнида ишлатилади:

Агарчи бу хоксорнинг ота-бобоси ул ҳазратнинг обо ва аждоди хизматларидаким, ҳар бири салтанат конининг гавҳари ва шужоат бешасининг ғазанфари эрдилар.

*Вақфия,* XIII-160;

Бандаи хоксор агарчи туфроғдин ўксук эрдим, аммо ул қуёш тарбияти била ранго-ранг гуллар очтим.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127;

2. хор, хорланган, паст:

Норостки қолди хору зор эл ерга,
Ўлтурди лаиму хоксор эл ерга. *Назмул-жавоҳир,* XV-51;
Не ишқ аро хоксор мендек,
Не ҳусн аро шаҳсувор сендек.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-188;

≈ **адув** — ер билан яксон бўлган душман:

...хоксор адувнинг туфроғин кўкка совуруб, кишвару мулк ҳисорининг фатҳин насиб қилсун. *Муншаот,* XIII-99;

≈ **и паришонрўзгор** — хор, бахти қора, бечора, бебахт:

Бу навъ соҳибдавлати бузургвор ва бу янглиғ соҳибкамоли нубувваткирдор бу хоксори паришонрўзгорни азим илтифотлари била сарбаланд ва ғариб навозишлар била аржманд қилиб... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7;

≈ **айла- //қил-** — хўрламоқ, оёқ ости қилмоқ:

Қил буён жавлонки, жонни хоксоринг айлайин,
Бошинга эврулгали қўпқан ғуборинг айлайин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-271;

Ўтни исітмадин этиб беқарор,
Елни югурмакдин этиб хоксор. *Ҳайратул-аброр,* 147-8;

Қилған ани жисми хоксори,
Жони била кўнглининг мазори. *Лайли ва Мажнун,* 90а13.

**ХОКСОРЛИҚ//ХОКСОРЛИҒ** — 1. ўта камтарлик, тупроққа монандлик:

...муқаррардурким, ниёз ва хоксорлиқлари ҳам ва амри ва итоати ҳам аларға кўпрак. *Муншаот,* XIII-126;

...ва замон навойиби лагадкўбидин хоксорлиққа қолиб, беэътиборлиққа тушар эрканда ул салотин ул шикастаи афтодаға дастгирлиқ юзидин илтифот ва шафқат кўргузур. *Муншаот,* XIII-120;

2. пасткашлик, тубанлик:

Муаллақ урмоқларида хоксорлиғ ошкор, сарнигун турмоғларида беэътиборлиғ падидор. *Маҳбубул-қулуб,* 48-49;

≈ **кошонаси** — тубанликнинг авжи:

...ватан ва масканлари хорлиғ вайронаси, манзил ва маъманлари хоксорлиғ кошонаси. *Маҳбубул-қулуб,* 49.

**ХОКСУД** — чангга ботган, тупроққа буланган;

Юзин меҳрдек айлагач хоксуд,
Ҳабибиға еткурди ҳақдин дуруд.
*Садди Искандарий,* 238б6;

**қадам хоксуд қил-** — қадам қўймоқ:

Вагар монеъи тутқан ўлса вужуд,
Ки йўлға қадам қилмасанг хоксуд.
*Садди Искандарий,* 268а10.

**ХОЛ** — 1. киши юзидаги қора нуқта; **шабранг хол** — қора хол:

Равзада Кавсар қироғинда хаёл эттим Билол,
Юз аро лаб, лаб уза шабранг холингни кўруб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-33;

Ва ҳусн таърифида улуғроқ холғаким, турклар менг от қўюптурлар, алар от қўймайдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112;

2. кўздаги оқ:

Ҳатту холи ҳасратидин онча ашким оқтиким,
Бир кўзум тутти ғубору бир кўзумга тушти хол.
*Хазойинул-маоний,* Iа-282.

**ХОЛА** — хола, онанинг опа ёки синглиси:

Шопурға хола бўлғай, асир қилиб, никоҳиға киюруб, мулкни бузуб қайтди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**ХОЛАЗОДА** — холавачча, опа-сингилларнинг болалари:

Марямни Ҳабиб Нажжорким, холазодаси эрди, Исо алайҳиссалом била олиб Дамашққа борди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-232;

Ким қорийи муханнас мабҳут ва анинг холазодаси кафтози фартут. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ХОЛДОР** — холли, менгли:

Ҳар дам кўнгул ҳалоку кўзум тийра бўлмоғин
Билгай бировки, ёри эрур шўху холдор.
*Хазойинул-маоний,* Iб-189.

**ХОЛИ//ХОЛИЙ** — 1. бўш, ичида ҳеч нарса йўқ:
Эмди жоми тўлау ғар холи,
Биз анга бандамиз халоу мало.
*Хазойинул-маоний,* IVб-578;
Кўнгли тўла эрди ҳужра холий,
Уй ёнида бир қум эрди олий. *Лайли ва Мажнун,* 87б7;
2. кимсасиз холи жой, хилват:
Ғайрдин холи висолингни тилармен, оҳким,
Кўрмагай кўз, бўлмағай воқиф кўнгул, огоҳ жон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-486;
≈ айла-//қил- — бўшатмоқ:
Навҳадин кўнглин айласа холи,
Ўзин ўлтургай устига ҳоли. *Сабъаи сайёр,* 64-5;
Янги ойни жоми ҳилолий қилиб,
Нечаким тўла келса холи қилиб.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56;
≈ **бўл-** — фориғ бўлмоқ:
...мунунг жамъидин мақсуд бу тоифанинг маорифи зикри ва маноқибидур, аларнинг зикридин холи бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-139;
≈ **қол-** — 1. бўш қолмоқ, кимсасиз бўлмоқ:
...Эй Абулхайр, биз жаҳондин бора олмадуқки, ер холи қолур эрди ва дарвешлар зоеъ бўлур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-108;
2. баҳрасиз бўлмоқ:
...чун ул пок муҳиб ўзин пок маҳбуб висолиға солди — олам жонсиз бадандек холи қолди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**ХОЛИДОТ** — қадим, илгари, азал, абад:
...ўн икки минг жазойирким, холидотдин айрудур, мунқасим қилғани. *Садди Искандарий (Хамса),* 1585.

**ХОЛИЛИҒ** — бўшлик, ковак:
Чинор илиги холилиғидин бийиклигига не нуқсон ва туфроққа ниҳон ганжлари била не улви шон. *Маҳбубул-қулуб,* 111.

**ХОЛИС** — 1. беғараз, самимий:
Ҳар дўстки сўз ичра десанг они дуруст,
Холисдур агар бор эса паймони дуруст.
*Назмул-жавоҳир,* XV-24;
2. танҳо, ягона:
Деди қалб ояти холис намуна,
Уруб ҳолиға наъли бозгуна. *Фарҳод ва Ширин,* 186;
3. тоза, мусаффо:
Ҳар ғашлиғдинки эрди ноқис,
Бўлди бу гудоз бирла холис. *Лайли ва Мажнун,* 94б17;
4. аралашмаган, соф:
Андин сўнгра амр қилдики, қайт ва шайх Аммар Есир қошиға бор ва анга бир мактуб битиб, мундоқ зикр қилдиким, ҳар неча мисским топарсен, йиборғилки, холис олтун қилиб йиборай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ХОЛИҚ** — яратувчи, худо:
Ҳеч иш ўлмас айру холиқ амридин,
Илтижо махлуққа келтурма кўп. *Хазойинул-маоний,* IIIб-41;
Ва неча навъ ишким, халойиқ дуосиға боис ва холиқ ризосиға сабаб бўла олғай. *Вақфия,* 717;
≈ **и даҳр** — дунёни яратувчи, худо:

Истади ҳожатинки холиқи даҳр,
Анга матлубидин етургай баҳр. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 988;
≈ **и корсоз** — ҳикматли, тадбирли яратувчи (худо):
Сени қилди чун холиқи корсоз,
Ўз абнойи жинсинг аро сарфароз.
*Садди Искандарий,* 322а9.

**ХОМ** — 1. пишмаган, етилмаган, ғўр, чала:
Сафар маҳжурларини матлубиға еткургувчи ва маҳрумларни мурод уйига келтургувчи ва хомларни пишургувчи ва таомларни сингургувчи. *Маҳбубул-қулуб,* 154;
Чу пишти айлагай бир луқман хом,
Бериб ўз луқмагоҳи ичра ором. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
2. тажрибасиз:
Мусофирким бу йўл оллиға тушкай турфатул-айни,
Агар ўз ҳолидин ғофил бўлур, бўлғай бағоят хом.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;
3. беҳуда, ўринсиз, амалга ошмайдиган:
Бўлса бўлғай элга бу давлат муяссар, эй кўнгул,
Бизга лекин даст бермакни хаёли хом тут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-76;
4. хом тери, мол териси:
Шопур ҳолидин воқиф бўлуб, ул ёғлардин қуруған хомға қуюб, хом юмшағандин сўнгра ани халос қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;
≈ **таманно** — ўринсиз орзу:
Эй, кўнгул ичра майи васлинг учун ком таманно,
Жонға ҳам фурқатинг ўти аро бу хом таманно.
*Хазойинул-маоний,* IVб-11.

**ХОМА** — 1. қалам:
Ангаким хома гуҳарбор ўлғай,
Ҳайфким, бухл ила бекор ўлғай. *Хазойинул-маоний,* IVа-425;
Хомасиға кўзи мидод ўлсун,
Ул қародин анга савод ўлсун. *Сабъаи сайёр,* 208-9;
...ул ҳазратнинг ислоҳ ва таҳсини шарафин касб этибдурким, хомамдин рўзгор сафҳасиға ёзилибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125;
2. ёзув, асар, ижод:
Хомангдин дурри маъни оқиб,
Сўз силкига нутқунг ани тақиб. *Лайли ва Мажнун,* 57а7;
Ким не сифат олам аро солди шайн,
Иккисининг хомасидин «хамсатайн». *Ҳайратул-аброр,* 30-18;
≈ **и гавҳарнигор** — чуқур маъноли нома, хат:
Маъшуқ уммидида дарду ҳасратини изҳор қилиб бетоқатлиғиға раҳм этмасида бу матлаъда-ўқ жавоб ул табъи дурарбордин ва хомаи гавҳарнигордин рақам топибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 229;
≈ **и дурбор** — қимматли, нозик ва нафис сўзлар битувчи қалам:
Ул кишиким анинг хомаи дурбори бу номаи гавҳарнигор қилибтурур. *Назмул-жавоҳир,* 23;
≈ **и мушкбез** — яхши маъноли сўзларни ёзадиган қалам:
Ки чун торттим хомаи мушкбез,
Санинг васфингга айладим нуктарез.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237;
≈ **и тақдир** — тақдир қалами, тақдир, ёзиқ:
Ихтиёре санга ҳам йўқ эди, не ёзғурайин,
Бўйла чун ёзған эмиш хомаи тақдир санга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-22;
≈ **сур-//тут-** — ёзмоқ, таҳрир қилмоқ:

Бу хоксори беэътибор вазъида кофуркирдор варақ узра мушкбор хома сурубдур. *Назмул-жавоҳир,* 29;
Хома тутмай вале сурарда мақол,
Нукта элин қилиб қалам киби лол.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 892;
≈ **чек-** — имзо чекмоқ, ҳукм чиқармоқ:
Чекиб хома бу нома итмомиға,
Етургайсен оғозин анжомиға. *Садди Искандарий,* 323б13.

**ХОМАЗАН** — қалам билан меҳнат қилувчи; ёзувчи:
Муҳит тўла бир давра бу сув аро,
Ёна хомазан ёзди бу можаро.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1286.

**ХОМИСА** — бешинчи:
Босирау сомиау ломиса,
Зойиқау шомма била хомиса. *Ҳайратул-аброр,* 54-11.

**ХОМКОР** — бетажриба, бемаҳорат; нодон:
Ўқуғач ани томиъи хомкор,
Деди: Иккисидин бўлай комгор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1588.

**ХОМЛИК** — хомлик, нодонлик:
Деди Ҳудҳуд: К-эй шиоринг хомлиқ,
Ҳуш водисинда беоромлиқ. *Лисонут-тайр,* XI-160.

**ХОМСЎЗ** — чала пишган, хом пишган:
Гар Навоийнинг куюк бағрида қондур, не ажаб,
Хомсўз ўлур ёлин узра тушуб куйган кабоб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-97.

**ХОМТАБЪ** — аҳмоқ, нодон:
Мавлоно Миракий... кичик ёшлик, хомтабъроқ йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 192.

**ХОМТАМАЪ** — беҳуда нарсани орзу қилувчи, хомхаёл:
Андин сўнг агар тақвию ислом тамаъ
Айлар эса ул мардак эрур хомтамаъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-756.

**ХОМУШ** — 1. индамас, жим, сўзсиз; хомуш:
Ул талаб аҳли аро хомуш эди,
Кўнгли ваҳдат жомидин беҳуш эди. *Лисонут-тайр,* 144-4;
2. ёпиқ, юмуқ:
То қўпти келиб димоғиға ҳуш,
Боши қуйи эрди, оғзи хомуш. *Лайли ва Мажнун,* 67б3;
≈ **бўл-//ўл-** — жим турмоқ, сукут қилмоқ:
Кўп сўзлагучиға ғайри нуқсон бўлмас,
Ҳар кимки хомуш ўлди, пушаймон бўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;
Субҳ насими киби бўлма хомуш,
Шом шамоли киби тортиб хуруш.
*Садди Искандарий,* 251а5;
Шайх хомуш бўлди ва тили сўзга уюрулмади.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-113.

**ХОМУШЛУҚ//ХОМУШЛУҒ** — жим туришлик, сукут сақлаш:
Эрмас чун нутқ нуктапарварда анга,
Хомушлуғи ҳолиғадур парда анга. *Назмул-жавоҳир,* XV-33;
Йўқ бу водий ичра жуз хомушлуқ,
Гунгу кар бўлмоғлиғу беҳушлуқ. *Лисонут-тайр,* 175-2.

**ХОН I** — 1. дастурхон:
...тенгри таоло менинг бугунги ризқимни сенинг хонингга ҳавола қилибтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;
Йиғиб кишвар аҳлини айвониға,

Йиғилғанни ўлтуртқил хониға.

*Садди Искандарий*, 316б10;

2. ризқ, емак, таом:

Тенгри хонин очуқ ақида қилиб,
Халқдин рўзи истаган гумроҳ.

*Хазойинул-маоний*, IIб-693;

3. планета:

То фалаки даввор тўққуз хони анжум дирамлари била музайяндур.

*Муншаот*, XIII-149;

≈ **и карам** — саховат дастурхони:

Тенгри таоло махлуқотни магар ўз хони карамидин тўйғурғай, бу навъким мени кўрдунг.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-227;

Хони карамида меҳри ховар,
Бир курси фатирдек муҳаққар.

*Лайли ва Мажнун*, 61а14;

≈ **и навол** — марҳамат, иноят дастурхони;

Карам аҳли гар соҳиби тож эрур,
Ки хони наволингға муҳтож эрур.

*Садди Искандарий*, 236б20;

≈ **и қисмат** — тақдирда ёзилгани:

Тенгри бу ҳолат насиб этмиш манга,
Хони қисматдин бу иш етмиш манга.

*Лисонут-тайр*, 45-15;

≈ **оч-** — дастурхон ёзиб меҳмон қилмоқ, зиёфат бермоқ:

Ташладим етгач жунун хайли туганлар тахтасин,
Яъни очтим меҳмонлар оллида хон ҳар тараф.

*Хазойинул-маоний*, Iб-324.

**ХОН** II — подшоҳ, хон:

Майл қилди бурун Хито хони,
Байъ қилмоқ бериб баҳо ани.

*Сабъаи сайёр*, 49-18;

≈ **бинни хон** — шоҳ ўғли шоҳ:

Хонлар узра етиб атоси анинг,
Хон бин хон ато атоси анинг.

*Сабъаи сайёр*, 35-4.

**ХОНА** — уй, паноҳ, макон:

Ер остики сичконға кошонадур,
Яна анда ҳар ён ниҳон хонадур.

*Садди Искандарий*, 249б15;

Тутқали бодан гулгун кади савсан моҳим,
Савсани хонадурур ҳар кеча манзилгоҳим.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-403.

**ХОНАБАРАНДОЗ** — уйни бошига кўтарувчи, уйини совурувчи, бор-йўғини исроф қилиб юборувчи:

Ҳар качонким турубон бода ичиб,
Журъасин хонабарандоз айлаб.

*Хазойинул-маоний*, IVа-39;

Эр суратида шоҳидедур танноз ва мулойим кисватида муфсидедур хонабарандоз.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-24;

≈ **ўл-** — уйни бошига кўтармоқ, хонавайрон бўлмоқ:

Чун амали бирла навосоз бўлуб,
Ул най уни хонабарандоз ўлуб.

*Ҳайратул-аброр*, 111.

**ХОНАВАЙРОН** — уйи бузилган, бор-йўғидан жудо бўлган:

Ваъдан ҳамхоналиғ айлар эди ул бўлмади,
Хонавайронлар сари кўйини маскан қилдило.

*Хазойинул-маоний*, IIа-326.

**ХОНАВОДА** — авлод, сулола:

Шоҳ Бадахшон... аларнинг хонаводаси қадим хонавода эрди. Неча минг йил эрдиким Бадахшон мулкининг салтанати аларнинг хонаводасидин ўзга хонаводаға интиқол топмайдур эрди.

*Мажолисун-нафоис*, 50;

Қачон носозлиғ айлаб ирода,
Бузуб бир сўз била юз хонавода.

*Фарҳод ва Ширин*, 185;

**ХОНАГУР** — хонада ўтирувчи, уйдан чиқмовчи:
Неча бўлмоқ тийра ўз кошонада,
Хонагўр ўлдунг кабутархонада. *Лисонут-тайр,* 33-12.

**ХОНАДОН** — 1. оила, уй, авлод:
Хожа Аҳмад Яссавий хонадониднндур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129;
...бу хонадоннинг баъзи мутааххир машойихининг рисоласида. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124;
2. уй, рўзғор; ҳовли:
Топар кўп киши ул адоватда бийм.
Бузулур басе хонадони қадим.
*Садди Искандарий,* 258а14.

**ХОНАНДА** — ашулачи, ҳофиз, хонанда:
Шаҳрнинг созанда ва хонанда ва гўяндаси доим алар суҳбатида ҳозир бўлур эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527.

**ХОНАНДАЛИҒ** — ҳофизлик, ашула айтишлик:
Мавлоно созу хонандалиғдин бот муассир бўлуб, самоъға кўпарлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-159.

**ХОНАПАРДОЗ** — уйни безовчи, уй безаги:
Пешаи соликка бир зарур эрканига одамизод вужуд мулкидин хонапардоздур. *Маҳбубул-қулуб,* 150;
Бил хосса ишқи хонапардоз,
Кўнгли аро солди махфий ул роз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 778.

**ХОНАСИЁҲ** — хонавайрон, бахтсиз:
Сурма чеккан кўзи оҳим тутуни касратидин,
Оҳким, қилди мени ҳам ўзидек хонасиёҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-535.

**ХОНАСЎЗ** — уйни куйдирувчи, бировга жабр етказувчи:
Ишқ элининг ўти келди хонасўз,
Уйлаким аждар дами вайронасўз. *Лисонут-тайр,* XI-175.

**ХОНАҚАҲ//ХОНАҚО//ХОНАҚОҲ** — масжид, сўфиларнинг йиғиладиган жойи, шайх ва дарвешларнинг зикр ўтказадиган жойи; хонақоҳ:
Майкада аҳлиға юз тоқу тараб, эй соқий,
Хонақаҳда бўла олғайму Навоийға даранг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-340;
Хонақоҳ эрди харобу пири йўқ.
Тўрт юз аҳли вараъдин бири йўқ. *Лисонут-тайр,* 85-13;
Дебтурларки, Шайх Абулаббос хонақосида сўфилар жамоатхонасида мавзуе бор эрдики, оти Алидур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-112;
Хонақоҳга меҳмонеки келур эрмиш ҳар киши ададн била бир ун қилур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91;
≈ **и унс** — ором оладиган хонақоҳ, одатланган жой, манзил:
Мадрасаи қудс анинг маъмани,
Хонақаҳи унс анинг маскани. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705.

**ХОНГУСТАР** — дастурхон ёйувчи; меҳмондўст:
Бечора улусқа чорасоз ул,
Хонгустару меҳмоннавоз ул. *Лайли ва Мажнун,* 60а17.

**ХОНИМ** — хоним, малика:
...ул ахтари баланд сояни ҳақ субҳонаҳу ва таоло Мирзом била хоним учун тобанда асрасун. *Муншаот,* XIII-140.

**ХОНЛИҚ//ХОНЛИҒ** — хонлик, шоҳлик:
Ул нимаким ҳар киши хонлиқ топиб,
Ҳукми анинг бирла равонлиқ топиб. *Ҳайратул-аброр,* 120-25;
≈ **маснади** — подшоҳлик мансаби, подшоҳлик ўрни:

...аммо ул султонлиғ мартабасидин мунда келмайдур, хонлиғ маснадидин ҳодиса воқеъ бўлған учун мунда тушубтур.

*Муншаот*, XIII-111.

**ХОНСОЛОР** — бош дастурхончи, шоҳ қошида овқат тортиш ишларини бошқарувчи:

Меҳрижисниким, Парвизнинг хонсолори эрди ва бағоят рой ва тадбирга мансуб эрди. *Тарихи мулуки ажам*, 523.

**ХОНУМОН** — уй-жой, уй жиҳозлари ва маишат асбоблари:

Онингдек ўт яна ишқ урди хонумонимға,
Ки шуъла айрилиб ондин туташти жонимға.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-541;

Сени қилған бу навъ бечора,
Хонумонингдин этган овора. *Сабъаи сайёр*, 89-25;

≈ **ни барбод айла-** — вайрон, бахтсиз қилмоқ:
Хонумонимни ғамнинг торожи барбод айлади,
Хонумон бориб, алохону аломон қолмишам.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-453;

≈ **ни совур-** — вайрон қилмоқ:
Тилармен музтар этса офати озурда жонимни,
Совурса офият бирла тузулган хонумонимни.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-605;

≈ **ини қаро қил-** — бахтсиз, хонавайрон қилмоқ:
Қилди овора мени хастани овора кўнгул,
Хонумонимни қаро қилди юзи қаро кўнгул.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-397.

**ХОНУМОНСЎЗ** — бор-йўғини куйдирувчи:
Эй ишқ ўтин айлаган жаҳонсўз,
Ҳар бир шарарини хонумонсўз.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 645.

**ХОР** I — 1. тикан:
Чу манзил қилиб мулки Фархорни,
Кесиб ул гулистонда ҳар хорни.

*Садди Искандарий*, 255*а*2;

2. дард, алам:
К-эй, қадин эмгак юки паст айлаган,
Жисмида ғам хори нишаст айлаган. *Ҳайратул-аброр*, 90-10;
Кўнгул фироқ хазонининг хорларидин озурдадур.

*Мажолисун-нафоис*, 215;

≈ **и бало** — бало тикани, бало азоблари:
Гули завқ элга боғи айш ароким,
Манга ғам даштида хори бало бас.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-133;

≈ **у хас** — хашак:
Қилур ер юзин хору хасдин хало,
Тамомин чуқурларга айлар тўло.

*Садди Искандарий*, 295*а*5.

**ХОР** II — хор беэътибор, камситилган, эзилган, хорланган:
Халқ оллидадур фақр талабгори азиз,
Ҳақ оллида фақрнинг эрур хори азиз.

*Назмул-жавоҳир*, XV-27;

Жонима қасд айлару бор ўйлаким жоним азиз,
Мен анга хору манга ул моҳи канъоним азиз.

*Хазойинул-маоний*, III*б*-205;

≈ **у беэътибор** — эътибордан четда қолган, нописанд бўлган:
Кўрдики, бир заиф қизиға насиҳат қилиб айтадурки, эй фарзанд, ҳуснунгни элга кўп кўргузмаки, хору беэътибор бўлур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-100;

≈ **у дажам** — хароб, ғамгин;

Чектилар бутхонага хору дажам,
Маст қилди сажда бут оллида ҳам. *Лисонут-тайр,* 82-18;

≈ у забун — нотавон:
Ани ҳам қилиб найза бирла нигун,
Чекиб шоҳи олиға хору забун. *Садди Искандарий.* 262б19;

≈ у залил — хор ва тубан:
Тамаъ — мазаллатқа далил ва ғанийи томиъ хору залил. *Маҳбубул-қулуб,* 137;

≈ **айла-//қил-** — пастга урмоқ; камситмоқ, таҳқирламоқ:
Бу дурри серобни хор айлама,
Бухл ҳисобида шумор айлама. *Ҳайратул-аброр,* 86-2;
Ёлғон сўз, дегучини беэътибор қилур, нечукким, ул гавҳарни хазафдек хор қилур. *Маҳбубул-қулуб,* 162;

≈ **у забун қил-** — таҳқирламоқ, мағлуб қилмоқ:
Ва отанг авлодидин баъзи анга интиқом туздилар ва хору забун қилиб жафолар кўргуздилар. *Маҳбубул-қулуб,* 159;

≈ у **зор бўл-** — мағлуб бўлмоқ, эзилмоқ:
Кадхудолиғ — қутула олмас балоға мубталолиқ, давосиз ранжға хору зор бўлмоқ ва иложсиз эмгакка гирифтор бўлмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 55.

**ХОРА** — тош; каттиқ тош; гранит:
Жон берибким, хора ё пўлод етмас ёрдин,
Бу жафони торта олмас хора ё пўлод ҳам. *Хазойинул-маоний,* IVб-422;
Этар хорани меҳр лаъли музоб,
Қилур қатрани баҳр дурри хушоб. *Муншаот,* XIII-108; қ. **ХОРО.**

**ХОРААНДОЗ** — тош қўпорувчи; тош отувчи:
Чиқиб ҳар тоғ уза юз хораандоз,
Иш узра ўлтуруб минг хорапардоз. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 328.

**ХОРААФКАН** — тош отувчи; тош қазувчи:
Тутуб эрди анинг устида маскан,
Ки бўлғай разм вақти хораафкан. *Фарҳод ва Ширин,* 141.

**ХОРАБУР** — тош кесувчи:
Ки уч йил икки юз хорабур устод,
Ола олмай ҳам онча хорадин дод. *Фарҳод ва Ширин,* 109.

**ХОРАЗМИЙЧА** — хоразм тили, шеваси:
Мавлоно Ҳусайн Хоразмий... «Қасидаи Бурда»ға ҳам хоразмийча туркий тил била шарҳ битибдур. *Мажолисун-нафоис,* 9.

**ХОРАЗМЛИҚ//ХОРАЗМЛИҒ** — хоразмлик:
Мавлоно Бақоий хоразмлиқдур. *Мажолисун-нафоис,* 185;
Дарвеш Хусомий хоразмлиғдур. *Мажолисун-нафоис,* 80.

**ХОРАҚОВ** — тош қазувчи:
Не кўрди хора ичра хоракови,
Қозиб хорода метин бирла нови. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**ХОРАПАЙМОЙ** — тоғ-тошларни кезувчи:
Саводи шаҳр сори хорапаймой,
Нечукким тоғ аро меҳри фалаксой. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 332.

**ХОРАПАРДОЗ** — тошга сайқал берувчи, зийнатловчи:
Чиқиб ҳар тоғ уза юз хораандоз,
Иш узра ўлтуруб минг хорапардоз. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 328.

**ХОРАРЕЗ** — тош майдаловчи:
Бу кон ишқида тешанг хорарез эт,
Ани Фарҳод тоши бирла тез эт. *Фарҳод ва Ширин,* 20.

**ХОРАФШОН** — тиканзор:

Кўнглума ҳажрингда жаннат гулшани зиндон эрур,
Кўзума сенсиз гулафшон боғи хорафшон эрур.

*Хазойинул-маоний*, IIб-183.

**ХОРБАСТ** — тиканли тўсиқ, тиканакдан қилинган ғов:

Гар шафоатқа малойик келса номаҳрам дебон,
Меҳр шаклидин фалак йўлин қилали хорбаст.

*Хазойинул-маоний*, Iб-97.

**ХОРИЖ** — чиқувчи; ташқари, сирт:

Чун азал қисматидин ҳеч нима хориж эмас,
Айламас фоқасидин воқифи асрор гила.

*Хазойинул-маоний*, IIб-550;

≈ **и мабҳас** — баҳс қилинмайдиган:

Мавлоно Ҳусайн Воиз... хили хорижи мабҳас сўзлар айтиб неча вақт ваъз айтмади. *Мажолисун-нафоис*, 143;

≈ **эт-//қил-** — чиқармоқ, қувмоқ:

Бир неча журъани баданға дохил қилиб, бир неча қатрани андин хориж этма. *Маҳбубул-қулуб*, 156;

Ўзин ўзлукдину кавнайн мулкидин қилиб хориж,
Қаю кавнайн мулки ломакондин ҳам топиб ихрож.

*Хазойинул-маоний*, IVб-97.

**ХОРИЖНАВО** — овози ёқимсиз, оҳанги хунук:

Ул қуш эрмассен сен, эй хорижнаво,
Ҳарзагарду ҳарзагўю беҳаё. *Лисонут-тайр*, 62-8.

**ХОРИЖРОЙ** — бузуқ ниятли:

Ул кеча ким ани чиқарди ул ой,
Субҳ бўлғач вазири хорижрой, *Сабъаи сайёр*, 138-23.

**ХОРИСТОН** — тиканзор:

Эй кўнгулни ишқидин равшан қилиб,
Ҳажр хористонини гулшан қилиб. *Лисонут-тайр*, 198-14.

**ХОРИШ** — тирнаш, қичиш, қичиқ; қичиқ пайдо қилиш;

≈ **бер-** — қичиқ пайдо қилмоқ:

Қариға шаҳват агар берса хориш андоқдур,
Ки кўргузур қариған ҳез ҳаккаи шанъат.

*Хазойинул-маоний*, IVа-43;

Бериб сурмак била жисмига хориш,
Юзига бал хутутидин нигориш. *Фарҳод ва Ширин*, 218;

≈ **қил-** — қичишмоқ, юришмоқ, ҳаракат қилмоқ:

Қилкики бу сафқа қилди хориш,
Афсона бу навъ этар нигориш. *Лайли ва Мажнун*, 87а8.

**ХОРИҚ** — ғалати, фавқулодда:

Аммо кўп хориқ ишлар андин манқулдур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-161.

**ХОРКАШ** — ўтин ташувчи:

Эшакка ҳар не юкласанг кўтарур ва қаён сурсанг ул ён борур; ақл ва тамиз даъвоси йўқ, бермасанг очдур, берсанг тўқ, забунедур боркаш, хоркаш, балки анборкаш.

*Маҳбубул-қулуб*, 133.

**ХОРЛИҚ//ХОРЛИҒ** — бечоралик, эзилганлик, таҳқирланганлик:

Мувофақатиға асар хорлиғ, муносабатиға баҳра сабукборлиғ. *Маҳбубул-қулуб*, 75;

Бериб анга ғафлат ила хорлиқ,
Ҳашв такаллум била мурдорлиқ. *Ҳайратул-аброр*, 173а26;

Ва гоҳ лаимлар элинда хорлиғ ва гоҳ арзоллар олида беэътиборлиғ кўргуздум. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-8;

Иззат бермас нақду дирам борлиғи,
Ким бўлди тамаъдин кишининг хорлиғи.

*Назмул-жавоҳир*, XV-26.

**ХОРО** I — 1. қаттиқ тош; гранит:
Тенгри ишқ аҳли шикастиға магар,
Хўблар кўнглин этар ходорек. *Хазойинул-маоний,* II*б*-329;
Алар хорани бемадоро кесиб,
Мадоросиз ул тоғда хоро кесиб. *Садди Искандарий,* 306*б*14;
2. мустаҳкам:
Беш қалъаки барча эрди хоро,
Беш махфий ганжи ошкоро. *Лайли ва Мажнун,* 56*б*4;
3. бемехр, шафқатсиз:
Зоти бемадоро, димоғи пўлод ва кўнгли хоро.
*Маҳбубул-қулуб,* 32.

**ХОРО** II — товланиб турадиган қимматбаҳо ипақ мато:
Мунча хилъат махзани инъому ташрифингдин ўлди,
Чарху тоғу баҳрға атлас вагар хоро вагар хаз.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-203.

**ХОРОВАШ** — тошсимон, бақувват:
Бу ёндин дағи сурди хоро тани,
Тани хороваш бирла кўҳафкани. *Садди Искандарий,* 302*б*4.

**ХОРОКАН** — тош кўчирувчи:
Вале Бону тутуб кўз учидин пос,
Ки хорокан нечук юмшатмиш олмос. *Фарҳод ва Ширин,* 129.

**ХОРОКЎБ** — тош янчувчи:
Бу янглиғ сурди хорокўб тавсан,
Анга тегруки эрди хораафкан. *Фарҳод ва Ширин,* 118;
≈ **и хокий** — бечора, камтар ошиқ:
Упуб туфроғни хорокўби хокий,
Улусни ўртаб оҳи дардноки. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**ХОРОНАБАРД** — қаттиқ тош; ≈ **қил-** — (гурзини) тош қазишга ҳозирламоқ, гранит тошни қазишга киришмоқ:
Қачон гурзини қилди хоронабард,
Қатиғ хородин кўкка тегурди гард.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1267.

**ХОРОТАРОШ** — тоштарош, тош йўнувчи:
Ҳунарварларни қилғайлар ҳунар фош,
Агар хоротарошу хоҳ наққош. *Фарҳод ва Ширин,* 39.

**ХОРОФИГАН** — тош отувчи:
Кўруб Фарҳод ул хорофиганни,
Не хорофиганким, Аҳраманни. *Фарҳод ва Ширин,* 76.

**ХОРОШИГОФ** — тош тешувчи:
Тутуб ул тоғнинг авжида маскан,
Бўлуб хорошигофу қулла афкан. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ХОРОШИКАН** — тош ушатувчи, тош синдирувчи:
Демаким теша бирла кўҳкан ул,
Ки зарби даст ила хорошикан ул. *Фарҳод ва Ширин,* 134;
**рахши хорошикан** — шиддат билан югурувчи от:
Басе тезрав рахши хорошикан,
Бари карг зўру бари пилтан. *Садди Искандарий,* 283а3.

**ХОРПУШТ** — кирпи, типратикан:
Тан уйида кўнглум андоққим бузуғда хорпушт,
Баски атрофида пайконинг турубтур санчилиб.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-59.

**ХОР-ХОР//ХОРХОР** — 1. ғам, қайғу, ташвиш, безовталик:
Бир юзи гулгун ғамидин юз тугон кўнглумдадур,
Хор-хоримнинг иложи бодаи ғулгун денгиз.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-217;
Томар қатра-қатра кўзум ёши гул-гул,
Магар бониси хорхорим етишти. *Хазойинул-маоний,* III*б*-638;
2. зўр истак ҳаяжони:

Бу орзумандлиғ хорхорининг тикани кўнглумда синмағай.
*Вақфия,* 719;

Кўнглума асру хорхор эрди,
Хорхорим ҳамиша бор эрди. *Сабъаи сайёр,* 206-7;

≈ **туш-** — ғам, кулфатга учрамоқ:
Деди ўлтуруб йиғлаю зор-зор,
Ки элга тушубтур ажаб хорхор. *Садди Искандарий,* 287б10.

**ХОС** — 1. махсус, алоҳида, тегишли:
Истама боғда булбул унидин ишқ асари,
Эй Навоий, ким эрур бу сифат афғонима хос.
*Хазойинул-маоний,* Iб-293;

Ҳафтанинг ҳар куни бирисига хос,
Бўлуб ул кун қадаҳкашу раққос. *Сабъаи сайёр,* 28-14;

2. яқин кишилар; имтиёзли табақа, юқори табақа, хос одамлар:
Иккинчи, таваккул ва муомалат ва муҳаббат эрдиким, хос қабул қилдилар ва ом йўқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-77;

Ҳарамин хосларға топшурди,
Нукталар барчасиға туттурди. *Сабъаи сайёр,* 129-8;

≈ **ул-хос** — яқинларнинг яқини, энг яқин; махсус:
Минг, икки мингча хосул-хос ходим,
Бўлуб Хоқон рикобида мулозим. *Фарҳод ва Ширин,* 82;

Бири авомдур, бири хавосдур, бири хосул-хосдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 58;

≈ **у ом** — барча, ҳамма:
Тош қозондин ғайри нафъ ҳеч нима мутасаввар эрмаским, лазиз ва мулавван атъима анда пишарким, хосу ом андин мунтафиъ бўлурлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 530;

Чу бу ишни маълум этиб хосу ом,
Бари жаннатосоға айлаб хиром. *Садди Искандарий,* 273б19;

≈ **эт-//қил-** — таъйин этмоқ, махсус қилмоқ:
Адлу эҳсонингға хос этгил мени,
Нафси золимдин халос этгил мени. *Лисонут-тайр,* 7-19;

Тенгри аларни инсоф ҳарамиға хос қилғай ё бу мазлумни ва сойир мазлумларни алар зулмидин халос.
*Маҳбубул-қулуб,* 104.

**ХОСИР** — зарар, зиён кўрган киши:
Тоҳир ўл истасанг фузун рўзи,
Хосир улким йитурди бул сувдин. *Арбаин,* XV-57.

**ХОСИЯТ** — 1. махсус сифат, хусусият:
Эй лабинг хосияти чашмаи ҳайвон янглиғ,
Қуйиню юқориғи холи била жон янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-306;

Сулаймон алайҳис-саломнинг савмааси эшикида ҳар кун ғайбдин бир дарахт пайдо бўлур эди ва хосиятин Сулаймон алайҳис-салом сўрар эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230;

2. яхши хислат, фазилат:
Ишқда пок ўлса киши бу сифат,
Хосият ўлур бу сифат оқибат. *Ҳайратул-аброр,* 118-9;

3. таъсир, натижа:
Ҳар кимгаким пайравлиғ этар, ул мутобаат хосиятидин ул етган ерга етар. *Маҳбубул-қулуб,* 146;

≈ **топ-** — каромат кўрмоқ:
Алар ҳар қачон бу навъ иш воқеъ бўлса, анинг кулидин ҳам бу хосият топар эрдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**ХОСИЯТЛИҒ** — хусусиятли; **мухолиф хосиятлиғ** — қарама-қарши хусусиятли:
Не тонг ҳар кун агар бар берса юз офатки анжумдин,

Сочибтур юз мухолиф хосиятлиғ тухм бу мазраъ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-308.

**ХОСЛИҚ** — яқинлик, алоқадорлик:
Дурға топқан сойи кўнглунг хослиқ,
Бўлғай осонроқ санга ғаввослиқ. *Лисонут-тайр,* 151-15.

**ХОССА** — 1. бирор нарсага тааллуқли, тегишли хусусият:
Ва бу икки байтки, тажниси томдур, ҳам турк шуароси хоссасидуркн, сортда йўқтур ва муни туюғ дерлар.
*Мезонул-авзон,* XIV-113;

2. хусусан, айниқса:
Бер тўлаким, ичсун ани бир ҳариф,
Хосса менгаким, баридин мен заиф. *Ҳайратул-аброр,* 71-4;

3. қизиқ, галати ҳодиса:
Хоссаки гулум хазонға тушти,
Дай ели бу гулистонға тушти. *Лайли ва Мажнун,* 92*б*19;

4. яқин, мўътабар кишилар:
Хосса базмиким қуёш жомин шафақ роҳи била
Элга тутқай хиссрави анжум сипоҳу Жам жаноб.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-61.

**ХОСТ** — хоҳиш, истак, тилак, сўров; талаб:
Битилган сўз эрур боштин-аёқ рост,
Бу навъ эрмиш азалда тенгрига хост. *Фарҳод ва Ширин,* 179;
Чун хост бу навъ эди қазо ҳам,
Мен хастан зори бенаво ҳам. *Вақфия,* 717.

**ХОТАМ** I — узук, узукнинг кўзи:
Чарх узукнинг ҳалқасидур, лек ҳар кавкаб анга,
Қатл учун остида қилған заҳр пинҳон хотаме.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-327;
Ва елни фармониға киюрди ва исми аъзам ёзилған хотамни каромат қилдиким, бу мазкур бўлғанлар анинг баракатидин.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225;

≈ **и лаъл** — лаъл кўзли узук; чиройли оғиз:
Қон ёшим ранги ёшурди хотами лаъл оғзини,
Ўйнамоқда ёшлар андоқким узукни ёшурур.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-155.

**ХОТАМ** II — поён, оқибат, хотима:
Йўқ ажаб, отингға гар муҳри нубувват бўлса хатм,
Ким нубувват ҳалқасида йўқ санингдек хотаме.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-327;

≈ **и адл** — ихтиёр, хоҳиш, раъй поёни:
Хотами адлингға сипеҳри баланд,
«Ростию расти» била нақшбанд. *Ҳайратул-аброр,* 72-9.

**ХОТАМ** III — муҳр, тамға; имзо ўрнига қўйиладиган ва эгасининг номи ўйилган тамға:
Нола чекмакдин чу қилдинг манъ, эй лаълинг нигин,
Бир йўли оғзимни қилғил муҳр ул хотам била.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-539;
Деву пари зумраи одам била,
Тобиъи амри эди хотам била. *Ҳайратул-аброр,* 120-17.

**ХОТИМ//ХОТИМА** — охир, ниҳоя:
Алар «Хираднома и Искандарий»даким, «Ҳафт авранг»нинг еттинчи дафтаридур, китоб хатми достонин чун сурубтурлар, сўз хотимасини бу ерга еткурубтурларким...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-53;

≈ **и русул** — пайғамбарларнинг охиргиси — Муҳаммад пайғамбар:
Ё раб ул ҳодийи субул ҳаққи,
Ё раб ул хотими русул ҳаққи. *Вақфия,* 2;

≈ **и хитоб** — хатнинг охири, мактубнинг охири:

...хатми китоб ва хотимаи хитобда чун ул маъшуқаи зебо ва мухаддараи оламорони жилва бериб, қабули хотир таманноси ва назари қабул истидъоси қилибтурлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-48;

**-ул-анбиё//-ул-нубувва** — пайғамбарларнинг охиргиси, Муҳаммад пайғамбарнинг лақаби:

...хотимул-анбиёдур саллоллоҳу алайҳи васаллам, анинг шаънида нозил бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;

Ва хотимул-нубувванинг рисолатиға иқрорким, қолаллоҳу таоло... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**ХОТИР** — 1. кўнгил:

Ваҳй нозил бўлди ёхуд ёрнинг пайғомидур,
Ким ғамим тасқини ғамгин хотирим оромидур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-182;

Ул таклифдин хотири малул бўлуб, Туркистонда Хожа Аҳмад Яссавий мазориға бориб, риёзатлар тортиб, ишига кушодлар етгандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156;

2. ўй, фикр, хаёл:

Ҳар қачонким хотиримға ул кўзу қош эврулур,
Ҳам қошимға чин тушар, ҳам кўзума ёш эврулур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-157;

Бермак иши хотиридин кетмамак,
Бермагу олмағни хаёл этмамак. *Ҳайратул-аброр,* 141-15;

3. эс, ёд, хотира:

Неки хотирда эрди топти баён,
Ғайри ул ким топиб эди нисён. *Сабъаи сайёр,* 30-11;

...муфрит риёзатлардин табълариға калоле воқеъ бўлса эрди, хотирлари ташхизи учун ул масканға келиб, бир кун-икки кун туруб, яна хонақоҳға ўз хилватлариға борурлар эрди. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83;

4. эсдалик:

Ҳеч нимага эҳтиёжим йўқтур, агар сизнинг хотирингиз учун олсам ҳам манга таълим қилингким ани не қилай?..

*Маҳбубул-қулуб,* 70;

≈ **таманноси** — кўнгил истаги:

...хатми китоб ва хотимаи хитобда чун ул маъшуқаи зебо ва мухаддараи оламорони жилва бериб, қабули хотир таманноси ва назари қабул истидъоси қилибтурлар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-48;

≈ **и беқарор** — нотинч кўнгил:

Вале нотавон кўнгли зори анинг,
Ҳазин хотири беқарори анинг. *Садди Искандарий,* 298б17;

≈ **и мулкорой** — мулкка оро берувчи фикр, ўй:

Мағлуб ўлубон адуви кинафзойинг,
Масрур ўлғай хотири мулкоройинг. *Муншаот,* XIII-123;

≈ **и нoшод** — ғамгин дил:

Хотири нoшодима раҳм айлангиз,
Нолаю фарёдима раҳм айлангиз. *Лисонут-тайр,* 170-16;

≈ **и огоҳ** — ҳушёрлик:

Муттасиф бўлсанг сифотуллоҳ ила,
Жазм этарсен хотири огоҳ ила. *Лисонут-тайр,* 189-2;

≈ **и хуррам** — кўнгил хотиржамлик, вақти чоғлик:

Йўл борурға хотири хуррам керак,
Даҳр ранжидин малолат кам керак. *Лисонут-тайр,* 123-9;

≈ **и ғамандуз** — ғамгин кўнгул:

Ҳар кимгаки тифл ўлса эрур кўзи очуқ,

Шуғли била хотири ғамандузи очуқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

≈ **га етур-** — тушунтирмоқ:
Недин мундоқ эрканга бир нукта сур,
Мунунг сиррини хотиримға етур. *Садди Искандарий,* 285*а*8;

≈ **га кел-** — эсга тушмоқ:
Қилиб улча хотирға келганча иш,
Аларга насиб ўлмади анча иш. *Садди Искандарий,* 248*а*11;

≈ **жамъ бўл-** — кўнгли жойига тушмоқ:
Ул ноҳиятдин хотири жамъ бўлуб, Мадойинға азм қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 520;

≈ **ға кеч-** — кўнглига келмоқ:
Ва бовужуди бу суубатлар барчадин саъброқ кўнгул рўзасидурки, ҳақ субҳонаҳу ва таолодин ўзга ҳеч нима хотирға кечмакдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-70.

**ХОТИРА** — фикр, хаёл, ўй:
Муборак хотираларин шеър вазнига ва байт тақтиъиға машғул қилдилар. *Мезонул-авзон,* 71-72;
...аларнинг ҳам муборак хотираларинға биайниҳ ушбу навъ ўтар эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 703.

**ХОТИРБАСТАЛИК** — кўнгил боғлиқлик, берилганлик, берилиш:
...ҳар миқдор такаллуф қилиб тугатган китобларниким, булардин ўзга ҳеч нимага хотирбасталик йўқ эрди.
*Муншаот,* XIII-119.

**ХОТИРЖАМЪ** — бирор ишнинг кўнгилдагидек бўлишига комил ишонч:
Мўр дедиким, ё набийюллоҳ, сендин хотиржамъдурман.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226.

**ХОТИРИЙ** — андишали; **истирзои хотирий қил-** — **кўнгул розилигини** сўрамоқ:
Шайх хизматиға бориб, узрхоҳлиқ кўргузуб, истирзои хотирий қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ХОТИРНАВОЗ** — кўнгил тортар, хурсанд қиладиган, ёқимли:
Наво ичра минг лаҳнсозинг қани,
Дасотини хотирнавозинг қани? *Садди Искандарий,* 243*б*7.

**ХОТИРНИШОН** — эсга солувчи, эслатиб турувчи:
Чу шоҳ олида бўлди хотирнишон,
Бу ҳукм айлади шоҳи махзанфишон.
*Садди Искандарий,* 267*а*6;

≈ **қил-** — эсга солмоқ:
Нукта тафсилида бўлмоқдир фишон,
Сўзни сойилға қилиб хотирнишон. *Лисонут-тайр,* 97-9.

**ХОТИРОЛОЙ** — хотирни аралаштирадиган, фикрни чалғитадиган:
Ани тортмоғлиқни бу лойдин,
Ҳамул бодан хотиролойдин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1223.

**ХОТИРОСО** — эсда турадиган, эсдан чиқмайдиган, яхши эсдалик:
Бори нома мазмуни бирдек паём,
Дилоро сўзу хотиросо калом.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1363.

**ХОТИРПАЗИР** — мақбул, ёқимли:
Қаср аро бир хисрави оромгир,
Сурати хуш сийрати хотирпазир. *Лисонут-тайр,* 114-9.

**ХОТИРПИСАНД** — маъқул, маслаҳатга мувофиқ:
Ки бўлғай низоъ анда хотирписанд,
Ки гар бўлмаса бўлғай андин газанд.
*Садди Искандарий,* 259*а*6.

**ХОТИРЧИ** — ўйловчи:
...ҳашр куни мени ул от била атасалар эрди ва бу хотирчи

Ҳазрати Шайхқа арз қилдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178.

**ХОТИФ** — чанг солиб олиб кетувчи; **барқи хотиф** — бир лаҳзага оламни ёритувчи чақмоқ:

Эй хуш, ул роҳрав гармки бу йўл қатъин
Барқи хотифдек этар даҳрни айлаб равшан.

*Хазойинул-маоний,* IIб-442.

**ХОТУН** — аёл, хотин:

Яхши хотунлар сафойи зуҳдидин,
Олам ичра гар ёруғлуқ бўлса фош.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-695;

Сенки хотунлар кибисен худписанд,
Еткуси зотингға эрликдин газанд. *Лисонут-тайр,* 49-10;

Ул вақтин асраб, ул хотун қўпуб бу сўзни айтурда тенгри таоло тилига рост сўзлар солдиким, Қорун анга буюртубдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;

≈ **мактаби** — хотин киши дарс берадиган мактаб:

Тамом оламда андин улуғроқ киши бўлмағусидур ва Шайхул-ислом дебтурки, аввал мени бир хотун мактабида топшурдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-118.

**ХОШОҚ** — 1. хашак, чўп, хас:

Лаъли маҳлул айлагандин ўт ёқиб хошок ила,
Ҳажри жоним куйдуруб, жисмимда қоним ўртади.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-333;

...гулдаста бандиким раёҳин аросида хошокни сиғурғай.

*Назмул-жавоҳир,* 28;

2. арзимас, яроқсиз:

Эйки, вужудунг уйи хошок эрур,
Зор танинг худ бир овуч хок эрур. *Ҳайратул-аброр,* 154-26;
Ким бўлуб ожиз уқул идрокидин,
Чарх ўксукроқ онинг хошокидин. *Лисонут-тайр,* 183-1;

3. мурда:

Магар ажал сарсари туфроғимни бўсағадин совурғай ва ...ўлум сайли хошокимни бу эшикдин сургай.

*Муншаот,* XIII-101;

≈ **и хавотир** — бефойда ўйлар, хаёллар:

Саҳфаи хотирда, эй ориф, керактур ёру бас,
Софийи ваҳдатқа хошоки хавотир қотма кўп.

*Хазойинул-маоний,* Iб-88;

≈ **эт-** — қуритмоқ, қовжиратмоқ:

Боғи хирад нахлини хошок этиб,
Баҳри бало мавжини кўлок этиб. *Ҳайратул-аброр,* 6-5.

**ХОШОКВАШ** — хашакка ўхшаган, хашакдай:

Қайдаки ишқ ўти бўлуб шуълакаш,
Ақл ўлуб ул ўт уза хошокваш.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 144.

**ХОШОКРЎБ** — кўча супурувчи, хас супурувчи:

Чархи нигун даргаҳида хокрўб,
Балки жабини била хошокрўб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 72.

**ХОШОКЧА** — хашакка тенг, хашакдай:

Жаҳон мулки олинда хошокча,
Вале бир кўнгул мулки афлокча. *Маҳбубул-қулуб,* 10.

**ХОҚОН** — шоҳ, хонлар хони; хоқон:

Сангаким отинг келди хоқони Чин,
Йўқ эрса сипоҳдори Турон замин.

*Садди Искандарий,* 267б14;

Олам элида хисраву хоқон лақабинг,

Одамға дегинча хон бин хон насабинг. *Муншаот,* XIII-117;
≈ и аҳд — замон, давр хоқони:
Кимки эрур қайсару хоқони аҳд,
Қайсару хоқон не, Сулаймони аҳд. *Ҳайратул-аброр,* 120-18;
≈ и дарёназир — энг улкан шоҳ:
Дуо бирла хоқони дарёназир
Деди: К-эй жаҳондори дарёзамир.
*Садди Искандарий,* 288б19.

**ХОҚОНЛИҚ//ХОҚОНЛИҒ** — хоқонлик мартабаси:
Йўқ улким Чинда хоқонлиққа лойиқ,
Бори оламда султонлиққа лойиқ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 348;
Ки хоқонлиғим шавкати синмасун,
Шаҳаншоҳлиғим савлати синмасун.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1477.

**ХОҲ** — ёки; ё:
Ҳар қаён борса, чу ул қотилдин айрилмас рақиб,
Хоҳ сен қотил анга, хоҳ андин айрил, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* IVб-377;
Ҳар киши сувсиз бўлса хоҳ қари, хоҳ йигит сув ичгач, оташи дафъ бўлуб, завқ топар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;
Бировки ёрдин айру эрур асири фироқ,
Арода хоҳ яқин тут йўлини, хоҳ йироқ. *Муншаот,* XIII-102.

**ХОҲ** — қўшма сўзларда ёрдамчи компонент бўлиб, *истамоқ, сўрамоқ* маъносини беради:
Туштн аёғиға бўлуб узрхоҳ,
Дедики, хисрави анжум сипоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 78-13;

**ХОҲАР** — опа, сингил:
Ва алар улуғ, кичик қиз қардошни ҳам «хоҳар» дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**ХОҲАРЗОДА** — жиян (эгачи ёки сингилнинг боласи):
Мир Камолиддин Ҳусайн Мир Рафеиддин Ҳусайнға хоҳарзода бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 146;
Жаҳондин хотири озодаси бор,
Ки бир гулчеҳра хоҳарзодаси бор. *Фарҳод ва Ширин,* 107;
Бу ишлар шукргузорлиғиға ўз хоҳарзодасиниким, оти Нозмеҳр эрди... *Тарихи мулуки ажам,* 509.

**ХОҲИ** — ёки, ё:
Кимки восил ўлди, рафъ ўлдиародин қурбу буъд,
Каъба суккониға йўл хоҳи йироқ, хоҳи ёвуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-179.

**ХОҲИЙ** — хоҳлаб; ≈ **ва нахоҳий** — хоҳлаб ва хоҳламай, истар-истамас:
Шайх хоҳий ва нахоҳий ҳукм қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**ХОҲИШ** — истак, хоҳиш, майл:
Ҳар неки ҳисоби офариниш,
Айлаб ул иковга васл хоҳиш.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 827.

**ХОҲОН** — хоҳловчи, истовчи:
Эй Навоий, ёр лутфу қаҳрининг хоҳонимен,
Ҳам эрурмен хуш, гар андин жуз итобе топмадим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-424.

**ХУБАСО** — қабиҳлар, хабислар:
Мир ул вилоятнинг вожибул-эҳтиром содотидиндур, агарчи арзол ва хубасо мусаллам тутмаслар ва нимагина дерлар,

аммо ул тоифанинг сўзига эътибор йўқтур.

*Мажолисун-нафоис,* 138.

**ХУД** — 1. албатта, ҳақиқатан:

Топмоғлиғ ани аҳли адабни ўртар,
Тотмоғлиғ ани худ икки лабни ўртар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-27;

...етмиш икки навъ била тақсим топарида худ ҳеч сўз йўқтурки, етмиш икки фирқа каломиға далолат қилғай...

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;

Худ бу сўздин ғаразлари Хожа Ҳофиз эрмишки, уларнинг зуҳурининг бидояти эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-183;

2. ёлғиз, фақат:

Демаким, гар истасанг кўнглумни, бутға сажда қил,
Сен борингда бутқа худ не эътибор, эй муғбача.

*Хазойинул-маоний,* IIб-558;

Дайр ичра бу кун кавсару худ ўлди насибим,
Тонглаға манга ваъда берур воизи аблаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-530;

3. ўзича:

Бўлса доғи топмоғи осон эмас,
Жинси башар ичра худ имкон эмас. *Ҳайратул-аброр,* 106-27;

4. худди, кабн, дек:

Ўзни худ бир жаҳони беғарон бил,
Қамолотин ўзидек бир жаҳон бил.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

5. ўзи, ўзгинаси:

Агар худ залил эрди, гар аржманд,
Бори бўлди ўз комиға баҳраманд. *Вақфия,* XIII-160;

Ва дебтурки, чун манга ботин аҳволидин хабар бўлди ва зоҳир улумини худ вофир касб қилиб эрдим.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-144;

6. ҳеч, ҳеч қандай:

...ул изо ва азоб еткурурда бу фақирнинг заъфлиғ мизожиға тараддуд ва ташвиш кўпрак етгусидур ва санга худ тафовут қилмағусидур. *Муншаот,* XIII-155-156.

**ХУДБИН** — ўзинигина кўрувчи; ўзидан бошқаларни назар-писанд қилмовчи; мутакаббир:

Ғайрдин кўнглумни соф эттим юзунг акси учун,
Гарчи худбинсен, санга бўлмас бу кўзгу сори майл.

*Хазойинул-маоний,* IIб-219;

Ақлу ҳикмат ишидур бўйла маошу ойин,
Қайта топқай муни ҳар нафспарасту худбин.

*Маҳбубул-қулуб,* 82.

**ХУДБИНЛИК** — мутакаббирлик, худбинлик:

Кўрма арода ўзингни мискинлик аро,
Ким бўлди киши ҳалоки худбинлик аро.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**ХУДДОМ** — ходимлар, мулозимлар, хизматкорлар:

Подшоҳ давлатидин юзга яқин куштигир яна мунча ҳамдин ортуқ сойир худдом Паҳлавон хизматида бор эрдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 536;

Гар сенга худ тобиъу худдом эрур,
Қайғулари кўнглунга ноком эрур. *Ҳайратул-аброр,* 94-3.

**ХУДКОМ//ХУДКОМА** — фақат ўз манфаатини кўзловчи:

Кимса мендек ишқ аро бесабру ором ўлмасун,
Ер анга бир сен киби бадмеҳри худком ўлмасун.

*Хазойинул-маоний,* IIб-279;

**жоҳили худкома** — ўзидан бошқани билмовчи жоҳил:
Илмдин орий улуснинг жоҳили худкомаси,
Ўрганурга жидду жаҳд этган жаҳон алломаси.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-74.

**ХУДКОМЛИҒ** — фақат ўз мақсадини кўзлаш:
Кўп ўлса меҳрибон худкомлиғдин,
Эл ичра ваҳм этиб бадномлиғдин. *Фарҳод ва Ширин,* 132.

**ХУДНАМО//ХУДНАМОЙ** — шуҳратпараст, ўзини кўрсатишга интилувчи:
Дилраболар ичра ҳар дам кўзгуга боқмоқ недур,
Ваҳки билмон, эй пари, худбинмусен ё худнамой.
*Хазойинул-маоний,* Iб-648;
Ёлғончи худнамо иоиб нисбати — мусалламаи каззоб миллати, нубуввват туҳматин ўзига солған Жабраил ва ваҳйидин деганн бори ёлғон. *Маҳбубул-қулуб,* 11.

**ХУДНАМОЛИҚ//ХУДНАМОЛИҒ** — 1. худбинлик, шуҳратпарастлик:
Тарийқлари худнамолиқ ва расмлари худоролиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 16;
Худнамолиғ аларға шева, худписандлиғ аларға мева.
*Маҳбубул-қулуб,* 57;
Не кўзгу тутмоқ эрур дам-бадамки, ҳожат эмас
Сенинг жамолингга бу навъ худнамолиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-183;
2. риёкорлик:
Мубоҳат учун бермак — худнамолиғ ва анинг била ўзини сахий демак — беҳаёлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 12.

**ХУДО//ХУДОЙ** — тангри, оллоҳ:
Манга гар бу навъ айласанг ёрлиқ,
Санга доим ўлсун худо ёр, ахий.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-355;
Биров амонатини асрай олмас, арчи эрур
Худой амонатини асрамоқ ҳаволат анга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-14.

**ХУДОВАНД** — 1. худо, тангри:
Ғараз ирфон экиндурким, адамдин
Сени мавжуд айлабтур худованд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;
Ул худовандиға қилмас жуз вафо,
Лек мендин ҳозир ўлмай жуз жафо.
*Лисонут-тайр,* 178-15;
2. эга, хўжайин:
Ва дебтурларки, ҳазрати худовандим Шайх Шамсиддин Табризий буюрубтурки, қабул топқан муриднинг аломати улдурки, асло бегона эл била суҳбат тута олмағай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-149;
≈ **и таоло** — улуғ ва буюк худо:
Агар худованди таоло ҳар дўстиға балое йиборса ўз инояти била ул юкни тортарға қувват бергай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-127;
≈ **қил-** — соҳиблик, ҳокимлик қилмоқ:
Валекин сўзларидур ростмонанд,
Таammул фарз эрур қилмоқ худованд.
*Фарҳод ва Ширин,* 156.

**ХУДОЛИҚ** — худолис, тангрилик:
Эй худовандлар худованди,
Йўқ худолиқда кимса монанди.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 886.

**ХУДОРОЙЛИҚ//ХУДОРОЛИҚ** — ўзига оро бериш:
Мавлоно Осафий... ятимвашлик ва раъносифатлиқ ва худройлиқ ва худоройлиқ била авқотин зоеъ қилур.
*Мажолисун-нафоис*, 87;
Тарийқлари худнамолиқ ва расмлари худоролиқ:
*Маҳбубул-қулуб*, 16.

**ХУДОПАРАСТ** — художўй, худога ибодат қиладиган:
Атбоъи қалин ва бу Баҳром худопараст эрди ва хирадманд подшоҳ эрди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-211.

**ХУДОПАРАСТЛИҒ** — худо буйруғини бажариш:
Харобот аҳлиға риндлиқ ва мастлик йигитликда дилпазир ва муножот аҳлиға порсолиғ ва худопарастлиғ йигитликда беназир. *Маҳбубул-қулуб*, 148.

**ХУДПАРАСТ** — мутакаббир, худбин:
Сен киму маъни ким, эй мажҳулу маст,
Жаҳл бирла мастлиғдин худпараст. *Лисонут-тайр*, 47-15.

**ХУДПАРАСТЛИҒ** — ўзини ҳаммадан устун билиш, бошқани тан олмаслик:
Ишлари мастлиғ, варзишлари худпарастлиғ.
*Маҳбубул-қулуб*, 17;
Худпарастлиқки эрур моддаи идбор, мунда дағи тафовут ва маротиб бор. *Маҳбубул-қулуб*, 101.

**ХУДПИСАНД** — ўз манфаатини кўзловчи, худбин, мутакаббир:
Ғофил жаҳл юзидин худписан, огоҳ тавозуъ ва адаб зеваридин аржманд. *Маҳбубул-қулуб*, 82-83;
Худписандки не қилғани ўзига хўбдур, бу нописанд феълға тафовут кўпдур. *Маҳбубул-қулуб*, 101.

**ХУДПИСАНДЛИҚ** — ўзбилармонлик, ўзбошимчалик:
Жадал аҳлининг мадрасасида қийлу қоли ҳам худписандлиққа тортар маоли; бу анинг сўзин рад қилур ва ул мунунг сўзин, ҳар қайси беганур ўз сўзин ва ўзин.
*Маҳбубул-қулуб*, 101.

**ХУДРАНГ** — аслий ранг, ўзининг ранги, бўялмаган; ўзига хос, бошқа рангларга ўхшамайдиган ранг:
Ҳудҳуд элтур дардлиғ пайғомим ул ой қошиға,
Санчибон худранг руқъам пайк янглиғ бошиға.
*Хазойинул-маоний*, IIб-538;
≈ **варақ** — бўялмаган, тоза варақ, қоғоз:
Мусаввадани бир худранг варақда чиқариб, фақирнинг илигига бердилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, 8.

**ХУДРОЙ** — ўзбилармон, ўжар, қайсар:
Қирқиб эрди қошин ул бодапарасти худрой,
Тоза чиқмиш, не ажаб, гар десам ани янги ой.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-583;
Ва агар ситезарўй бўлса ва худрой, мушфиқ Навоий жониға вой. *Маҳбубул-қулуб*, 12;
Келиб ногоҳ ул шўхи худрой анга,
Қадаҳ тутса юз ноз ила вой анга. *Садди Искандарий*, 269б13.

**ХУДРОЙЛИҒ** — ўжарлик, ўзбилармонлик:
Нечаким худройлиғдин сўз эшитмассену лек,
Ерлар пандин гаҳи, эй шўхи нодоним, эшит.
*Хазойинул-маоний*, IVб-90;
Эмастур анда худройлиғдин,
Эрур оламға бепарвойлиғдин. *Фарҳод ва Ширин*, 54.

**ХУДРУ//ХУДРУЙ** — ўзича ўсган, ёввойи; **лолаи худрў** — ўзича ўсган лола, ёввойи лола:
Навбаҳори даҳрға қўйманг кўнгулким, йўқ вафо

Не гули бўстонида, не лолаи худрўсида.

*Хазойинул-маоний,* IVб-548;

Бўстонида юз гул эрди худрўй,
Бир гулдин анинг димоғи хушбўй. *Лайли ва Мажнун,* 61а16.

**ХУДСИТОНЛИҒ** — ўзини мақташлик:

Мударрислар... худнамолиғ учун дарс ҳавзасин тузмаса ва худситонлиғ учун такаллум ва ғавғо кўргузмаса.

*Маҳбубул-қулуб,* 24.

**ХУДФУРУШ** — ўзини бозорга солувчи; ўзининг баҳосини оширувчи:

Худфуруш ўлди ул ой, оё, қаёндин топқамен,
Аниқим қилди муайян Юсуфи Канъонға нарх.

*Хазойинул-маоний,* IVб-116.

**ХУДШИКАН** — ўз нафсини ўлдирувчи, хоксор, камтар:

Худшиканга етти ул олий мақом,
Худнамо топти бу янглиғ интиқом. *Лисонут-тайр,* 50-14.

**ХУЖАСТА** — қутлуқ, муборак, бахтиёр:

Юз ҳасрат ила мени айирди
Васлингдин, аё хужаста дийдор. *Хазойинул-маоний,* IIIа-385;

≈ **авқот** — муборак вақтлар:

...ва савобиии ул ҳазратнинг нисори ва туфайли қилдим ва анинг хужаста авқоти ва ҳумоюн рўзгориға кечтим...

*Вақфия,* XIII-169;

≈ **асар** — муборак, таъсирли:

...заифлар осудаҳол ва хужаста асар мавкибнинг жонпарвар хабаридин ҳажр зиндонида маҳбус ва маҳжуд бўлған наҳифлар фориғбол бўлғайлар. *Муншаот,* XIII-122;

≈ **алфоз** — гўзал сўзлар:

Ва бу фархунда иборат ва хужаста алфоз ва ишоратда форсийдин кўпрак тажнисомиз лафз ва ийҳомангиз нукта бор.

*Муҳокаматул-луғатайн,* II-12;

≈ **вужуд** — хушқомат:

Шаҳ савол этти: К-эй хужаста вужуд,
Талъатинг ҳам отинг киби масъуд.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1068;

≈ **даврон** — ажойиб, яхши замон, аср, давр:

То бу фархунда замон ва бу хужаста давронким, бу жамшеди соҳибқирон салтанат тахтин олдилар ва бу хуршеди жавоҳирфишон олам аҳли бошиға сояи марҳаматни солди.

*Вақфия,* XIII-159;

≈ **калом** — доно, хушгап:

Шоҳ Баҳром чун эшитти тамом,
Шод ўлуб сурди: К-эй хужаста калом. *Сабъаи сайёр,* 108-14;

≈ **мақдам** — қутлуғ қадам:

Илтимос улким, ҳар ён Хизровар қадам урса хужаста мақдамини боиси ишот ва сурур билгайлар.

*Муншаот,* XIII-153;

≈ **мақом** — қутлуғ жой:

Бори киймакларин қилиб гулфом,
Яна гулфом этиб хужаста мақом.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1064;

≈ **насим** — ёқимли шабада:

Ҳаракат бирла ул хужаста насим,
Сочти гул бошиға сумандин сим. *Сабъаи сайёр,* 7-3;

≈ **сифот** — яхши сифатли, мақтовли:

Деди: Эй раҳрави хужаста сифот,
Биздин ўлди санга бу навъ уёт.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1061;

≈ **соҳиб** — бахтга эга, бахтли, бахтиёр:
Чўпон деди: «Эй хужаста соҳиб,
Ақшомғача бўл манга мусоҳиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 811;
≈ **талъат** — муборак юз:
Кўргач анинг хужаста талъатини,
Топти кўп кўнглида муҳаббатини.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1052;
≈ **фаржом** — яхши натижали:
Эй сендин улус хужаста фаржом,
Оғозингга ақл топмай анжом.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 645;
≈ **фарзанд** — яхши фарзанд:
Андин сўнг бу хужаста фарзанд,
Не комки бўлмиш орзуманд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 738;
≈ **ҳариф** — бахтли дўст, дилдор улфат:
Юз зарофатда ҳар хужаста ҳариф,
Куллу шайъин миназ — зарифи зариф.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1066;
≈ **ҳотиф** — ғойибдан эзгулик садосини берувчи:
Ул бўлмайин ушбу ишта воқиф,
Ким қилди нидо хужаста ҳотиф. *Лайли ва Мажнун,* 5967;
≈ **тут-** — бахтиёр қилмоқ:
Ани синдурған элни қил шикаста,
Хужаста кўрган элни тут хужаста. *Фарҳод ва Ширин,* 3.

**ХУЖАСТАЛИҚ** — хурсандлик, бахтлилик, хушбахтлилик:
Дедиким: Аё хужаста дийдор,
Чеҳрангда хужасталиқ падидор.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 756.

**ХУЖАСТАФОЛ** — муборак фол, фоли яхши:
Ким етти хужастафол қосид,
Бўлди бориға раво мақосид.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 711.

**ХУЗОБ** — бўяш:
Ямон хатға ғалати беҳисоб, қаррийи масхара соқолиға хузоб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-22.

**ХУЗРО** — кўк:
Ҳуллаи кофургун ул хилъати хузро уза,
Сабзаи жаннатқа гўё тушти раҳматдин қирав.
*Хазойинул-маоний,* IVб-511; қ. **ХАЗРО.**

**ХУК** — тўнғиз, чўчқа:
Ва сорт барчасин «хук» ва «гуроз» лафзи била айтур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ХУКБОН** — тўнғиз боқувчи:
Еттилар чун қатъ этиб бори ябон,
Анда бордиларки шайхи хукбон. *Лисонут-тайр,* 87-10.

**ХУКБОНЛИҒ** — чўчқа боқувчилик:
Хукбонлиғ келди бир йил ёнаси,
Бўлмоқ оташгоҳ ўти девонаси. *Лисонут-тайр,* 80-19.

**ХУЛАФО** — авлодлар , халифалар, ўринбосарлар:
...ҳазрати шайхул-машойих олимил-муршиди тавоифил-умам шайх Зайнул-миллати вад-дин Ал-хавоқий (раҳимаҳумуллоҳу таоло)нинг ихтиёрий хулафосидин эрдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83;

То бир кунки Саййид Амир Кулол манзилидинки, аларнинг хулафосидиндур, Қасри Орифон сари мутаважжиҳ эрдилар...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-126.

**ХУЛД** — абадийлик, доимийлик; жаннат:
Гар Навоий сари маҳшарда назар айламасанг,
Сақару нордек ўлғай анга хулду мофиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-525;

Бу дўзахдин халос этгунгдур охир,
Тараб хулдиға хос этгунгдур охир. *Фарҳод ва Ширин,* 154;
≈ **и барин** — биҳишт боғи, жаннат:
Шаҳрлари лутф ила хулди барин,
Хўблар ул хулд ичида ҳури айн. *Ҳайратул-аброр,* 180-7;
≈ **и барин қил-** — жаннат, беҳишт боғига айлантирмоқ:
Яна «Фавоидул-кибар» девонидурким, ҳаёт авохирида тахайюлум хомаси ани рашки нигорхонаи Чин ва ғайрати хулди барин қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ХУЛДОЙИН** — жаннатдай безакли, жаннатга ўхшаш:
Иттифоқо сайри тушмиш Чин сари,
Ул саводи мулки хулдойин сари. *Лисонут-тайр,* 26-12.

**ХУЛОСА** — хулоса; сараланган, танланган;
≈ **и ҳаёт** — умрнинг энг самарали қисми:
...зубдан авқотим ва хулосаи ҳаётимни ул ҳазратнинг мадҳи зоти ва таърифи сифотида сарф қилсам эрди.
*Вақфия,* XIII-174.

**ХУЛОСИЁТ** — хулосалар:
Ва мутақориб ва мутадорик ажзоси хулосиётқадурки, мураккаб уч мутаҳаррик ва икки сокиндиндурлар.
*Мезонул-авзон,* XIV-146.

**ХУЛУС** — холислик, софлик, тўғрилик; самимийлик; **и ихлос** — самимий ихлос:
Ва бу мадрасағаким, хулуси ихлосдин ясалди — «Ихлосия» от қўюлди. *Вақфия,* XIII-171.

**ХУЛҚ** — одоб, феъл-атвор:
Ҳам бу янглиғки шиор айлабсен,
Халқни хулқунгга зор айлабсен.
*Хазойинул-маоний,* IVa-419;

Бағоят қобил, ҳусни хулқи бағоят камолда ва бир ёлғуз ўғли эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-72;
≈ **и зишт** — ёмон хулқ:
Вой ул кишигаки, хулқи зишт ўлди анга,
Бу хулқи била ёмон сиришт ўлди анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47;
≈ **и карам** — чиройли одоб, яхши хулқ:
Юз наът ангаким хулқи карам ўлди фани,
Яъники карам кони расули маданий.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 695;

Икки жонибдин агар хулқи карам бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-40.

**ХУЛҚЛУҚ** — ахлоқли, яхши хулқли:
Мавлоно Бақоий... яхши табълиқ ва яхши хулқлуқ йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 185.

**ХУМ** — хум, май идиши:
Базми васлидин йироқ оғзимда хумдек муҳр эрур,
Тонг эмас қонимға майдек шавқ ўтидин тушса жўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-269;

Қирқ хум онда Фаридун ганжидек,
Йўқ Фаридун, балки Қорун ганжидек. *Лисонут-тайр,* 57-11;

≈ **и гардун** — осмон қуббаси:

Неча минг хум ниҳон қилған Фаридун,
Вале ҳар бир нечукким хуми гардун. *Фарҳод ва Ширин,* 72;

≈ **и об** — сув хуми, сув сақланадиган хум:

Яна бир дўконким, Хуми обға машҳурдур, тимнинг шарқий ҳаддида... *Вақфия,* XIII-177.

**ХУМОР** — 1. мастликдан кейинги бош оғриғ:

Ичимда заъфедур, соқий, қадаҳ бер, гарчи билмонким,
Хумор осибидин ё давр аро меҳнатдин эркинму?
*Хазойинул-маоний,* IIа-294;

2. муштоқлик, зўр истак:

Дўстлуқ айлаб тутунг гаҳ-гаҳ лаболаб жомким,
Қасди жон қилмиш манга дарди хумор, эй дўстлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-144;

Илик титрамоғи умр бодаси хуморидин.
*Маҳбубул-қулуб,* 149.

**ХУМОРИЙ** — ичкиликка қаттиқ берилган, майпараст;

≈ **и абтарий** — бахтсиз майпараст:

Маҳмуд Ҳабиб отлиғ девонаи хуморийи абтарий бор эрди.
*Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-17.

**ХУМОРЛИҒ** — май ичишлик, майпарастлик, хушкайф бўлишлик:

Навоий, баҳор ўлди, тавбангни синдур,
Ки хуштур бу фасл ичра хуморлиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-156.

**ХУМОСИЙ** — бешлик, бешталик:

Аммо тавил ва мадид ва басит биноси икки мухталиф жузвғадур, бири хумосий ва бири субоъий. *Мезонул-авзон,* 17.

**ХУМС** — бешдан бир (бож):

Панжаи ислом чу маҳкам солиб;
Куфр ети қўрғонидин хумс олиб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 30.

**ХУМУЛ** — номаълумлик, ноаниқлик, ном-нишонсизлик; қоронғулик, зулмат:

Ки-эй кунжи малолатнинг хумули,
Тушуб дарду бало кўнглунг қабули. *Фарҳод ва Ширин,* 19;

≈ **зовияси** — тарки дунё қилиш, хилватнишинлик:

Ва хумул зовиясин нишиман қилдим.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-8.

**ХУМХОНА** — майхона, май тайёрлайдиган жой, хумлар турадиган жой:

Айбим этманг бош кўтармайдур дебон хумхонадин,
Қилмайинму сажда топсам бу сифат меҳроблар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-162;

Дерларки, отасининг бир хумхонаси бор эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-116.

**ХУН** — 1. қон:

Чекиб захмини тиккан ришта ҳар ён,
Солиб ул торн хун оғушта ҳар ён. *Фарҳод ва Ширин,* 188;

...ул байтда «хун» лафзи муносиброқ.
*Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-16;

2. хун, біровни ўлдирган учун тўланадиган товон:

Навоий қатлиға хун ваъда қилдинг, вафо қилким,
Йўлунгда телмуруб умредурурким интизор элтур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-186;

≈ **и жигар** — жигар қони:

Кўнглумнинг оҳи қатраи хуни жигар била,

Дудидурурки айрилур ўтдин шарар била.

*Хазойинул-маоний,* Iб-546.

**ХУНАФШОН** — қонли, қон сочувчи; қон йиғловчи:

Нома ёзған чоғда бўлмиш эрди хунафшон кўзум,
Оқ варақ гулранг бўлди токи сочти қон кўзум.

*Муншаот,* XIII-148.

**ХУНБОР** — қонли ёш ёғдирувчи, қон йиғловчи, аччиқ йиғловчи:

Ҳар кун ўткан кечадин ошуфта кўнглум зорроқ,
Ҳар тун ўткан кундин ашкафшон кўзум хунборроқ.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-169;

Етишгач ҳажр шарҳи зор йиғлаб,
Ики кўз айлабон хунбор йиғлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 52.

**ХУНБОРЛИҚ//ХУНБОРЛИҒ** — қон йиғлашлик, ғамда қолишлик:

Жигарсўз ҳодисаким, истимоъи кўзга мужиби хунборлиқ ва ғамандўз воқеаким, иттилоъи жонға боиси афгорлиғ эрди — етишти. *Муншаот,* XIII-106;

Тонг эмас ҳижрон саҳобин десалар ёғдурди қон,
Кўзларим даъби кеча хунборлиғларму эмас!

*Хазойинул-маоний,* IVб-234.

**ХУНЁГАР** — нола қилувчи, нолагар; созанда, хонанда:

Хунёгару нағмасоз ноҳид,
Лекин даф анинг қўлида хуршид.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 676.

**ХУНЁГАРЛИҒ** — ашулачилик, хонандалик, созандалик:

Замони тори хунёгарлиғинг уз,
Ўлармен — навҳагарлик созини туз. *Фарҳод ва Ширин,* 165.

**ХУНИН** — қонли, қонранг, тўққизил:

Нуктаи мавҳум эмас кўнглумда оғзинг ёдидин,
Ким бу хунин ғунча ичра доғи пинҳонимдур ул.

*Хазойинул-маоний,* IVб-390.

**ХУНОБ//ХУНОБА** — қонли ёш; аччиқ йиғи:

Шарбат манга хунобу ғизо ғам бўлмиш,
Бистар туфроғу оҳ ҳамдам бўлмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-755;

Анга бу навҳалар бирла ўкурмак,
Иш элга ашкидин хуноба сурмак. *Фарҳод ва Ширин,* 209;

≈ **и андуҳ** — қайғу-ҳасрат кўз ёши:

Анинг бу бодаси хуноби андуҳ,
Дема хуноб, лаъли нобн андуҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 161;

≈ **и ҳижрон** — ҳижрон алами, айрилиқ кўз ёши:

Висол ичра майи айш ўлса қисминг бўлма кўп эмин,
Ки жоми васл ила хунобаи ҳижрон эрур мамзуж.

*Хазойинул-маоний,* IIб-98.

**ХУНОБЛИҒ** — юраги қон бўлишлик, хафалик, хуноблик:

Ҳулласин хуноблиғ жон риштасидин қилди чарх,
Бўлди жонлар жони, ваҳ-ваҳ, ул париваш пайкари.

*Хазойинул-маоний,* Iб-594.

**ХУНОЛУД** — қонга буланган:

Юзунг ёшимға хунолуд гоҳи,
Дамимдин бошинг узра дуд гоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 189;

Осмон сари ўқ отиб, ўқни ҳақ таоло хунолуд анинг сандуқиға тушурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ХУНОМИЗ** — қон аралаш, қонли:

Эй кўзи айни бало, не раҳм сендин кўз тутай,
Ким сенга хунрез кўздур, бизга хуномиз кўз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-208.

**ХУНОШОМ** — қонхўр, қон ичувчи:

Бодан софи чекиб аҳбоб ила, ғофил валек,
Ким йироқтин доғи бир маҳруми хуношоми бор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-187.

**ХУНОШОМЛИҒ** — қонхўрлик, қон ичишлик:
Лаълидин заъф этти қон бўлған кўнгул, ваҳ, бодадин
Нафъ топмас эрмиш улким қилса хуношомлиғ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-319.

**ХУНПОЛОЙ** — қонга буланган, қонли:
Меҳрнинг кўрма шафақ ичра шуоъий хатларин,
Ким сипеҳр осибидин мужгони хунполойи бор.
*Хазойинул-маоний.* Iб-202.

**ХУНРЕЗ** — 1. қон тўкувчи, қонхўр:
Қонима ҳар дам кўзунгнинг ўзгача ангези бор,
Ким онинг мужгони бирла ғамзаи хунрези бор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-75;

2. золим, раҳмсиз:
Кирди завраққа Жобири хунрез,
Ел киби қўйди юз алар сари тез. *Сабъаи сайёр,* 146-3;

≈ **қил-** — қонли кўз-ёш тўкмоқ:
Беморга мушкил эрди парҳез,
Андоқки кўзи қилурда хунрез. *Лайли ва Мажнун,* 62а10.

**ХУНРЕЗЛИК** — қон тўкувчилик:
Саманди олиб барқдин тезлик,
Ўзи чархдин таври хунрезлик.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1546.

**ХУНФИШОН** — қон сочувчи, қон тўкувчи:
Мастлиғдин ҳар кишига чопса маркаб хунфишон,
Ғайратидин ашки чашми хунфишонимдин кетар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-171;
Чекиб бебок тиғи хунфишонни,
Черик бирла қаро айлаб жаҳонни. *Фарҳод ва Ширин,* 156.

**ХУНХОР//ХУНХОРА** — 1. қонхўр, қон тўкувчи:
Қасди жоним қилди ҳажр, эй қотили хунхор, кел,
Қон тўкуб жонимни олмоқ истасанг зинҳор кел.
*Хазойинул-маоний,* IIб-381;
Гар кўнгулни айласа ул қотили хунхора сайд,
Қатл учун қони тўкулмай найлагай бечора сайд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-67;
Аждаҳоедур хунхор, оламни дами била тортмоқ анга ком.
*Маҳбубул-қулуб.* 91;

2. қон ютувчи, қон йиғловчи, қаттиқ азоб чекувчи:
Кўнглум юзунг бечораси, жоним лабинг хунхораси,
Сўр, эй жаҳон айёраси, гоҳи аларнинг ҳолатин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-355;
Аммо махзанининг йилони хунхор ва гулшанининг тикани беҳад ва шумор. *Муҳокаматул-луғатайн,* 21.

**ХУНХОРЛИҒ** — қонхўрлик:
Кўзларинг хунхорлиғдин доимо бемор эрур,
Бода кўп ичкандин андоқким, бўлур эл нотавон.
*Хазойинул-маоний.* Iб-460.

**ХУР** — қуёш, офтоб:
Чу гардун рустами хур тиғин олди,
Замон оқ девининг бўйниға солди. *Фарҳод ва Ширин.* 77.

**ХУРД** — кичик, тор;
≈ **ида** — чегарасида, доирасида:
Билай деган киши ул жамъ ва таълифдин ўз фаҳми хурдида

махсус бўлур ва баҳра ола олур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-184;

...ул алфоздин ўз қобилиятлари хурдида ва иштиғоллари муқобаласида нафъ топарлар ва файз элтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-65;

≈ **ҳолиға кўра** — ҳолиға муносиб, яраша:

Ҳар қайсиға ўз хурд ҳолиға кўра илтифот қилиб, батахсис Мир Зайнулобиддин жонибиким, риояти бағоят вожибдур, алар жонибиі мундағи илтифот дастури била дойим риоят қилилса. *Муншаот,* XIII-132.

**ХУРДА** — 1. майда, реза; олтин резалари:

Гул киби соч хурдаким, ел йиртибон торож этар,
Ғунчаким ўз нақдини оғзида пинҳон айламиш.

*Хазойинул-маоний,* Iа-215;

2. сир, яширин сир:

Нақди сабрим ғунчадек оғзингда қилғандек ниҳон,
Хурдаи ишқингни кўнглум ичра пинҳон айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-352;

Чу айлар хурда йиғмоғлиққа оҳанг,
Тутар бу хурдадин даҳр ани дилтанг. *Фарҳод ва Ширин,* 48;

3. сабаб, боис:

Ғунча киби кўнгли тўла қон эди,
Лек ғами хурдаси пинҳон эди. *Ҳайратул-аброр,* 97-2.

**ХУРДАБИН** — майда нарсаларни ҳам кўра биладиган; кўзи ўткир; доно:

Жавобин топиб хусрави хурдабин
Хамуш ўлди доноға деб офарин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 696;

Адамдур ул оғизким хурдабини ақл топмайдур,
Вужудин гарчи ул қатлим ишида гуфтгў қилмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-267;

≈ **кишилар** — сезгир, ўткир фаҳмлилар, донолар:

Ўйлаким топибон амин кишилар
Покпайванду хурдабин кишилар. *Сабъаи сайёр,* 179-17;
Деди Моний: Йиборайин кишилар,
Чобукандешу хурдабин кишилар. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 944.

**ХУРДАДОН** — майда ва нозик нарсаларни билувчи; нозикфаҳм, ўткир заковатли:

Бўлуб даркида ожиз ақлу жон ҳам,
Муқир ажзиға фаҳми хурдадон ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 46;

Ва басо маоний аҳли хурдадонлар ва дақойиқ хайли дақиқ баёнларки, Анварий ва Салмон шеърида ҳар бири бирининг жонибидин тутуб баҳслар қилиб...

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126.

**ХУРДАДОНЛИҚ** — нуктадонлик, синчиклаб текширувчилик:

Ҳожат эрмас асру хурдадонлиқ кишига,
Кўп ҳазмдин ўлди бадгумонлиқ кишига.

*Назмул-жавоҳир,* XV-30.

**ХУРМО** — хурмо дарахтининг меваси:

Юзи ранги хурмо масаллик касиф,
Маҳосин намудори хурмоъю лиф.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1339.

**ХУРОСОНИЙ** — хуросонлик;

≈ **ул-асл** — асли, келиб чиқиши Хуросондан:

Отаси халифанинг соҳибҳижоби ва сулламий табақотида хуросониюл-асл ва бағдодиюл-мавлуд.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**ХУРОСОНЛИҚ** — Хуросонда туғилиб ўсган, хуросонлик:
Мавлоно Солиҳий — агарчи хуросонлиқдур, аммо кўп йил дурки Ҳисордадур. *Мажолисун-нафоис,* 187.

**ХУРОФОТ** — асоссиз, беҳуда сўзлар:
Ул пари ҳозиру кўзлардин эрур ғойиб ҳур,
Шайх ани васф қилур, кўр, не хурофотдур бу.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-513.

**ХУРРАМ** — шод, хурсанд, қувончли:
Мен ўлмадим эса ғамсиз даме, ғам эрмастур,
Ки ғам ҳужум этар, ўлған замон даме хуррам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-413;

≈ **айла-//эт-//қил-** — қувонтирмоқ, хурсанд қилмоқ:
Навоий, кўйин эт манзил, юзу қаддиға бўл мойил,
Ки боғ этмас сени хушдил, гулу сарв айламас хуррам.
*Хазойинул-маоний,* IVа-233;
Боғини риёзи хуррам этсам,
Шаҳрини саводи аъзам этсам. *Лайли ва Мажнун,* 56б11;
...ўз-ўзи била айтур эрдиким, бу мусулмонким менинг баҳомдин ўзин хуррам қилибтур. *Тарихи мулуки ажам,* XV-201;

≈ **бўл-** — 1. шодланмоқ, хурсанд бўлмоқ:
Мазмуни била кўнглум ўти кам бўлди,
Алфози била замир хуррам бўлди. *Муншаот,* XIII-137;
2. гулламоқ, яшнамоқ:
То фасли баҳор зеби олам бўлғай,
Ул зеб ила боғ сабзу хуррам бўлғай. *Муншаот,* XIII-88.

**ХУРРАМЛИҚ** — шодлик, хурсандлик:
Бордур ямон элга ҳамнишинлиғда зарар,
Хуррамлиқ аро ранжу ҳазинлиғда зарар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42.

**ХУРСАНД** — шод, қувончли:
Ёшимға бағри қони чу эрди монанд,
Кўз асради ёшдек бўлуб андин хурсанд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-748;
Сочқан дона кўкаргунча, ўруб хирман қилиб маҳсулин кўтаргунча: қурту қуш андин баҳраманд ва дашт ваҳши анинг била хурсанд. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-30;

≈ **бўл-** — шодланмоқ:
Ул ҳазратнинг нубувватиға умматларға мужиби издиёди яқин бўлғай, андоқ истифо воқеъ бўлмайдурким, табъ хурсанд бўлғай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-43.

**ХУРСАНДЛИҚ//ХУРСАНДЛИҒ** — шодлик, хуррамлик:
Хурсандлиқ ойини киби олам йўқ,
Ҳар кимсадаким бўлса қаноат, ғам йўқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;
Саодат гулидин баруманлиқ,
Эрур тенгри ҳукмиға хурсандлиқ.
*Садди Искандарий,* 266б13;
Хурсандлиғ боғчасининг раёҳини мундин тароватлиғроқким очилиб эркин. *Маҳбубул-қулуб,* 77.

**ХУРУЖ** — чиқиш, хуруж қилиш; тўполон қилиш:
Ул журъа кудуратидин сафодин айрилиб, ул қатра хуружидин бало дарёсиға ботмаким, ул журъа селоби балодур...
*Маҳбубул-қулуб,* 156;

≈ **аслаҳаси** — исёнга керакли қурол-аслаҳалар:
Мавлоно Муҳаммад Араб... уйидин хуруж аслаҳаси пайдо бўлубтур деб... подшоҳи замон анга шаҳрдин ихрож ҳукми буюрди. *Мажолисун-нафоис,* 40;

≈ **мазҳаби** — ислом динининг бош йўлидан четга чиққанлар:
Мавлоно Ҳожи... баъзи ани шифоққа ва баъзи хуруж мазҳабиға нисбат берурлар. *Мажолисун-нафоис,* 164;
≈ **эт-//қил-** — қаршилик кўрсатмоқ, бош кўтармоқ, тўполон қилмоқ:
Қабутар ўйнамоғидин кўнгул қуши бехуд,
Хуруж этар бўлубон ўйлаким кабутар маст.
*Хазойинул-маоний,* IIб-83;
Ва анинг замонида Яманда Шумур Зул-жаноҳ хуруж қилиб, анга юруди. *Тарихи мулуки ажам,* 520.
**ХУРУС** — хўроз:
То субҳ хуруси уйғониб урди нафас,
Хуффош қанот очқуча май қилма ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-754;
...дебтурки, мен бу хуруснинг ишин ясамасам, эр бўлмағаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-163;
Вақти била қилди хурус ун аён,
Тинмади бир лаҳза курук мокиён. *Ҳайратул-аброр,* 162-16.
**ХУРУШ//ХУРЎШ** — 1. қичқириш, ҳайқириқ, шовқин-сурон:
Келмай нафаси ўзига ҳуши,
Саҳро вуҳуши киби хуруши. *Лайли ва Мажнун,* 73б17;
Андоқки, туюр ва баҳойим ва сибоънинг тиллариким, ҳар бирининг ўзгача хурўш ва такаллумлари бор ва ғайри мукаррар наво ва тараннумлари.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-106;
2. тўполон, жанжал:
Чу ул май дурдидин бўлмиш хурўши,
Сафо аҳлидур онинг дурднўши.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;
≈ **айла-//эт-//қил-** — қичқирмоқ, ҳайқирмоқ, шовқин солмоқ; фарёд чекмоқ:
Хуруш айлаб нечукким мотамийлар,
Йўқ андоққим, вафосиз одамийлар. *Фарҳод ва Ширин,* 190;
Гул ройиҳаси димоғиға жўш солди ва гулбун насими жонига онча хуруш этди. *Назмул-жавоҳир,* 20;
Сендин айру танда кўнглум йўқтуру кўнглумда ҳуш,
Бедилу беҳушлардек не ажаб қилсам хуруш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-281;
≈ **сол-** — ҳайқирмоқ, қичқирмоқ:
Эй бўлубон санъат ила хирқапўш,
Шому саҳар зикр ила солиб хурўш *Ҳайратул-аброр,* 79-1;
≈ **чек-** — фиғон қилмоқ, нола чекмоқ:
Бу чолиб соз, ул бири чеккач хуруш,
Тарки ҳуш айлаб, эшитгач аҳли ҳуш. *Лисонут-тайр,* 170-1.
**ХУРУШОН//ХУРЎШОН** — фиғон, фарёд чекувчи, қичқирувчи; шовқин солувчи:
Бўлди ҳар навокаш бир баҳри жўшон,
Рубоий баҳри соз айлаб хурушон. *Фарҳод ва Ширин,* 41;
Ҳар насими дилфурўз ҳаво ҳароратидин бир самуми жонсўз ва ҳар зулоли хурўшон ҳарорат шиддатидин бир марақи жўшон. *Муншаот,* XIII-89.
**ХУРШИД//ХУРШЕД** — 1. қуёш:
Чекти фалак узра арши аъзамни,
Хуршиддек айлади мукаррам ани. *Назмул-жавоҳир,* 29;
Қаронғу саҳни андоқ шоми дайжур,
Ки хуршед анда кирса топмағай нур. *Вақфия,* XIII-170;
2. ёритувчи, қоронғуликни кетказувчи:
Журм туни гарчики жовид эрур,

Тиғи шаҳодат анга хуршид эрур. *Ҳайратул-аброр,* 161-24;
3. ғоят гўзал, ниҳоят ҳусндор:

Ой сари боқмау хуршидни миръот этким,
Кўргузур эгри эмас бўлса мудаввар кўзгу.
*Хазойинул-маоний,* IIб-518;

≈ **сафҳаси** — қуёш юзи:

Ул ҳазрат гардунрифъат авсофин табаррукан котиб лавҳ қалам илкига олса, варақ хуршид сафҳасидин ўзга лойиқ эрмас. *Назмул-жавоҳир,* 29;

≈ **и анвар** — қуёш нури:

Эй жамолингдин хижил хуршиди анвар,
Қоматингдин мунфаил сарву санавбар.
*Мезонул-авзон,* XIV-163;

≈ **и жавоҳирфишон** — саховатли, одил шоҳ:

То бу фархунда замон ва бу хужаста давронким, бу жамшеди соҳибқирон салтанат тахтин олдилар ва бу хуршеди жавоҳирфишон олам аҳли бошиға сояи марҳаматин солди... *Вақфия,* XIII-159;

≈ **и рахшанда//и рахшон** — порлоқ қуёш:

Мамоликда жамшиди фархундае,
Не жамшид хуршиди рахшандае. *Вақфия,* 716;
Боғни нетсун киши сарви хиромон бўлмаса,
Кўк равоқи тийрадур хуршеди рахшон бўлмаса.
*Муншаот,* XIII-106.

**ХУРШИДВАШ//ХУРШЕДВАШ** — қуёшдек ёруғ, ёрқин, нурли:

Ўзи бир тахт устида жамшедваш,
Ёнида гулчеҳраи хуршидваш. *Лисонут-тайр,* 116-3;
...ул фалакфарсо боргоҳ хуршедвашлар паноҳи бўлсун.
*Муншаот,* XIII-140.

**ХУРШИДВОР** — қуёш каби, қуёшга ўхшаш:

Бу тажаллиси аро хуршидвор,
Юз туман минг соя солди ошкор. *Лисонут-тайр,* 63-13.

**ХУРШИДПАЙКАР** — қуёш суратли:

Ою хуршидингни йиғ, эй чархи гардун ким бу дам,
Ҳамдам ул ой чеҳралиқ хуршидпайкардур манга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-35.

**ХУРШИДРОЙ** — ўткир, равшан фикрли:

Равон бўлди Хоқони хуршидрой,
Бу илгида ойина, ул бирда ой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1501.

**ХУРШИДСИЙМО** — қуёш юзли, гўзал, чиройли:

Базм аро хуштур қадаҳ кавкаб, вале эрмас тамом,
Мутриби хушлаҳжаи хуршидсиймо бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IVб-30.

**ХУРШИДФАЙЗ** — қуёшдек нурли:

...ўзларининг хуршидфайз табъларидин зуҳур қилған рисолаки, ўз гавҳаррез қаламларидин нигориш топибдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XV-127.

**ХУСРОН** — зарар, зиён, заҳмат:

Бу хусрон баски, чун ғам рўди туздум,
Сиришким селидин каъбамни буздум.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 590.

**ХУСРОНЗАДАЛИҚ** — зиён кўришлик:

Бу хусронзадалиқдин нодим бўлуб, тавба қилиб, машойих хизматиға бориб, ўз дардин айтиб, итурганининг иложин тиламиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82.

**ХУСУМАТ** — душманлик, адоват:

Асофилға ҳар нечаким жаҳл эрур,
Валекин, хусуматлари саҳл эрур.

*Садди Искандарий,* 258*а*13;

Чу ул борди хусумат бежиҳатдур,
Бу шаҳ раъйиға кирмак керактур. *Фарҳод ва Ширин,* 197.

**ХУСУС** — хусусият, жиҳат:

...дағи ҳар хусусдин ҳар қайси ишким, арз қилған йўсунлуқ сурат боғласа, ани шарҳ била иноят қилиб, битиб йиборилса. *Муншаот,* XIII-133.

**ХУСУСАН** — 1. айниқса:

Самарқандға ҳазрати Хожа Носириддин Убайдуллоҳ шарафи суҳбатлариғаким, замон аҳлининг кўпи, хусусан Самарқанд аҳли Хожани «Қутб»ға нисбат берурлар эрди, мушарраф бўлурға азимат қилдилар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;

2. асосан, аслида:

Хусусанким, бурудат шиддатидин ҳавос идрокдин нокор ва кеча бўлғай. *Муншаот,* XIII-93;

3. махсус, атайин, алоҳида:

Хусусан хисоли ҳамидинг билиб,
Улуғ эътимод ишларингга қилиб.

*Садди Искандарий,* 288*б*14;

Бу илтимос ҳеч кимга бу қадар илтимос эрмас, хусусан алардек бузургворға заруратан қуръон ўқумоқ бунёд қилибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-137.

**ХУСУСИЯТ** — 1. сифат; белгилар:

Ул тарийқ хусусиятларни муроддин муридға жуз маҳолот билмасалар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8;

2. хослик, махсуслик; яқинлик:

Миҳинбону била Хисрав ярошти,
Хусусият арода ҳаддин ошти. *Фарҳод ва Ширин,* 186;

Аларнинг орасида мулоқот ва хусусият воқеъ бўлди ва Ардувоннинг махфий аҳволи ва мақолидин ул канизак Ардашерга хабар берур эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 515-516;

Ва ҳар навъ эл суҳбат ва хусусиятики, аларға ҳавас бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-9;

≈ **қил-** — хослик, махсуслик қилмоқ:

Ё хусусият қилғанни киши шоҳу гадоға демас.

*Маҳбубул-қулуб,* 150.

**ХУСУФЗОД** — (ой, кунни) тутилтирувчи, тутилиш сабабчиси:

Чун кўкни хусуфзод қилдинг,
Ойнинг кумушин савод қилдинг.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 647.

**ХУТАБО** — хатиблар, хутба ўқувчилар:

Чун воқиф ўлуб бу можароға,
Мумкин хутабо кириб ароға. *Лайли ва Мажнун,* 61*а*21.

**ХУТБА** — 1. хутба:

Айлабон иншоки минбар узра тонгла хутбада,
Зоҳир эткай шоҳ отидин сўнг дуою мидҳатин.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-393;

Мирзо хутбада бекнинг отиға шариф руҳиға масжиди жомеъда ҳар одина куни дуо қилдурурлар.

*Муншаот,* XIII-128;

2. никоҳ қилиш вақтида имом томонидан ўқиладиган дуолар муқаддимаси:

Хутба амрини ифтитоҳ этти,
Хожаға синглини никоҳ этти. *Сабъаи сайёр,* 95-11;

3. сифат, мақтов:

Хутбаи жоҳингни ўқуб Муштарий,
Курсийи нуҳ поя анинг минбари. *Ҳайратул-аброр,* 72-5;

4. дебоча, китоб муқаддимаси:

Ҳазрат Хожа Абдуллаҳ Ансорийнинг «Манозулус-сойирин»иға шарҳ битибдур... китобнинг хутбасин бу оят билан ибтидо қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 146;

Фақир ул рисоланинг аввал саҳифасин очиб, хутбасин ўқумоқ бунёд қилдим, бу хаёл билаким, бир саҳифа ё ғояташ бир варақ ўқулғай. *Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-13;

≈ **ўқи-** — ваъз айтмоқ:

Хутба ўқуб гунбади ахзар уза,
Сиккан адлин уруб ахтар уза. *Ҳайратул-аброр,* 151-4;

≈ **и давлат ўқул-** — шоҳ номини хутбага қўшиб, унинг ҳукмронлигини эълон қилмоқ:

Хутбаи давлат ўқулди зотиға,
Сиккаи рифъат сўқулди отиға. *Лисонут-тайр,* 146-5.

**ХУТУР** — кўнгилга келиш, хотирдан ўтиш, мулоҳаза:

Лек кўнгли чу беҳузур эрди,
Анда ҳар лаҳза бу хутур эрди.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 957;

≈ **эт-//қил-** — кўнгилга келмоқ, хотирдан ўтмоқ:

Анда ҳам бир кеча ҳамул даъво кўнглумга хутур қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-144;

Дедики, бизнинг билодда Хожа Юсуф Ҳамадонийки, олтмиш йилдин ортуқ шайхлиғ ва иршод сажжодасида ўлтуруб эрди, бир кун ўз зовиясида ўлтуруб эрдики, кўнглида ташқари чиқмоқ хутур қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124.

**ХУТУТ** — хатлар, чизиқлар:

Қил Навоийни ҳамул хат била, ё раб, озим,
Ким бирор ёнидин айрилди ўтуз олти хутут.

*Хазойинул-маоний,* IVб-285;

...ул дирамлиқ хонлар мулк фатҳ қилған жайшингда сочиқ бўлсун ва кавокиби сайёр дурусти секка хututидин муарродурур. *Муншаот,* XIII-149.

**ХУФТАН** — кеч, ухлаш вақти, хуфтон намози вақти:

...ким хуфтандин вуқуфунг ва саҳар етгандин шуъурунг бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 166.

**ХУФФОШ** — 1. кўршапалак:

Тайр дема ҳар сари хуффош де,
Анжуму кўк ҳуққаи хашхош де. *Ҳайратул-аброр,* 198-21;

Анда нуҳусат бумлари била зулмат хуффошларининг ороми... *Вақфия,* XIII-170;

Хирад гар аъмо эса кунҳи зотинг ичра не тонг,
Қуёшни кўрмаса хуффош бордурур маъзур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-136;

2. шапкўр, кўзоғриқ:

Етмаса гарди раҳинг куҳли бўлуб Руҳуллоҳ,
Ожиз айлар чоғи хуффош аъмосиға даво.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-9.

**ХУФФОШЛИҒ** — кўршапалаклик, қуёшдан қочувчи кўршапалак каби яширинишлик:

Келди ёру бўлмас оллинда муяссар фошлиғ,
Ул қуёштин топтуқ охир мансаби хуффошлиғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-300.

**ХУФЯ** — махфий, пинҳоний:

Улуми хуфяким Суқроти комил,

Анинг ҳолиға қилмиш эрди шомил. *Фарҳод ва Ширин*, 158.

**ХУШ** — 1. яхши, маъқул:

Елғуз бўл, топма ранжпарвард ўлмоқ,
Хушроқ чу ёмон рафиқдек фард ўлмоқ.
*Назмул-жавоҳир*, XV-47;

Жон анга фидоки руҳ этар андин ғаш,
Гар бўлса мунунг акси нафас урмаса хуш.
*Маҳбубул-қулуб*, 34;

2. чиройли, ёқимли:

Гарчи зебо гулшану дилкашдурур,
Кўзга сув бирла ҳавоси хушдурур. *Лисонут-тайр*, 115-1;

≈ **давлат** — яхши ғанимат:

Фонийвашеки, ҳам сўзидур пок, ҳам ўзи,
Хуш давлат ул кишигаки тушгай анинг кўзи.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-77;

≈ **одат** — кўркам одат, яхши хулқ:

Хуш одат эл ичра яхши одатға етар
Ким, кимса саиддин саодатға етар. *Назмул-жавоҳир*, XV-51;

**дами хуш** — яхши фурсат, хурсандлик дақиқаси:

Сен қон ютуб, эл бўлуб қадаҳкаш,
Элдин санга етмайин дами хуш. *Вақфия*, XIII-162;

≈ **айла-** — хурсанд қилмоқ, овунтирмоқ:

Ўзни айлабмен хаёли бирла хуш,
Бўлғали бир кун висоли бирла хуш. *Лисонут-тайр*, 137-13;

≈ **бўл-** — шодланмоқ, қувонмоқ:

Замона аҳли вафосиздур, эй замон аҳли,
Замоне хуш бўлингу ёд қилманг алардин.
*Хазойинул-маоний*, IV*а*-287;

≈ **кел-** — тўғри келмоқ, ёқмоқ:

Подшоҳнинг муборак хотириға аларнинг мулозамати ёқти ва суҳбат ва сўзи бағоят хуш келди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 528;

≈ **кўр-** — яхши деб ҳисобламоқ, ёқмоқ, яхши кўрмоқ:

Юзунг ўтрусида қуёш хуш кўрунмас,
Қуёшқа анингдеки ой бўлса ўтру.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-523;

≈ **кўрун-** — яхши кўринмоқ:

Ҳар кишига хуш кўрунур ўз иши,
Бир киши йўққим, деса бўлғай киши. *Ҳайратул-аброр*, 63-6.

**ХУШАЛҲОН** — хушоҳанг, чиройли оҳангли:

Истасанг, эй гул, Навоийдек хушалҳон булбуле,
Ғунчадек кўнглин маломат хоридин қон айлама.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-301.

**ХУШАХЛОҚ** — яхши хулқли:

Мирхонд... фоний машраб ва хушахлоқ кишидур.
*Мажолисун-нафоис*, 145.

**ХУШБАРНО** — чиройли, келишган:

Вафолиғ қутуз ит яхшироқким, вафосиз хушбарно йигит.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-75.

**ХУШ БАХТ** — бахтли, толели, бахтиёр:

Бир субҳ ангаким толеъ ўлур бода қуёши,
Хуш бахти ҳумоюн била хуш толеъи феруз.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-218.

**ХУШБОШ** — хушмуомала, хушвақт:

Мир Шоҳий... фароғатдўст ва хушбош киши эрди.
*Мажолисун-нафоис*, 30.

**ХУШБУ** — яхши ҳидли, муаттар, ёқимли:

Чун мени чирмаб ул ҳарир била,
Ани хушбў этиб абир била. *Сабъаи сайёр,* 182-18;
Ҳамул водида бир гул узди хушбў,
Сепиб барги аро беҳуш дору. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ХУШВАҚТ** — вақти чоғ, хурсанд, шод:
Мундағи мулозимлар била раоё хушвақтдурлар.
*Муншаот,* XIII-135;

≈ **бўл-//ўл-** — шод, хурсанд бўлмоқ:
Зуҳддин бадҳол эдим, хушвақт ўлинг, эй ишқу май,
Сизга етгай элни мундоқ масту расво айламак.
*Хазойинул-маоний,* IVб-328;
Шайх Камол Турбатий... хушвақт бўлуб дилжўйлуғлар қилиб, қошимда ўлтурди. *Мажолисун-нафоис,* 45.

**ХУШВАҚТЛИҒ** — хурсандлик:
Манга юзланган хушвақтлиғ анга ҳам юзланиб, Мир Хисравнинг таърифида беихтиёр бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 252;
Ўқуб, хушвақтлиғлар қилиб, қитъани ёд тутуб, мактубда миннатдорлик изҳор қилиб эрдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699.

**ХУШГУВОР** — хуштаъм, мазали, лаззатли:
Сут кўрунуб шаккарида хушгувор,
Гарчи хирад пири анга ширхор. *Ҳайратул-аброр,* 19-4.

**ХУШГЎЙ** — ширин сухан, хушмуомала:
Ва чун ўзи аларнинг кўпидан ҳам хушгўйроқ ва ҳам хушхон эрмиш. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;
Хушгўйким сўзни рифқ ва мувосо била айтғай, кўнгулга юз ғам келадурған бўлса, анинг сўзидин қайтғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 126;
...ҳазрати Маҳдумий Нуран отиға радифи сухан сажъ қасида айтиб келтуруб эрдики, замон хушгўйлари барча хўблуққа мусаллам туттилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-181;
Ҳозиқ табиби хушгўй тан ранжида шифодур,
Омийю тунду бадхўй эл жониға балодур.
*Маҳбубул-қулуб,* 26.

**ХУШГЎЙЛУҚ** — ширинсўзлик, хушмуомалалик:
Мавлоно Бадахший... Улуғбек Мирзо замонида Самарқандда шуаро ани хушгўйлуқға мусаллам тутубтурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 24;
...ул навъ табъ натижаси кўргуза олмадиларки, андин хушгўйлуқ умиди тутса бўлғай...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130.

**ХУШДИЛ** — қувончли, хурсанд, шод:
Бўлмоқ хуш эмас қилғанидин хушдил анга,
Ўз зулмидин-ўқ ўлғусидур қойил анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-37;
Тарихи чу хуш лафзидин ўлди ҳосил,
Ҳар ким ўқуса, илоҳи ўлғай хушдил.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-84;

≈ **айла-//қил-** — қувонтирмоқ, хурсанд қилмоқ:
Умр ўтуб, бир дам Навоий топса васлингни, не тонг,
Йилда бир ой васл ила гул хушдил айлар булбулин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-251;
Бедилни даме қилурға хушдил
Тил чекти, не тилки тиғи қотил. *Лайли ва Мажнун,* 71а6.

**ХУШКЛАБ** — маҳрум, бебаҳра; ташна:
Чашман ҳайвондин ўтган хушклаб,
Баркадин дафъи аташ қилған талаб. *Лисонут-тайр,* 117-13;

Манга тут ки нўш айлаб айлай тараб,
Қи дарё киби бўлмишам хушклаб. *Садди Искандарий,* 310б3.

**ХУШКЛАБЛИҚ** — ташналик:
...ва анҳор можаросидин сойилни баҳрдек хушклаблиқдин сероб қилғани. *Садди Искандарий,* 310б8.

**ХУШКСОЛ** — қурғоқчилик йили:
Хушксол ўлди бу йил ул навъким гард ичра эл,
Бир-бирин кўрмас агарчи, ўлтурурлар рўбарў.
*Хазойинул-маоний,* IIб-705.

**ХУШЛАҲЖА** — хушовоз, ёқимли:
Базм аро хуштур қадаҳ кавкаб, вале эрмас тамом
Мутриби хушлаҳжан хуршидсиймо бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IVб-30.

**ХУШЛУҚ//ХУШЛУҒ** — яхшилик; хурсандлик:
Эй Навоий, хуштурур озодалиқ,
Қайд аро хушлуққа йўқтур эҳтимол.
*Хазойинул-маоний,* IIа-212;
Не кўнгул хушлуғ била йўл қатъ этай,
Кўнгли хушлар қайда кетса, мен кетай. *Лисонут-тайр,* 123-11;
Бойсунғур Мирзо... улча имкони бор, оламни хушлуқ била ўткарди. *Мажолисун-нафоис,* 199.

**ХУШМАШРАБ** — серзавқ, хушчақчақ:
Мир Сарбараҳна... хуштабъ ва хушмашраб ва хушсуҳбат ва ширинкалом кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 137.

**ХУШМАҚОЛ** — яхши нутқли, гапдон:
Ким халойиқни дер ки лол айлар,
Лол йўқ балки хушмақол айлар. *Сабъаи сайёр,* 19-19.

**ХУШМУҲОВАРА** — хушсуҳбат:
Хожа Султон Муҳаммад... хушсуҳбат ва хушмуҳовара кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 155.

**ХУШНАВИС** — 1. хушхат, чиройли ёзувчи:
Ҳофиз Муҳаммад Султоншоҳ — хушхон ҳофиз ва хушнавис хаттотдур. *Мажолисун-нафоис,* 150;
Хушнавис котиб сўзга оройиш берур ва сўзлагучига осойиш еткурур. *Маҳбубул-қулуб,* 30;
2. хаттот:
...тазҳиб била замон хушнависларига китобат қилдурдилар.
*Мезонул-авзон,* XIV-136.

**ХУШНАВО** — оҳанги ёқимли:
Қачон хушнаво лаҳн бунёд этиб,
Агар ақли кул бўлса фарёд этиб. *Садди Искандарий,* 236*а*15.

**ХУШНАВОЗ** — яхши чолғувчи:
Хожа Камолиддин Удий... ўз замонининг хушнавози эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 141.

**ХУШНАМО** — яхши кўринишли, чиройли:
Соқиё, жоми зумуррадгун аро қуй лаъли май,
Ким эрур шингарф беҳад хушнамо зангор ила.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-315;
Миседур олтун била рўкаш, таши хушнамо ва ичи нохуш.
*Маҳбубул-қулуб,* 59-60.

**ХУШНАҒМА** — сайроқи, ёқимли наволи:
Нағмалар туркона соз эттим ўкуш,
Мастлиғдин ўйлаким хушнағма қуш. *Лисонут-тайр,* 194-20.

**ХУШНУД** — 1. хурсанд, шод:
Кўнглум гадолиғ айлар, оғзингни гарчи топмас,
Йўқ ваъда бирла они қилсанг не бўлди хушнуд.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-130;

2. рози:
Ҳарне сендин бўлубтурур мавжуд,
Неки мен, бал худой ҳам хушнуд. *Сабъаи сайёр,* 90-23;
≈ бўл- — хурсанд бўлмоқ:
...шайтон анга бу навъ бози бердиким... ўтқа сажда қилсанг, сендин хушнуд бўлур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191.

**ХУШО** — қандай яхши:
Шаҳ эмастур бир нафас осуда дўзах ваҳмидин,
Эй хушо дарвешким, мардуд эрур жаннат анга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-28;
Хушо ул ки умрин табоҳ этмади,
Қилур ишларин қилмайин кетмади.
*Садди Искандарий,* 279б5.

**ХУШОБ** — тоза, тиниқ;
**дурри хушоб** — тоза дур:
Кулуб ўлтурдию илким чекиб, ёнида ер берди,
Такаллум бошлади ҳар лафзини дурри хушоб айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IVа-37;
Тишинг жоласин қилди дурри хушоб,
Садаф бўлди ул дурға ёқути ноб.
*Садди Искандарий* 279а7.

**ХУШОВОЗ** — чиройли овозли, ёқимли овоз эгаси:
...муғанние бор эрди хушовоз, аммо кичик ёшлиғ ва девонасор ва шўх эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;
Дема шабдиз, бир қушдур хушовоз,
Қанотсиз айлабон ҳар сори парвоз. *Фарҳод ва Ширин,* 13.

**ХУШОВОЗЛИҒ** — ёқимли, яхши овозга эга бўлиш:
Мутаҳҳари Удийким, хушовозлиқда Зуҳранинг отаси ва хушхонликда анинг фарзанди руҳафзоси бўла олур эрди.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-15.

**ХУШОМАД** — носамимий такаллуф, лаганбардорлик:
Нукта ёқардек анга беҳад дебон,
Беҳаду андоза хушомад дебон. *Ҳайратул-аброр,* 159-24;
Душман ғururидин ғам ема ва маддоҳ хушомадин чин демаким, анинг ғарази ўз мақсудиға комдур ва мунунг мақсуди сендин муҳаққар инъом. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-64.

**ХУШОМАДГЎЙ** — лаганбардор, хушомад қилувчи:
Бузург Уммид ҳикматжўйи онинг,
Не ҳикматжў хушомадгўйи онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 24.

**ХУШОЯНДА** — мақбул, хуш келувчи, ёқимли:
Яна «сегоҳ» амалидурким... Бобир отиға боғлабтурки, ул дағи бағоят муассир ва хушоянда ишдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90-91;
Сарсари оҳин байтул-эҳзониға офат дегани хушоянда дебтур.
*Мажолисун-нафоис,* 227;
≈ кўрун- — яхши бўлиб туюлмоқ:
Иккинчи қисм улдурки, жамиъи ҳолоти ва нохуш хаёлоти ўзига писандида ва рабоянда, мустаҳсан ва хушоянда кўрунгай. *Маҳбубул-қулуб,* 102.

**ХУШПАНД** — яхши насиҳат:
Минг нола тортиб кўрмай ул гул васлин охир ўлганим,
Бу боғнинг булбуллари гар билсалар хушпанд эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-153.

**ХУШРАНГ** — чиройли рангли, гўзал:
Бу чаман гул барги хушранг ўлса майл этмангки ул,

Ғоза булбул қонидин суртарки ранги ол эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-156.

**ХУШРАФТОР** — чиройли юришли:
Сарв сен, эй гулъузор, ар бўлса хушрафтор сарв,
Гул сен, эй сарви равон, гар қилса шаккарханд гул.
*Хазойинул-маоний,* IIа-215.

**ХУШРЎЙ** — чиройли, яхши, мазмунли:
Нукта сурсанг шукуфтау хандон,
Зист қилсанг кушодау хушрўй. *Назмул-жавоҳир,* XV-59.

**ХУШ СОАТ** — бахтли, саодатли пайт, вақт:
Ким зиҳи хуш соату фархундаҳол,
Ким қачон бир бузкаш ўғлиға сақол. *Лисонут-тайр,* 177-17.

**ХУШСУҲБАТ** — яхши суҳбатли:
Ҳофизи Ёрий — хушсуҳбат ва ширин калом киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 55.

**ХУШТАБЪ** — яхши табиатли, хулқ атвори ёқимли; шоиртабиат; адиб:
Ва ул ҳазратнинг авлод ва аҳфодидин ҳам хуштабъ салотине зуҳурға келди: шуаро Саккокий ва Ҳайдар Хоразмий... деклар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128;
Мирсарбараҳнаким, замон аҳлининг мутааййин, хуштабъ ва зарифи эрди. *Хамсатул-мутаҳайyирин,* XIV-34;
Мавлоно Зотий — эмди пайдо бўлған хуштабълардиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 134.

**ХУШТАБЪЛИҚ//ХУШТАБЪЛИҒ** — хулқ-атвори ёқимлилик; шоиртабиатлик:
Султон Аҳмад Мирзо... — ота жонибидин хуштабълиқ анга маврусийдур. *Мажолисун-нафоис,* 202;
Мавлоно Муҳаммад Бадахший... таҳсил ишин такмил қилур вақтда ғоят хуштабълиқидин ва мусоҳиблар хотири жиҳатидин лавандлиғларға тушти. *Мажолисун-нафоис,* 148.

**ХУШТАВР** — ҳаракати ёқимли:
Мавлоно Хаёлий... ўзи хушхулқ ва хуштавр йигит эрмиш.
*Мажолисун-нафоис,* 14.

**ХУШТАРКИБ** — таркибни яхши боғловчи:
Юз даврида қирон таърифида ва бу матлаъ ўтган икки матлаъ қофиясида воқеъ бўлубтур, тажнис риоят қилилибдурким, бу навъ ширин ва рангин ва хуштаркиб оз воқеъ бўлмиш бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 233.

**ХУШТАРОНА** — яхши сайрайдиган:
Сенки олинда бир камин қулсен,
Боғида хуштарона булбулсен. *Сабъаи сайёр,* 203-14.

**ХУШТАҚРИР** — ёзувда сўзларни яхши ифодалаб берувчи, яхши жумла тузувчи:
Ул ҳумоюн табънинг бу навъ диққатсозлиғ ва нукта пардозлиғларини... хиради хурдадон хуштақрири қарилар айтса итмомиға етмас. *Мажолисун-нафоис,* 255.

**ХУШ ТОЛЕЪ** — бахтли, бахтиёр, толели:
Бир субҳ ангаким толеъ ўлур бода қуёши,
Хуш бахти ҳумоюн била хуш толеъи феруз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-218.

**ХУШУНАТ** — дағаллик, қўполлик, ҳурматсизлик:
Яхшилиқ жазоси хушунатдин ўзга ва мулоямат подоши такаббур ва руунатдин ўзга нақш тутмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 108;
Тўрт киши андоқ хушунат била Хожаға ёпуштиларки, гўё арода қоне воқеъ бўлубдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ХУШУЪ** — ўзни паст тутиш, ўзни хор ва ожиз тутиш;

≈ **айла-** — ўзни паст тутмоқ, ўзни хор ва зор тутмоқ:
Қутқарғай эрди куфрдин ўлса ҳақ оллида, бут
Саждасида мунчаки мен айладим хушуъ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-295.

**ХУШХИРОМ** — чиройли юришли:
Қалам жардан хушхироминииг инонии бу равишдин уюрмак керак. *Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер,* XIV-82.

**ХУШХОН** — хушоҳанг, хушовоз:
Чекти булбул киби минг лаҳн ила достон ҳофиз,
Йўқ анингдек яна бу даврда хушхон ҳофиз.
*Хазойинул-маоний,* IIа-162;
Ва чун ўзи аларнинг кўпидин ҳам хушгўйироқ ва ҳам хушхон эрмиш. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;
≈ **муғанний** — хушовозли ашулачи:
Хушхон муғаннийдин дард аҳлининг ўти тездур, агар малоҳати бўлса, ҳол аҳлиға рустохездур. *Маҳбубул-қулуб,* 35.

**ХУШХОНЛИК** — хушовозлик, хушоҳанглик:
Мутаҳҳари Удийким, хушовозлиқда Зуҳранинг отаси ва хушхонликда анинг фарзанди руҳафзоси бўла олур эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15;
Ҳофиз Шарбатий... хушхонликда фариди замондур.
*Мажолисун-нафоис,* 140.

**ХУШХУЛҚ** — яхши хулқли, одобли:
Мавлоно Хаёлий... ўзи хушхулқ ва хуштавр йигит эрмиш.
*Мажолисун-нафоис,* 14;
Хўб руҳафзо, зишт умрфарсо, хушхулқ нозанин ҳури биҳиштойин. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-81.

**ХУШШАКЛ** — чиройли, кўркам, келишган:
Мир Камолиддин Ҳусайн... Мир хушшакл ва хуштабъ ва хушмуҳовара йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 146-147.

**ХУШ-ХУШ** — яхшилаб; розилик билан, хурсандлик билан:
Бориб хуш-хуш анга сайд ўлғанингдин,
Қилай дермен ёқамни пора-пора. *Хазойинул-маоний,* IIа-399.

**ХУШХЎ(Й)ЛУҚ** — хушфеъллик, хуштабиатлик:
Аршпарвоз ўлди кирган жаннати ахлоқ аро,
Эй хуш улким, топти ул хушхўйлуқниг учмоғин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-501;
Хушхўйлуқ илаки сарнавишт ўлди анга,
Дўзах сўзи лутфидин биҳишт ўлди анга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47.

**ХУШҲАВО** — хуш ҳаволи, тоза ҳаволи:
Мени хилватдин, эй зуҳд аҳли, муғ дайри сори бошланг,
Ки беҳад хушҳаводур куп терилган гунбазу даҳлез.
*Хазойинул-маоний,* IIб-208.

**ХУШҲОЛ** — шод, мамнун, хурсанд:
Вале шоҳ хандону хушҳол эди,
Ул андишадин фориғбол эди. *Садди Искандарий,* 304а4;
Кемадин чиқтилар иков хушҳол,
Миндилар отқа айлаб истиъжол. *Сабъаи сайёр,* 139-19;
≈ **бўл-** — хурсанд бўлмоқ:
Мусо алайҳис-салом хушҳол бўлуб қавмға буюрдиким, тенгри таоло мени Қорунға музаффар қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;
≈ **эт-** — шодлантирмоқ, шод қилмоқ:
Ваҳ, не ҳол эрдики, мажлис ичра лаълинг жомидин
Элни хушҳол эттинг, аммо бизни беҳол айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-191.

**ХУШҲОЛЛИҚ//ХУШҲОЛЛИҒ** — хурсандлик, яхши кайфият:

...хирад пири бадҳоллиғим билди ва хушҳоллиқ юзидин оғоз қилдиким... *Вақфия,* XIII-165;

Алар завқ ва хушҳоллиғидин ўзумни овутупмен ва салоҳ ва фасодлариға фикр айтибмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* 29-30;

Фақир эшитгач, мужиби нишот ва хушҳоллиқ ва боиси инбисот ва фориғул-боллиқ бўлди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 12.

**ХУ//ХЎЙ** — одат, феъл, қилиқ, табиат, характер:

Вафосизлиқ жаҳон аҳлиға хўдур,
Вафо элдин аларға жустужўдур. *Фарҳод ва Ширин,* 186;
Ким хўйи ямон бўлса, машаққатдур анга,
Ким хўйи анинг яхши, ғаниматдур анга.

*Назмул-жавоҳир,* XV-23;

≈ **йи юмшоқ** — хушхулқ, юмшоқ табиатли:

Агар хўйи юмшоғ эди гар ирик,
Фалак қўймади они доғи тирик.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-221;

≈ **тут-** — одатланмоқ:

Афтодалиғ била хўй тут ва шикасталиғ била кўнгулни овут.

*Маҳбубул-қулуб,* 161;

≈ **эт-** — одат қилмоқ, одатланмоқ:

Чун фалак давронига йўқ эътимоде, эй қуёш,
Меҳр кўргузмакни хўй эт хўблиқ давронида.

*Хазойинул-маоний,* IIб-564.

**ХЎБ** — 1. яхши, дуруст, маъқул:

Мазмуни кибн бошдин аёқ хўб эт они,
Толиб қилибон халқни матлуб эт они.

*Назмул-жавоҳир,* 33.

Улуғбек Мирзо... ҳайъат ва риёзийни хўб билур эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 199;

2. чиройли, гўзал:

Юз хўб жилва қилса бормас кўзумдин ул ой,
Ким зарра хайли бўлмас ҳаргиз қуёшқа ҳойил.

*Хазойинул-маоний,* Iб-400;

Хўб йиртуқ тўн била ҳам хўб, гул ямоғлиқ чапони била маҳбуб. *Маҳбубул-қулуб,* 140;

3. афзал:

Вагар худ ўзин билса мағлубдур,
Насиҳат била иктифо хўбдур. *Садди Искандарий,* 259*а*13;

≈ **кўр-** — маъқул кўрмоқ, тўғри деб билмоқ:

Зишт эса қойили кўрар ани хўб,
Элга мардуд эрур, анга марғуб. *Сабъаи сайёр,* 205-18.

**ХЎБЗАБОНЛИҚ** — ширинсўзлик:

хўбзабонлиқ ва фуқаро ва масокинға варзиш мувофақат ва нафърасонлиғ. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**ХЎБЛИҚ//ХЎБЛИҒ//ХЎБЛУҚ//ХЎБЛУҒ** — яхшилик, гўзаллик:

Хўблуғ расмин иликдин берма, эй бераҳмким,
Хўблар ошиқларидин қилдилар аксарға раҳм.

*Хазойинул-маоний,* IVб-437;

Дедиким, такаллумнинг латофати била ва хулқнинг хўблиғи била ва юзнинг тозалиғи била, нафснинг сахоси била ва эътирознинг қиллати ва узрнинг қабули билаки...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-87;

Бошидин аёқ ишваю хўблуқ,
Аёқдин боши нозу маҳбублуқ. *Садди Искандарий,* 293*а*13;
Бу навъ иқтизо айлади хўблуғ,

Ки қилғайсен нзҳори маҳбублуғ. *Садди Искандарий,* 235*б*8.

**ХЎБСУРАТ** — чиройли, гўзал:

Ани тилаб ажаб қолдиким, бағоят хўбсурат ва қавий ҳайкал эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 518.

**ХЎД//ХУД** — жангчилар киядиган темир қалпоқ, дубулға:

Оти наълидин токи хўдида мил,
Кириб кўктемур ичра андоқки нил.

*Садди Искандарий* 262*б*9;

Бу тошиким учурди худи мили,
Ҳамулдур бош учурмоғнинг далили. *Фарҳод ва Ширин,* 142;

Эли ҳеч тинмай ясаб созу барг,
Муҳайё қилиб жавшану хўду тарк.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1329.

**ХЎДУК** — хўтик:

Ким кучук бирла хўдукка неча қилсанг тарбият,
Ит бўлур, доғи эшак, бўлмаслар асло одами.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-425.

**ХЎРД I** — емиш, таом; емоқ-ичмоқ;

≈ **у хоб** — 1. ейиш-ичиш ва уйқу:

Баҳра хўрду хобдин ул топти, будур андаким,
Қилди эҳё кечасин, сойим кечурди кундузин.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-458;

...ва замман ишбонйи вовийдек, мисли (хобу хўрд); андоқки бу мисол учаласига шомилдур, мисра;

Хўрду хобим бу дабистон айламиш.

*Мезонул-авзон,* XIV-151;

2. тинчлик, фароғат, ҳузур-ҳаловат:

Икки уч кун чу бўйла кезди ябоб,
Не анга сабру ҳуш не хўрду хоб. *Сабъаи сайёр,* 86-5.

**ХЎРД II** — яраша, муносиб:

Паст элнинг гар бийикдур ҳиммати,
Бор онинг хўрдида иззу рифъати. *Лисонут-тайр,* 130-16;

≈ **и ҳол** — ҳолига яраша:

Ва ишрат ва нишот асбобидин бошқа борур чоғларида ҳар қайсиға ўз хўрди холиға кўра узрхоҳлиқлар била егулукдин ё бирор нима харжидинким...

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 527;

Мавлоно Фасиҳ Румий... ўз хўрди ҳолиға ёмон айтмайдур.

*Мажолисун-нафоис,* 45.

**ХЎРДАНИ** — емоқ, ичмоқ:

...ва сорт элининг кўпи, балки барчаси емакни ҳам ва ичмакни ҳам «хўрдани» лафзи била адо қилурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**ХЎРИШ** — емиш, гизо:

Нозаниилар илкидин олиб хўриш,
Қанду шаккар бирла топиб парвариш. *Лисонут-тайр,* 37-8.

**ХЎРОК** — насиб:

Алар ҳам кўп элни ҳалок айлабон,
Ҳалок айлаганни хўрок айлабон.

*Садди Искандарий,* 307*а*2.

**ХЎТАНВОР** — Хўтанга ўхшаган, Хўтан каби; **субҳи хўтанвор** — Хитой субҳига ўхшаш:

Саҳар ким шарқдин кўргузди анвор,
Яқо чок айлабон субҳи хўтанвор.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 533.

**ХЎТАНЗОД** — Хўтанда туғилган:

Бири ул хўтанзоди маҳрў эди.

Яна маҳваш турфа кўзгу эди. *Садди Искандарий,* 294а19.

**ХЎТАНИЙ** — хўтанлик:

Юз ҳурсифат барчасининг нозу фани,
Кашмирию румийю хитоу хўтаний.
*Хазойинул-маоний,* Іб-13.

**ХЎША** — 1. бошоқ, буғдой боши, сунбула:

...тамаввул маҳсулларин ҳосил қилғандин сипеҳрдек икки букулуб хўша термакта оқшомғача рўзгори кафофиға парвиндек бир овуч дона тергангача. *Вақфия,* XIII-168;

Юсуф алайҳис-салом айттиким, семиз уйлар, тоза хўшалар тўқлуқ ва зироатлиғ йилға далилдур ва оруқ уйлар била қуруқ хўшалар қаҳатлиққа дол (л).
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

2. бош, узум боши:

Бода тафриҳини ёқути муфарриҳ бермади,
Хўша лаълу дур магар еткурди деҳқон токдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-504;

3. сунбула буржи:

Тутуб маҳсули ҳирзин хўша хирман,
Чаёнға каффанинг остида маскан. *Фарҳод ва Ширин,* 11;

≈ **и парвин** — патлик ўқ, парвин юлдузлар тўдаси:

Титрагуч эрмас мурассаъким, қуёш боши уза,
Хўшаи парвин шиои хат аро қилғил макон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-445.

**ХЎША-ХЎША** — бош-бош; ғуж-ғуж бош узум:

Боғбонға чун ғино айлаб насиб эҳсонинг илги,
Хўша-хўша гаҳ зумуррад, гоҳ лаъли ноб осиб раз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203.

**ХЎШАЧИН** — бошоқ терувчи, бошоқчи:

Биз фақирларким, бу жамоатнинг резачини ва хўшачини хирмани тутарбиз. *Мажолисун-нафоис,* 92;

Такаллум аҳли хирманининг хўшачини ва сўз дурри самини махзанининг амини ва назм гулистонининг андалиби нағмааройи, яъни Алишер алмутахаллис бин-Навоий...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-105.

## Ч

**ЧАВГОН** — 1. «от тўпи» ўйинида тўп урадиган учи эгри таёқ:

Мендин ул чобукнинг, эй пайки сабо, майдонин ўп,
Гўйига бошим ниёзин еткуруб чавгонин ўп.
*Хазойинул-маоний,* Іб-87;

Фалак ул ҳазратнинг ҳукми чавгониға гўйдек фармонбардор... бўлсун. *Муншаот,* XIII-109;

2. «от тўпи» ўйини, чавгон ўйини:

От чопиб майдонда чавгон ўйнади,
Халқ бошин гўй этиб жон ўйнади. *Лисонут-тайр,* 146-8;

≈ **масаллик** — чавгон таёғига ўхшаш эгри:

Ани элтурда нақди жон масаллик,
Нигун айлар бошин чавгон масаллик. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**ЧАВГОНЧИ** — чавгон ўйинчиси:

Мансабда андоқки, қўрчи ва сувчи ва хизоначи ва керак-ярочи ва чавгончи... йўсунлуғ кўптур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЧАЁН** — заҳарли ҳашарот тури, чаён:

Тутуб маҳсули ҳирзин хўша хирман,
Чаёнға каффанинг остида маскан. *Фарҳод ва Ширин,* 11;

Чаён нўш сочмоқ қилиб ибтидо,
Этиб нишини банд-бандидин жудо.
*Садди Искандарий*, 239*а*1.

**ЧАЙНА-** — чайнамоқ, кемирмоқ:

Сўнгак чайнарда айлаб қаҳру кинлар,
Қуруғ жисмим соғинурму экинлар? *Фарҳод ва Ширин*, 178;
Мавлоно Номий... мавлононинг такаллумида бир ҳол борким, ани анга ташбиҳ қилибтур, собун чайнабдур ва оғзидин мағзоба зоҳир бўладур. *Мажолисун-нафоис*, 154-155;
Ҳар вақт намоз қилур эрмиш бўлғай ва оғзиға нима солиб чайнаб ютмас эрмиш бўлғай. *Насойимул-муҳаббат*, XV-153.

**ЧАЙҚАЛ-** — 1. чайқалмоқ:

Бас тўладур жоминг, эй соқий, илик титратмаким,
Мен ичай андинки, тўккунгдур ани гар чайқалур.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-75;

2. тўлқинланмоқ:

Қим ул ҳолатдаким чайқалди дарё,
Сипоҳи мавжидин қўзғалди дарё. *Фарҳод ва Ширин*, 100;

3. титрамоқ, ларзага келмоқ:

Фалак бирла ер сарбасар чайқалиб,
Дема чайқалиб барчаси қўзғалиб.
*Садди Искандарий*, 317*а*13.

**ЧАЙҚАН-** — чайқалмоқ, тебранмоқ:

Музтариб кўнглум аро ул юз хаёли айланур,
Мавжлуқ сувда қуёш акси начукким чайқанур.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-179.

**ЧАЙҚАТ-** — чайқатмоқ, тебратмоқ, қимирлатмоқ:

Тегар дарёға сарсар қўзғалони,
Вале ҳар ел эсиб чайқатмас они.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 285.

**ЧАК** — ҳужжат, далил:

Жон бериб, васлингни байъ этканни ёздим кўнглума,
Дарду ишқ икки гувоҳим чоклиқ кўнглум чаким.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-412.

**ЧАКМАН** — чакмон; ёмғирда киядиган тўн (ёпинчиқ):

Ёз ёмғури етгач айладинг бот,
Ер чакманини яшил сақарлот. *Лайли ва Мажнун*, 53*а*1.

**ЧАҚОВАҚ** — тўрғай:

Нечукким англамиш эрди яко-як,
Борин сайради андоқким чаковак. *Фарҳод ва Ширин*, 170.

**ЧАҚОН** — томиб турувчи, оқизувчи; чакка:

Ҳай чакон оразмудур ё ҳусни банди зулф аро,
Юз асир ўлған кўнгуллар ҳолиға гирёнмудур?
*Хазойинул-маоний*, II*а*-95.

**ЧАЛ-//ЧОЛ-** — чалмоқ:

Яна Жомий ажамда урса навбат,
Арабда доғи чалса кўси шавкат. *Фарҳод ва Ширин*, 219;
Ой — кунни нақора қилди давлат,
Чалди бизнинг отимизға навбат. *Вақфия*, XIII-163;
Ваҳдат гуҳарин элига олған,
Узлат камарин белига чолған. *Лайли ва Мажнун*, 56*а*15;

**кўси ислоҳ ва имдод чал-** — тузатиш ва ёрдам бериш ноғорасин чалмоқ:

Яна чун «Садди Скандарий» асосин хотирим муҳандиси солибдур, Ҳазрати Махдум «Хирадномаъ»сидин кўси ислоҳ ва имдод чалибдур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-120;

**кўси риҳлат чал-** — сафар ноғорасин чалмоқ; нариги дунёга сафар этишга тайёр бўлмоқ:

Соқиё, май тут, муғанний, навҳа оҳангини чол,
Ким сипоҳи умрум ўлмиш кўси риҳлат чалғудек.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-352.

**ЧАЛИН-** — чалинмоқ:

**кўси давлат чалин-** — давлатга эга бўлмоқ; подшолик насиб бўлмоқ:

Бу тўрт иш била рубъи маскун аро,
Чалинмоқ не тонг кўси давлат санга.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-724.

**ЧАЛИПО** — бут; христианларнинг муқаддас белгиси, крест:

Куфр дайри ичра маъво айлайин,
Азми зуннору чалипо айлайин. *Лисонут-тайр,* 67-13.

**ЧАЛПАК** — чалпак:

...шаъбон ойининг ўртасидаким, барот бўлғай, чалпак ўттуз ботмон, ҳалво йигирми ботмон... пишуриб, фуқароға бергайлар. *Вақфия,* XIII-179.

**ЧАЛҚАЛ-** — чайқалмоқ, мавж урмоқ:

Бало дарёси эрмастур жаҳонни бузғудек мавжи,
Эрур ашким суви оҳим ели эсканда чалқалған..
*Хазойинул-маоний,* II*б*-450.

**ЧАМАН** — чаман, гулзор, гулбоғ; боғ, бўстон:

Чаманда кеча ётиб маст оразин ёпмиш,
Қўп эмди, тонг ели, ул гулни лутф бирлан оч.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-102;

...ўттуз жериб ерни девор тортиб, сарой имора қилиб, боғчасиға ҳар турлук ашжор била сафо ва назрат ва ҳар чаманиға ҳар навъ раёҳин била зебу зийнат бердим.
*Вақфия,* XIII-170;

Йўққим чаманида ғунчаи дард,
Чок ўлғач очилди оташин вард. *Лайли ва Мажнун,* 70*б*17;
Шоҳлиғ чаманида сарви гулчеҳр,
Адлу эҳсон сипеҳрида меҳр. *Лайли ва Мажнун,* 58*а*20;

≈ **кишвари** — гулзор:

Чу дай хони ел хайлидин ун солиб,
Чаман кишвари сари чопқун солиб.
*Садди Искандарий,* 270*а*7;

≈ **дар чаман** — чаман-чаман, қийғоч:

Йиғочлар тубида чаман дар чаман,
Саросар тузуб чарга сарву саман.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1498.

**ЧАМАНВАР** — чамандек:

Анониятлари юзига тезак солиб чаманвар, инсониятлари доираси маймунлариға чанбар. *Маҳбубул-қулуб,* 49.

**ЧАМАНПИРОЙ** — раҳнамо, йўл бошловчи; мажлисни обод қилувчи, гуллатувчи, яшнатувчи:

Йўқ-йўққим, ул саҳифа нуктаоройларининг гадойи ва бу ҳадиқа чаманпиройларининг дарюзанамойи фақири ҳақир, яъни Навоий... *Назмул-жавоҳир,* 3.

**ЧАМБАР** — гулдаста:

Чу лаъб асбобини тузди, саломат риштасин узди,
Қамардек ҳола кўргузди узори давридин чамбар.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-198.

**ЧАНБАР** — доира, ҳалқа, банд:

Анониятлари юзига тезак солиб чаманвар, инсониятлари доираси маймунлариға чанбар. *Маҳбубул-килиб,* 49.

**ЧАНБАРШОХ** — шохи эгри:

Бу навъ ораста қилғандин сўнгра чанбаршох йўрға уйға тескари миндурғайлар. *Маҳбубул-қулуб*, 54.

**ЧАНГ** I — чанг (чолғу асбоби):

Зуҳра ушатиб даф ила чангини,
Навҳа кўкида тузуб оҳангини. *Ҳайратул-аброр*, 9-17;

Чанг зорлиғ била бўғзин тортар ва уд лисони нағмасининг тарғиби чангдин ҳам ортар. *Маҳбубул-қулуб*, 36;

≈ айла- — эгмоқ, букмоқ:

Мутрибо, ғам базмида то навҳа оҳанг айладинг,
Заъфлиғ жисмимни тору қоматим чанг айладинг.
*Хазойинул-маоний*, Iа-263.

**ЧАНГ** II — чангал, панжа:

Зор кўнглум тушкали ҳажр ўтидин ғам чангига,
Эй Навоий, ўхшашур ҳам уд анга, ҳам тор анга.
*Хазойинул-маоний*, IVа-8;

Тутайким қилди ўз чангини ранжа,
Неким урди анинг чангига панжа. *Фарҳод ва Ширин*, 14.

**ЧАНГАК** — илмоқ, илгак:

Улуғ жусса бирла фалакдин мисол,
Бўлуб ул фалак узра чангак ҳилол.
*Садди Искандарий*, 281а1.

**ЧАНГАЛ//ЧАНГОЛ** — панжа, ҳайвон панжаси:

Қарчиғай қилди аён гуфторини,
Кўргузуб чангал ила минқорини. *Лисонут-тайр*, 50-17;

Ғазанфар худ нетар чанголу ёлин,
Чекар бўлса тиши уйнинг маҳолин. *Фарҳод ва Ширин*, 139;

...ва ҳар чангалидин неча ситам қуллоби муҳайё қилур.
*Вақфия*, XIII-168.

**ЧАНДИН** — ҳисобсиз, кўп, саноқсиз:

Манга ул кўзи қаро деди чучук чандин сўз,
Не ажаб ани қарокўз десаму ширин сўз.
*Хазойинул-маоний*, Iб-237;

Чун бу сифатдур бари ойин анга,
Қайдин эрур мартаба чандин анга.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 256.

**ЧАНДОН** — 1. кўп марта, кўп, зиёда:

Не баҳорида шод бўл чандон,
Айлабон ўзни гул киби хандон. *Муншаот*, XIII-91;

2. кўпинча; узоқ муддат:

Ҳариф эрмас ёлинға ҳулла чандон,
Ушотур шиша юз минг бўлса сандон. *Фарҳод ва Ширин*, 137.

**ЧАНОҚ** — ҳайвонлар сув ичадиган идиш:

Рикобинг ўпмагининг орзусида ою кун,
Бериб Буроқинг учун ўзларига шакли чаноқ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-327.

**ЧАП** — сўл, чап;

≈ у рост — сўл ва ўнг:

Ийд оқшоми тифл илгида чапу рост ҳино,
Ё шоҳиди шўх эгнига хаззу дебо. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-68.

**ЧАПОН** — тўн, кийим:

Эрур чаманда юзунгнинг гадойи оқ гулким,
Кўрунди барча ямоғлиқ чапони узра момуқ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-322;

Эски чапон била фориғ туфроғда ўлтурмоқ яхшироқким, зарбафт хафтон кийиб биров олида турмоқ.
*Маҳбубул-қулуб*, 146;

Ғанийға чапон киймак андоқдурким, муфлисға атласу катон киймак. *Маҳбубул-қулуб,* 140.

**ЧАРБДАСТ** — қўли ёғли; ҳунарманд, уста, чаққон:

Яна коргарлар бари чарбдаст,
Бало рахнасин қилғудек сангбаст.
*Садди Искандарий,* 306б10.

**ЧАРБЗАБОН** — иккиюзламачи, тилёғлама:

Ҳусн мирътотисену нозу латофат шамъи,
Сода дил дейму сени чарзабон дейму сени?!
*Хазойинул-маоний,* IVб-647.

**ЧАРБЗАБОНЛИҒ//ЧАРБЗАБОНЛИҚ** — ширинсўзлик; тилёғламалик: ...Ширин чарбзабонлиғ била анга таскин бериб, Фарҳод сўнгагин Арманиядин келтургани... *Фарҳод ва Ширин,* 201; Искандарнинг... Нозмеҳрнинг меҳру нозидин бетоқат бўлуб, гул фаслида анинг гули жамолидин баҳра олғани ва анинг Равшанак рашкидинким, маҳбублуқ шевасидурур, шамъдек саркашлик қилиб, чарбзабонлиқ била ўз шабистонаройлиғин равшан этгани. *Садди Искандарий (Хамса),* 1523.

**ЧАРГА** — 1. тўда, қушлар тўдаси, гала:

Ўртада ё бир тараф ё ташқари,
Чаргада ёхуд кейин ё илгари. *Лисонут-тайр,* 167-4;

2. аскарлар гуруҳи, қатори:

Отлиғи чаргалар тузуб неча саф,
Қўшулуб бир-бирига икки тараф. *Сабъаи сайёр,* 192-9;

Англадим қилмиш кўзи олған кўнгул сайдиға қасд,
Ҳар тарафдин чарга тузган хайли мужгонин кўруб.
*Хазойинул-маоний,* II-105.

**ЧАРГАЛИҚ** — сафдаги, сафда, қаторда турган:

Чу ул чошниға мушарраф бўлуб,
Ўзи чаргаликлардин Ашраф бўлуб.
*Садди Искандарий,* 242а4;

Сойири нос ичра улуғ то кичик,
Ёхуд аро ерда васат чаргалик.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 121.

**ЧАРҚАС** I — черкаслар:

Тушуб Чаркасу Гуржа сари йўли,
Бўлуб барча гуржию чаркас қули.
*Садди Искандарий,* 255а1.

**ЧАРҚАС** II — камон ўқининг учи, тиғнинг дами:

Шуълаи тиғин демагил чаркаси,
Чекти забона ҳамул ўт шуъласи. *Ҳайратул-аброр,* 40-11.

**ЧАРҚАСИЙ** — черкасча, черкасларникидек:

Қадди жавшан аро кўнглумда анингдекким ўқ,
Чаркасий дулуға ул ўқ уза пайкон янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-306.

**ЧАРМ** — чарм, тери:

Ажаб йўқ, одамийлиғни унутсанг,
Ўзунгни бўйла ит чармида асраб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-50;

Тутуб гар жаҳонни асоси анинг,
Даду ваҳш чарми либоси анинг. *Садди Искандарий,* 246а21.

**ЧАРМИН** — чармдан тикилган, ясалган:

Темурчидин тилаб дам бирла кўра,
Белига боғлади чармин танура. *Фарҳод ва Ширин,* 108.

**ЧАРО** — ўтлаш, ўтлоқ:

Ҳам рафъат арши баринда макон,

Ҳам буроқингға хулди баринда чаро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-13.

**ЧАРОГОҲ** — яйлов:

Анга сидра кохи навогоҳ ўлуб,
Мунга равза боғи чарогоҳ ўлуб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1214.

**ЧАРРАНДА** — мол, чорва:

Осуда чаррандаю парранда,
Уйқуда газандаю дарранда. *Лайли ва Мажнун,* 88а3;

Кўруб атрофида даррандаларни,
Яна чаррандаю паррандаларни. *Фарҳод ва Ширин,* 190.

**ЧАРОҒ** — 1. чироқ, лампа:

Аёғин ўпгали гар тушти гису,
Бўлур доим чароғ олти қаронқу. *Фарҳод ва Ширин,* 8;

...мамолик чун ҳаргиз зулм ели мазлум чароғиға мушаввиш бўлмоқдин... холи бўлмайдур. *Вақфия,* XIII-167;

2. нур, ёруғлик:

Гулининг ҳар яфроғи бузулған кўнглум равзасиға зевар берди ва лоласининг ҳар чароғи қарорған кўзум уйин мунаввар қилди. *Муншаот,* XIII-148;

Жоним тараби кўзум чароғи,
Кўнглум хуши хотирим фароғи. *Лайли ва Мажнун,* 90б10;

≈ **и кофурий** — оқ нурли ёруғ юлдуз:

Очибон ҳар чароғи кофурий,
Дуд ила бир ниқоби занбурий. *Сабъаи сайёр,* 14-13.

**ЧАРОҒЧИ** — чироқчи, чироқ ёндирадиган киши, чироқларга қараб турадиган киши:

Шўхи чароғчи ёқибон ҳуснидин чароғ,
Машъал фатиласи била кўксумга қўйди доғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-304.

**ЧАРХ** — 1. гардиш, чарх:

..ва чарх йибордиким қилған ишингга бу лойиқдур.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-227;

2. осмон, фалак:

Баҳри ашким, ўйла дарёдурки, даври чархдек,
Бўлғали лойиқдурур ҳар сори гирдоби анинг.

*Хазойинул-маоний,* IIа-197;

— Эй Кабутар, чарх уза парвоз қил,
Ул ҳавода тоб урарни соз қил. *Лисонут-тайр,* 33-11;

3. давр, замон:

Ул иқболима чарх бўлди ҳасуд,
Улар чоғда ўлтурсам ўзни не суд.

*Садди Искандарий,* 316б2;

Бўлуб чун анинг жомидин журъачаш,
Бўлуб чарх сўфийлари журъакаш.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56;

4. бахт, толе, тақдир:

Умринг қуёшиға бермасун чарх завол,
Жонинг қамарини қилмасун чарх ҳилол.

*Хазойинул-маоний,* Iб-762;

Йироқтин кўруб ўғли тобутини,
Узуб чарх анинг умрининг қутини.

*Садди Искандарий,* 317б4;

Неча кун сақолиғаким, кулди чарх,
Ажал илкидин барчасин юлди чарх.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;

≈ **атласи** — осмон:

Ҳиммат элнинг гарчи хулқ кисвати бор,
Чарх атласидин вале бийик рифъати бор.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49;

≈ **дабири** — Аторуд юлдузи:
Чарх дабириға ушолиб қалам,
Миҳбаранинг кейнига солиб қалам. *Ҳайратул-аброр,* 95-4;

≈ **давойири** — фалакнинг айланиши:
То чарх давойиридин ўлғай айём,
То шеър хаёлотиға йўқтур анжом. *Мезонул-авзон,* XIV-182;

≈ **жавфи** — ҳаво бузуқлиги:
Эмас оқ булут чарх жавфида туз,
Ки андин синиб тушти бир пора муз.
*Садди Искандарий,* 270*а*7;

≈ **золи** — осмон, фалак:
Эгнига қўюб бирини ҳоли,
Андоқки, қуёшни чарх золи. *Лайли ва Мажнун,* 67*а*3;

≈ **мушкиллари** — фалак чигалликлари:
Бўлғусидур топиб кўп ишга вуқуф,
Чарх мушкиллари анга макшуф. *Сабъаи сайёр,* 117-17;

≈ **и аршо** — осмон ўпар:
Ислом алифи анга лиѳо бил,
Син кунгири чархи аршо бил. *Лайли ва Мажнун,* 57*б*7;

≈ **и ахзар** — кўм-кўк осмон:
Мудаввар келиб чархи ахзар киби,
Суви лавну таъм ичра кавсар киби.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1290;
Ашжорининг ҳар бири чархи ахзар, ул шажар ва раёҳин, ва фавокиҳи нужум ва ахтар. *Маҳбубул-қулуб,* 47;

≈ **и аъзам** — осмон:
Минг яшар пил тонгла туғқан ёшча,
Чархи аъзам донаи хашхошча. *Лисонут-тайр,* 162-2;

≈ **и аъло** — энг юксак осмон:
Сипеҳри забардаст анга зери даст,
Кўруб ҳиммати чархи аълони паст.
*Садди Искандарий,* 294*б*19;

≈ **и барин** — баланд осмон:
Жилвагаҳи гулшани чархи барин,
Обхўри чашмаи айнул — яқин.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-49;
Учқун ўлди озими чархи барин,
Қолди қозурот уза ишнар чибин. *Лисонут-тайр,* 50-15;

≈ **и бебок** — бепарво олам:
Бу ҳашмат бериб, эзиди пок анга,
Не зулм этти, кўр, чархи бебок анга,
*Тарихи мулуки ажам,* 514;
Ҳар лаҳза ишимни чархи бебок,
Ул ришта била этиб гириҳнок. *Лайли ва Мажнун,* 55*б*17;

≈ **и гардон** — фалак, осмон; жаҳон:
Вале ул қилиб хасм бирла набард,
Ки рахши сочиб чархи гардонға гард.
*Садди Искандарий,* 303*а*8;
Бу дарбанд агар чархи гардон эрур,
Иложи анинг бизга осон эрур. *Садди Искандарий,* **272*б*6**;

≈ **и гирдоб** — фалак мушкиллари:
Ки ашкимни тўкай дури нобдек,
Буюрғай манга чархи гирдобдек.
*Садди Искандарий* 310*б*4;

≈ **и даввор** — айланувчи чарх; осмон, фалак:
Шукуҳи ошиб баҳри заххордин,
Ливоси ўтуб чархи даввордин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1302;

Эгармакта йўқ чархи даввордек,
Ки бир нуқта даврида паргордек. *Вақфия,* 716;

≈ **и дажам** — ситамкор чарх:
Чу Шопур бўлди жаҳон хисрави,
Адолатда бўлди ота пайрави,
Вале охирул — амр чархи дажам,
Ани ҳам отасидек этди адам.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-210;

≈ **и дарёнавол** — дарёдек мўл хайр-эҳсон берувчи чарх:
Анга ҳамдким, чархи дарёнавол,
Топар андин анжум лаоли мисол. *Муншаот,* XIII-95;

≈ **и дун** — тескари айланувчи, пасткаш фалак:
Неча минг бухти нечукким чархи дун,
Дурру гавҳар ҳамлидин бори забун. *Лисонут-тайр,* 19-1;
Скандарни кўрким, бу дам чархи дун,
Ки қилди ажал уйқусиға забун.

*Садди Искандарий,* 315б6;

≈ **и кажрафтор** — қинғир юрувчи фалак, тескари айланувчи фалак:

Улча кўнглум кўрди, ожизмен ани изҳоридин,
Ул қуёш рафторидин ё чархи кажрафторидин.

*Хазойинул-маоний,* IIa-248.

≈ **и кўҳан//куҳун** — кекса олам, эски дунё:
Ҳажрдин туфроғ бўлдум, гўйиё ашким суйи,
Бошима чархи кўҳан тоқин емурди бу кеча.

*Хазойинул-маоний,* IVa-307;

Бор эди бир ўғликим чархи куҳун,
Кўрмамиш эрди онингдек сарвбун. *Лисонут-тайр,* 145-14;

≈ **и мудаввар** — юмалоқ фалак; тўхтовсиз айланувчи фалак:
Ул қуёшнинг коми даври етса хуштур субҳи васл,
Берса ҳам бир йилча тун чархи мудаввар интизор.

*Хазойинул-маоний,* IVб-162;

Чархи мудаввар анга қалқон келиб,
Қуббаси хуршиди дурахшон келиб. *Ҳайратул-аброр,* 39-13;

≈ **и мулоиб** — ўйинчи, найрангбоз фалак:
Ўйнай-ўйнай тўкса ул ой қоним, эмас тонг,
Ким барча булар чархи мулоиб ўюнидур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-140;

≈ **и мунаққаш** — нақшли, безакли осмон:
Тахта келиб чархи мунаққаш анга,
Бурж ҳисобидин ики шаш анга. *Ҳайратул-аброр,* 5-8;

≈ **и мунқалиб** — тўнкарилган фалак, осмон:
Ўзумни, соқиё, соғ истаман, тутқил тўла соғар,
Ки чархи мунқалиб давронини истар инқилоб ичра.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-539;

≈ **и мухолиф** — доим хилоф иш қилувчи фалак; тескари тақдир:
Айб этмангиз, Навоий агар бўлса бенаво,
Қўйдиму давр чархи мухолиф наво анга.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-16;

Вале қилди чархи мухолиф сияр,
Анинг доғи ҳунёгарин навҳагар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-193;

≈ **и муқаввас** — қавс (ёйга)га ўхшаган фалак:

Эй Навоий, тоқини мен доғи ашкимдин йиқай,
Чун манга қисм этти бу чархи муқаввас йиғламоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-245;

≈ **и нигун** — эгик осмон:
Чархи нигун даргоҳида хокрўб,
Балки жабини била хошокрўб. *Ҳайратул-аброр,* 57-4;
Бенйёзлиғи жанбида чархи нигун бир гадойи ниёзманд.
*Маҳбубул-қулуб,* 2-1;

≈ **и нилгун** — кўк осмон:
Бу учурда чархи нилгун қазосидин ва сипеҳри дун иқтизосидин андак ғуборе ва андак изтирореким, ул ҳазратнинг рўзафзун давлати ва ҳумоюн зотига мутаважжиҳ бўлди.
*Муншаот,* XIII-98;

≈ **и нилуфар** — нилуфар осмон:
Не туфроққа қолсун сипеҳр ахтари,
Ки бўлғай ери чархи нилуфари. *Садди Искандарий,* 321б21;

≈ **и нўҳ тоқ** — тўққиз қават осмон:
Яна тутти Ковус офоқни,
Тамаъ айлади чархи нўҳ тоқни. *Садди Искандарий,* 246б17;

≈ **и пир** — эски дунё:
Ки шоҳ сен киби кўрмади чархи пир,
Ки не тож сенсиз керак, не сарир.
*Садди Искандарий,* 296б16;

≈ **и пурфан** — ҳийлакор дунё, маккор дунё:
Ким ул неча кунки чархи пурфан,
Ким кўпроқ анга фириб эрур фан.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 822;

≈ **и рафиъ** — юксак осмон:
Сўнгра истиғноға водийдур васиъ,
Пастдур жанбида бу чархи рафиъ. *Лисонут-тайр,* 150-13;

≈ **и тезгард** — ўзгарувчан фалак:
Бир ёёқ ҳам бир қироқдин раҳнавард,
Ким мусоид бўлса чархи тезгард. *Лисонут-тайр,* 163-7;

≈ **и шуъбадабоз** — найрангбоз фалак, тез ўзгариб турадиган тақдир:
Жаҳони буқаламун ичра тушмиш элга гудоз,
Магарки тосиға ўт ёқти чархи шуъбадабоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-217;

≈ **уйи бошиға йиқил-** — оғир ҳолатда қолмоқ:
Соғинди қачон назора қилди,
Ким чарх уйи бошиға йиқилди. *Лайли ва Мажнун,* 64б13;

≈ **ур-** — айланмоқ:
Кўйингда Навоийға чарх урмоқ агар етса,
Бир доираи мақсуд ўлғуси анга ҳар чарх.
*Хазойинул-маоний,* IVб112;

Гаҳи беҳуд чекар эрди фиғоне,
Кўпуб юз чарх урар эрди замоне, *Фарҳод ва Ширин,* 175.

**ЧАРХВАШ** — осмондек катта:
Бир учида бир чархваш тош анга,
Ки андин намудор ўлуб бош анга.
*Садди Искандарий,* 280б18.

**ЧАРХВОР** — осмондек, энг улкан:
Қаср даврида уч ҳисордурур,
Буржлар анда чархвордурур. *Сабъаи сайёр,* 118-21.

**ЧАРХГОМ** — илдам қадам, йирик одим:
Эшитгач бу сўз сойири чархгом,

Равон қўпти бўлмоққа гардунхиром.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1214.

**ЧАРХМОНАНД** — осмон каби, фалакка ўхшаш:

Адув олғанин билди дардбандни,
Ҳамул қалъаи чархмонандни.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1392.

**ЧАРХОСО** — осмондек, осмонга ўхшаш:

Муҳитеким ул чархосодурур,
Анинг даврида етти дарёдурур,

*Садди Искандарий*, 310б14.

**ЧАРХПАЙМО//ЧАРХПАЙМОЙ** — осмондек баланд, юксак:

То жаҳон бўлғай ҳимматингиз саманди чархпаймо ва то сипеҳр эврулгай жаҳон аҳлиға инъомингиз ташрифи зийнатафзо бўлсун. *Муншаот*, XIII-112;

Бу янглиғ то нужуми чархпаймой,
Ҳисоби фасл ила ўткарди уч ой. *Фарҳод ва Ширин*, 49.

**ЧАРХПАРВОЗ** — кўкка учувчи, парвоз қилувчи:

Билибким ул ҳумойи чархпарвоз,
Бораолур қаёнким қилса андоз.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 530.

**ЧАРХСОЙ** — жуда баланд, юксак;

≈ **қил-** — довруғини кўтармоқ, улуғламоқ:

Таваққуф қилиб мунда бир неча ой,
Қилиб Ҳинд туфроғини чархсой. *Садди Искандарий*, 282б13.

**ЧАРХФАРСО** — кўкка уланган, жуда юксак:

Бийик тоқини чархфарсо қилиб,
Бу гулшан отин «Жаннатосо» қилиб.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1395;

Еридур назҳат ичра жаннатосо,
Анинг ёнида тоғи чархфарсо. *Фарҳод ва Ширин*, 107.

**ЧАРХШУЙ** — осмон ювар, тўлиб тошган:

Чу кўлок ўзин чархшўй айлабон,
Фалак сатҳиға обрўй айлабон.

*Садди Искандарий*, 314а4.

**ЧАСПОН** — ёпишиб, ярашиб турадиган (кийим):

Либоси нози順 часпондур, гаҳи туз қадди чавгондур,
Замони гўйи ғалтондур зиҳи чобук, зиҳи дилбар.

*Хазойинул-маоний*, IIб-198.

**ЧАТР** — 1. чодир, соябон:

Топиб ҳам мақдамидин тахт поя,
Солиб ҳам боши узра чатр соя. *Фарҳод ва Ширин*, 211;

2. байроқ:

Чатр ила тожин бошиға урдилар,
Бўрё тўнин бузуб куйдурдилар. *Лисонут-тайр*, 54-12;

≈ **и анбаролуд** — қора парда; қоронғулик:

Тонг ели чунки сурди тун дудин,
Йиғди кўк чатри анбаролудин.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 987;

≈ **и иқбол** — бахт, толеъ:

Чатри иқболингиз қилиб олий,
Шоҳи офоқ зилли иқболи. *Садди Искандарий (Хамса)*, 930;

≈ **и рифъат** — юқорилик чодири; бахт, иқбол:

Десанг шоҳ ўлай еру кўк басдурур,
Бу бир тахту ул чатри рифъат санга.

*Хазойинул-маоний*, Iб-724;

≈ **и фалакфарсой** — осмонни бузувчи чодир:

Не ой даври чатри фалакфарсойингча,
Не кўк авжи хоки кафи пойингча. *Муншаот,* XIII-117;
≈ қил- — ёймоқ, ёзмоқ:
...ҳамул замон жилва қила бошлаб, қуйруғларин чатр қила бошладилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-22.

**ЧАШ** — қўшма сўзларнинг иккинчи компоненти бўлиб, *ичувчи, тотувчи, қилувчи* маъноларини англатади:
Май ичра аксинг аро софчашға айшу нашот,
Қадаҳда нашъанг ила дурдикашға завқу сурур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-136.

**ЧАШМ** — кўз:
Аъоди хавфидин ҳосил фароғи,
Бўлуб аъдосининг чашму чароғи. *Фарҳод ва Ширин,* 170;
≈ **и гирён** — йиғлоқи кўз, доим йиғлаб турадиган кўз:
Моҳи тобонин мухотаб қилиб, андин айру тушганда чашми гирёнининг қон ёшин изҳор қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 225;
**заҳри чашм** — ёмон кўз билан қараш:
Кўзунг қотилдур, аммо заҳри чашминг,
Эрур ўлтурмакимга заҳри қотил.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-205.

**ЧАШМА** — 1. булоқ, ҳовуз:
Гарчики ул чашма назардин қочиб,
Хизр кўк узра қатаротин сочиб. *Ҳайратул-аброр,* 24-2;
Мавлоно Субҳий — Ўба навоҳийсида Гўён чашмасида бўлур.
*Мажолисун-нафоис,* 107;
Табъи ул манзилда кўргач интиқош,
Кўрди чашма бошида бир тахта тош. *Лисонут-тайр,* 156-1;
2. маъно булоғи, баҳрамандлик булоғи:
Ҳамул чашмадин чун су бермак тузуб,
Суханварлик ўлган танин тиргузуб.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56;
3. кўз булоғи:
Кўз чашмасида зулоли беғаш,
Жон гулшанида ниҳоли саркаш. *Лайли ва Мажнун* 76б4;
≈ **и айнул-яқин** — аниқлик булоғи:
Жилвагаҳи гулшани чархи барин,
Обхўри чашмаи айнул-яқин.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-49;
≈ **и дард** — ғам-алам булоғи:
Ҳам туфроғи дард кўйидин гард,
Ҳам суйи зулоли чашмаи дард. *Лайли ва Мажнун,* 59б14;
≈ **и зиндагоний** — ҳаётбахш булоқ:
...нўш қилғани ва ул чашмаи зиндагонидин Хизр ҳаёти касб этгани. *Сабъаи сайёр,* 109-3;
≈ **и меҳр** — қуёш, офтоб:
Сувда юзунгму акси ё чашма аро паримидур,
Чашмаи меҳр ичинда ё ламъаи Муштаримудур?
*Хазойинул-маоний,* II-82;
≈ **и нур** — нур тўлқини:
Шамъию не шамъ чашмаи нур,
Нурики ёмон кўз олидин дур. *Лайли ва Мажнун,* 61а18;
≈ **и ҳаёт** — ҳаёт булоғи:
Назмлари жонбахш ва равонлиғидин чашмаи ҳаёт оғзида сув ва насрлари тафриқ ва нишотангезлиғидин субҳи содиқ лабида кулгу. *Назмул-жавоҳир,* 28;
≈ **и ҳайвон** — тириклик булоғи, оби ҳаёт:

Майи лаълингға гўёким, ҳаёти жон эрур мамзуж,
Ки ул эрмас, зулоли чашмаи ҳайвон эрур мамзуж.

*Мезонул-авзон*, XIV-154;

≈ и ҳайвон топ- — абадийликка эришмоқ:

Битикингдинки саводини кўруб жон топтим,
Зулмат ичра масало чашмаи ҳайвон топтим.

*Муншаот*, XIII-121.

**ЧАШМАЛИҒ** — булоқли:

Агар чора тошқа тушса, андин чашмалиғ сув очар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-107.

**ЧАШМАСОР** — булоқлар кўп бўлган жой:

Халойиқдин йироқроқ тийра ғори,
Топай ёнида анинг чашмасори. *Фарҳод ва Ширин*, 186.

**ЧАШМБАНД** — кўзбоғлағич; чачвон, чиммат:

Ул қуёш ҳажрида билмонким, Навоий кўзига
Барча олам тийрадур ё боғламишдур чашмбанд.

*Хазойинул-маоний*, Iб-139.

**ЧАШН** — тантанали йиғилиш, базм:

Топилди ишга чун бу навъи тақриб,
Равон шоҳона чашни қилди тартиб. *Фарҳод ва Ширин*, 54.

**ЧАҚ-** — 1. чақмоқ, чақимчилик қилмоқ; туҳмат қилмоқ:

Судоба — ўгай онаси анга ошиқ бўлуб эрди, андин ком ҳосил қила олмай, ўз қўрқунчидан Кайковус қошида ани ўзи била бадном қилиб чақти. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-194;

2. ёндирмоқ, чақмоқни тошга уриб ўт чиқармоқ:

Бу янглиғ руҳафзо маъманда барқ ламъасидин тийра тошлар сангкабоб пишургали чақмоқ чаққали муқтазий бўлди.

*Муншаот*, XIII-88.

**ЧАҚИЛ-** — 1. ярқирамоқ, чақнамоқ:

Чақилса барқ олам ичра бебок,
Тура олғайму ўтрусида хошок. *Фарҳод ва Ширин*, 175;

2. ёқилмоқ, ёқмоқ:

...ҳар дардмандона байт била ишқ аҳли кўнглига барқи бало чақилғай. *Мажолисун-нафоис*, 209.

**ЧАҚИН** — чақмоқ:

Анингдеки тушгай чақиндин дурахш,
Скандар сафидин биров сурди рахш.

*Садди Искандарий*, 262а17.

**ЧАҚМОҚ** — яшин, чақмоқ:

Чора айлаб чақмоғингни чақибон,
Кўз ёрутур машъалингни ёқибон. *Лисонут-тайр*, 136-20;

≈ чақ- — чақмоқ, тошга уриб ўт чиқармоқ:

Бу янглиғ руҳафзо маъманда барқ ламъасидин тийра тошлар сангкабоб пишургали чақмоқ чаққали муқтазий бўлди.

*Муншаот*, XIII-88.

**ЧАҚМОҚТОШ** — чақмоқтош, чақмоқ, ўт чиқарадиган тош:

Агарчи йўқтурур дурлуқ талоши,
Эрур тош бўлса ҳам чақмоқтоши. *Фарҳод ва Ширин*, 24.

**ЧАҒАНДАР** — лавлаги, қизилча:

Борча нахуд ўрнига дурри хушоб,
Реза чағандар ерига лаъли ноб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 126.

**ЧАҒОНА** — музика асбоби:

...ва маҳваши соқий юкуниб, май аёққа тушгай... Чун қонун ва чағона ноласи қулоққа тушгай. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-24.

**ЧАҲ** — чуқур, қудуқ, зиндон:

Учуб руҳум қуши ҳар дам ҳаво айлар занахдонин,

Анингдек қуш масалликким нишиман қилмиш ўлғай чаҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-576;

≈ **нигаҳбони** — зиндон қоровули, соқчиси:

Чаҳ нигаҳбони эрди лояъқил,
Мастлиқ уйқусида форирдил.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1080; *қ.* **ЧОҲ.**

**ЧАҲОР//ЧОР** — тўрт (сон); ≈ **донг** — олтидан тўрт ҳисса:

Бу маблағ ва миқдордин чаҳор донгини ўзи олғай, ду донгини ул икковга еткургай. *Вақфия,* XIII-178;

≈ **дар чор** — тўрт устига тўрт; саккиз қиррали:

Келиб чор дар чор паргор анга,
Секиз дойлиғ тўрт девор анга.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1497.

**ЧАҲОРГОҲ//ЧОРГОҲ** — чоргоҳ (куй номи):

Машҳур амалларидин бири «чаҳоргоҳ» амалидур.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532;

Мавлоно Соҳиб Балхий... ўз ғазалларини ўз амалларига боғлабдурким, анинг фазолатиға далолат қилғай. Ул жумладин «чаҳоргоҳ» амалидурким машҳурдур.

*Мажолисун-нафоис,* 19.

**ЧАҲОРУМ** — тўртинчи;

**иқлими чаҳорум** — тўртинчи иқлим:

Бўлди чу мавзуъ масоҳат фани,
Дедилар иқлими чаҳорум ани.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 233.

**ЧАҲОРШАНБА** — чоршанба:

Ва ойнинг йигирми учида чаҳоршанба куни Мадинаға етибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-135.

**ЧЕВРУЛ-** — айланмоқ, ўгирилмоқ:

Жонингиз эрамида файз шабнамидин нишот гули очилса, бу зори беқарор булбул киби ул гулшан теграсига чеврулгай.

*Муншаот,* XIII-108.

**ЧЕВУР-** — ўгирмоқ:

Ул қуюндурмен фано даштидаким, бўлдум адам,
Ҳар не боримни бошимдин чевуруб, озод этиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-64.

**ЧЕГАРА** — чегара, атроф; унга қарашли, тегишли:

...иккинчи — «Мажолисун-нафоис» дафтарида фазл ва табъ аҳли чегарасидин... *Муншаот,* XIII-155.

**ЧЕГУРТКА//ЧУВУРТКА//ЧУГУРТКА//ЧЎГУРТКА** — чигиртка:

Сулаймон алайҳис-салом ул иштин ибрат олиб, мўр Сулаймон алайҳис-саломни чегуртка аёғи била зиёфат қилиб, Сулаймон алайҳис-салом мўрға навозишлар қилиб ул ердин ўтти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;

Ва чувуртка офатини дафъ қилмоқ.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-115;

Ишлари талай олғанни таламоқ, ёт юртда чугурткадек сабза ва яфроғни яламоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 19;

Ва учунчи, чўгуртка балоси эрдиким, борча мазруъот ва жиҳотларин нобуд қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**ЧЕК-** — 1. тортмоқ, бошдан кечирмоқ:

Чун соқий давр жоми ишрат
Тутти, яна чекма заҳри меҳнат. *Вақфия,* XIII-163;

Неча ситам қилғучи обод ўлуб,
Барча ситам чеккучи барбод ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 133-21;

2. бардош бермоқ, чидамоқ:

Бўйла йўл ранжин чека олғайму мен,

Бу ҳавас тухмин эка олғайму мен. *Лисонут-тайр,* 44-5;
Эй Навоий, ҳар печук зулм этса чек, дам урмағил,
Ким гадо ҳадди эмас ишда султон бирла баҳс.
*Хазойинул-маоний,* Іб-108;

3. ичмоқ:

Уч қадаҳи соф ила шаҳ бўлса хуш,
Лойи дағи қолса чекар дурдкаш. *Ҳайратул-аброр,* 31-26;
Ишимни муғбачалар ишқи ичра сўрса фақиҳ,
Денгизки боғлади зуннору чекти соғар ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-404;

4. санчмоқ, урмоқ:

Ё тиғ чекиб тўш-тўшидин ёрғил, аҳи,
Бир порасини бизга бериб борғил, аҳи.
*Хазойинул-маоний,* Іб-769;

5. чиқармоқ, суғуриб олмоқ:

Чўкурларким, сенинг йўлунгда тевралмиш аёғимға,
Чекиб ул кўй гардин сурма тортармен қароғимға.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111;

Ярамдин чекарга ўқин саъй қилманг,
Ки пайкон сўнгак ичра маҳкам бўлубтур.
*Хазойинул-маоний,* Іб-178;

6. ёзмоқ, битмоқ:

Навоий усрук эса субҳу шом, тангламаким,
Азалда килки қазо чекти бу рақам бизга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-33;

7. олиб бормоқ, элтмоқ:

Каъбадин дайр сори чек мениким,
Ринд ўлур кирса порсо анда. *Хазойинул-маоний,* IIIб-32;

8. тақдим этмоқ, тутмоқ:

Начукким мехмонға туҳфа чекмак расмидур, бўлғай
Улусқа раҳмати жовиди осори аён анда.
*Хазойинул-маоний,* IVб-45;

Ани хам чекти шоҳ олиға чуст,
Ўйлаким, неча туҳфа чекти нахуст. *Сабъаи сайёр,* 135-15;

9. ясамоқ:

Зулфдин чавгон чекиб эл бошини гўй этгали
Кўз ёшимни гўйдек ҳар сори ғалтон айламак.
*Хазойинул-маоний,* Іа-246;

10. безамоқ, нақш солмоқ, ўймоқ:

Чарх тоқидин топар кун чашмаси ҳар кун завол,
Зарварақтин шамса чеккан не осиғ айвон уза.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-547;

Ажаб йўқ мусаввир эса бир оти,
Ки ул чекти кавнайнинниг сурати.
*Садди Искандарий,* 274б1;

11. ўтказмоқ (ипга), тизмоқ:

Ишқ чун берди таним шуъласиға кўкта ўрун,
Чекти бир-бирдин они, ойириб учқун-учқун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-446;

12. узмоқ:

Сочинг куфрида ўлсам қабрим узра кўйма хирқамни,
Чекиб ҳар торини бир барҳаман белига зуннор эт.
*Хазойинул-маоний,* Іб-98;

13. ўзига тортмоқ, яқинлаштирмоқ:

Келди манга чу белини чектим, масалдурур,
Ким «тортса бўлур келури бўлса кил била».
*Хазойинул-маоний,* Іб-550;

14. ечмоқ, шилиб олмоқ:
Қилди ашкимни шафақгун ҳажр бепоён туни,
Ҳулласин чек тонгнинг, эй гардунки, қон бўлғусидур.
*Хазойинул-маоний,* IIа-111;
15. тирнамоқ, қазимоқ, ковламоқ:
Дедилар, ул шаҳ қилур йўл азми, бу уммед ила,
Кўксума тирноғлар бирла чекибмен шоҳроҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-366;
16. отмоқ (ўқ):
Новакинг пайконини то чектилар нолон кўнгул,
Айламас афғон кўнгулсизликдин андоқким жарас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-248;
17. қадамоқ, осмоқ:
Чекти фалак узра арши аъзамни,
Хуршиддек айлади мукаррам ани. *Назмул-жавоҳир,* 29;
18. кўтармоқ:
Ранж ўти кўкка чекар эрди алам,
Аршни куйдургудек, курсини ҳам. *Лисонут-тайр,* 96-16;
Даврон фалакка чекса сени эмин ўлмағил,
Ким еткурур завол қуёшнинг камолида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-547;
19. боғламоқ, маҳкамламоқ:
Айтдим, бошимни фитрокингга чек, эй шаҳсувор,
Деди, бош асрардек эрмас тезликдин маркабим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-418;
Бошин,— деди,— руст эттилар қийр ила,
Таноби чекиб анга тадбир ила.
*Садди Искандарий,* 314а16;
20. туташмоқ, улашмоқ:
Қошининг ёйи чекилмиш зулфи чавгониғача,
Зулфи чавгони доғи гўйи занахдониғача.
*Хазойинул-маоний,* IIб-559;
21. суртмоқ, қўймоқ:
Чек айнима ишқ тўтиёсин,
Ур қалбима ишқ кимиёсин. *Лайли ва Мажнун,* 73а5;
22. тозаламоқ:
Ким они еллар чекиб юб тарағай,
Бу замон бир мунча ишга ёрағай. *Лисонут-тайр,* 177-18;
23. оҳ урмоқ, дод-фарёд қилмоқ:
Чекти андоқким, бошидин чиқди дуд,
Май ўтиға бўлди кул буду набуд. *Лисонут-тайр,* 82-7;
24. ўтқизмоқ, йўналтирмоқ:
Бўлмади бир мулк сари кийнахоҳ,
Ким бу даги чекмади ул ён сипоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 28-15;
25. бош урмоқ, эгилмоқ:
Чекти маҳвашнинг аёғиға ўзин,
Шавқдин қўйди тобониға кўзин. *Лисонут-тайр,* 204-5;
26. олиб кирмоқ, ичкарига киритмоқ:
Тушти кўпрак бир кун ул нофа ғизо,
Мунтафеъни чекти бир вайрон аро. *Лисонут-тайр,* 115-16;
**алам чек-** — 1. хафаланмоқ, изтироб тортмоқ:
Ки чу андин етар алам чекмак,
Даъб этарсен суруди ғам чекмак. *Сабъаи сайёр,* 177-26;
2. байроқ кўтармоқ:
Ишқ яна ҳажр ила жонима қилди ситам,
Фурқату ҳижрон ўти бошимда чекти алам.
*Мезонул-авзон,* XIV-165;

**афғон чек-** — фиғон қилмоқ, нола тортмоқ:
Чарх анжумдин қулоққа пахталар тиқти, магар
Ғам туни топмиш Навоий чеккан афғондин малол.
*Хазойинул-маоний,* IIа-216;
Агар юз қатла булбул чексун афғон,
Баҳор ўлмай гул очилмоқ на имкон. *Муншаот,* XIII-100;
**бош чек-** — 1. ўсмоқ, кўтарилмоқ:
Бош чекиб гулбунда юз минг нўги хор,
Гул очиб ҳар хордин абри баҳор. *Лисонут-тайр,* 92-1;
2. бош тортмоқ, бўйин товламоқ:
Дайр пири деди, майдин бош кўтарма, эй рафиқ,
Солик ундур, чекмагай бошини пир иршодидин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-469;
Эранлар хизматидин чекмагил бош,
Агар бошингға гардундин ёғар тош.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;
**дам чек-** — нафас олмоқ, комига тортмоқ:
Моҳиеким ҳар қачонким чекса дам,
Ютқай икки оламу халқини ҳам. *Лисонут-тайр,* 181-10;
**жом чек-** — ичмоқ, шимирмоқ:
Халойиқдек тилаб зоҳир ҳузурин,
Жаҳоннинг чекмасам жоми ғуририн. *Вақфия,* XIII-162;
**жон чек-** — 1. жон койитмоқ, қийналмоқ:
Сен муни кўрким чекиб жон ойу йил,
Ўз-ўзунгни васф этарсен муттасил. *Лисонут-тайр,* 138-3;
Жонни бот олмоқ санга мушкул эса, жон чекма кўп,
Қўйки, бу мушкулни бот айлар анинг ҳижрони ҳал.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-378;
2. жон олмоқ:
Номабар қуш ёрдин келгач, ўлармен шавқдин,
Жон чекарга қуйи тирноғини қуллоб айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-269;
**замзама чек-** — оҳиста куйламоқ, хониш қилмоқ:
Жилван ноз айламайин гул ҳануз,
Замзама чекмай анга булбул ҳануз. *Ҳайратул-аброр,* 7-10;
**забона чек-** — кўтарилмоқ, ёнмоқ, алангаланмоқ:
Ўти гоҳи чекар эрди забона,
Бўлуб гоҳи сиришки кўзда дона. *Фарҳод ва Ширин,* 37;
**илик чек-** — қўл тортмоқ:
Бўлмағайким даст бергай телбалик,
Чеккулук бўлғай салоҳидин илик. *Лисонут-тайр,* 206-16;
**наво чек-** — куйламоқ, сайрамоқ:
Чек наво, эй булбули гулзори шавқ,
Савти алҳонинг келиб асрори шавқ. *Лисонут-тайр,* 31-3;
**нола чек-** — нола қилмоқ, оҳ урмоқ:
Кўч ўлуб чун ки нола чекти даро,
Манга ер бўлди бир аморий аро. *Сабъаи сайёр,* 182-28;
**сад чек-** — банд, тўсиқ қўймоқ, олдини боғламоқ:
Гар ул фитна яъжужиға чекти сад,
Мунунг мулкига фитна келмак не ҳад.
*Садди Искандарий,* 319б19;
**тарона чек-** — куйламоқ:
Боқиб Машриқ сори бошлаб фасона,
Чекиб тонг қушлари янглиғ тарона. *Фарҳод ва Ширин,* 160;
**юк чек-** — оғирлик қилмоқ, сабр қилмоқ, бардош бермоқ:
Ойини таҳаммулда тавонолиқ эрур,

Юк чекмак ўйла кишига зеболиқ эрур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-21;

**қуллоб чек-** — банд қилмоқ, боғламоқ:
Яна ваҳший олиб аниңг тобини,
Солиб эгнига чекти қуллобини.
*Садди Искандарий,* 302б15.

**ЧЕКИЛ-** — 1. ёзилмоқ, битилмоқ, чизилмоқ:
Қадинг ҳажрида юз девор уза қўйдим, чу заъфимдин,
Чекилди бир алиф ҳар қатра ашкимдин нишон анда.
*Хазойинул-маоний,* IIа-19;

2. қуйилмоқ, терилмоқ:
Ким эрур бу тўқуз ниқоби баланд,
Ким чекилмиш паранд узра паранд. *Сабъаи сайёр,* 39-13.

**ЧЕКРАТ-** — пирпиратмоқ:
Уйлаки ул юбс чу таъсир этиб,
Чекратибон кўзлари уйқу кетиб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 61.

**ЧЕКРИ-** — олдинга сурмоқ:
...турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ ва ушармак ва чекримак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ЧЕКТУР-** — торттирмоқ; **оҳ чектур-** — оҳ урдирмоқ, қийнамоқ:
Очмайин зулфи паришон кўнглума чектурма оҳ,
Етмайин оҳим ели, зулфин паришон айлама.
*Хазойинул-маоний,* IIа-301;

**забона чектур-** — алангалантирмоқ:
Андоқ ки Халил ўтин замона
Чектургай дуд аро забона. *Лайли ва Мажнун,* 59а10.

**ЧЕНА-** — мўлжалламоқ, ўлчамоқ; сезмоқ:
Ўзумга онча қувват ченасамким, ўн-ўн беш-йигирми кунда қуллуққа етиб, пойбўслуқ давлатиға мушарраф бўлиб кела олғайман. *Муншаот,* XIII-119;
Аммо бу ҳақир ҳеч навъ хизматқа ўз қобилиятимни ченамаган жиҳатдин ва... илайимга масдуд қилиб эрдим.
*Вақфия,* XIII-160-161.

**ЧЕРИК//ЧЕРИГ** — 1. қўшин, лашкар, аскар:
...Темурбек била Рум ва Шом черикига борғандур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-162;
Мухолиф черигиниңг зулмин мунҳазим этсун.
*Муншаот,* XIII-99;
Чун икки черикка бўлди таскин,
Кин аҳлиға зоҳир ўлди бас кин. *Лайли ва Мажнун,* 76а6;

2. куч-қудрат:
Ки не мулк фатҳи, эди не билод,
Ки қилсам черик бирла ани кушод.
*Садди Искандарий,* 313а14;

≈ **даври** — қўшин атрофи, теварaги; қўшин жойлашган лагерь атрофи:
Тушулгач, черик даврини шақ қилиб,
Сипаҳ ҳифзи айларга хандақ қилиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1326;

≈ **жамъи** — қўшин тўплаш, йиғиш:
Бўлуб боис ул гўл, нодон иши,
Черик жамъиға чопти ҳар ён киши.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1324;

≈ **торт-** — қўшин билан бостириб кирмоқ:
Имтидод онча топиб бу размгоҳ,
Ким черик тортиб урушқай икки шоҳ. *Лисонут-тайр,* 163-1;
Баҳроми Чўбина анинг устига черик тортиб, ул дағи сипоҳ ясаб, Баҳромға ўтру чиқти. *Тарихи мулуки ажам,* 521;

≈ **тушур-** — қўшинни, лашкарни жойлаштирмоқ:
Черикни тушурди кейинрак ёниб,
Юруб ҳифз учун давриға айланиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1388;

≈ **чек-** — лашкар тортмоқ, ҳужумга ўтмоқ:
Ки то Хисрав черик чекмиш бу сори,
Не нуқсон бўлмиш андин элга тори. *Фарҳод ва Ширин,* 210.

**ЧЕРИКЧИ** — аскар, ҳарбий; лашкарбоши:
Ул олмади ва қайтардиким, Кофур черикчи эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-87;
Бузуб қўрёсин черикчи кириб,
Уйидин неча шох ўтун ойириб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1291.

**ЧЕРТ-** — чалмоқ, чертмоқ:
Муғанний, келу черт туркона соз,
Мақоми «Наво», йўқса «Турки ҳижоз».
*Садди Искандарий,* 290б12.

**ЧЕЧАК** — 1. гул, чечак:
Лола қон узра бўёлиб, ўт уза анбар қуюб,
Бор парихон чиқмаған ғойиб чечаклардур пари.
*Хазойинул-маоний,* Iб-608;
2. гўзаллик, яшнаганликнинг намоён бўлиши:
Йигитликнинг ҳар чечаги ахтар чечакларидек сипеҳр гулбунидин очилса охир субҳ асфар хазонига мунтаҳи.
*Муншаот,* XIII-90.

**ЧЕЧАН** — гапга уста, сўзамол; доно, оқил:
Уз оллида доно ва чечан ва ҳар номақбул қиладурғани анга маъқул ва мустаҳсан. *Маҳбубул-қулуб,* 102.

**ЧЕҲР//ЧЕҲРА** — 1. бет, юз, башара:
Қатра-қатра қон ёшимдин чеҳрам ўлмиш ўйлаким,
Тим-тим этгайлар қизил коғазниким, бўлғай сориғ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-305;
2. жамол, кўрк, гўзаллик:
Чиқарғач пардаларнинг кейнидин чеҳр,
Нечукким тўрт бурқаъ остидин меҳр. *Фарҳод ва Ширин,* 130;
Яна май ичмак эрди гул сочмоқ,
Яна май чеҳраларда гул очмоқ. *Сабъаи сайёр,* 135-6;

≈ **и мақсуд** — мақсад, орзу қилинган қиёфа:
Кўзгуда чун ғайрдин ўлмай асар,
Чеҳраи мақсуд ўлубон жилвагар. *Ҳайратул-аброр,* 82-7;

≈ **га зеб бер-** — шеъриятда мазмун ва қофияга риоя қилмоқ:
Улки ғазал чеҳрасиға берса зеб,
Англаб ани табъкашу дилфиреб. *Ҳайратул-аброр,* 197-19;

≈ **оч-** — юзни очмоқ, очиқ юз билан кўринмоқ:
Скандар очиб чеҳра хуршиддек,
Мурод аҳлиға субҳи уммиддек.
*Садди Искандарий,* 273б8;
Меҳр ораз ёри чеҳра очиб жон ўртарининг тазарруи ва ошкоро лутф кўргузуб кўнглини пинҳон ўртарининг тазаллуми.
*Мажолисун-нафоис,* 241.

**ЧЕҲРАКУШОЙ** — юз очувчи, чеҳра кўрсатувчи:
Оч ул гулранг оразники андоқ ҳеч суратда,

Қазо наққоши не чеҳракушой ўлмиш не рангомез.
*Хазойинул-маоний*, IIб-208;
Ғариб мақсуд моҳрухсорлари латиф адо ҳуллаларида чеҳракушой. *Муҳокаматул-луғатайн*, 35.

**ЧЕҲРАКУШОЙЛИҒ** — чеҳрани очишлик, шод этишлик:
«Чим» ҳарфининг чўбукларининг чеҳракушойлиғи «Наводир»дин. *Хазойинул-маоний*, IIб-100.

**ЧЕҲРАЛИК** — юзли; **кўзгу чеҳралик** — ойнадек тиниқ юзли:
Рўбарўйум гоҳ бир кўзгу бўлуб,
Гоҳ кўзгу чеҳралик маҳрў бўлуб. *Лисонут-тайр*, 37-9.

**ЧЕҲРАСОЙ** — юзига суртувчи; ошиқ:
Эй, Навоий, юзига юз суртмак қилма ҳавас,
Қониъ ўл, бўлсанг эшики туфроғиға чеҳрасой.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-633.

**ЧЕҲРАОЛОЙ** — юз бўёвчи, қаллоб:
Бу сориғ юзунгни кўрмаски, қилғай кўнгли раҳм,
Баски, юзга қонлиғ ашки чеҳраолойим келур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-178.

**ЧЕҲРАФАРСОЙ** — юзга доғ солувчи:
Қамарға тийри онинг чеҳрафарсой,
Ики тийр ичра саргардон қолиб ой.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 423.

**ЧИБИН** — 1. чивин, пашша:
Кўнгул қушидур онинг зулфи тобдори била,
Чибинки, боғлиғ эрур анкабут тори била.
*Хазойинул-маоний*, Iб-571;
Зарбафт кисватлиғ дунёгузин нажосат устидаги илтироғуч чибин. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-73;
Учқун ўлди озими чархи барин,
Қолди қозурот уза ишнар чибин. *Лисонут-тайр*, 50-15;
2. ғавғо, тўполон:
Кўксум ичида чибин солиб шўр,
Кўзум уйида ватан қилиб мўр. *Лайли ва Мажнун*, 81б14.

**ЧИГИЛ** — қабила номи:
Поклар чину чигил ҳусни аро бўлған ила,
Кимса олойиш алар жонибиға йўл бермас.
*Хазойинул-маоний*, IVб-741;
Чигил бирла яғмодин айлаб убур,
Нечукким чамандин сабою дабур. *Садди Искандарий* 255а3.

**ЧИГИТ** — ғўза ўсимлигининг уруғи:
Дур қулоғингда момуқдин бир чигитдур эл сўзин
Бу момуқ бирла чигитдин айламассен истимоъ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-306;
Бармоғи била ишорат қилди: Момуғ чигитдин айрилди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-92.

**ЧИДА-** — чидамоқ, сабр қилмоқ, таҳаммул этмоқ:
Эйки бир ой ишқидин ошуфтасен, васл истасанг,
Ҳар жафо қилса чида, ҳар навъ бедод этса тўз.
*Хазойинул-маоний*, IVб-215;
Ва бу арконнинг мажмуи бу калимот таркибида даражадурким: «Ул кўзи қаро дарду ғамидин чидамадим».
*Мезонул-авзон*, XIV-138.

**ЧИЙРАЛИК** — ғолиблик, музаффарлик:
Қилиб Зангибор аҳлиға чийралик,
Юди тиғи суйидин ул тийралик. *Садди Искандарий*, 254б13.

**ЧИЙРАРАЗМ** — ботир, паҳлавон:
Яна ёндин Искандари чийраразм,

Қилиб кўч-баркўч Чин сори азм.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1463.

**ЧИЛЛА** I — қирқ кун ўтириш:

Ва анинг чилласидин бир даҳа ўтти.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-173;

≈ **дуоси** — қиш чилласи чақириғи:

Қавс тутуб чилла дуоси учун,
Жадй бериб фулла гизо и учун. *Ҳайратул-аброр,* 25-13.

**ЧИЛЛА** II — камонининг ипи; гириш:

Тори сиришким чекиб дард қадим қилди хам,
Ўйлаким, эл чиллани тортиб этар ёйи кўж.

*Хазойинул-маоний,* IIб-111;

Қош ёсига дедим чилла керак риштан жон,
Бу кўзумга, не ажаб, бор эса ҳар гўшада зиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-529.

**ЧИЛЛАНИШИН** — чилла ўтирувчи:

Қавс бўлди йўлида чиллаништин,
Жадй наззорасида қуллагузин. *Сабъаи сайёр,* 15-20;

Сулуку сайрким кўрмишки гар чилланишин қори,
Ва ёҳуд чилла ичра тифл тенгдур анда субҳу шом.

*Хазойинул-маоний,* IIб-421.

**ЧИЛЛАХОНА** — чилла ўтириладиган уй, чиллахона:

...яъни хуршед қавс чиллахона гўшасидин жадй қулласи авжиға таҳвил қилиб... *Муншаот,* XIII-94.

**ЧИМ** — «ч» ҳарфи:

Ва баъзи алфознинг охирида бир «чим» ҳарфи васл қилурлар ва анинг била ул феълда суръат йўсунлуқ ирода қилурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЧИМДИ-** — чимдимоқ, чимчиламоқ:

Чимдир эди энгларини ҳар дам,
Чайнар эди енгларини ҳар дам.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 799.

**ЧИН** I — 1. рост, тўғри, ҳақиқат:

Шоҳға дунёда чин сўз дегучи ва анинг охирати ғамин егучи.

*Маҳбубул-қулуб,* 11;

Сўзунг чин ўлса, анга ҳожати далил эрмас,
Қуёшни улки ёруғ дер, не ҳожат анга ҳужаж.

*Хазойинул-маоний,* IVб-98;

2. жиддий, беҳазл:

Уйнаб ўлтурди Навоийни, кўрунг,
Чини не эркин, агар будур ўюн. *Хазойинул-маоний,* IIIа-251;

Шамъун айтти, агар бу сўзларинг чиндур, аввал рафиқингдин бошла. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234;

≈ **айт-** — рост сўзламоқ:

Мавлоно Номий... Хожа Деҳдор учун бу матлаъни айтибдур, нечунким, хейли муносабати бор ва йироқ ҳам эмаским, чин айтадур эрмиш. *Мажолисун-нафоис,* 155;

≈ **бўл-** — ҳақиқат, тўғри бўлмоқ:

Ҳар кимга сўзи чин бўлмағай, ростлар кўнглига ул сўз қабул ойин бўлмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 132.

**ЧИН** II — 1. тириш, ажин; печ:

Тўни ипак бўлмаса кўнгли ҳазин,
Жинси хитой ўлмаса қошида чин. *Ҳайратул-аброр,* 159-8;

Ғазабдин қошида чин, гунаҳсизлар била ойини хашму кин.

*Маҳбубул-қулуб,* 32;

2. чимирилиш:

Маҳбубининг зулф очқанидин ва ўз ошуфта аҳволлиғи ва

қоши чинидин кўнгли беҳоллиғи бобида.

*Мажолисун-нафоис,* 226;

≈ **ба чин зулф** — ўрам-ўрам соч, тугун-тугун, тугунлик:
Чин ба чин зулфунг тушар эл бўйнига, юз войким,
Бизни чун кўрдунг — тушар қошинг уза чин узра чин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-446.

**ЧИНГА** — қўшиқ номи:
Яна «чинга»дурким, турк улуси зуфоф ва қиз кўчурур тўйларида ани айтурлар, ул сурудедур бағоят муассир ва икки навъдур. *Мезонул-авзон,* XIV-180;
Муғанний тузуб чинга вазнида чанг,
Наво чекки, ҳай-ҳай ўланг, жон ўланг!

*Садди Искандарий (Хамса),* 1516.

**ЧИНГДОВУЛ** — қўшиннинг орқа қисми (арьергард):
Яна бир «вов» ва «лом» баъзи лафзға илҳоқ қилиб бир махсус сифатқа таъйин қилурки, салотиннинг хоҳ разм асбоби учун ва хоҳ базм жиҳоти учун муътабардур. Андоқки, ҳировул, қаровул ва чингдовул... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЧИНИ(Й)** — хитойи (коса, жом), чинни:
Чини эрди валек фағфурий,
Чин бу ким ранги эрди кофурий. *Сабъаи сайёр,* 171-15;

≈ **аёғ** — чинни идиш; Хитойда ишланган коса:
Чини аёғ қиймати ясарда суъубатиға кўрадур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-66;

≈ **нажод** — хитой авлоди, хитой наслидан, хитойлик:
Ҳамул шўхи чиний нажод эрди ул,
Ҳамул чобуки ҳурзод эрди ул.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1548;

≈ **паранд** — хитойи ипак мато:
Тутуб чин ба чин қўлда печон каманд,
Осиб хўдидин шуққа чиний паранд.

*Садди Искандарий,* 303а5;

≈ **ойин** — хитойча; гўзал, кўркам:
Гияҳ боғ аро чиний ойин бўлуб,
Ки ҳар гул анга луъбати Чин бўлуб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1518;

≈ **тироз** — хитойи зийнат, безак, нақш:
Жиба сарбасар зарҳалу турксоз,
Кежим борча зарбофт чиний тироз.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1462;

≈ **ялов** — хитойи ипак лента:
Довулғонда чиний ялов дилпазир,
Яна жавшан устига чиний ҳарир.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1330;

≈ **қадаҳ** — хитойи май, ўткир шароб:
Чу маъкулдин табъ топти фараҳ,
Кўнгул айлади майли чиний қадаҳ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1499;

≈ **яса-** — чинничилик қилмоқ:
Мавлоно Моний... Бовужуди улким, отаси беназир косагардурким, чини ясар. *Мажолисун-нафоис,* 100.

**ЧИНИЙВАШ** — хитой гўзали каби:
Луъбати ҳиндзоду чинийваш
Лаъли жонбахшу сунбули дилкаш.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 982.

**ЧИНИЙ СИРИШТ** — хитойи табиатли, хулқли:
Ясаб Чин элин турки чиний сиришт,

Тароватда андоқки, боғи биҳишт.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1330.

**ЧИНЛИҚ//ЧИНЛИҒ** — ростлик, тўғрилик:

Сўзки фасоҳат зеваридин музайян эмасдур, анга чинлиқ зевари басдур. *Маҳбубул-қулуб,* 132;

Ҳар не Муқбилғаким баён бўлди,
Чинлиғи шоҳға аён бўлди. *Сабъаи сайёр,* 169-8.

**ЧИНОР** — чинор:

Чинор ар боғдин кам қилса соя,
Не ғам чун чиқти сарви сидра поя. *Фарҳод ва Ширин,* 55;
Меҳр чинор офатининг ранжаси,
Панжасини ожиз этиб панжаси. *Ҳайратул-аброр,* 45-14;

≈ **илги** — дарахт танаси:

Чинор илги холилиғидин бийиклигига не нуқсон ва туфроққа ниҳон ганжлари била не улви шон. *Маҳбубул-қулуб,* 111.

**ЧИРА//ЧИЙРА** — ғолиб, музаффар; баҳодир, паҳлавон:

Бузуб ҳар тарафдин сипаҳ шоҳни,
Анга айлабой чийра бадхоҳни.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1354.

**ЧИРАДАСТ//ЧИЙРАДАСТ** — қўли узун, забардаст, ғолиб:

Ўйлаким солса ёғоч ҳар чирадаст,
Ўзга сори ул бўлуб туфроққа паст. *Лисонут-тайр,* XI-52;
Бирисин зафар айлабон чийрадаст,
Яна бир сари зоҳир ўлса шикаст.

*Садди Искандарий,* 258б5.

**ЧИРАКОР//ЧИЙРАКОР** — ғолиб, музаффар, забардаст; моҳир:

Бу ишларда бўлуб Шопур ёри,
Етиб ҳар бирга килки чиракори. *Фарҳод ва Ширин,* 120

**ЧИРК** — ифлос, бўлғанч, қабиҳ:

Ер юзин ёмғур суви бирла юди,
Гарду чирки ул юмоғдин ўксуди. *Лисонут-тайр,* 3-8;

≈ **и дунёлиқ** — қабиҳ фикрлик:

Дуруштхўй қилур элни чирки дунёлиқ,
Нечукки, қилғай ирик жамъ бўлса узвида шух.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-111.

**ЧИРКИН** — ифлос, чиркин:

Терга ботқан гармрўлардин магар дафъ айламиш,
Ўзлуки чиркин таҳаррукдин ирик мошоблар.

*Хазойинул-маоний,* Iа-162.

**ЧИРМА-** — 1. ўрамоқ, айлантириб ўрамоқ; ўраб олмоқ:

Танини ғунча кибн тўнға чирмабон қат-қат,
Валек талфасадин гулдек очилиб гаҳ-гоҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-567;

У коғазни очуқ ёнида қўюбдур ва ёд тутубдур ва чирмаб, жайбимға солибдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100; Хожа билибки, кўргач ташлағусидур, кейинича бориб, дасторни олмишлар ва бошлариға чирмарда ўз-ўзлари бирла дер эрмишлар... *Насойимул-муҳаббат,* XV-70;

2. тахламоқ, ғижимламоқ:

Мавлоно Олим... Хожа Маждиддин Муҳаммадки, анинг коғазин ўқумай чирмади ва ғанимлари тариқин тутти...

*Мажолисун-нафоис,* 89.

**ЧИРМАЛ-** — ўралмоқ:

Раҳм этар кофир кўзунг ул зулфу юзда чирмалиб,
Гўйиё бўлмиш мусулмон ўтга зуннорин солиб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-60.

**ЧИРМАН-** — ўралмоқ:

Кеча улким чирманур бир гул била, не тонг, агар
Ғунчадек ҳар субҳ ўлуб хандон нашот изҳори бор.
*Хазойинул-маоний,* IIб-105;

...бир минора сурати била мустатил ва ўзига чирманур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-123;

Аё не экин ғамимда ҳоли,
Чирманмоқ ила тани чу ноли. *Лайли ва Мажнун,* 72а1.

**ЧИРМАТ-** — ўрашмоқ:

Кафш кийсам шояд дастор ҳам чирматқайсен ва мени бошин аёғ балоға қолғанларға қотқайсен.
*Маҳбубул-қулуб,* 168-169;

Ҳам тўниға тегуруб тамома,
Ҳам бошиға чирматиб амома. *Лайли ва Мажнун,* 75б5.

**ЧИРМАШ-** — 1. ўралашиб кетмоқ, ўралашмоқ:

Етти семиз ўйини етти оруқ ўй едилар ва етти тоза кўкарган хўшани етти қуруқ хўша чирмашиб, бетаровват қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

Хуш улким бор эди илгимда печон сунбулунг гаҳ-гаҳ,
Тутунлар чирмашур бошимға они чун соғинсам, ваҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-576;

2. яқинлашмоқ, аралашмоқ:

Яна манғит ўзбек била ёндашиб,
Икки зулфдек тузлари чирмашиб. *Садди Искандарий,* 261а21.

**ЧИРМАШТУР-** — бир-бирига қўшиб боғламоқ; ўрамоқ:

Ҳар шажари сидраға бош тегуруб,
Шохин анинг шохиға чирмаштуруб. *Ҳайратул-аброр,* 45-11;

Балки ҳар ториға жоним риштасин чирмаштуруб,
Жонима касби ҳаёти жовидона айларам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-434.

**ЧИРМОШЛИҚ** — чирмашишлик:

Руқъаидур чарх чирмошлиқки, мазмун суратин,
Ҳеч ким фаҳм этмади унвонининг тасвиридин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-504.

**ЧИРОЙ** — гўзаллик, жамол:

Гар чиройи рашки қамар бўлмаса,
Лаъли лаби тунги шакар бўлмаса. *Ҳайратул-аброр,* 34-7.

**ЧИРОЙЛИК//ЧИРОЙЛИҚ//ЧИРОЙЛИҒ** — гўзал, чиройли:

Мавлоно Ҳалвойи... яхши, чиройлик йигит эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 69;

Кўрдиким, бир ғариб ранглик фариштаким, кабутар чиройлиқ эрди, равзандин кириб, анинг қошинда қўнди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;

Ва баъзи мусаннафотида келтурубтурким, қаввол керакким, яхши, чиройлиғ бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**ЧИРОҒ** — чироқ:

Ҳамул ақшом Шайхнинг зовияси эшигига бордиким, анга мужда еткургайки, чироғе ёқибтур ва замзама қиладур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ЧИРОҒДОН** — чироқ, лампа:

Ҳар мазорда бир чироғдон кўрдум, ёнадурған ёғи тўла ва фатилалари ёғ ичинда. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**ЧИРЧИРАК** — чирпирак:

Ёва кўп айтурда бири чирчирак,
Чарх кўп урмоқда бири фирфирак.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 102.

**ЧИРҒА** — 6 яшар от:

Ўзга: той ва ғўнан ва дўнан ва тулан ва чирға ва ланға дегунча фасиҳроқлари туркча дерлар ва кўпраги муни ҳам билмаслар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115

**ЧИСТОН** — топишмоқ, жумбоқ:

Чистонлар. *Хазойинул-маоний,* IIIб-711

**ЧИТУҚ** — тиришган:

Хаста бўлмас чиройин кўрса читуқ,
Жони чиқмас ани кўргач хаста. *Хазойинул-маоний,* IIб-700.

**ЧИЧАРКА-** — қовурмоқ:

...турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳиб вуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоқки: қувормоқ... чичаркамак... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ЧИҚ-** — 1. чиқмоқ, ташқари чиқмоқ, ажралмоқ:

Ва мулкни Нарсиға топшуруб, ёшуруп элдин чиқиб, Ҳиндистонға борди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;

Яна чиқарлар ва эҳтиёт ва тафаҳҳус қилурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-158;

2. кўтарилмоқ:

Кўп юргандин сўнгра еткач, ул ёруғлиқ бир дарахтда эрди, Мусо алайҳис-салом еткач, дарахтқа чиқти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;

Ногоҳ амвож таскин топиб, ул кема ушалиб, қавм бир тахта устида бир соҳилға чиқибтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-84;

3. кетмоқ, жўнамоқ:

Мавлоно Муҳаммад Бадахший... аввали ҳолида андин таҳсил учун чиқиб Самарқандға борди. *Мажолисун-нафоис,* 148;

Баҳор фаслида махмур бўлма, даштқа чиқ,
Ки лола тутти басе лаълранг соғарлар. *Хазойинул-маоний,* IIIб-184;

**бошиға чиқ-** — таъсир қилмоқ:

Чун мусофир бошиға чиқти май,
Шоҳ сўрар эрди нукта пай дар пай. *Сабъаи сайёр,* 47-4;

**жон чиқ-** — ўлмоқ:

Исо иши чиққан жонни танға кивурмак дуо била. *Маҳбубул-қулуб,* 25;

**инсоф тариқидин чиқ-** — четлашмоқ, тўғри йўлдан тоймоқ:

Улуқ подшоҳ бўлди ва дод ва адл ва инсоф тариқидин чиқти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-205;

**уҳдасидин чиқ-** — бажармоқ, эпламоқ, қўлидан келмоқ:

Мавлоно Комий... кичик ёшидин Мавлоно Муҳаммад Бадахший ани тарбият қилди... Мавлоно анинг сабақининг уҳдасидин чиқолмади. *Мажолисун-нафоис,* 89;

**қуёш чиқ-** — қуёш чиқмоқ, олам ёришмоқ:

Тоғдин қуёш чиққандек бўлғай ва баҳордин гул очилғандек кўрунгай. *Муншаот,* XIII-88.

**ЧИҚАН-** — қадамоқ:

Турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоқки қувормоқ... қадамоқ, чиқанмоқ... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ЧИҚАР-//ЧИҚОР-** — 1. чиқармоқ, ташқарига чиқармоқ:

...жузв қўюнларидин чиқариб фақирға бердилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-57;

Ғайрату сиёсат тиғи анинг ниҳодидин димоо чиқарибдур.
*Маҳбубул-қулуб*, 84-85;

2. ҳайдамоқ, қувмоқ:
Одам, Ҳавони биҳиштдин чиқардилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-190;

3. қутқармоқ, бўшатмоқ:
Кайхисрав ани банддин чиқариб, яна сипоҳ бошлатиб йиборди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-195;

**исм чиқар-** — шуҳрат топмоқ, донг тарқатмоқ, ўта маҳорат билан устун бўлмоқ:
Бўйла сўз фанида чиқарған исм,
Қилди услубини анинг икки қисм. *Сабъаи сайёр*, 21-7;

**кўнгилдин чиқар-** — унутмоқ, эсдан чиқармоқ:
Агар бу фарш хаёлин тамом кўнгулдин чиқарилса, киши ул маҳол тасаввурдин ҳам тинар. *Маҳбубул-қулуб*, 166;
Искандар жавоб бердиким, ул юмуртқаларни қўяр қуш учти, Доро дағи кўнглидин бу тамаъни чиқарсун.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-200;

**мадфанидин чиқор-** — гўридан қазиб олмоқ:
Ва Нуҳ кемага кирарда Одамнинг сўнгокини мадфанидин чиқориб, кемага киюруб эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-193;

**ораз чиқар-** — юз очмоқ, юз кўрсатмоқ:
Чиқорғач ул маҳи маҳмилнишин ораз ниқобидин,
Жарасдек нола айлармен кўнгулнинг изтиробидин.
*Хазойинул-маоний*, Iб-479;

**ўт чиқор-** — қизитмоқ:
Фироқ иситмаси андоқ танимдин ўт чиқорур —
Ки, гар табиб илигим тутса бормоғи қоборур.
Мафоилун фаилотун мафоилун фаилун.
*Мезонул-авзон*, XIV-169.

**ЧИҚАРТ-** — чиқартирмоқ:
Алар лафзға бир ҳарф орттурған била мунга ўхшаш бир замирни ортубдурлар, бағоят мухтасар ва муфид тушубтур. Андоқки, югурт ва қилдурт ва яшурт ва чиқарт.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-116.

**ЧИҚИШ-** — мизож тўғри келмоқ; сўзи бир ердан чиқмоқ:
Мангадур бир пари матлубу зоҳид ҳурға толиб,
Қачон суҳбат чиқишмай, чунки менмен телба, ул аблаҳ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-571.

**ЧИҚМАМОҚ** — чиқмаслик; йўқ бўлмаслик:
Даҳр уйи ичра иқомат тилама,
Чиқмамоқ анда не имкон, киргач.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-104.

**ЧИҚМАСЛИҒ** — чиқмаслик:
Чиқ, Навоий, қоридинг ҳурмат ила майкададин,
Судратурлар, киши чиқмаслиғ этиб бўлса қошонг.
*Хазойинул-маоний*, IVб-368.

**ЧИҚМОҚЛИҒ** — кўтарилмоқлик, чиқмоқлик:
Чиқмоқлиғда агар керак маҳл,
Лекин тушар эрур басе саҳл. *Лайли ва Мажнун*, VIII-164.

**ЧИҚУҒ** — чиққан, чиқиб турган:
Ошиқлар кўнгли уйидек йиқуғ,
Тирлари ҳар тарафидин чиқуғ. *Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 240.

**ЧИҒ** — ўтов, уйнинг атрофини ўраб турадиган чий, бўйра:
Андоқки, тунглук ва узук ва тўрлуғ ва босуруғ ва чиғ... ва ало ҳозал-қиёс. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-115.

**ЧИҒАТОЙ** — чиғатой улусида яшовчи туркий халқ;
≈ **лафзи** — чиғатой тили, эски ўзбек тили:
...турк тили била қалам сурдум ва ҳар нечук қоидадаким, маъни абкориға зийнат ва оройиш кўргузуб эрдилар, чиғатой лафзи била рақам урдум. *Мезонул-авзон,* XIV-135;
≈ **халқи** — чиғатой халқи, ўзбеклар:
Яна турк улуси, батахсис чиғатой халқи аро шойиъ авзондурким, алар сурудларин ул вазн, била ясаб, мажолисда айтурлар. *Мезонул-авзон,* XIV-179.

**ЧИҒОЙ** — камбағал:
Тиндурур бою чиғойни ҳокими равшан замир,
Ерутур обод ила вайронани меҳри мунир.
*Хазойинул-маоний,* IVб-746.

**ЧИҲИЛ** — қирқ:
Ва ани чиҳил минор дерлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**ЧОБУК** — 1. тез, чаққон, илдам:
Суманбарлар бори зебоу нозук,
Ҳунарварлар бағоят чусту чобук. *Фарҳод ва Ширин,* 38;
Мавлоно Ҳайдар... ўқ отмоқда жалд ва қилич чопмоқда чобук... *Мажолисун-нафоис,* 172;
2. шўх, ўйноқи, гўзал:
Мендин ул чобукнинг, эй пайки сабо, майдонин ўп,
Гўйига бошим ниёзин еткуруб чавгонин ўп.
*Хазойинул-маоний,* Iб-87;
≈ **и жангжўй** — урушқоқ, жанговар чавандоз:
Бу ҳайъат била чобуки жангжўй,
Туруб ўртада бошлади гуфтугўй.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1336.

**ЧОБУКАНДЕШ//ЧОБУКАНДЕША** — доно, зийрак, ҳушёр:
Деди Моний: Йиборайин кишилар,
Чобукандешу хурдабин кишилар.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 944;
Анга бор эрди неча ҳампеша,
Санъат аро чобукандеша. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1017.

**ЧОБУКДАСТ** — чаққон, эпчил:
Подшоҳ Марв қишлоғиға азимат қилғанда фақир Дарвеш Ҳожи Ирқбандниким, замоннинг чобукдаст боғбонларидиндур — таъйин қилдимки, баҳор ўлғач, ул боғчаға раёҳин ва ашжор эккай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15.

**ЧОБУКЛУК** — чаққонлик, тезлик:
Қади руҳ офати чобуклук ичра,
Бели жон риштаси нозуклук ичра. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ЧОБУКРАҚАМ** — тез ёзар:
Дабири гуҳарсанжи чобукрақам,
Очиб сафҳаи чекти қалам. *Садди Искандарий,* 316а12.

**ЧОБУКСУВОР** — чавандоз, отни маҳорат билан бошқарувчи:
Магар тавсан миниб, санчиб этак, тортиб қилич ҳар дам,
Улус қатлиға жавлон қилмиш ул чобуксувор анда.
*Хазойинул-маоний,* Iб-44;
Шоҳ олиға чобуксувори далер,
Етиб секрибон оттин андоқки шер.
*Садди Искандарий,* 303а12;
Шомнинг мушкбўй сиёҳ журдалари субҳнинг муғулчин чобуксувори турктозидин эмин... *Вақфия,* 2-715.

**ЧОБУКХАЁЛ** — фаҳмли, фаросатли:
Неким бўлса меъмори чобукхаёл,
Яна дағи устоди нозук хаёл. *Садди Искандарий,* 306б9.

**ЧОБУКХЕЗ** — тез чопар, чаққон:
Кўрди раъно ғазоли чобукхез,
Суръати кўк ғазоли янглиғ тез. *Сабъаи сайёр,* 60-20.

**ЧОВ** — овоза:
Зоҳидо, ишқингни ёшур дерсен, андин сўнграким,
Ҳолима ташниъ ила солдинг бари оламға чов.
*Хазойинул-маоний,* IIб-513.

**ЧОВУШ** — 1. худайчи, сарой амалдори:
Ишқ човушлари юз қофилани ҳар лаҳза,
Куйидин мулки фано сори равон айладилар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-146;

2. эшик оғаси, ясовул:
Икки човуши эрди маҳсиймо,
Ноз ила андоқ айлади имо. *Сабъаи сайёр,* 166-2;

3. хизматчи, қоровул:
Андоқ танибон бу хайли човуш,
Ким бўлған экин ул икки беҳуш.
*Лайли ва Мажнун,* 67а15;

Пардадин ногаҳ иззат човуши,
Жилва қилди ўйлаким давлат қуши. *Лисонут-тайр,* 183-15;

≈ **и бахт** — бахт навкари:
Човуши бахт эшикда ҳозир бўл,
Ким кирар майли бўлса узрин қўл.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 921.

**ЧОДАР** — чодир, ўтов:
Тўққизинчи боргоҳ андоқки луъбат чодари,
Ўйнатиб чархи мулоиб анда юз минг луъбатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-393;

Йўлидин қочиб зоҳир этмай суруд,
Равон ёшуруб чодари ичра руд. *Садди Искандарий,* 238б13;

≈ **и шаб** — зулмат, қоронғулик пардаси, ёпинчоғи:
Шом очиб мушкфом чодари шаб,
Курси сандал анга ёйиб кавкаб.
*Сабъаи сайёр,* 159-16; қ. **ЧОДИР.**

**ЧОДАРНИШИН** — паранжи ёпинувчи; парда ортида ўтирувчи:
Шоми ҳижрон ўйла муҳриқдурки, ҳар соат қурур,
Ул қилиб дарёға ёпинсам булут чодарнишин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-459.

**ЧОДАРШАБ** — чойшаб:
Қизил чодаршабу мовий тўшаклар ичра титрарсен,
Анингдекким қуёш кўклар била гулгун саҳоб ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-539; қ. **ЧОДИРШАБ.**

**ЧОДИР** — чодир, капа, хайма:
Баҳром Гўр замониғача Румда эрди ва Шопур чодир ичинда эрдиким, қаттиқ ел қўпуб, чодирни анинг бошиға йиқти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-217;

Тева қўшин юклаб кўчса бўлмас ва чодир қанотин очиб учса бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 157;

≈ **тик-** — чодир қурмоқ, ўтов тикмоқ:
Шайх дебтурки, бизнинг чодирни ул ерда тикинг, чун
Шайх буюрғандек қилибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-180.

**ЧОДИРШАБ** — чойшаб:
Бу завраққа гулмех этиб кавкабин,
Қилиб бодбон субҳ чодиршабин. *Муншаот,* XIII-95.

**ЧОК** — 1. йиртиқ, ёриқ; ёрилган, тилинган:
Чок кўнглак бирла то усрук чиқибсен, оҳким,

Қисватин майхона раҳни айламиш юз хирқапўш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-269;

2. яра, дард, жароҳат:

Ашк қони ва кўнгул чоки изҳорида бу матлаъ ягона ва бағоят ошиқона воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 220;

Тиғики тилаб нечукки поки,
Ҳам андин ўлуб танингда чоки. *Лайли ва Мажнун,* 90а21;

≈ **кўкс** — кўкси жароҳатланган, мажруҳ:

...агар мирҳожлиқ маҳмили ҳарамида ҳукмрон бўла олмасам, жарасдек чок кўксумда изтироблиқ кўнглимдин фиғон тортиб, ул маҳмил туфайли мақсадқа етишсам.

*Вақфия,* XIII-173;

≈ **кўнгул** — яраланган, жароҳатланган, ошиқ бўлган, мафтун бўлган:

Чок кўксумдин ичимга солиб ул ой кўнглидек,
Асрарамким, ҳам ул ой бошимға отқан тош эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-146;

≈ **айла-//эт-** — 1. ёрмоқ, майдаламоқ:

Ки айлаб чок метин бирла хоро,
Ариқ қилғайлар анда ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 108;

2. очмоқ, очилмоқ:

Пардасини ғунча айласа чок,
Барбод этар ани чархи бебок. *Лайли ва Мажнун,* 80б15;

3. йиртмоқ:

Тўнни чок айлаб, амома ташлади,
Панди мақтулиға мотам бошлади. *Лисонут-тайр,* 157-6;

4. жабру жафо кўрсатмоқ:

Бири нолаи дарднок айлабон,
Бири далқи пашмина чок айлабон.

*Садди Искандарий,* 241а10;

Ва танбур пардадағи фитнадин ҳалок этар ва офият пардасин чок этар ва чанг зорлиғ била бўғзин тортар ва уд лисони нағмасининг тарғиби чангдин ҳам ортар.

*Маҳбубул-қулуб,* 36;

5. яраланмоқ, жароҳатланмоқ:

Тиғ ила етган сайи кўксунга чок,
Сен бериб андоқки садаф дурри пок.

*Ҳайратул-аброр,* 138-6;

≈ **бўл-** — ёрилмоқ, йиртилмоқ; синмоқ, дарз кетмоқ:

Қорни ул навъ чок бўлғусидур,
Ки ҳамул дам ҳалок бўлғусидур. *Сабъаи сайёр,* 162-16;

≈ **уза чок сол-** — тилка-пора қилмоқ, сонсиз-саноқсиз изтироб бермоқ:

Яъники суғурди тиғи бебок,
Кўнгли аро солди чок уза чок. *Лайли ва Мажнун,* 70б16;

≈ **қил-** — 1. йиртмоқ, пораламоқ:

Чун самоъға машғул бўлдилар, Шайхқа вақт хуш бўлди ва важд анга зоҳир бўлди ва тўнин чок қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

2. жароҳатламоқ, жабру жафо кўрсатмоқ:

Оҳким, ғам тийғидин кўксумни қилди чок ишқ,
Дуди оҳимдин кўзумни айлади ғамнок ишқ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-331.

**ЧОКАР** — хизматкор:

Қаддингға тўби ўлубтур мутиу чокар ҳам,
Бу ишга адл тонуқ сарв эрур санавбар ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IIб-404;

Бу донишвар элким эрур раҳбаринг,
Қаю раҳбаринг бандаю чокаринг.
*Садди Искандарий*, 272б8;

≈ **бўл-** — хизматчи бўлмоқ:
То чархдурур амрингга чокар бўлсун,
То даҳрдурур санга мусаххар бўлсун. *Муншаот*, XIII-152.

**ЧОКАРЛИҚ** — хизматкорлик; ≈ **айла-** — хизматкор бўлмоқ, хизмат қилмоқ:
Борур бўлсанг манга ҳамраҳлиқ айлаб,
Демай ҳамраҳлиқ, чокарлиқ айлаб. *Фарҳод ва Ширин*, 104.

**ЧОКЛИК//ЧОКЛИҒ** — яраланган; жафо кўрган, алам тортган, йиртилган, тешилган:
Чоклик кўксум эшикдур, жисм уйи байтул-ҳазан,
Ул эшикнинг ҳалқасидур наълу гулмехи тукан.
*Хазойинул-маоний*, IIб-506;
Жамъ этар овораларни чоклиғ кўнглум уни,
Йўлдин озғанларни ул янглиғки афғони жарас.
*Хазойинул-маоний*, IIб-238.

**ЧОК-ЧОК** — парча-парча, тилим-тилим, тешик-тешик:
Кундуз ақшомғача бағри чок-чок,
Кеча тонг отқунча бағри ҳалок. *Лисонут-тайр*, 77-13;
≈ **айла-** — майдаламоқ, парчаламоқ:
Магар истаб итига туъма кўнглум бирла бағримни
Бирин паркола-паркола, бирисин чок-чок айлар.
*Хазойинул-маоний*, IVб-153;
Захмлиқ кўнглумни айлар чок-чок ул қоши ё,
Ахтарур гўёки ғойиб айлаган пайкон керак.
*Хазойинул-маоний*, IIа-183.

**ЧОЛИҒ** — тез, чаққон, югурик, чопқир, чопағон:
Гар қуёшим бўлса рокиб бўлғудек эмганмасун,
Тавсани афлок невчунким эрур беҳад чолиғ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-306.

**ЧОЛОК** — 1. келишган; нозик, хушбичим:
Ҳафтаедур кўрмамишмен ул бути чолокни,
Не ажаб, гар ўртаса оҳим ети афлокни.
*Хазойинул-маоний*, IVа-359;
2. чаққон, тез:
Фалак чолок эрур гар зулм чоғи,
Эрур чобук мукофотида доғи. *Фарҳод ва Ширин*, 202;
Мавлоно Қанбарий... омий киши эрди. Аммо назм айтурда чолок эрди. *Мажолисун-нафоис*, 55;
3. етук, пеш:
Низомийча гар назми чолок йўқ,
Чу эл мунча чолок йўқ, бок йўқ.
*Садди Искандарий*, 241б16;
4. зеб-зийнатли, ихчам:
Кўтариб зод сарви чолокин,
Солибон маҳд аро тани покин. *Сабъаи сайёр*, 64-4.

**ЧОП-** — 1. югурмоқ, чопмоқ:
Кишилар ҳар сори чопмоқ керактур,
Қаён бўлса ани топмоқ керактур. *Фарҳод ва Ширин*, 116;
Тийғ тортиб тожварлар, бошимға чун чопти рахш,
Тандин учти, ваҳки, ҳар ён бошу боштин учти тож.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-98;
2. кесмоқ, чопмоқ:
Саргаронмен ишқдин чопсанг бошимни боғла берк,

Ким чопарда раҳм узулуб қолмағай фитрокидин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-471;

Оз киши била уч юз минг черикни бузуб, хоқонни дастгир қилиб, ўз илки била бошин чопти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-219;

3. йўнмоқ, қазимоқ:

Анингдек хора чопмоқ этти бунёд,
Ки чиқти тоғдин гардунға фарёд. *Фарҳод ва Ширин,* 116;

4. ғорат қилмоқ, талон-торож қилмоқ:

Қиёдек белида камар узра тиғ,
Қамардин адув чопқали бедариғ. *Садди Искандарий,* 302б11.

**ЧОПИШ-** — югуришмоқ:

Андоқки, «чопишмоқ» ва «топишмоқ» ва «қучушмоқ» ва «ўпушмак» ва бу шое лафздур. *Муҳокаматул-луғатайн,* 17.

**ЧОПТУР-** — 1. илдамлаштирмоқ, югуртирмоқ:

Ул мусофирни отқа миндургил,
Чоптуруб хизматимға еткургил. *Сабъаи сайёр,* 46-26;

2. юбормоқ, чопар юбормоқ:

Анга бир нима кўргуздилар ва ани ўздин олдилар ва Бағдодқа Шиблий қошиға чоптурдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-106.

**ЧОПҚУН** — 1. бўрон, кучли шамол:

Яна замҳариру узун тун дағи,
Қўшулса елу қор чопқун дағи. *Садди Искандарий,* 270б14;

2. талон-торож, ғорат, ҳамла хужум:

Бу чаман аро гаҳи. авло ҳазор кўнглин, эй гул,
Ки тешкуси хазон чопқуни ўйлаким ҳазора.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-523.

**ЧОРА** — илож, тадбир:

Бу ишга агар чора мумкиндурур,
Не ғам гар киши мунда сокиндурур.

*Садди Искандарий,* 276а11;

Сулаймон бинни Довуд алайҳимус-салом андин машҳурроқдурким, аҳволи кўп шарҳқа муҳтож бўлғай, аммо жузвий тафсилдин чора йўқтур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224;

≈ **асбобин туз-** — тадбир қилмоқ, тузатишга киришмоқ:

Ошиқ ўлдум, панд берманг, чорам асбобин тузунг,
Ишқ зор этганга зулм этманг, тараҳҳум кўргузунг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-183;

≈ **топ-** — иложини қилмоқ:

Ул суфий Юсуф ибн Ҳусайн хизматиға Райға борурдин ўзга чора топмамиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82;

Ва Ардувон эшитиб, ўзи анинг дафъин қилмоқдин ўзга чора топмай, сипоҳ тортиб келиб, Ардашер била урушиб, босилди ва қатлға етти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-208-209;

≈ **эт-** — илож қилмоқ:

Келки ғамингдин жонға етибмен,
Ҳажрда ўлмак чора этибмен. *Мезонул-авзон,* XIV-174.

**ЧОРААНДИШ** — даво ахтарувчи:

Саҳрода қолиб ғарибу бехеш,
Ҳайратда шубони чораандиш.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 813.

**ЧОРАГАР** — иложини топувчи:

Асос ангаким кўрса наззорагар,
Бўла олмайин ҳушиға чорагар. *Садди Искандарий,* 286а5;

Бўлмаса сендин гуноҳ, эй бехабар,
Афву раҳмат кимга бўлғай чорагар. *Лисонут-тайр,* 103-11.

**ЧОРАГАРЛИК** — тадбир кўрувчилик, чора қилувчилик, ҳийлагарлик:

Чорагарликда муқаррар ҳар бири,
Соҳири шўху фусунгар ҳар бири. *Лисонут-тайр,* 169-16.

**ЧОРАЖЎ** — чора изловчи, илож қидирувчи:

Ҳавасим оқибат ғулу қилди,
Ўзини ақл чоражў билди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1041.

**ЧОРАКЎШ** — иложини ахтарувчи, топувчи:

Жон дардиға чоракўш сен-сен,
Одам демайин, Суруш сен-сен. *Лайли ва Мажнун,* 80*а*2.

**ЧОРАПАРДОЗ** — илож қилувчи, чора топувчи:

Бу мушкил ишга бўлса чорапардоз,
Эшиткач ул сиҳи сарви сарафроз. *Фарҳод ва Ширин,* 118;
Ниҳони неча маҳрами роз ила,
Ҳамул бихради чорапардоз ила.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1413.

**ЧОРАРАС** — чора топувчи, илож қилувчи:

Дард аро ўлсанг даво аҳли замондин истама,
Ким топилмас даҳр аро бечораларға чорарас.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-236;
Эшитгач бу сўз довари чорарас,
Алар чорасин қилмоқ этти ҳавас. *Садди Искандарий,* 306*б*2.

**ЧОРАСИЗ** — иложсиз, ноилож:

Кўрдиларки, ортуғроқ муболаға воқеъ бўлса, зулм бўлғудекдур, раҳм қилдилар ва чорасиз рухсат воқеъ бўлди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;
Кетур, соқий, майи гулрангу хушбў,
Ки урғай чорасиз дард ўтиға су. *Фарҳод ва Ширин,* 117.

**ЧОРАСИЗЛИК** — иложсизлик, чорасизлик:

Навоий, чорадин кўп дема сўзким,
Ғамингға чорасизлик чора бўлмиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-273.

**ЧОРАСОЗ** — тадбиркор, мададкорлик қилувчи; чора топувчи:

Ириклик чоғи хасмға чорасоз,
Қатиғлиқ маҳалли раиятнавоз. *Садди Искандарий,* 251*а*21;
Дебки: Сиз икки рафиқи дилнавоз,
Шиддатимға бўлмағайсиз чорасоз. *Лисонут-тайр,* 170-6.

**ЧОРАСОЗЛИҒ** — тадбиркорлик, илож қилувчилик:

Аммо чун подшоҳи исломнинг шафқат била чорасозлиғи борча ғамзадалар дардиға даводур. *Муншаот,* XIII-151;
Чорасозлиғи оллида даҳри буқаламун бир бечораи ажзпайванд. *Маҳбубул-қулуб,* 2.

**ЧОРАХОҲ** — тадбир изловчи:

Билиб Шопур анинг ҳолин камоҳи,
Бўлуб жон бирла онинг чорахоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ЧОРБОЛИШ** — тўрт ястиқ; **чорболиш сол-** — гул япроқ чиқармоқ, очилмоқ:

Солибдур чорболиш гул, тутубдур чоргоҳ булбул.
Не суд шаҳ ичай деб мул, мушарраф айламас авранг.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-186.

**ЧОРБОШ** — тўрт томон, бутун:

Алҳамду лиллоҳи таоло бу рубъи маскун узра шоҳнинг чорбош салтанати солилди. *Назмул-жавоҳир,* 32.

**ЧОРБОҒ** — шаҳардан ташқаридаги ҳовли-жой, қўрғонли боғ:

Заъфлиқ жисми тоби чун кетти,
Шоҳнинг чорбоғиға етти. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1084.

**ЧОРГОҲ** — шашмақом куйларидан бирининг номи:

Солибтур чорболиш гул, тутубтур чоргоҳ булбул.

Не суд шаҳ ичай деб мул, мушарраф айламас авранг.

*Хазойинул-маоний,* IIа-186.

**ЧОРДОЙ** — тўрт пахса:

Боғи аносирки, эрур дилкушой,
Жадвали девори анинг чордой.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 40;

Унсурни тузук сарой қилдинг,
Деворини чордой қилдинг. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 647.

**ЧОРЗАРБ** — шашмақом куйларидан бирининг номи:

Хожа Юсуф Андижонийдек кишиларнинг таснифоти муқобаласида ишлар ясабдур: ва нашқ ва савт ва амал ва қавл ва жир чорзарблардек ва чун ўзи аларнинг кўпидан ҳам хушгўйроқ ва ҳам хушхон эрмиш.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532.

**ЧОРЛА-** — чақирмоқ, таклиф қилмоқ:

Ваҳ не ҳол ўлғай аларғаким, Навоийдур дебон,
Тонибон чорлаб, манга лутф айласа Мирзо қадаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-59;

Чорлабон ўз уйингга суҳбат туз,
Анинг уйина майл ҳам кўргуз. *Сабъаи сайёр,* 135-1;

Муборак бармоғин хилват эшигига урдилар ва чорладиларки, эй Сайфиддин! *Насойимул-муҳаббат,* XV-145.

**ЧОРЛАТ-** — чақиртирмоқ:

Шаҳ ул фикр айлагач, элдин ниҳони
Кириб хилват аро чорлатти они.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 325.

**ЧОРМИХ** — гуноҳкорларни икки қўл ва икки оёғидан боғлаб, азоб бериш учун тўрт томонга қоқилган қозиқ; ≈ **қил-** — тўрт михга қоқмоқ; қўл-оёғини тўрт томонга тортиб боғламоқ:

Отаси ул заифани темир қозуғлар била чормих қилиб, ўтлуқ таштни бош ва бўйнига қўйдурди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-220.

**ЧОРПОРА** — йиртиқ, пораланган; **чорпора тўн** — йиртиқ тўн:

Маҳаллида берган эски чорпора тўн — саховат ва бемаҳал берган зарбофт чорқаб — шақоват. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-51.

**ЧОРСУ** — тўрт бурчакли, квадрат шаклидаги; чорраҳа, тўрт томонга йўл кетадиган обод, гавжум жой, майдон:

Чун чорсуға еттим, Шайхни кўрдумки қалин эл била борур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

Ақл саррофи бу ғулу ичра,
Очти дўконни чорсу ичра. *Сабъаи сайёр,* 41-8;

≈ **муҳра** — квадрат шаклидаги тўртбурчак муҳр:

Шаръий ва қавлий нишонни бир чорсу муҳри била ҳукм бўлған кун-ўқ буткариб берсалар. *Муншаот,* XIII-131.

**ЧОРТОҚ** — айвон; осмон:

Санъат аҳли боғлабон бисёр тоқ,
Меҳри рахшон авжидек юз чортоқ. *Лисонут-тайр,* 54-2.

**ЧОРЧЎБ** — тўрт ёғочдан ясалган рамка:

Яна жонким ҳаёт озори бўлмиш,
Сўнгаклар чорчўби дори бўлмиш. *Фарҳод ва Ширин,* 154.

**ЧОРҚАБ** — кийим, зийнат:

...қулларингиз эгнига чорқаб тикилсун ва то меҳр ва анжумнинг оқ ва қизил дирамлари сипеҳр атбоқини музайян қилғай, бандаларингиз бошиға сочиқ сочилсун.

**ЧОТМА** — чайла, капа: *Муншаот,* XIII-148.

Ов аро бир кун озиқиб бегумон,

Бўлди биров чотмасиға меҳмон.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 240.

**ЧОШНИ** — 1. маза, таъм; баҳра, роҳатланиш, лаззатланиш:

Зотимда чун майи азалий чошниси бор,
Ҳар сори маст қўл солиб андоқки токмен.

*Хазойинул-маоний*, 1б-481;

Мавлоно Субҳий... шеърида хели чошниси бор.

*Мажолисун-нафоис*, 107;

Ва иккаласи мазкур бўлған азиз каломи муъжизнизомидин анда чошни ва насиб ва ўз ишқ ва камолоти ва ниҳояти ҳолоти мунга изофаки, ҳозо шайъун ажиб.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-122;

2. яхшилик, маъқуллик:

Шайхи Таҳурки, ул вилоятда мутаййин шайх эрмиш анга етарлар ва ўзларида бу иш чошниси туфулият айёмидин бор эрмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-139;

≈ **йи баҳр** — гўзаллик баҳри:

Дедиким нуктасидур чошнийи баҳр,
Манга андин насиб эрмас магар заҳр.

*Фарҳод ва Ширин*, 141;

≈ **йи тамом** — баҳра, олиниши мумкин бўлган барча лаззатлар:

Анга ишқ ва муҳаббат машрабидин чошнийи тамом бор эмиш. *Насойимул-муҳаббат*, XV-178;

≈ **етиш-** — насиба олмоқ, баҳраланмоқ:

Ошнолиғдин етишди чошни,
Тортиб итлик сийратидин бошни. *Лисонут-тайр*, 99-5.

**ЧОШНИЛИҚ//ЧОШНИЛИҒ** — яхшилик, маъқуллик, талабчанлик:

Изҳори бу навъ ақида эрдимким, бу навъ ғариб маонийиқлиқ ва кўп чошнилиқ ва нозук хаёллиқ, салис иборатлиқ, латиф адолиқ шеър фақир кўрмайдурмен.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-14;

Мавлоно Аҳлий... бу матлаъи ҳали хейли чошнилиғ тушубтур... *Мажолисун-нафоис*, 192.

**ЧОШТ** — чоштгоҳ, пешингача бўлган вақт; нонушта:

Машҳурдурким, сабоҳ Шомдин азимат қилиб, чоштни Истахрда ер эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-225;

Халил Хожа Алиға нома йибордиким, сен тонгдин чоштгача дору ва шарбат ва гуворишимизсенки, таомни тилаганча солғайсен. *Насойимул-муҳаббат*, XV-102;

≈ **таоми** — нонушта:

Ғанийларга буюрдиким, чошт таоми била ўткаргайлар ва шом таомини масокинга бергайлар.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-187.

**ЧОШТГАҲ//ЧОШТГОҲ** — саҳар вақти, тушгача бўлган вақт:

Чоштгаҳ ер эрди ўн ботмон таом,
Ена мунча айлар эрди қути шом. *Лисонут-тайр*, 55-12;

Сен тонгдин чоштгача дору ва шарбат ва гуворишимизсенки, таомни тилаганча солғайсен ва мен тонгдин чоштгоҳғача кезарменки, егали нима топқаймен.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-102;

≈ **и султоний** — эрта билан қуёш ёйилиб кетган пайт:

Ончаки султоний ўлуб чоштгоҳ,
Уйқуда султон била хайлу сипоҳ. *Ҳайратул-аброр*, VI-53.

**ЧОҚ//ЧОҒ** — 1. давр, замон:

Мир Ислом Ғаззолий... Мир Балхда Хазораспийлар чоғида бор экандур. Султон Абу Саид Мирзо чоғида оламға видоъ қилди. *Мажолисун-нафоис*, 16;

2. вақт, фурсат, дам:

Ким мундоқ иш англаб ошкоро,
Бу чоққача айладинг мадоро. *Лайли ва Мажнун,* 68б1;
Таважжуҳ бирла ҳинду саъй этар чоғ,
Тушурур кўк йиғочдин тоза яфроғ. *Маҳбубул-қулуб,* 87.

**ЧОҚИРҚАНОТ** — ўрдакнинг бир тури:

Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан, жўрка ва эрка, суқтур [ва] олмабош ва чоқирқанот ва темирқанот... ва бу йўсунлуқ дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЧОҒИР** — май, ичкилик, шароб:

Қадди ҳавосида лабидин роҳат истарам,
Ичсам керак мудом чоғири муътадил била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-550;

Саййид Имод... ул чоғир ва нарднинг олуфтасидур.
*Мажолисун-нафоис,* 194;

Сўз будурким, ҳаво исиди улча имкони бор, чоғир ичарда риоят вожибдур. *Муншаот,* XIII-114;

≈ **лойи** — май идишининг тагида қолган қуйқа:

Бу жиҳатдинки, доим чоғир лойи ичар эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ЧОҒЛА-** — мўлжалламоқ, тахмин қилмоқ, гумон қилмоқ, фаросат билан билмоқ:

Гар карам дарёсининг мавжи будурким чоғладим,
Қони ўз бўйнига ким ишратдин этса ижтиноб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-61;

Ўзумга керак қуллуғим чоғлабон,
Анинг боргоҳида бел боғлабон. *Садди Искандарий,* 256а16.

**ЧОҒЛИҚ//ЧОҒЛИҒ** — 1. тахминан, чамаси:

Бу учурда бир неча иш сизнинг тарафингиздин эшитилдиким, вожиб кўрунди сизга арз қилмоққим, борча Мирзонинг жонибининг риоятидин ғофил бўлған чоғлиғ кўрунди.
*Муншаот,* XIII-127;

2. қадар, каби, сингари; ўхшаш:

Анинг кўксида бир оина боғлиқ,
Сафо ичра қуёш кўзгуси чоғлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 79;

Ва Жомдин ўтуб, чун Нишопурға етиб, ҳаво ҳарорати ва йўл хавфи жиҳатидин асҳоб аросида сўз ўтар эрмиш ва фил-жумла футуре ул азиматқа йўл топқан чоғлиқ эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-135;

**ёпар чоғлиқ** — ёпишга етарли, ёпарлик:

Ҳажр ўқи захмин Навоий боғламиш боштин аёқ,
Йўқ эса жисмин ёпар чоғлиқ либоси йўқ анинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-347;

**пил чоғлиғ** — филдек:

Ики пил ўлса Хисрав ё Низомий;
Эрур юз пил чоғлиғ пил Жомий.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51.

**не чоғлиқ//не чоғлиғ** — қай даражада, қанчалик:

Гарм ўлмангиз, аҳбоб, тилаб васл чароғин,
Менким юрагим куйди не чоғлиғ ёрутубмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-488;

Басират аҳли қошида зоҳирдурким, тафовут не чоғлиқдур.
*Мажолисун-нафоис,* 240.

**ЧОҲ** — 1. зиндон, чуқур, қудуқ:

Яна қалъа ташида бир чоҳ эрур,
Тилисми яна анда дилхоҳ эрур. *Садди Искандарий* 276б12;

Етти кеча-кундуз кўп риёзат била йўл қатъ қилиб, бир чоҳ бошиға етиштиким, Мадойин навоҳийсида эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;

2. тубсиз чуқурлик:

Табъни бандиға хамул айлама,
Ақлни чоҳида малул айлама. *Ҳайратул-аброр,* 172-9;

≈ **боши** — қудуқ усти:

Бир лаҳзадин сўнгра эл гала фаросин ул чоҳ бошиға суворғали келтуруб, чоҳ бошидин ёпқан тошни олиб, қолин қўй ва мавошийға сув бердилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;

≈ **занахдон чоҳи** — бағбақа чуқурчаси:

Занахдон чоҳию гесу каманди гар бу янглиғдур,
Эрур васфиға берсам тул, Юсуф қиссаси кўтаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-521;

≈ **и зақан** — ияк таги, бўйиннинг олд кўриниши:

Чоҳи зақан оғзин очти дилхоҳ,
Нилин холи кабутари чоҳ. *Лайли ва Мажнун,* 92б13;

≈ **ға сол-** — қудуққа ташламоқ:

Ани чоҳға солиб, кўнглокин қўй қониға булғаб, Юсуфни бўри еди деб, қонлиғ кўнглокин Яъқуб алайҳис-салом қошиға келтурдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;

≈ **ға туш-** — қайғу-аламга чўммоқ:

Қадам урмайин ғайри бир оҳға,
Ки андин тушуб бош тубан чоҳға.

*Садди Искандарий,* 237а17.

**ЧУ//ЧУН** — 1. ки, чунки, шу сабабдан:

Кўп дуо қилди, чу айлаб изтироб,
Тенгри ҳам қилди дуосин мустажоб. *Лисонут-тайр,* 88-2;

Мавлоно Комий... чун саодатманд йигит эрди, таҳсилда саъйлар қилди. *Мажолисун-нафоис,* 89;

2. агар:

Майи лаълингдин аҳли базм усрукдурлар, эй соқий,
Чу ичсанг бода, мендин ўзгага соғарни топшурма.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-311;

Чун алар овора бўлди, кўзларимни ҳам ўюб,
Ўтқа ташлаб, уйларин ҳам тош била юз пора қил.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-207;

3. вақтики, модомики:

Шайх чун бу сўзни эшитти, дедиким, борали.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-109;

Ёр оллида гар бор-йўқ эрса ажаб эрмас,
Агёр чу бор анда, Навоий, санга не бор.

*Хазойинул-маоний,* Iб-200;

4. ўхшаш, бамисоли, монанд:

Ишқ аро гоҳи бўлурмен зор мўянгдин чу мўй,
Фурқат ичра гоҳ нолангдин нечунким нолмен.

*Хазойинул-маоний,* IVа-275.

**ЧУБУҚ** — чивиқ, новда, хивич, хипчин:

Югурур ҳар кирпикимга ортилиб бир қатра ёш,
Шўх ёшлардекки ўйнарлар чубуқ маркаб қилиб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-75.

**ЧУБЧУҚ//ЧУПЧУҚ** — чумчуқ:

Неча бўлса чубчуққа жоду лақаб,
Кўпидин қилур сайдгар кўп тараб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1389; қ. **ЧУМЧУҚ.**

**ЧУБЎЛ-** — чувалмоқ:

Ҳар чубўлған торидур афлок қасрига каманд,
Ўлки бўлса ишқ эски шолидин кисват анга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-14.

**ЧУБЧУРҒА** — қамчинниг ўрилган қайиш қисми:

...ва қамчини агар «тозёна» дерлар, аммо булдургасин ва чубчурғасин туркча айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЧУЙРУШ-** — чугурлашмоқ:

Чу дарбанднинг оғзига ёвушуб,
Неча кун черик ўттилар чуйрушуб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1394.

**ЧУЛҒА-** — аралаштирмоқ:

Чин сўзни ёлгонга чулгама, чин айта олур тилни ёлгонга булгама.
*Маҳбубул-қулуб,* 162.

**ЧУМ** — тамоман, бутунлай, тим(қора):

Азо тутмоқ учун айлаб баҳона,
Узорин чум қаро айлаб замона.
*Фарҳод ва Ширин,* 163.

**ЧУМЧУҚ** — чумчуқ:

...ҳар бири чумчуқ юмуртқасича.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229.

**ЧУНКИ//ЧУНКИМ** — чунки, сабаби шуки; агар, модомики, вақтики:

Лаълидин чунки такаллумда томар оби ҳаёт,
Совуғ оҳимдин ўлур боғласа муз ҳабби набот.
*Хазойинул-маоний,* IIб-79.

**ЧУП-ЧУҚУР** — жуда чуқур:

Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг ҳумули ҳолига муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфига бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайъга зоид қилурлар; «п» мисоли: оп-оқ, ...яп-ясси, чуп-чуқур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЧУРКА-** — 1. ўрамоқ:

Сўзумни ёр эшитмай юзумни чуркади оҳ,
Бу важҳдиндур ул ой оллида юзум чуркук.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-335;

2. куйдирмоқ; қовжиратмоқ:

Ғамзанг ўқи касрати кўнглум арому экин,
Пўқса бу қуш парларин ҳажрниг ўти чуркамиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-282;

Чун урди хазон ели совуғ дам,
Яфроғин қурутди чуркади ҳам.
*Лайли ва Мажнун,* 95а18.

**ЧУРКАН-** — куймоқ, ёнмоқ, қовурилмоқ:

Келди чун оҳимдин ўт олмоққа Мажнуни заиф,
Тўлғаниб чурканди ул ўт ичра ул янглиғки қил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-386;

Гар Навоий оҳидин тан ўртанур, юз чурканур,
Етти ҳам ҳуммо ҳароратдин бўлур, ҳам мошаро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-24;

То олам биносидур бу ўтга ҳеч киши менча ўртанмайдур, то бевафолиғ ибтидосидур бу ёлинга ҳеч ким мендек чуркан-майдур.
*Муншаот,* XIII-113.

**ЧУРКУК** — куйган, қоврилган:

Сўзумни ёр эшитмай юзумни чуркади оҳ,
Бу важҳдиндур ул ой оллида юзум чуркук.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-335.

**ЧУРУК** — чирик:

Ишқдин куйди танимда ҳар чурук бўлған сўнгак,

Ким кўрубтур мундоқ авж олмоқ чақин хошокдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-471;

Тақдир қуввати бозуси оллида сабаб риштаси чурукдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 71.

**ЧУСТ** — 1. чаққон, шайланган, маҳкам:
Дайр пири хизматиға чекмайинму белни чуст,
Ким неча зуннордин тонгмиш белимга бир марас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-248;

2. дарҳол, тўхтовсиз:
Эй Навоий, тиласанг элдину ўздин махлас,
Чиққил ўзлук йўлидин, чуст фано кўйига қоч.
*Хазойинул-маоний,* IVб-105;

Ҳам ёёқ черик сипоҳ оллида чуст,
Қилғали ҳангома ойинин дуруст. *Лисонут-тайр,* 162-13;

≈ **эт-** — маҳкамламоқ, боғламоқ:
Чу тутти мусаллам камолотин эл,
Дилбарлиғ амриға чуст этти бел.
*Садди Искандарий,* 249а7,

**ЧУСТЛУҚ** — чаққонлик, тезлик, абжирлик:
Бўю жисмин деёлмон қучқу янглиғ,
Паридек чустлуқдин учқу янглиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ЧУЧУК** — ширин, аччиқнинг акси:
Жон берур элга агарчи лабидин қон томадур,
Ваҳ, дема қон томадур, балки чучук жон томадур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-160;

Ул чучук бўлса, булар чучук; ул ачиғ бўлса, булар ачиғ; ул соф бўлса, булар соф; ул лой бўлса, булар лой.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240.

**ЧУЧУКЛУК** — чучуклик, ширинлик:
Гар ҳарорат мужиби эрмас чучуклук бас недур,
Ҳар замон жонимға солмоқ лаъли ширинкори ўт.
*Хазойинул-маоний,* Iб-103.

**ЧУЧУТ-** — ширин қилмоқ:
Заҳри ғам тутти Навоийға фироқ,
Лаълинг уммедидин оғзин чучутуб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-72.

**ЧУШКУР-** — аксирмоқ:
...ва саҳоб мушаъбиди лаҳза-лаҳза тушган чақин чушкурмакидин тоғ димоғин қурутқанда ул кўзин ҳуси чароғи ёрутқан... *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 698.

**ЧУҚУР** — чуқур, ўра:
Бир ит кирди, телбалик қилур эрди, уруб ўлтурдум, доғи ана ул чуқурда ташлабмен, деб чуқурни кўргуздилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**ЧУҒЗ** — бойқуш, бойўғли:
...анда навмидлик чуғзлари била мотамий либос кабутарлар ошёни. *Вақфия,* XIII-170;

Гаҳ чуғз била навода ҳамдард,
Гаҳ бум юзидин аритиб гард. *Лайли ва Мажнун,* 82б5.

**ЧУҒУЛ** — ғийбатчи, иғвогар:
Кўзларингким турку тожик ўлди кўнглум мулкида,
Зулм этар ул навъиким бир кишвар аҳлиға чуғул.
*Хазойинул-маоний,* IIа-206.

**ЧУҲРА** — амалдорнинг махсус соқчиси:
Навкарларига ош, хонақоҳ ротибасидин ва чуҳраларига маош шайх ва мударрис вазифасидин. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-14.

**ЧЎБДАСТ** — асо, калтак; **маҳкам чўбдаст** — қаттиқ ёғоч, сўйил:

Аларға ғайрат ва ғазаб муставли бўлуб, қўпуб, бир маҳкам чўбдасте турған эрмиш, олиб ул беадабнинг бошиға андоқ урарларким, мағзи паришон бўлуб йиқилур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-157.

**ЧЎБИН** — ёғочдан ясалган, қурилган:

Бўлуб Чин аҳлидин ул шаҳри чўбин,
Анингдекким яна бир кишвари Чин. *Фарҳод ва Ширин*, 97.

**ЧЎК-** — чўкмоқ, ботмоқ, ғарқ бўлмоқ:

Қилибон кемамизни ғарқа кўлок,
Чўкуб дарё тубига бору йўқ пок. *Фарҳод ва Ширин*, 101.

**ЧЎҚУР** — чўкиртак, катта тикан:

Ошиқ аёғига тикан кирмакка алар «хор» лафзи била тааруз қилибдурлар, аммо чўкурки муълимроқдур.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-111;

Бошлариға гул сочсанг, алардин юзунгга тикан санчилур, агар ул гул сочмоғни бас қилсанг, бағрингға чўкур тикилур.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-49;

Чўкурларким, сенинг йўлунгда тевралмиш аёғимға,
Чекиб ул кўй гардин сурма тортармен қароғимға.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-111.

**ЧЎҚУР-** — чўктирмоқ, чўккалатмоқ:

Бу ҳолат ичинда топқач они,
Бир ноқа чўкурдилар равони.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 814.

**ЧЎҚУШ** — чўкич:

Кўксумға ғам тоғида ишқинг бало хумморини
Беркитурда айлади Фарҳод метинин чўкуш.

*Хазойинул-маоний*, IIа-142.

**ЧЎЛ** — дашт, саҳро, сувсиз ер:

Бир сори сариғ пўлоу мен тутсоғ йўл,
Не тоғу не туз, десанг не ободу не чўл.

*Хазойинул-маоний*, Iб-762.

**ЧЎЛПОН** — ёруғ тонг юлдузи, Венера:

Қуёшни бўлмас, эй гардун, ул ойға айламак ташбиҳ,
Оғиз гар зарра, чўлпон — кўз, янги ой анга қош ўлсун.

*Хазойинул-маоний*, IIб-508.

**ЧЎМ-** — 1. чўммоқ, сувга ғарқ бўлмоқ, сувга ботмоқ:

Қолди холинг тер остида, ёхуд,
Дамин асрар сувға чўмуб ҳинду. *Хазойинул-маоний*, Iб-528;

Ва фалятаваккал алаллоҳ дарёсиға чўмубдурлар.

*Маҳбубул-қулуб*, 72;

2. шўнғимоқ:

Чунки ғусл айламакка кўз юмғай,
Қулоғу бурнини тутуб чўмғай. *Сабъаи сайёр*, 162-20.

**ЧЎМУР-** — чўктирмоқ, ғарқ қилмоқ:

Баҳредур васиъ, ҳар игрими юз ақлу ҳуш кемасин чўмурған ва тоғедур рафиъ... *Маҳбубул-қулуб*, 91.

**ЧЎНГ** — катта, улкан, зўр:

Баркашларга фано аҳли қачон қилғай жоҳ?
Теванинг кўнгли кичикдур гар эрур пайкари чўнг.

*Хазойинул-маоний*, Iа-381.

**ЧЎПОН** — қўйчивон, чўпон:

Олиға етишти бир сурук қўй,
Чўпони кўрунди ошнорўй.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 810;

Қўйни ҳам чўпонға восил қилдилар,
Сўнгғи комин доғи ҳосил қилдилар. *Лисонут-тайр*, 84-17.

**ЧУР** — қаттиқ, чигал:

Теванинг аёғи балчиқда тойилиб чўр ушалди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-107.

**ЧУРПА** — чўчқа боласи:

Ва бир шўру шайилиғ овки, тўнғуз овидур, анинг ҳам эркагини «қобон», тишисин «мегажин» ва ушоғин «чўрпа» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 15.

**ЧЎРЧАК** — чўпчак, эртак, афсона:

Ҳабибим ҳусни васфин ўйла муҳлик англаким, бўлғай
Қошинда қиссаи Юсуф бир уйқу келтурур чўрчак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-327.

**ЧЎХ** — кўп, мўл, талай:

Бас баҳодирваш эрур, лекин мулойим ҳам эрур,
Ким Навоий кўнглига тушмиш анинг васвоси чўх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-115.

**ЧЎХА** — қитиқ:

Дилраболиғнинг либоси чўхасидур гўйиё,
Ким они кийгач, кўнгул олур қади раъноси чўх.
*Хазойинул-маоний,* IVб-115.

**ЧЎЧАК** — сафол обдаста:

Сафол чўчак ҳар дошдин минг чиқар, қиймати бир дирамдин ортуқ эмас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-66.

**ЧЎҚУ-** — чўқимоқ:

Зоғики чўқуб оқизди қон кўнглумдин,
Тирноғ ила узди нотавон кўнглумдин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-766.

**ЧЎҚУШ-** — чўқишмоқ, тумшуқ билан илиб олиб емоқ:

Зоғлар кўйида кўнглумни чўқушуб уздилар,
Тумшуғ эрмас, ҳар бири оғзида бир паркандидур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-148.

**ЧЎҒ** — ёниб турган оташ парчаси, чўғ:

Ва Мусо алайҳис-салом бир чўғни олиб, оғзиға солди, тили куйди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208.

## Ш

**ШААБНОК** — завқ-шавқ билан сайровчи:

Ҳамул булбул букун менменки, афлок,
Қуши фаҳм айламас мендек шаабнок.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 635.

**ШААФ** — қаттиқ севги, ҳаддан ошиқ севиш:

Соқийи гулруҳ бода кетур,
Ким манга ҳаддин ошти шааф. *Хазойинул-маоний,* Iб-326;
...недин қанотни сувуруб, қўлтуғинму ёрадур ва ўзи қотил шогирдин шааф била тўйғарадур. *Маҳбубул-қулуб,* 52.

**ШАБ** — кеча, тун:

Сендегу кийган шаб андаррўз ҳуллангдек эмас,
Кечау кундуз либосин кийсалар ою кунас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-259.

**ШАБА** — қора (тош); қоралик, тийралик:

Шаба минқоридин ҳар сори зоҳир,
Валекин ул шаба сочиб жавоҳир. *Фарҳод ва Ширин,* 13.

**ШАБАНДУЗ** — кечани қопловчи:

≈ **ниқоб** — қоронғулик:

Шабандуз ниқоб саҳобларига ёшурса ва бу турктоз топиб мусаххар бўлған мулк аҳлиға ва бу қатлу торож қўруб бузулған. *Маҳбубул-қулуб,* 93.

**ШАБАФРУЗ** — кечани ёритувчи:

Сочингнинг тийра шомидин юзунг субҳида йўл топмоқ,
Баногўшунгдағи дурри шабафруз ахтариндиндур.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-110;

Сен дуриссенки шоҳға рўзисен,
Шоҳнинг дурри шабафрузисен. *Сабъаи сайёр,* 40-20.

**ШАБАҲ** — қора тош; қоронғилик:

Қатра қонларки, кўзум сочти ўқур ҳолатида
Ҳар шабаҳ устида бир лаъли Бадахшон топтим.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-425;

Оҳ вақти чун оқар ашким қаро ҳижрон туни,
Муҳраи айлар шабаҳ ҳар бир дури ғалтонни дуд.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-136.

**ШАБАҲГУН** — қора рангли:

Қўмуклук ерга ташидур шабаҳгун,
Ки бор вазн ичра минг ботмондин афзун.
*Фарҳод ва Ширин,* 72.

**ШАБАҲРАНГ** — қора рангли, сиёҳранг:

Лавҳлари мактаб аҳли машқи варақидек шабаҳранг.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 5.

**ШАБГАРД** — тунда айланувчи, тунги қоровул; ой:

Токи шамъи анжумандур моҳи шабгардим менинг,
Кўк шабистонидин ой ҳар тун қочар шабгир ила.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-572;

Бир ойким бўлғай ул солиб манга дард,
Жаҳонпаймоу ҳар жоию шабгард. *Фарҳод ва Ширин,* 19;

**моҳи шабгард** — тунда сайр қилувчи ой; севгили, маҳбуба:

Агар ҳижрон тунида умрум ўтти, эй кўнгул, ғам йўқ,
Топармен жон агар бир тун йўлуқса моҳи шабгардим.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-439.

**ШАБГАРДЛИҚ** — кеча кезишлик, кечаси кўча кезиб юришлик:

Тийра қилмиш тун киби офоқни оҳим менинг,
То эшиттимким қилур шабгардлиқ моҳим менинг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-353.

**ШАБГИР** — кечаси босувчи, кечаси ҳамла қилувчи; кечани уйқусиз ўтказувчи:

Сен ғофилу мен ваҳм қилурмен кеча-кундуз,
Бу нолаи шабгир ила оҳи саҳаримдин.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-496;

≈**эт-//қил-** — қоронғу кечада бостириб бормоқ:

Борур эрди бир неча шабгир этиб,
Басе суду савдони тадбир этиб.
*Садди Искандарий,* 284*б*8;

Келиб олиға дашти ўйлаким қийр,
Дегилким, қилди йўл азмиға шабгир. *Фарҳод ва Ширин,* 70.

**ШАБГУН** — қора рангли, тун каби қора, қоп-қора:

Кўзумни токи қилмиш ул саодат ахтари матлаъ,
Қароғ эрмаски шабгун ҳулладин қилдим анга бурқаъ.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-308;

Шабгун ва тиллари атфолнинг учи ушолған қаламидек ўзгача адо била таҳрир ва тақрир зеваридин ожиз ва забун қолдилар. *Муҳокаматул-луғатайн,* 5.

**ШАБДИЗ** — 1. қора тусли от; қора тун:

Сув узра сайру даври ул сифат жез,
Ки туфроқ узра суръат вақти шабдиз.
*Фарҳод ва Ширин,* 97;

2. атоқли от:

Бодаи гулгун кетурким, шоми ҳижрон мен кибн,
Юз туман Фарҳодни паст айлаган Шабдиз эрур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-197.

**ШАБЗИНДАДОРЛИҒ** — тун бўйи ухламаслик, кечани уйғоқ ўтказишлик:

Навоий айлади шабзиндадорлиғ, неткай,
Ки етса бошиға бир кеча моҳи шабгардим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-421.

**ШАБИСТОН** — 1. кеча қоронғулиги, қоронғу тун:

Раҳматингдин зиё тутуб ҳар шам,
Бир шабистонни ёрутуб ҳар шам. *Сабъаи сайёр,* 5-19;
Бир шабистон ичра кўрди жамъни,
Ким ёрутмушлар арода шамъни. *Лисонут-тайр,* 179-13;

2. тунги ётоқхона, кечаси тунайдиган жой:

Машъални кош тутмаса, ўтлуқ юзи етар,
Гар сайр этарга қўйса шабистон сари аёғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-304;

Чу маҳваш билдиким не иш очилмиш,
Нечук меҳмон шабистониға келмиш. *Фарҳод ва Ширин,* 205;

≈ аҳли — хотинлар:

Чиқиб бодпой узра бўлди равон,
Шабистон аҳли қилиб нотавон. *Садди Искандарий,* X-356;

≈ илми — чуқур, нозик, махфий илм; энг нозик илм, оллоҳга маълум бошқаларга номаълум бўлган сир:

Шабистон илмида жинну малак,
Учуб гунгу лол ўйлаким шабпарак. *Вақфия,* 1.

**ШАБИСТОНОРОЙЛИҒ** — хилватхонани безашлик:

...ва анинг Равшанак рашкидинким, маҳбублуқ шевасидурур, шамъдек саркашлик қилиб, чарбзабонлиқ била ўз шабистоноройлиғин равшан этгани.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1523.

**ШАБИХУН** — кечаси тўсатдан қилинадиган ҳужум; ғорат, талон-торож:

Хазон чаманга шабихун келурга бўлди далил,
Санавбар ушбу чамандин канора айламаги.

*Хазойинул-маоний,* Iб-653;

Дай шоҳи шабихунидин ўт зардуштининг хайли манқал қўрғонида ҳисорий ва Баҳман черики чопқунидин шарора маздакининг сипоҳи тоши бирла темур қалъасида мутаворий.

*Муншаот,* XIII-93;

≈ ур- — қўққисдан тунда ҳужум қилмоқ:

Аммо Баҳром Озарбайжондин Гуржистон била Дашти Қифчоқдин чиқиб, Хоразм бостуруб, Журжон навоҳийсида хоқонға шабихун уруб, оз киши била уч юз минг черикин бузуб, хоқонни дастгир қилиб, ўз илки била бошин чопти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-219.

**ШАБИҲ** — ўхшаш, монанд, назир:

Макруҳеки ҳарзаси тавил ва овози кариҳдур, ўзи савти била қурбақаға шабиҳдур. *Маҳбубул-қулуб,* 126;

Бўйу боши манга шабиҳ эрмиш,
Кўзу қоши манга шабиҳ эрмиш. *Сабъаи сайёр,* 182-2.

**ШАБНАМ** — шудринг:

Юзунг шамъида шабнам йўқса тердур, соқиё, ваҳким,
Ул анжумдин шабистон ичра қатли анжуман қилдинг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-364;

Ва қудрати оллида нужуми собита ва сайёра ул нилуфар

юзида бир неча қатраи шабнам. *Маҳбубул-қулуб,* 1-2.

**ШАБНАМАНГЕЗ** — кўз ёши оқизувчи, йиғлатувчи:

Париваш девзодин сурди чун тез,
Гул узра сарсар ўлди шабнамангез.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 450.

**ШАБНАМЗАДА** — шабнамга бурканган; ≈ қил- — йиғлатмоқ, кўз ёши оқизмоқ, кўз ёшига булатмоқ:

Не тароватдурур ул юздаки, хайдин қилмиш
Гулни шабнамзада, шабнамни гуломез яна.

*Хазойинул-маоний,* III6-556.

**ШАБНАМЛИҚ** — ҳўллик, намлик; ≈ эт- — йиғлатмоқ, кўз ёшини тўкизмоқ:

Қотиқ ҳолимға чарх айлаб тапонча бирла кўп юзни,
Нужум ашкидин этти нилуфар баргини шабнамлиқ.

*Хазойинул-маоний,* IV6-318.

**ШАБОБ** — ёшлик, йигитлик:

Яна чун шабобу кухулат доғи,
Эрур элга айшу фароғат чоғи. *Садди Искандарий,* 2706-18;
Шайх ва шабобининг ниҳояти йўқ эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214;

Ғараз йигитлик чаманининг гулбуни хўжастаси ва мақсуд шабоб гулбунининг тоза гулдастаси дурур.

*Вақфия,* XIII-172-173;

≈ **авони** — ёшлик даври:

Бу хоксори паришонрўзгор шабоб авонининг бидоятидин кухулат замонининг ниҳоятиғача даврон воқеотидин ва сипеҳри гардун ҳодисотидин даҳри фитнаангиз буқаламунлуғидин ва замонаи рангомиз гуногунлиғидин муддати мадид ва аҳди баъид ҳар навъ шақ ва суратда иқдом урдум.

*Маҳбубул-қулуб,* 4;

≈ **айёми** — ёшлик даври; кунлари:

Ва ҳаддин ўтгандин сўнгра андоқки, шабоб айёмининг иқтизосидур, ўзларин май ичмакка ва лавандвашларға ва ошиқпешаларға солибдурлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77;

≈ **майи** — йигитлик гашти:

Шабоб майининг махмурлуғи қарилиқ ва йигитлик сиҳҳатининг ранжурлуғи қарилиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 149;

≈ **у кухулат** — йигитлик ва кексалик:

Яна чун шабобу кухулат доғи,
Эрур элга айшу фароғат чоғи. *Садди Искандарий,* X-135.

**ШАБОБИЙ** — ёшлик:

Одамға ҳаёт жуз шабобий эрмас,
Яъни қарилиқ умр ҳисоби эрмас. *Назмул-жавоҳир,* XV-44.

**ШАБОВЕЗ** — бойқуш жинсидаги бир қуш, уни ҳақгўй қуш деб ҳам юритилади:

Чу фарёд айлабон мурғи шабовез,
Чекиб ул доғи дор афсонасин тез. *Фарҳод ва Ширин,* 160.

**ШАБОНА** — кечаси, кечалик:

Навоиё, кеча-кундуз хату юзини тилаб,
Шабона навҳа била нолаи саҳар топтим.

*Хазойинул-маоний,* I6-426.

**ШАБОҚ** — шувоқ:

Ўргамчи шабоққа парда солиб,
Ул парда ичинда соя олиб.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 777.

**ШАБРАВ** — кечаси юрувчи, тункезар; қароқчи, йўлтўсар:

Бир икки маҳрам надими бирла ул,
Тутти шабравлар киби шаҳр ичра йўл. *Лисонут-тайр,* 148-5.

**ШАБРАВЛУҒ** — тункезарлик; қароқчилик, йўлтўсарлик:
Юзидин зулфиға кўнгул бормас,
Кимса шабравлуғ айламас кундуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-212.

**ШАБРАНГ** — тун каби қора, қоп-қора, тим қора; қора от:
Рокиб ўлғоч қилди шабрангини ҳарён жилвагар,
Соя гарчи кўз зуҳур этмас, қуёш бўлғач бийик.
*Хазойинул-маоний,* IIб-335;
Агар шабранг сарсар хиромға рокиб бўлуб...
*Муншаот,* XIII-84.

**ШАБТОБ** — кечаси ялтирайдиган, тунда порлайдиган:
Не кавкаб ани жолаи ноб де,
Дема, жолаким, кирми шабтоб де.
*Садди Искандарий,* 244б21;
≈ **иста-** — ёруғ йўлга бошламоқ:
Меҳр оламни мунаввар айлабон ул кулбасин,
Ёрутурға тийра тундин гарм шабтоб истагай.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-691.

**ШАБФУРУЗ** — кечани ёритувчи:
Сен дуресенки, шаҳға рўзисен,
Шоҳнинг дурри шабфурузисен.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 930.

**ШАБХЕЗ** — тунда уйғонувчи, тун бўйи ухламайдиган; бедор ошиқ:
Бу андоқ тун аро шабхез булбул,
Шабистон ичра шўрангез булбул. *Фарҳод ва Ширин,* 14.

**ШАБЧАРОҒ** — кечаси чироғдек ёруғлик берадиган, тунни ёритувчи:
Ҳар дурининг ламъаси шамъи фароғ,
Не дуру не шамъ, дури шабчароғ. *Ҳайратул-аброр,* 104-2;
**гавҳари шабчароғ** — кечани ёритувчи гавҳар:
Бу гавҳари шабчароғ ҳар тийра рўзгор лойиқи эмас ва бу шамъи тавфиқни ҳодийи иноят ҳар кимга бермас.
*Маҳбубул-қулуб,* 64;
Ва устида гавҳар шабчароғки, мулк хирожи эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIX-229;
**дурри шабчароғ** — кечаси порлайдиган дур; кечани ёритувчи гавҳар:
Субҳ давлат талъати бошида дурри шабчароғ,
Тонг бошида кўр тулуъ эткан саодат юлдузин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-458.

**ШАБШИКОР** — тунги ов; кўнгилларни ўзига тортувчи:
Зулф аро сайд айламак истар кўнгулларни кўзунг,
Шабшикор ул навъиким қилғай келибон қаро сайд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-123.

**ШАВКАТ** — шон-шавкат, улуғлик:
Ки ҳоло чалиб салтанат навбатин,
Топибсен жаҳондорлиғ шавкатин.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-238;
Дуо айлабон сурди доно мақол,
К-эй шавкатингға фалак поймол. *Садди Искандарий,* 277а13;
Мунча бирла ўзни тавсиф эткасен,
Зўру шавкат бирла таъриф эткасен; *Лисонут-тайр,* 55-9;
≈ **етур-** — шон-шуҳрат келтирмоқ:
Навоийға доғи шавкат етургил,
Бу икки пилдин қувват етургил. *Фарҳод ва Ширин,* 15.

**ШАВОҲИД** — гувоҳлар, ҳужжатлар:

Мунча қавий далоил ва азим шавоҳид била бу фақирнинг вуқуфи, балки маҳорати бу фаннинг форсий ва туркий назмида собит ва равшан бўлди.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127-128.

**ШАВҚ** — зўр истак, ўткир хоҳиш, иштиёқ:

Ажаб Фарҳод эрур ширин лабинг шавқида кўнглумким,
Анга пайконларинг метину ишқинг қофи тоғ ўлмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-268;

Шавқ ўти чекиб забона чиқти,
Уйдин яна бехудона чиқти. *Лайли ва Мажнун,* 84б8;

≈ **и васл** — ёрга етишиш орзуси:

Шаҳ худ эркандурур анга толиб,
Шавқи васлиға асру кўп роғиб.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 941;

≈ **у ниёз аҳли** — ошиқлар, муҳтожлар:

Ишқ аҳлининг покбозлари ва шавқу ниёз аҳлининг назмтироз ва афсонапардозлари мутақаддиминдин андоққим...

*Маҳбубул-қулуб,* 94.

**ШАВҚАНГЕЗ** — ўткир орзу, ҳавас уйғотувчи, қўзғатувчи; кўнгилга муҳаббат ва иштиёқ солувчи:

Соқиё, тут қадаҳи шавқангез,
Сув киби софу ўт янглиғ тез. *Хазойинул-маоний,* IVб-692.

**ШАВҚНОК** — шавқли, хурсанд:

Шўх тарсо чиқти анда шавқнок,
Шайх они кўргач бўлуб ҳар дам ҳалок.

*Лисонут-тайр,* 81-13.

**ШАДД** — чолғу асбобини созлаш; ≈ **и руҳ** — руҳни қувватловчи оҳанг, мақом оҳангларидан бири:

Тоза бўлди руҳлар ул навъ шадди руҳдин,
Ким лисони ҳоли руҳуллоҳға қилди тоза руҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-110.

**ШАДДА** — қимматбаҳо мунчоқлар ўтказилган тизмалар бирикмаси:

Қиймати ажносидин чун шадда боғлар ҳафтранг,
Ҳусни бозори аро зоҳир бўлур колоси чўх.

*Хазойинул-маоний,* IVб-115;

Бинафш айлабан шадда бирла дирафш,
Саманд узра баргуствон ҳам бинафш.

*Садди Искандарий,* X-77.

**ШАДИД** — қаттиқ, оғир, шиддатли:

Бўлмағай ранж шадид ўлғай,
Сиҳҳат асбоби нопадид ўлғай. *Сабъаи сайёр,* 186-20;

Ҳар тақдир била сиёсати ғолиб ва интиқоми шадид киши эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-226-227.

**ШАЁТИН** — 1. шайтонлар, иблислар:

Толиби илмлар орасида Иоҳиқийким, ани дев била шаётиндин мутаваллад бўлған ўғул деса бўлур, ноҳамворлиқ ва беандомлиғи андин кўпрак эрдиким, ани шарҳ қилса бўлғай.

*Хамсатул-мутаҳайийрин,* XIV-62;

Рикобингда малойик хайлидин ҳар сори юз минг саф,
Солиб ҳар саф шаётин мулкига яғмо била торож.

*Хазойинул-маоний,* IVб-97;

2. йўлдан адаштирувчилар:

Ва шаётин ва инс макру фирибидин бозий емагайлар.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-9;

3. ёмон табиат, ёмон хулқ:

Мақсудким бу йўлда нафс душмандур ва шаётин раҳзан ва

ҳар қайси азим махофат ва улуғ офатдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 152.

**ШАЖАР** — 1. дарахт, ниҳол:
Ашжорининг ҳар бири чархи ахзар, ул шажар ва раёҳин, ва фавокиҳи нужум ва ахтар. *Маҳбубул-қулуб,* 47;
Фурот ариғин ул равон айлади,
Шажар эктию бўстон айлади. *Садди Искандарий,* 246б6;
2. келишган қад-қомат:
Қади ҳавосидин гаҳи шажар сари назар қилай,
Юзи хаёлидин гаҳи чаман сари гузар қилай.
*Мезонул-авзон,* XIV-138;
3. мева, ҳосил, самара:
Инсоният боғининг дилписандроқ шажари эҳсондур.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-48.

**ШАЖАРА** — шажара:
Ва бу ширин мева вилоят боғи шажарасидин бўлғай ва бу лазиз фокиҳа ҳидоят шажарасининг самараси бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 90;
«Ҳазаж» баҳрида «ахраб» зиҳофотида ўтган яна уч рубоийким, ҳар мисраъ ўзга вазнда эрдики, бу ҳам ўн икки вазн бўлур, бу шажарада жамъдур. *Мезонул-авзон,* XIV-159.

**ШАЙБ** — соч-соқол оқариши; қарилик, мўйсафидлик:
Эй Навоий, сендек этган зойиъ айёми шабоб,
Суди йўқ анжум киби ашки надомат шоми шайб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-71.

**ШАЙБА** — қарилик, кексалик:
Чун ҳар навъ ўтти, фақир шайбанинг васфин орага солдим.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-14;
**Бир кун ул ҳазрат хизматларида асҳоб ҳозир эрдилар ва ҳар** навъ сўз ўтадур эрди. Бурунроқ фақир аларнинг шайба қасидаларингаким, матлаъи будур...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-14.

**ШАЙБОЛ** — юқори даражали саркарда:
Сипоҳдорлар ичра шайбол ўлуб,
Таҳаввурда чун Рустами Зол ўлуб.
*Садди Искандарий,* 261б14.

**ШАЙД** — ёлғон, найранг, ҳийла:
Ҳар оҳки шайдға ёвуқдур,
Не иссиғ ул оҳу не совуғдур. *Лайли ва Мажнун,* 95а17;
Сурати дарвешваш ва маъниси саросар ғаш, оросталиғи барча кайд ва каромати тамом шайд. *Маҳбубул-қулуб,* 59.

**ШАЙДО** — севгидан девона бўлган, мафтун, ошиқ:
Чун бўлди қабила ўти пайдо,
Ул ўт била куйди зори шайдо. *Лайли ва Мажнун,* 66а1;
Ошиқу шайдо бўлурға арзимас,
Ишқидин расво бўлурға арзимас. *Лисонут-тайр,* 118-3;
≈ **айла-//қил-** — гирифтор қилмоқ, девона қилмоқ:
Оқибат ишқ айлади шайдо мени,
Ўйла машъуф этти бу савдо мени. *Лисонут-тайр,* 206-12;
Мени оғзинг учун шайдо қилибсен,
Менга йўқ қайғуни пайдо қилибсен.
*Мезонул-авзон,* XIV-180;
≈ **бўл-** — ошиқи девона бўлмоқ:
Бўлмас кофир кўзинг шайдоси мажнун кўнглума,
Ақлу донишдин танаффур, дину имондин малол.

*Хазойинул-маоний,* IIа-216.

**ШАЙДОВАШ** — ошиқвор, мафтунвор; девонавор:

Бу шайдоваш йигит чекти кўп ранж,
Ки музди даст анга бор эрди юз ганж.

*Фарҳод ва Ширин,* 126.

**ШАЙДОЙИ** — шайдойи, гирифтор, мафтун:

Соқиё, тут қадаҳи менойи,
Ки улус ақли нетар шайдойи. *Хазойинул-маоний,* IVб-695.

**ШАЙДОЛИҒ** — девоналик, ақлдан озишлик:

Лаҳза-лаҳза чунки ортар ул пари зеболиғи,
Дам бадам афзун бўлур мажнун кўнгул шайдолиғи.

*Хазойинул-маоний,* IIа-350;

Гарчи бу ишқингда шайдолиғдурур,
Лек онинг поёни расволиғдурур. *Лисонут-тайр,* 42-14.

**ШАЙН** — айб; нуқсон, камчилик:

Қилди ҳар навъким эди мумкин,
Сарв гулчеҳра шайнини сокин. *Сабъаи сайёр,* 91-5;
Йўқу бор элдур жунунум шайнидин озурда дил,
Умр агар будур йўқум кўп яхшиким борим менинг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-354;

≈ **и маъшуқ** — нуқсонли маҳбуб, дўст:

Недин ошиқни ўртар шайни маъшуқ,
Чу ошиқ мунда келди айни маъшуқ. *Фарҳод ва Ширин,* 4;

≈ **зоҳир қил-** — нуқсон, камчиликни англатмоқ, билдирмоқ:

...дайнини ўзлариға иқрор қилдилар, балки ҳар бири бошқа-бошқа ўзларин соҳибазо кўргузуб, ошуб ва шайн зоҳир қилдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

**шўру шайн айла-** — ғавғо-тўполон кўтармоқ:

Онглағач атфол айлаб шўру шайн,
Истимоъ этти бу сўзни волидайн. *Лисонут-тайр,* 206-14.

**ШАЙНЛИҒ** — **шўру шайнлиғ** — тўс-тўполонли, шовқин-суронли:

Ва бир шўру шайнлиғ овки, тўнғуз овидур, анинг ҳам эркагини «қобон», тишисин «мегажин» ва ушоғин «чўрпа» дерлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ШАЙТАНАТ** — шайтонлик; алдамчилик, фирибгарлик, йўлдан оздиришлик; ҳийла:

Риёйи шайхдурким шайтанатдин тавқи лаънатдек
Солур ўз бўйнига тасбиҳни ҳар лаҳза ул малъун.

*Хазойинул-маоний,* IIб-460.

**ШАЙТОН** — шайтон, иблис, маккор; ҳийлагар, йўлдан оздирувчи:

Ёмонни демаки, излол этар экин шайтон,
Дегил, фасодда мундин етар залолат анга.

*Хазойинул-маоний,* IVб-14;

Ки назарким ҳаром — шайтоннинг,
Новакидур валек заҳролуд. *Назмул-жавоҳир,* XV-61;

≈ **амри** — шайтон буйруғи, ёмон йўлга кириш:

...нафси шайтон амриға маъмур ва мағлублуғидиндурким, мажмуъи замойим афъол мунга дохилдур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-104;

≈ **домгоҳи** — шайтон тузоғи, макри, ҳийласи:

Хожа бизга имон дуоси била мадад қилсалар бўлғайки, бу шайтон домгоҳидин саломат жон элтгайбиз.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

≈ **иғвоси** — шайтон найранги, фирибн:

Ул қиз шайтон иғвоси била Сулаймон алайҳис-саломға илтимос қилдиким, девлар отам шакли била бир сурат ясаб келтурсаларким, гоҳи ани кўруб кўнглумга тасалли бўлса.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-229;

≈ **йўли** — ёмон йўл, эгри йўл:

Агарчи ҳақ йўлида мағмумдур, аммо шайтон йўлида марғубдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79.

**ШАЙТОНВАШ** — шайтон каби, шайтонга ўхшаш:

Ўз йўлида тенгри тутсун элни душмандин йироқ,
Шаҳ қошида кимки шайтонвашдурур андин қироқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 161;

Не кўрди, бориб ўздин ул малакваш,
Бўлуб шайтонвашн ҳар дам навокаш. *Фарҳод ва Ширин,* 150.

**ШАЙХ** — 1. қари, мўйсафид:

Не жилва эрди қизил тўн билаки қон ёшдин,
Либосин айлади ишқингда шайху шоб қизил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-380;

2. тасаввуф йўлининг бошлиғи; тақводор, художўй:

Бенасиб эрдинг фано ойинидин, эй шайхким,
Дўст васлин тоату тақвийға иснод айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-195;

Ҳазрати шайх асҳобини йиғиб, амр қилибтурларки, вилоятларингизға боринг. *Насойимул-муҳаббат,* XV-145;

3. мулла, имом:

Шайх бошиға бало эркандурур дасторким,
Ишқ асрорин эшитмакликка мониъ бўлди фаш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-274;

≈ **и маънавий** — Шайх Фаридиддин Атторга ишора:

Ҳам бу дафтар ичра Шайхи маънавий.
Ким демиш қушлар тилидин маснавий.
*Лисонут-тайр,* 210-13;

≈ **и хукбон** — тўнғиз боқувчи шайх:

Еттилар чун қатъ этиб ёзи ябон,
Анда бордиларки шайхи хукбон. *Лисонут-тайр,* 87-10;

≈ **ул-ислом** — ислом динида энг юқори мартаба:

Дайр пириға мурид ўлди Навоий, негаким,
Шайхул-ислом деган кимсага ислом керак.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-338;

≈ **ул-машойих** — шайхлар бошлиғи, улуғ шайх:

Халқ иршодиға росих эрди ул,
Каъбада шайхул-машойих эрди ул. *Лисонут-тайр,* 68-1;

≈ **уш-шуюх** — шайхлар шайхи, шайхлар улуғи:

Сўнгра шайхуш-шуюх олим ва орифи раббоний Хожа ва имом Абу Яъқуб Юсуф Ҳамадоний Бухороға келибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

**ШАЙХЗОДА** — шайх авлоди, шайх фарзанди:

Мавлоно Софий Кўҳи Соф шайхзодаларидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 121.

**ШАЙХЛИҚ//ШАЙХЛИҒ** — эшонлик, сўфилик, шайхлик:

Шайхлиғ ойини ғоятдин фузун,
Ходиму мухлис ниҳоятдин фузун. *Лисонут-тайр,* 140-14;

Мир Камолиддин Ҳусайн... ўзин шайхлиқ исмига мавсум қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 146;

Дедиким, бизнинг билодда Хожа Юсуф Ҳамадонийки, олтмиш йилдин ортуқ шайхлиғ ва иршод сажжодасида ўлтуруб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124.

**ШАЙХМОНАНД** — шайхга ўхшаш, шайхдек:

Ҳоди қилибон неча хирадманд
Афсонагузору шайхмонанд.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 737.

**ШАЙХУХАТ** — қарилик, кексалик:

Шайхухат айёми нишот аҳлин ношод қилуркнм, одами қаддини хам қилиб, умр била хайрбод қилур.

*Маҳбубул-қулуб,* 149;

Тўртунчи девонким, шайхухат синнидағи фойдалардур: «Фавоидул-кибар»ға иттисом топти.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**ШАЙЪ//ШАЙ** — нарса, бирор нарса:

Аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайъға зоид қилурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117;

Барчасиға бор онинг илми муҳит,
Гар мураккаб бўлсун ул шай, гар басит.

*Лисонут-тайр,* 24-9;

Ичгали ихфо учун тун мушкини истар ҳаким,
Шукр, бу кофур аро ҳам зоҳир эрмас ҳеч шай.

*Хазойинул-маоний,* Iа-391.

**ШАЙЪАНЛИЛЛОҲ** — худо учун бир нарса (беринг):

Эй гадо, чун шайъанлиллоҳ дединг, ўт,
Айлабон ибром боқиб турма кўп.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-41.

**ШАК(К)** — шак, гумон, шубҳа:

Пок раҳравлар била ҳар кимки бўлди мухталит,
Шак эмастуркни, натижа топмас илло поклик.

*Хазойинул-маоний,* IVб-738;

Бирда шак бўлса, бирисида яқин,
Бирида куфр ўлса, яна бирда дин. *Лисонут-тайр,* 193-2;

Шак йўқтуркнм, асру бот мақсуд восил ва мурод ҳосил бўлғай, албатта. *Муншаот,* XIII-150.

**ШАҚАР//ШАККАР** — ширинлик, шакар:

Оғиз шохи шакар истарни билсам,
Ани мисвок ила хурсанд қилсам. *Вақфия,* XIII-161;

Киши гар ханзал экса аччиғ бар топар,
Вагар найшакар экса шаккар топар.

*Садди Искандарий,* 285а18.

**ШАККАРАФШОН** — шакар сочувчи; ширинзабон, ширинсўз:

Нечаким бўлсун чучук ширин такаллумлар сўзи,
Лекин эрмас ул каломи шаккарафшондин чучук.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-180.

**ШАККАРБОР** — шакар ёғдирувчи, ширинсўз; **лаъли шаккарбор** — ширин оғиз:

Сўзи гар асру шириндур, тонг эрмас,
Ҳадиси лаъли шаккарборидур бу.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-291.

**ШАККАРБОРЛИҒ** — хушгуфторлиғ, ширин сухан қўзғатувчилик:

...яъни ҳазрат шайхул-исломи мавлоно Нуриддин Абдураҳмон Жомий мадда зиллаҳул-олий мадҳида хома найининг шаккарборлиғи ва кўнгул садафининг гавҳарнисорлиғи.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 908.

**ШАКАРГУФТОРЛИҒ** — ширин сўзлик, ширин гапиришлик:

Менинг ёримда онидурки, андин ўртанур жоним,
Ки они ҳар қуёш юзлук шакаргуфторлиғ билмас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-256.

**ШАКАРЛАБ** — лаби ширин, ширинсўз, тили ширин:

Муаллим қуллиғиға хат берурмен,
Гар озод ўлса ул сарви шакарлаб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-52.

**ШАКАРИН** — ширинликка кўчилган; ёқимли:

Ўзи сабзу табассуми шакарин,
Хушдурур сабз гар эрур ширин. *Сабъаи сайёр,* 109-10.

**ШАККАРИСТОН** — шакарзор, найшакарзор; севишганлар суҳбати:

Кўнгулдин жаҳл ранжи дафъи гар истасанг бордур,
Навоий, боғи назми шаккаристонида ул гулқанд,
*Хазойинул-маоний,* Iб-133;

≈ **и висол** — ширин суҳбат, висолга етишиш лаззати:

Ҳам мақолинг шаккаристони висол,
Ул шакардин нўш этиб, айлаб мақол. *Лисонут-тайр,* 30-7.

**ШАККАРОБ** — ширин сув; жанжал, низо:

Бир лабинг жон олди андоқким, бириси билмади,
Эмдиким билди, ароларида бордур шаккароб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-96.

**ШАКАРОЛУД//ШАКАРОЛУДА** — шакар аралаштирилган; маъноли жумлалар битадиган:

Килки нўгидаги равон дуда,
Шакаролуду мушкандуда. *Сабъаи сайёр,* 22-14;

Қулоғни бу гуҳар фарсуда қилмай,
Оғизни ул шакаролуда қилмай.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 288.

**ШАКАРПОСУХ** — ширин жавоб:

Бир қизи бор эди анинг гулрух,
Талхгуфтор, бал шакарпосух. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1079.

**ШАКАРРЕЗ** — ширин, ёқимли, завқлантирувчи:

Назм аҳлининг шакаррези ва муҳаббат хайлининг оташангези. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-135-136;

≈ **айла-** — ширин нутқли қилмоқ:

Майи нутқум тарабхез айла, ё раб,
Найи килким шакаррез айла, ё раб. *Фарҳод ва Ширин,* 7;

≈ **қил-** — ёқимли сўзлар айтмоқ:

...ширин лаби шакаррез қилиб, ул афсун тили била ошиқ ўтини тез қилмағай. *Мажолисун-нафоис,* 239.

**ШАКАРРЕЗЛИК** — ширинсуханлик:

...Шириннинг найи килки шакаррезлик, балки...
*Фарҳод ва Ширин,* 172 сарл.

**ШАКАРХАНД//ШАК(К)АРХАНДА** — чиройли табассум қилувчи; ширин табассум эгаси:

Топиб лаззатким, айларсен табассум,
Эрур ул заҳрханд, эрмас шакарханд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-397;

Агар фарзан ўзи бўлса ризоманд,
Бўлурму рози ул шўхи шакарханд. *Фарҳод ва Ширин,* 137;

≈ **қил-** — кулмоқ, табассум қилмоқ:

Тилар чун ғунча шаккарханда қилмоқ,
Топар ул кулгудин гул-гул очилмоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 48.

**ШАКАРХАНДАЛИҒ** — табассум қилишлик, кулимсирашлик:

Қадду оғзинг ҳажрида гулшанға майл этмонки, йўқ
Сарв дилкаш жилвалиғ ё ғунча шаккархандалиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-162.

**ШАКАРХОБ** — ширин уйқу:

Лаълидин беҳуш бўлмоғлиқ ҳавасдур жонима,
Кимга, ваҳким, бўлмағай мундоқ шакархоб орзу.
*Хазойинул-маоний,* Iб-527.

**ШАКАРХОЙ** — ширинсўз:

Мени мундоқки заҳри ҳажри анинг талхком этмиш,

Эмас инсоф, ўпмак истасам лаъли шакархойин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-452;

**лаъли шаккархой** — ширинсухан:

Оғзиға еткач шакар сув булди не навъ, эй кўнгул,
Бас бўла олғай шакар ул лаъли шаккархойча.

*Хазойинул-маоний,* IIб-546.

**ШАККАРШИКАН** — ширин сўз айтувчи:

Яна онча тўтийи шаккаршикан,
Не шаккаршикан, балки ширинсухан.

*Садди Искандарий,* 281а14;

≈ **бўл-** — ширинсухан бўлмоқ:

Балки тўти янглиғ ул дўконда фан,
Бор эди бўлмоқ менга шаккаршикан. *Лисонут-тайр,* 194-15.

**ШАКЛ** — 1. қад, қомат, ҳайъат:

Зевар била шакли хўб бўлмас,
Ҳар қизки эрур ёмон лиқолиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 142;

2. кўриниш, қиёфа, ўхшашлик:

Ва Ийшуъниким жуҳудларнинг улуғи эрди, Исо алайҳис-салом шакли била мутташаккил бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236;

Қаср уза бу шакл ила тарсо қизи,
Бал қуёш айвонида Исо қизи. *Лисонут-тайр,* 71-20;

3. из, асар:

Доғлар шаклин киши кўксумда кўрса фаҳм этар,
Ким балони анда тикмишлар магар мисмор ила.

*Хазойинул-маоний,* IIб-526;

≈ **и инсон** — инсон шакли, тузилиши:

Бу чоғ этмаган айш бўстон аро,
Жамодедурур шакли инсон аро.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1520.

**ШАКЛЛИК** — кўринишли, шаклли:

Яхши шакллик ва яхши хулқлик йигит эрди.

*Мажолисун-нафоис,* XII-37.

**ШАКСИЗИН** — шубҳасиз, албатта:

Туш кўрар ҳеч шаксизин ул шом,
Ки икки сурати ғариб андом. *Сабъаи сайёр,* 111-24.

**ШАЛ** — шол касали:

Шаҳ хизматиға бировки бўлғай мойил,
Кўру каруланғу шал керактур ҳосил. *Вақфия,* 8.

**ШАЛОЙИН** — ҳолсизланиб қолган, бемаза касал:

Ҳажр дардин кўнглума кам қилди холинг оқибат,
Доғ эмиш дарди шалойин хастаға охир даво.

*Хазойинул-маоний,* Iб-57.

**ШАЛТОҚ** — шалтоқ, чўлоқ, яроқсиз:

Ўзидин бурунғи жамиъ акосира замонидин қолған шалтоқларни жамиъ раоёға бағишлаб, дафтарларни буюрдиким ювдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-233.

**ШАЛҒАМ** — шолғом:

Ошиға ким солса қилиб зийнат иш,
Зардагу шалғам киби олтун-кумиш.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 126.

**ШАМЁНА** — чодир, соябон:

Юз туман минг қуш бўлуб шамёнаси,
Сен валек ул сояда ҳамхонаси. *Лисонут-тайр,* 22-15.

**ШАМИМ** — хушбўй ҳид:

Юзунг очқач шамими лутфи олам ичра бутратдинг,

Магар бу атр ул ўт узра холинг анбариндиндур.
*Хазойинул-маоний,* II-110;

Ва чун бу валоят риёзи муҳаббат насимиға ва футувват шамимиға сабаб бўлди, анга «Насойимул-муҳаббат мин шамойимул-футувват» от қўйдум. *Насойимул-муҳаббат,* XV-66.

**ШАММА** — бир оз, озгина, қисқача:

Чунки ўлгум, ёшурун ишқим баён қил шаммае,
Воқиф этма лек ишқ аҳлин бу махфий розима.
*Хазойинул-маоний,* IIа-310;

Алар анинг туно кунги беадабликларидин фақирға шаммае изҳор қилғайлар. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-17;

≈ **и футувват** — бир оз сахийлик:

Гар анга бу қадар мурувват бор,
Бизда ҳам шаммаи футувват бор.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1005;

≈ **и баён айла-** — бир оз тушунтирмоқ, сал-пал баён қилмоқ:

Санга маълум эса аён айла,
Сиррини шаммаи баён айла. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 915;

≈ **и насиб қил-** — бир оз насиб этмоқ:

Балки ортуқроқ ҳам ҳақ субҳонаҳу таоло борча толиби ниёзмандларға, бу тариқ орзумандларға ул гулистондин нафҳа ва ул раёҳиндин шаммаи насиб қилсун.
*Маҳбубул-қулуб,* 70.

**ШАМОЙИЛ** — 1. феъл-атвор, хулқ; шакл, сурат, қомат, тузилиш:

Бу на қомат, бу на рафтору, на шаклу на шамойил,
Ким этар ақлни мадҳуш, доғи ҳушни зойил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-380;

2. хислат, одат:

Чун анга бу сифат шамойил эди,
Дашт сайриға асру мойил эди. *Сабъаи сайёр,* 56-24.

**ШАМОЙИМ** — ёқимли ҳидлар; **мискиятуш шамойим** — мушк ҳидли:

Ҳам субҳи оразингдур вардиятун насоим,
Ҳам шоми сунбулингдур мискиятуш шамойим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-399.

**ШАМОЛ** — шамол, ел:

Пўя айларда эди ошуфтаҳол,
Сабзау сув узра андоқким шамол. *Лисонут-тайр,* 89-7;
Итикрак эсди чун гулшан шамоли,
Чаманни барча гулдин қилди холи. *Фарҳод ва Ширин,* 107.

**ШАМОМА** — хушбўйлик:

Ҳам субҳ шамомаси сумансо,
Ҳам шом насими сунбулосо. *Муншаот,* XIII-88;
...турк тили била-ўқ кофири кавн варақ узра хомайи мушкин шамомани сургай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200.

**ШАМОТАТ** — бировга тушган қийинчиликдан бошқа бировларнинг севиниши:

Ул улусқа бу шақоват бир сари,
Дайр аҳлидин шамотат бир сари. *Лисонут-тайр,* 76-14;
Ўтканлар била оит ичмак ёлғон нишонасидур ва мусибатқа сабр қилмоқ шамотат қилғучининг мусибати.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238.

**ШАМС** — қуёш; порлоқлик, тиниқлик;

**шамсил-каъси** — жомдаги майнинг тиниқлиги; **Ашрақат мин акси шамсил-каъси анворул худо** — Жомдаги майнинг тиниқлигидан ҳидоят нурлари порлади:

Ашрақат мин акси шамсил-каъси анворул ҳудо,

Ер аксин майда кўр, деб, жомдин чиқти садо.

*Хазойинул-маоний,* Іб-75;

≈ **уз-зуҳо** — тонгги қуёш:

Жамолинда шамсуз-зуҳо жилвагар,
Ҳадисида руҳулқудсдин асар.

*Вақфия,* 4;

≈ **ул-миллат вад-дин** — дин ва миллат қуёши, дунёда ягона:

Сурат ва маънида бешабиҳ ва беназир, яъни паҳлавон, шамсул-миллат вад-дин Муҳаммад куштигир сийрат ва суратида.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532.

**ШАМСА** — иморатнинг деворларига ва пештоқларига қуёшга ўхшатиб тўгарак шаклда ишланган нақш; зарланган, ярқироқ қубба:

...кошиси гиреҳкорлиғидин ақл меъмори ҳайрон ва шамсаси зарнигорлиғидин хирад муҳандиси саргардондур-борур.

*Вақфия,* XIII-172;

**Мунаввар бўлуб лавҳ анворидин,**
Қилиб шамса хуршид рухсоридин.

*Садди Искандарий,* 239*а*6;

Тоқи муалло анга гардон сипеҳр,
Шамсаси ул тоқ уза рахшанда меҳр.

*Ҳайратул-аброр,* 100-27.

**ШАМТ** — қора нақш:

Меҳр ўз зарҳалин аён қилди,
Шамт устига шустмон қилди.

*Сабъаи сайёр,* IX-202.

**ШАМШОД** — хушқомат ва чиройли дарахт:

Боғ аро рухсору қаддинг жилвасин то кўрдилар,
Бўлди обу тобсиз гулбарги ҳам, шамшоди ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IIб-412;

Эй оразн насрин, сочи сунбул, қади шамшод,
Булбул киби ҳажрингда ишим нолау фарёд.

*Мезонул-авзон,* 31.

**ШАМУС** — саркаш, ўжар, итоатсиз:

Жувонғорида эрди Бартосу Рус,
Фалак хингидек барча тунду шамус.

*Садди Искандарий,* X-79.

**ШАМЪ** — 1. шам, чироқ:

Бу сўз айтилғач бири очиб қанот,
Шамъ таҳқиқин қилурға борди бот.

*Лисонут-тайр,* 179-12:

Ва ходим ва фаррошлар ҳар кеча мадраса масжидидаги долонида, дағи, «Дорул-ҳуффоз»да, дағи хонақоҳнинг гунбазида ва даҳлезларида шамъ ёндурғайлар.

*Вақфия,* XIII-179.

2. ёритгич:

Тун бошинғa вахш ўлур экин жамъ,
Олингда бўри кўзи экин шамъ,

*Лайли ва Мажнун,* 80*б*5;

≈ **и анвар** — энг нурли, ёруғ шам:

Ё ғам туни ўчса шамъи анвар,
Парвонадин ўлмас уй мунаввар.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 685;

≈ **и анжуман** — йиғинни, мажлисни ёритувчи шам:

Навоий анжумани шавқ жон аро тузсанг,
Анинг бошоғлиғ ўқин шамъи анжуман қилғил.

*Хазойинул-маоний,* Іб-389;

≈ **и дилпазир** — гўзал дилбарнинг кўрки, чиройи:

Жон шабистонида шамъи дилпазир,
Шамъ йўқким, машъали меҳри мунир.

*Лисонут-тайр,* 167-16;

≈ **и жамъ** — маҳбуба, гўзал, севгили:

Чу ҳақ айлаб ул нурни шамъи жамъ,

Анинг нуридин ёрутуб жамъи шамъ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1210;

≈ **и жоҳ** — буюк, шавкатли шам:

Эй машъали меҳр шамъи жоҳинг,
Бал меҳру сипеҳр хоки роҳинг.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 653;

≈ **и заррин лаган** — тўлин ой:

...то сипеҳр шабистонининг шамъи заррин лагани бадри мунир бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 255;

≈ **и кофурий** — хушбўй оқ шам:

Ҳақ молин куйдурганни девона дерлар ва ёруғ кунда шамъи кофурий ёққанни ақлдин бегона дерлар.

*Маҳбубул-қулуб,* III-112;

≈ **и мунхасиф** — нури тўсилган, хира ёритувчи шам:

Дема ики шамъи мунхасифдек,
Ошиқ танида ики алифдек. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 839;

≈ **и оламафрўз** — оламни ёритувчи шам:

Ҳажр ўтида шамъи оламафрўз,
Яъники иши гудоз ила сўз. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 768;

≈ **и сўзон** — ёниб турган, ёлқинли шам:

Уруб қуш ўзин ўтқа девонадек,
Ваё шамъи сўзонға парвонадек.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1376;

≈ **и таҳқиқ** — ҳақиқатни билиш шами:

Илоҳи Навоийға тавфиқ бер,
Қаро шомиға шамъи таҳқиқ бер.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1225;

≈ **и тироз** — катта базмларда ёқиладиган гул солинган шам (маҳбубадан киноя):

Ҳам сабоҳат шомида шамъи тироз,
Ҳам малоҳат гулшанида сарви ноз. *Лисонут-тайр,* 145-16;

≈ **и уммед** — умид шами:

Ишқ аҳлиға ўчти шамъи уммед,
Ким ер қуйи ботти ою хуршед.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 861;

≈ **и шабистон** — уйни ёритувчи чироқ:

Бу лайлу бадр ўлуб шамъи шабистон,
Узоридин хай анда кавкабистон. *Маҳбубул-қулуб,* 3;

≈ **и ҳаёт** — ҳаёт шами:

Руҳ этган ила танимни маҳжур,
Чун шамъи ҳаётим ўлса бенур.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 801;

≈ **и ҳидоят** — тўғри йўл кўрсатувчи шам:

Ва ул шамъи ҳидоят била сўз майдони жавлониға чопмоқ ва Лайли хаёли била кўришмак.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 677;

≈ **и шабистон айла-** — қоронғу кечани ёритмоқ:

Меҳрни кундуз дурахшон айлади,
Ойни шамъи шабистон айлади. *Лисонут-тайр,* 4-3;

**ШАМЪВАШ** — шамтабиат, куйдирувчи:

Уртанурмен токим ул эл тийра шомим ёрутур,
Бўлғали ул шамъваш, мен бўлмишам парвона табъ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-294.

**ШАМЪВОР** — шам каби, шамга ўхшаш:

Мену қаро кеча, йўқ нисбатим санга, эй субҳ,
Ки сен куларсену мен шамъвор йиғлармен.

*Хазойинул-маоний,* Iа-334.

**ШАМЪДОН** — шамдон:

Чарх томиға нардбон ясамоқ,
Меҳр шамъиға шамъдон ясамоқ. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 920.

**ШАНБА** — шанба куни:

Кўргузмади они чархнинг ҳар субҳи,
Жуз шанбау панжшанбаи анвар субҳи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17.

**ШАНГ** — шўх, ўйноқи; гўзал, нозанин:

Хароб қилмади онча мени майи гулранг,
Ки қилди оразн гулранг бирла соқийи шанг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-340;
Маломат бўлса жононда тиканча бордурур жонда,
Агар ҳар гул гулистонда кўринса бир ҳарифи шанг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-186;

**луъбати шанг** — гўзал, дилрабо; ўйноқи маҳбуба:

Таъжил ила қўпти луъбати шанг,
Ким боғ сари қилурбиз оҳанг. *Лайли ва Мажнун,* 62б18;

≈ **айла-** — ноз, ишва қилмоқ:

Бути гулчеҳрадек шанг айлагайлар,
Юзидек ани гулранг айлагайлар. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ШАНГАРФ** — қизил симоб, тўққизил сиёҳ:

Чу ёздинг субҳиға ёрлиқ босарға ол тамғасин,
Шафақдин ҳал қилиб шангарф қилдинг, меҳрдин хотам.
*Хазойинул-маоний,* IIб-397.

**ШАНГАРФГУН** — шангарф рангида, қизғиш:

Боғлади золи чарх ўлуб раъно,
Абри шангарфгун била ҳино. *Сабъаи сайёр,* 125-6.

**ШАНИЪ//ШАНИЪА** — хунук, ёмон; **лафзи шаниъ** — хунук сўз, уят сўз:

Юзунг оллида кул(л) ҳадисин демон,
Хуш эрмас латиф элга лафзи шаниъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-296;
Аммо корхона вусъатидин мутанаввиъ халойиқ ғоятсиз ва халқ касратидин мухталиф фирқа ниҳоятсиз ва фироқ ахлоқидин шаниъа мазоҳиби бисёр... *Вақфия,* 715.

**ШАНЪАТ** — ёмонлик, хунук иш, ярамас қилиқ:

Душманларнинг ҳам шиддат ва шанъатин сариҳ ва киноят била истимоъ қилмадинг. *Муншаот,* XIII-155;
Хидмат ила айлама тавқир ҳам,
Шанъат ила айлама таҳқир ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 95-14;

≈ **айла-** — ҳақоратламоқ:

Юз ҳақорат бирла шанъат айлабон,
Яхшиларга ўзин нисбат айлабон. *Лисонут-тайр,* 62-10.

**ШАОМАТ** — нияти бузуқлик, шумнафаслик, ёмонлик:

Шум анфосининг шаоматидин,
Баҳр чайқалди мавж офатидин.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1117.

**ШАППАР//ШАППАРА//ШАППАРАК** — кўршапалак:

Эл не билсун не эди ҳаққа бу ишда ҳикмат,
Меҳр нурин не билур шаппараки тийра мизож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-96;
Пардаги ўлди эгни ичра керак,
Учти очиб пардаларин шаппарак. *Ҳайратул-аброр,* 48-7.

**ШАР//ШАРР** — ёмонлик, гуноҳ иш:

Ул ахтарға ҳар не асар бўлғуси,
Ки ул хайр йўқ эрса шар бўлғуси.
• *Садди Искандарий,* 319б4;

Қозн ислом биносиға аркондур ва мусулмонлар хайр ва шарриға нофизи фармондур. *Маҳбубул-қулуб,* 21;
≈ ун-нос — инсонларнинг ёмонроғи:
Ҳар қачон келдим бу шаррун-носға,
Ким солай кўнглини бир васвосға. *Лисонут-тайр,* III-3;
≈ у хайр — яхши-ёмон:
То магар Семурғ бўлғай шоҳимиз,
Борча шарру хайрдин огоҳмиз. *Лисонут-тайр,* 184-7.
**ШАРА** — очкўз, ҳарис, баднафс:
Тамаъ илъонға андоқдурки, шара таомға, ул бири дунлар ҳаракоти, бу бири баҳойим сифоти. *Маҳбубул-қулуб,* 75.
**ШАРАР** — учқун, аланга:
Ғам барқию меҳнат туни зоянда бўлса ишқдин,
Тонг йўқки ўтқа гаҳ шарар, гоҳи тутун фарзанд эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-153;
Ишқ ўтидин етса ногаҳ бир шарар,
Еткурур юз барқдин кўпрак зарар. *Лисонут-тайр,* 92-16;
≈ чек- — алангаланмоқ:
Кел бери, эй рашки қамар, лаъли лабинг тунги шакар,
Фурқатинг ўтида кўнгул чекти сипеҳр узра шарар.
*Мезонул-авзон,* XIV-160;
Эй шўх, бизнинг сори бир айла назар
Ким, оҳу фиғон ўти чекар кўкка шарар. *Мезонул-авзон,* 38;
≈ қил- — ёлқинлантирмоқ:
Шарар қилғач ул ўтдин майли афлок,
Қуёш боштин-аёғин ўртабон пок. *Фарҳод ва Ширин,* 112.
**ШАРАРАНГЕЗ** — ўт солувчи, ҳароратлантирувчи:
Май бўлур эрди худ шарарангез,
Шавқининг шуъласин қилур эди тез.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 954.
**ШАРАРЛИҚ** — алангали, ёлқинли, шуълали:
Кўп шарарлиқ дуди оҳим бирла уйғондилар,
Саргузаштимдин кеча ҳамсоялар огоҳдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-181.
**ШАРАРРЕЗ** — учқун сочувчи, аланга сочувчи:
Ҳароратдин ҳаво эрди шараррез,
Юбусатдин ел эрди оташангез. *Фарҳод ва Ширин,* 199.
**ШАРАРСИЗ** — алангасиз, ёлқинсиз, таъсирланмаган, бехабар:
Ул ишқ балосидин хабарсиз,
Кўнгли бу забонадин шарарсиз. *Лайли ва Мажнун,* 69а2.
**ШАРАФ** — 1. улуғлик; мартаба; фахр; обрў, эътибор:
Кел бериким йўқ санга вубол,
Лекин эрур кўп бизга шараф. *Хазойинул-маоний,* Iб-326;
Қаноат — истиғно сармоясидур ва шараф ва иззат пироясидур. *Маҳбубул-қулуб,* 137;
Паҳлавонининг насабида саёдам шарафи бор.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89;
2. афзаллик:
Ҳамалға қуёш чунки бергай шараф,
Юруш азми гар бор эса ҳар тараф.
*Садди Искандарий,* 282б17;
3. қадр-қиймат, юксаклик:
Гуҳар зотиға не кам ўлғай шараф,
Буким бўлғай анинг атоси садаф.
*Садди Искандарий,* 289а21;
4. бахтиёрлик:
Тонгла шанба куни муносибдур,

Ким кавокиб шарафқа носибдур. *Сабъаи сайёр,* 77-14;

≈ **ул-миллати вад-дин** — миллат ва диннинг фахри:
Аммо Мавлоно шарафул-миллати вад-дин Али Яздий (қуддиса сирруҳу) «Зафарнома» муқаддимасида битибтурким, Одамға Шис ғусл бериб, намоз қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191;

≈ **и суҳбатлари** — улуғ, шарофатли зот ҳузурида бўлиш:
Самарқандға ҳазрати Хожа Носириддин Убайдуллоҳ шарафи суҳбатларинғаким...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;

≈ **бил-** — ўзи учун катта бахт, шараф деб ҳисобламоқ:
Англадиким шайх келур ул тараф,
Билди ўз аҳволиға ани шараф. *Ҳайратул-аброр,* 117-7.

**ШАРБАТ** — 1. шарбат, лаззатли ичимлик:
Кўп чучуклуктин ачиғлиқ анфаъ ўлди ишқ аро,
Шарбати аттор эрур ширин, майи хаммор талх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-114;
Ардашер бир кун овдин келиб, шарбат тилагач, ул қиз шарбатни заҳролуд қилиб, муҳайё асраб эрди, филҳол тутаберди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;
2. дори, даво:
Бўлғали зойил ҳар андоқ иллати,
Бу дўкон ичра муҳайё шарбати. *Лисонут-тайр,* 18-8;
Буюрмағил яна сабр, эй табиб, тенгри учун,
Ки ушбу шарбат эмас эмди созовор манга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-19;
3. лаззат, баҳра топиш:
Хизри нажот анинг талъати ва оби ҳаёт анинг шарбати.
*Маҳбубул-қулуб,* 25;

≈ **и зиндагоний** — оби ҳаёт, ҳаётни узайтирадиган ва баҳра берадиган шарбат:
Ани шарбати зиндагоний дегил,
Десанг умри жовидоний дегил. *Садди Искандарий,* 204б15;

≈ **и марг** — ажал шарбати, ўлим шарбати:
Чун нахли ҳаёт бўлди бебарг,
Шарбат бўлур элга шарбати марг.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 836.

**ШАРБАТХОНА** — шарбатхона:
Таваккули дуруст элнинг емаги ҳақ хони инъомидиндур ва ичмаги анинг шарбатхонаси жомидин ва киймаги анинг хизонаи эҳсон икромидин. *Маҳбубул-қулуб,* 71.

**ШАРЗА** — даҳшатли, ҳайбатли, ғазабли:
Гоҳ гумон улким йўлуқса шарза шер,
Туъма айлаб қорнини ёриб далер. *Лисонут-тайр,* 52-9;
Қилиб ишқ ўйла шавкат раҳнамуни,
Ки шери шарзани айлаб забуни. *Фарҳод ва Ширин,* 159.

**ШАРИАТ** — диний қонун, ислом дини қоидалари:
Ва жадид наът ва қариб дуруд ул нозимғаким, олам аҳли интизоми учун шариат мезонини адл авзони била рост келтурди. *Мезонул-авзон,* XIV-135;
Андин сўнгра шариат риоятидурки ул жодада истиқомат бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-68;

≈ **и байзо** — пок шариат, очиқ ва равшан қонун:
Демак шариати байзони меҳрига рожиҳ,
Қуёшни зарраға қилған кибидур таржиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-105;

≈ **юкин чек-** — уволга қолмоқ, хор бўлмоқ:
Шайхнинг ғазаб юзидин тилига ўтубтурки, «кўр бўл, шариат юкин чек». *Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**ШАРИАТПАНОҲ** — дин ҳомийси, суянчиғи:
Нолаву афғон чекибон тортиб оҳ,
Дедики: Эй шоҳи шариатпаноҳ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 97.

**ШАРИК** — шерик; дўст, биродар:
Бир оҳ ўти била ишқ аҳлин ўйла куйдурайин,
Ки қолмағай киши ишқи шарики ёна манга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-21;
Шамъун дедиким, бу ишта атиббо шариктурлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-254;
≈ **айла-//қил-** — шерик қилмоқ, дўст тутмоқ:
Ўзи истарки, ёр учун ўлгай,
Ани мундоқ шарик айламагай, *Маҳбубул-қулуб,* 120;
Аммо йиғламоқта ҳой-ҳой лафзин (адода) ўзларин туркийгўйларга шарик қилибдурлар ва бу лафз ҳам аслан туркий услубдур ва фақирнинг бу мақтаъи машҳурдурким...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110-111.

**ШАРИКЛИК** — шериклик:
Ва Маздаки лаъин Қубод замонида пайдо бўлуб, нубувват даъвоси ошкор қилди ва элни бир-бирининг моли ва аёлиға шарикликка рухсат берди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**ШАРИФ//ШАРИФА** — шарафли, азиз, қадрли:
Фидо санга мену юз мендек ўлса заъф била,
Керакки, сиҳҳат аро бўлса ул мизожи шариф.
*Хазойинул-маоний,* IIа-171;
Ота дуну ўғул шариф ўлмоқ,
Бу латиф ўлмоқ, ул касиф ўлмоқ. *Сабъаи сайёр,* 47-17;
≈ **авқот** — вақтини энг яхши машғулотлар билан ўтказадиган:
Ҳар кишида бу шараф биз-зот эрур;
Ул киши поку шариф авқот эрур. *Лисонут-тайр,* 15-8;
≈ **алқоб** — яхши лақабли:
Қачон андин гум этсанг даҳру доро,
Шариф алқоби бўлғай ошкоро. *Фарҳод ва Ширин,* 29;
≈ **анфос** — муборак нафас, муборак вақт:
Ул малойик тоату тақвосидур,
Покравларнинг шариф анфосидур. *Лисонут-тайр,* 145-2;
≈ **мақдам** — муқаддас қадам:
Айттимким: «Ҳазрати Махмуднинг шариф мақдамлари мужиби инбисотдур, аммо бу навъ ҳам хаёлим бор эрди», — деб ўтган мақолатни арз қилдим.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-47;
≈ **мақол** — улуғ, шарофатли, ноёб сўзлар айтувчи:
Аввалғи табақа равишин ва каломида ҳам шариф мақол ва сўнгғи табақанинг ҳам адоси латойифида соҳибкамолдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 28;
≈ **сифат** — улуғ сифат:
Ажаб сифат эрур эҳсонки ҳар шариф сифат
Ки келса жинси башардин анга эрур дохил.
*Маҳбубул-қулуб,* 108;
≈ **ул-кавнайн** — икки дунёнинг азиз кишиси:
Одамий шарифул-кавнайндур ва ит нажасул-айн.
*Маҳбубул-қулуб,* 146.

**ШАРИФАЙН** — **ҳарамайни шарифайн** — икки муқаддас ҳарам; Макка ва Мадина шаҳарларидаги икки муқаддас масжид:

Улуғ ёшларида ҳарамайнн шарифайн зиёратиға бориб, мушарраф бўлдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-159.

**ШАРМ** — уят; шарм-ҳаё:

Меҳмонлар ани чу кўрдилар гарм,
Фош айладилар шафоату шарм.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 737.

**ШАРМАНДА** — уятда қолган, хижолат тортган:

Эй узорииг олида шарманда меҳри ховари,
Йўқса невчун ёшунур ҳар кеча андоққим пари.

*Хазойинул-маоний,* Iа-432;

То абад карам мужримларға паноҳ ва шармандаларға узрхоҳ бўлсун. *Муншаот,* XIII-124;

≈ **бўл-** — уятга қолмоқ, расво бўлмоқ:

Мандар бу ҳашаматни кўруб, ҳайрон қолиб, ўз келтурган туҳфасидин шарманда бўлуб...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228;

≈ **қил-** — расво қилмоқ, уялтирмоқ:

Нафсииг онча кўргузур талбисини,
Ким қилур шарманда юз иблисни. *Лисонут-тайр,* 110-6.

**ШАРМАНДАЛИҚ//ШАРМАНДАЛИҒ** — 1. расволик, хижолатлик, уятлик, уятга қолган:

Оллоҳ-оллоҳ ўлтурур шармандалиқ,
Ёдима келса бу янглиғ бандалиқ. *Лисонут-тайр,* 7-5;

Фақир мутараддидким, таъриф бунёд бўлди, анга ажаб шармандалиғ бўлғусидур ва фақирға андин ортиғроқ.

*Мажолисун-нафоис,* 254;

2. айбдорлик:

Ва аъмоли қабоиҳидин шармандалиғдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 64.

**ШАРМСОР** — уятчан, уялган; шармсор; ≈ **эт-//қил-** — уялтирмоқ:

Деганимдин бемадор эттинг мени,
Қилғанимдин шармсор эттинг мени. *Лисонут-тайр,* 137-3;

Тараҳҳум айлагил, эй ихтиёрсиз нома,
Дамо-дам эл ичида шармсор қилма мени.

*Хазойинул-маоний,* Iб-611;

Ҳам мени, ҳам они зор қилма,
Андин мени шармсор қилма. *Лайли ва Мажнун,* 99б-14.

**ШАРМСОРЛИҒ** — уялиб қолишлик, уятчанлик:

Озим бўлуб уйга зорлиғдин,
Эл олида шармсорлиғдин. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 836.

**ШАРОБ** — ичимлик, май:

Ёқа чоку, ўзи бебоку, белида зуннор,
Бир илкида пичоқ, бир қўлида жоми шароб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-48;

≈ **ан таҳур** — пок, тоза сув, кайфсиз шароб:

Чу қаср ўлди жаннат киби бекусур,
Худ эрди муҳайё шаробан таҳур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1499;

≈ **и бехудона** — ҳушсиз қилувчи шароб:

Кетур соқий, шароби бехудона,
Ки саъб иш солди олимга замона. *Фарҳод ва Ширин,* 61;

≈ **и дардпарвард** — дард, алам келтирувчи шароб:

Кетур, соқий, шароби дардпарвард,
Ки бўлди кўнглумиз парвардан дард.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 320;

≈ **и ноб** — тоза шароб, тиниқ май:

Чун азми шароби ноб этарлар,

Жайрон қўзисин кабоб этарлар.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 700;

≈ **и ошиқона** — ошиқлик, ошиқ-мошиқлик шароби:
Кетур, соқий, шароби ошиқона,
Ки бўлмишмен хирад бирла фасона.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 416;

≈ **и фано** — ўлдирадиган шароб, заҳар:
Шароби фано жўйбори аннинг,
Самуми бало лолазори аннинг. *Садди Искандарий,* 274б13.

**ШАРОБЛИҒ** — кайф беришлик хусусияти:
Бу май ичкандин кайфият изҳори кўнгли бетоблиғиндур ва бу бода мастлиғининг шароблиғидиндур.
*Маҳбубул-қулуб,* 85.

**ШАРОБОЛУД** — май юққан, май теккан:
Лаблари қатл учун шароболуд,
Кўзлари ишва бирла хоболуд. *Сабъаи сайёр,* IX-14.

**ШАРОБОЛУДЛИҚ** — май юққанлик, булғанганлик:
Кўзи беҳол хоболудлиқдин,
Лаби майгун шароболудлиқдин. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ШАРОИТ** — аҳвол, вазият:
Шўхи тарсо сўз бу навъ этти баён,
Ким шароитдин бари бўлди аён. *Лисонут-тайр,* 82-10;
Шароит-аввал шарт андоқ қилилдиким, мутавалли ҳар йил юз пўстин, юз капанак, юз бўрк, юз кафш, юз тунбон сотқун олғай. *Вақфия,* XIII-179.

**ШАРОР** — учқун, аланга:
Ғам туни оҳим шароридин туташти кўкка ўт,
Ким анинг отин қўюбтур гунбази даввор субҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-127;
Чун қаҳри шарори кўкка рожиъ,
Ул шин уза нуқта насри воқиъ. *Лайли ва Мажнун,* 58б3;

≈ **и ҳалок** — ҳалокатли аланга:
Ичини ўртаган шарори ҳалок,
Кўкси ошиқ ичидек ўлган чок. *Лисонут-тайр,* 188-19;

≈ **учур-** — учқун сочтирмоқ, аланга олдирмоқ, кучайтирмоқ:
Яна мулк уза тутти Баҳман қарор,
Учурди залолат ўтидин шарор. *Садди Искандарий* 246б21.

**ШАРОРА** — 1. аланга, учқун:
Учуб барг ўтидин ҳар ён шарора,
Нечукким, зарварақдин пора-пора. *Муншаот,* XIII-81;
Ул кулдин айлабон фалак оҳим шарорасин,
Ҳар жонибида кавкаби сайёра айлангиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-212;

2. алам, дард:
Жонимға сол ул шарорани ҳам,
Бошимға ур ушбу хорани ҳам. *Лайли ва Мажнун,* 73а8;

≈ **туш-** — учқун, аланга тушмоқ; дард, алам етмоқ:
Андин манга тушса бир шарора,
Кул бўлмоқдин йўқ ўзга чора. *Лайли ва Мажнун,* 71-17.

**ШАРОРАНГЕЗ** — таъсирли, ҳарорат солувчи:
Нафасининг ўти шарорангез,
Шуъла чиққан киби йиғочдин тез.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1164.

**ШАРОРАТ** — ёмонлик, ярамаслик:
Сифла нишонаси шароратдурур,
Шуълаға биттабъ ҳароратдурур.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 178.

**ШАРТ** — 1. лозим, керак:

Андадурур шарт тавозуъ сенга,
Ўтрусида қатъи таваққуъ сенга. *Ҳайратул-аброр,* 96-9;

2. бажарилиши талаб қилинадиган иш, шарт; буйруқ:

Қайси комннг эрдиким еткурмадим,
Қайси шартингни бажо келтурмадим. *Лисонут-тайр,* 83-12;

Бири буки, хожаси бир руд қирoғида биров била нард ўйнади, бу шарт билаки, мағлуб бўлган бу руд суйин тамом ичгай ё молин бергай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;

≈ **и иродат** — хоҳишга мувофиқ:

Фақр аро шарти иродат келди бу,
Кимни қилса муршиди фархундахў. *Лисонут-тайр,* 86-6;

≈ **и икром** — сахийлик, саховатлик, расми, одати:

Ул ҳам қилиб улча шарти икром,
Манзилда бериб аларға ором.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 809;

≈ **и эҳсон** — яхшилик шарти, бирор нарсани бағишлаш шарти:

Қилиб ул элга улким шарти эҳсон,
Қи бу мушкул алардин бўлди осон.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 572;

≈ **қил-** — аҳд қилмоқ, жазм қилмоқ, ният қилмоқ:

Эй Навоий, шарт қилдимким қутулсам ҳажрдин,
Неча кўнглум десаким ишқ орзу қил, қилмайин,
*Хазойинул-маоний,* IIб-483;

Ва саканасининг вазойифи била борча маунати андин ҳосил бўлуб, шарт қилган дастур била сарф бўлгай.
*Вақфия,* 11.

**ШАРФА** — шарпа, кўланка:

Қамоли қуёшидин зарраи кам бўлмагай ва қатра била шод этса, жамоли машъалидин шарфае ўксулмагай.
*Маҳбубул-қулуб,* 92.

**ШАРЪ** — 1. шариат, ислом дини қонун-қоидалари:

Шаръ қонунини риққат била марьий тутқан,
Солики жоддаю, Аҳмади Мухтор қани?!
*Хазойинул-маоний,* IIа-405;

2. йўл, маслак:

Эй Навоий, олма ёр оллида юз туфроғдин,
Ким бу шаръ ичра муҳаббат шевасидур мустаҳаб.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-51;

Дебтурки, убудият асли улдурки, зоҳирда андоқ бўлгайсенки барча шаръ зоҳир бўлгай ва ботинда андоқ бўлгайсенки, анда ғайр ёдининг сиғмоғи бўлмагай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-120;

≈ **жоддаси** — шариат йўли, дин йўли:

Ҳар киши шаръ жоддасида росихроқ, тенгри таоло била пайғамбар...ға мутеъроқ. *Муншаот,* XIII-126;

≈ **кафараси** — шариатни, ислом динини инкор қилувчилар:

Ва жиҳод камарин ижтиҳод белига боғлаб ул шаръи кафараси ва ул ислом фажараси дафъиға кўшиш қилғайлар.
*Вақфия,* 4;

≈ **тариқи** — шариат қонун-қоидаси, мусулмончилик йўли:

Ҳар не матоъики закотин берур,
Шаръ тариқи била бил ким эрур. *Ҳайратул-аброр,* 67-2;

≈ **қавоиди** — ислом дини қонун-қоидалари:

Ул ҳазрат овони давлатида бу фақирнинг мулуки эрди ва аларнинг байъ ва широсида шаръ қавоидин кўп марьий тутулуб эрди.
*Вақфия,* XIII-172;

≈ **қонуни** — шариат, дин йўл-йўриғи:

Комиле бўлғай шаръ қонуниға росих ва барча мубтадиълар бидъатиға носих. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-17;

≈ **важҳи била** — шаръий қонун-қоида билан, мусулмончилик йўли билан:

...то (маййитни) кўтардилар ва мадфанға элттилар, ўзи қабр ичига кириб азиз фарзандини шаръ важҳи била қабрда қўюб, мағфират дуоси қилиб чиқди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-82;

≈ **риояти қил-** — шариат йўлидан юрмоқ, шариатга мувофиқ иш тутмоқ:

Аммо барча элга деди ва зуафоға ҳамл қилди ва шаръ риояти қилмади. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**ШАРЪАН** — шариатга мувофиқ, шариат юзасидан, ислом қонуни бўйича:

Андоқ оз су(в) била вузуъ қиладурким, шаръан жойиз эмас. *Насойимул-муҳаббат,* XV-144;

Ва ул жавоб битиб йибордиким, бу жамоатни қатл қилмоқ шаръан ва ақлан муносиб эрмас. *Тарихи мулуки ажам,* 514.

**ШАРЪИЙ** — шариатга (ислом дини қонунларига) тегишли:

Ва муддатлар бу фақирнинг тасарруф қабзасида ва тамаллуки илгида эрди,— бу биқоъға вақфи саҳиҳи шаръий қилдимким... *Вақфия,* 11;

Бу жамиъ маҳдудотким, ҳудуди вақфияларда мукаррар мазкур бўлубтур — дағи бу авроқта мужмал битилди, юқори мазкур бўлған биқоъға вақфи саҳиҳи шаръий қилилди. *Вақфия,* XIII-178.

**ШАРЪИЙЁТ** — шариат масалаларининг мажмуъи:

Мир Ихтиёриддин... сижиллот ва қаболжот ва шаръийёт анга эврулур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 147.

**ШАРЪИЯ** — шариат қонун- қоидаларига оид:

...балки буюрулсаким, яқинроқ ўлтуруб, шаръия умурни қатъ қилса... *Муншаот,* XIII-130;

Маҳкамаси махзани улуми шаръия ва ҳукм қилурида ошнаю бегона анга алас-савия. *Маҳбубул-қулуб,* 21-22.

**ШАРҚ** — кун чиқар томон, шарқ:

Қатъ этарлар эрди йўл — андоққи барқ,
Ғарбдин бир ҳамл аларға эрди шарқ. *Лисонут-тайр,* 94-1;

Шарқдин ғарбқача мулк қазосин анга берсалар қабул қилмас эрмиш... *Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**ШАРҚИЙ** — кун чиқар томондаги, шарқ тарафдаги:

Ва ул маҳдудотдин аввал маҳдудедурким, шаҳарда Малик бозори ичинда шарқий ҳаддида машҳур тоқияфурушлар тимиғадур ва имората икки ошомдурур. *Вақфия,* XIII-177;

Оқиб ҳадди шарқийда Сайҳун суйи,
Бориб ҳадди ғарбийда Жайҳун суйи. *Садди Искандарий (Хамса),* 1385.

**ШАРҲ** — изоҳ, шарҳ:

Султон Муҳаммад Мирзо... бобида битилиб эрди, ул шодмонлиғ шарҳини қайси тил била қаламнинг таҳрир қилурға салоҳияти ва қайси рақамнинг баён қилурға қобилияти бўлғай. *Муншаот,* XIII-140;

Лозим кўрунди турк тили шарҳида бир неча вараққа зеб-оройиш бермак... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

≈ **и мақсуд** — орзу-истак шарҳи:

Борин айтмоқ гар эмас дилпазир,

Вале шарҳи мақсуддин йўқ гузир.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1237;

≈ **и рубоийёт** — рубоийлар тафсилоти:

Яна «Шарҳи рубоийёт»дур, ҳам бу истилоҳдаким, фано тариқида мосиваллоҳ азосиға тўрт такбир урмоқ, анинг мутолаасидин муяссардур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60;

≈ **и можаро қил-** — жанжал сабабини тушунтирмоқ:

Ки неча сафҳани баён қилдим,
Бир неча шарҳи можаро қилдим. *Сабъаи сайёр,* 205-8;

≈ **айла-//эт-//қил-** — баён қилмоқ, тушунтирмоқ:

Ким неча водию манзилдур бу йўл,
Эмди мен шарҳ айлай-у сен воқиф ўл.

*Лисонут-тайр,* 150-6;;

Эйки, сенга айладим инсонни шарҳ,
Эмди эшиткил қилай имонни шарҳ. *Ҳайратул-аброр,* 59-13;

Бу сўзни чу шарҳ этти доройи Рум,
Фиғон чектилар халқ айлаб ҳужум.

*Садди Искандарий,* 313*а*1;

Ва бу дастур била бу қасидани тамом шарҳ қилибтур ва ихтисор жиҳатидин бу бир байтни ирод қилди...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-171.

**ШАРҲА** — жароҳат, яра:

Не шарҳин эшитгач қилиб, эй нола, сени ёд,
Кўз шарҳаларин кўрса, харошинг соғинурмен.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-467;

≈ шарҳа — парча-парча, тилим-тилим:

Қуруқ тандинки қилдинг шарҳа-шарҳа нола тортармен,
Не тонг важҳ ўлса элга дам-бадам найдек фиғонимдин.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-348.

**ШАСТ** I — 1. балиқни сувдан санчиб оладиган найза, қармоқ, гарпун:

Ғарқи май бўлди Навоию эрур ўйла занф,
Ким суроҳи қилидин солса бўлур бўғзиға шаст.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-107;

2. чангак:

Анингдек очти аждар оғзиға шаст,
Ки деди гурди анжумбўс бардаст. *Фарҳод ва Ширин,* 71;

≈ **сол-** — қармоқ билан балиқ тутмоқ:

Сайёднинг балиққа шаст солмоғи нафс муддаоси учундур ва балиқнинг ҳам қармоққа гирифтор бўлмоғи жуъ балоси учун. *Маҳбубул-қулуб,* 141-142.

**ШАСТ** II — олтмиш (сон);

**шаст дар шаст** — олтмишнинг квадрати (60×60):

Йўнуб ҳавзи, кесиб хорони пайваст,
Масоҳат ичра вазъи шаст дар шаст. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ШАТ(Т)** — дарё ва денгиз қирғоғи; дарё номи:

Хато йўқ новаки қатл этса ҳажрнинг жонғаким ҳам бу,
Дуо бирла тилар ҳақдин ҳамул шаттиға қодирдур.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-82;

Сайли ашким руди икки бўлди олам мулкини,
Гўйиё олам эрур Бағдоду ашким сайли Шат.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-287.

**ШАТАЛХОР** — чўтал олувчи, чўталчи:

Черик улушидин ҳар бор алар шаталхор, андоққим мулк аҳлидин амалдор. *Маҳбубул-қулуб,* 19-20.

**ШАТАР** — аруз термини:

Шатар-мафоъийлун «мим» ва «ё»сининг исқотидур.

*Мезонул-авзон,* XIV-140.

**ШАТОРАТ** — шўхлик, хушчақчақлик, чаққонлик:

Ва Равим била суҳбат тутубтур ва Саҳлни кўрубтур ва тариқи сатр ва ихфо ва шаторат эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98.

**ШАТРАНЖ** — шахмат:

Икки шатранж ўйнағучи устод,
Арсан шатранжға айлаб кушод. *Лисонут-тайр,* 162-4;

Аммо Шопур ани янги бoштин шатранж бисоти вазъи била ободон қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210;

≈ **оти** — шахмат доналаридан от, асп:

Ики шатранж отидек бириси
Кўтара олмай ўз ериндин аёқ. *Хазойинул-маоний,* Iб-736;

≈ **хонаси** — шахмат хонаси:

Чопса шатранж хонаси хатидин,
Секримаклик аларға беҳад шоқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-736;

≈ **и кабир ва сағир** — катта ва кичик шатранж ўйинлари:

Икки жонибдин бўлуб оромгир,
Туттилар ўртада шатранжи кабир. *Лисонут-тайр,* 162-5;

Мавлоно Васлий... кабир ва сағир шатранжни хўб ўйнар.
*Мажолисун-нафоис,* 160;

≈ **и ҳозирона ва ғойибона** — рақиб билан юзма-юз ёки узоқ масофада туриб шахмат ўйнаш:

Мавлоно Фазлуллоҳ... шатранжи ҳозирона ва ғойибона, балки сағир ва кабирни билур. *Мажолисун-нафоис,* 192.

**ШАФАҚ** — шафақ, қуёш ботиш пайтида уфқда пайдо бўладиган қизиллик:

То шафақнинг рангин сафҳаси қуёш муҳрасидин жило топқай-ул сафҳа сунъ котиблари килкидин шоҳ мадҳи шоҳ байтлари била зевар ва зийнат топсун. *Муншаот,* XIII-141;

Саҳардин фалак золи рў тоза йўқ,
Шафақдин юзига анинг ғоза йўқ. *Садди Искандарий,* 235б5;

≈ **баҳри** — осмонда кун ботиш манзараси:

Ботиб базм аҳли гул баргида то фарқ,
Шафақ баҳрида меҳр ўлған киби ғарқ.
*Фарҳод ва Ширин,* 49.

**ШАФАҚГУН** — шафақ ранг, қизил; сариқ аралаш қизил:

Ташнамен соқий, шафақгун май тўла тут соғаре,
Ким фалакни нуқта қилғай давр паркори анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-364;

Шафақгун май сори чун қўл узотиб,
Чу ахсумлаб қуёш жомин ушотиб. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**ШАФАҚМИСОЛ** — шафақдай, шафақ каби; қизил:

Меҳримға қарин завол қилғай,
Қонимни шафақмисол қилғай. *Лайли ва Мажнун,* VIII-124.

**ШАФАҚОСО** — шафаққа ўхшаш:

Анинг жоми ҳилолойин, шафақосо майи рангин,
Тутуб ул соқийи ширин, сумурсам дам-бадам они.
*Хазойинул-маоний,* IVб-587.

**ШАФАҚФОМ** — шафаққа ўхшаш қизил, қизил рангли:

Ичарга қон қилибон лолани жом,
Вале кўк жомиким бўлғай шафақфом.
*Фарҳод ва Ширин,* 161.

**ШАФИЪ** — ҳимоячи, воситачи:

Ул ҳабибингни шафиъим қилки, бўлғай юз туман,
Нуҳ муҳтожи онинг бу баҳри бепоён аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-11;

Қайсар ўз ҳаддини билиб, шафиълар восита қилиб, хирож қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210;

≈ **айла-//эт-//қил-** — ҳимоя қилмоқ, восита қилмоқ:

Давлатининг душмани хайлу мутиъ,
Барча афву халқини айлаб шафиъ. *Лисонут-тайр,* 211-12;

Балки шуъласи бошимдин ошқан учун «Ал-узру инда киромин-носи мақбулун» мазмунин шафиъ қилиб, бу ниёз руқъасин густохлиғ қилинди. *Муншаот,* XIII-90;

Муқассир шафиъ этса тақсирини,
Талаттуф била қилса тадбирини. *Садди Искандарий,* 284а4.

**ШАФИЪУЛ-МУЗНИБИН** — гуноҳкорларнинг ҳимоячиси (Муҳаммад пайғамбарга берилган сифат):

Ва ул шафиъул-музнибин васфиким, ҳумоюн сифоти «Ва мо арсалнока илло раҳматан лил-оламин» ёзилди.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1209;

Бошима еткур мени қўймай ҳазин,
Онким деб сен шафиъул-музнибин. *Лисонут-тайр,* 8-5;

**ШАФИҚ** — шафқатли, марҳаматли:

Бир-бирига иккиси ёру рафиқ,
Ҳамдаму ҳамрозу ғамхўру шафиқ. *Лисонут-тайр,* 108-9.

**ШАФИҚОНА** — меҳру муҳаббат билан:

Хидматин айлабон шафиқона,
Бор эди теграсида парвона. *Сабъаи сайёр,* 138-22.

**ШАФОАТ** — ҳимоя қилиш, шафоат:

Сенинг шафоатинг уммеди чун эрур мумкин,
Гуноҳкор бировдурки, йўқтур анга гуноҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-539;

Баъзи дебтурларким, отаси замонида ҳукумат қилған жиҳатдин анинг сифотида унга эл писанд қилмайдурларким, гуноҳкорни ҳеч кимнинг шафоати билан озод қилмас эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-217;

≈ **айла-//қил-** — воситачилик қилмоқ:

Улуғларни айлаб шафоат анга
Керак қилса хоқон итоат анга. *Садди Искандарий,* 287б3;

Мени шоҳ сўзи бирла мужрим билинг,
Вале сиз жамоат шафоат қилинг.
*Садди Искандарий,* 281б7.

**ШАФОАТГАР** — ислоҳ қилувчи, ўртага кирувчи, воситачи:

Вагар ҳурмат аҳлини қилса шафиъ,
Шафоатгар амриға бўлса мутиъ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1448.

**ШАФОАТГАРИЛИК** — воситачилик:

Гунаҳбахш сен бўлғилу журмпўши,
Шафоатгарилик хайрул-бароё. *Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**ШАФОАТПАЗИР** — қабул қилувчи:

Ва ул шафиъ — шафоат қилғанларға холиқи олам ва одам шафоатпазир. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 18.

**ШАФОКАЛЛОҲ** — «оллоҳ сенга шифо берсин» деган дуо:

Алар дедилар: Мундин сўнгра «шафокаллоҳ» сизда бўлсун.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-150.

**ШАФТОЛУ** — шафтоли:

Ҳусну раънолиқ била дастори узра сончибон,
Ваҳки, шафтолу гулидур ё эрур олу гули.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-702.

**ШАФҚАТ** — раҳмдиллик қилиш, меҳрибонлик қилиш:

Манзур чун бу ҳолни билди меҳр ва шафқат била бошиға

келди, юмшоқ сўз била яраларига марҳам еткурди.

*Маҳбубул-қулуб,* 80;

Ардашер Бобокондин бири Сосоний нажод салотиндин халойиққа ҳар неча шафқат ва адолат етти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-217;

≈ **айла-** — раҳмдиллик қилмоқ:

Ажал ҳажрингда жоним олди шафқат айлабон зоҳир,
Қиши раҳм аҳлидин кўрмайдур эркин бу тараҳҳумдек.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-176;

≈ **и муфрит** — ҳаддан ташқари раҳмдиллик:

Яна бири: шафқати муфритки, борча риндларни азиз тутқайлар ва мо-амкана риоятларини вожиб кўргайлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-79.

**ШАХС** — кимса, биров, одам, инсон, киши:

Чун хаёли меҳмонимдур Навоий, не ажаб,
Гар тахайюл шахсидек кўзларга пинҳонмен букун.

*Хазойинул-маоний,* Iб-518;

Бор эди шахсе Арастуға мурид,
Ҳалқаи дарсида ул эрди муъид. *Лисонут-тайр,* 118-9;

**даҳр шахси** — одамлар, халойиқ:

Гунаҳ домини ўлтурурга қазо,
Кийиб даҳр шахси либоси азо. *Садди Искандарий,* 237*а*11;

**ислом шахси** — исломга эътиқод қилувчи одам, мусулмон:

Ислом шахси бир кишига ўхшарким анда ҳавоски хамсадин тўрти бор ва бас муқаррадурким бешаласи ҳавос кимдаким бўлмаса муҳиб нуқсони бўлур. *Вақфия,* 719;

≈ **и нашот** — умрини кайф-сафо билан ўтказувчилар:

Онда чоҳе бор эди беҳад амиқ,
Суйида шахси нашот ўлған ғариқ. *Лисонут-тайр,* 102-8.

**ШАХСИЙ** — ўзига хос, ўз:

Майли шахсий замири кишваридин мутаворий ва мудоҳана таррори мулоямматидин соф кўнгли орий.

*Маҳбубул-қулуб,* 21.

**ШАШ** — олти:

Тахта келиб чархи мунаққаш анга,
Бурж ҳисобидин икки шаш анга.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 10.

**ШАШДАР** — нард ўйинида мот бўлиш хонаси:

Эй Навоий, токи урди меҳр нақшин тоси чарх,
Бу бисот ичра ажаб шашдардадур нардим менинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-267.

**ШАШПАР** — олти қиррали гурзи:

Етти гардунға офат шашпаридин,
Бўлуб сув ҳут бағри ханжаридин. *Фарҳод ва Ширин,* 36;
Ғунча худи бирла гул қолқониға етти шикаст,
Бўлғали пайдо сариғ савсаннинг олтун шашпари.

*Хазойинул-маоний,* Iб-608.

**ШАШПОЯ** — олти зинали, олти пояли:

Минбари шашпоя уза ўлтуруб,
Зуҳд шукуҳи юзидин билгуруб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 64.

**ШАЪБАДА** — найранг, ҳийла, алдамчилик, кўзбўямачилик:

Гулзори даҳр шаъбадасин гўйи англамиш,
Ичинда заъфарондин эмас ғунча кулгуси.

*Хазойинул-маоний,* Iб-597; қ. **ШУЪБАДА.**

**ШАЪБОН** — қамарий йил ҳисобида 8-ой номи, шаъбон ойи:

Шаъбон ойининг ўртасидаким, барот бўлғай, ҳар куни ўт-

мак юз ададким, йигирми ботмон... *Вақфия*, 15.

**ШАЪН** — ҳолат, шараф, иззат;

≈ **ида** — ҳақида, хусусида:

Шаънида нузул оёти шар,
Адли бўлубон ҳимояти шар. *Лайли ва Мажнун*, 57б6;

Ва аннинг шаънида бу оят келдиким: «Ё Довуд, инно жаалнока халифан фил арзи фаҳкам байнанноси бил — ҳаққи». *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-222;

Улким «лайса ка мислиҳи шайъун ва ҳувас-самиъул-алим» аннинг шаънидадур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-201;

≈ **има** — менинг шаънимда, менинг ҳақимда:

Ёзғанда юзунг мусҳафини котиби тақдир,
Ишқ оятини қилди менинг шаънима имло. *Хазойинул-маоний*, IIIб-38;

≈ **иға** — унга тегишли, тааллуқли:

Кишига бўлмаса ўз шаъниға шойиста сифот,
Қилмасун айб ўзидекдин доғи андоқ ҳаракот. *Маҳбубул-қулуб*, 140.

**ШАЪШАЪА** — қуёш шуъласи; нур, порлоқлик:

Яна ҳам бу истилоҳда Ашиъа»дурким, барқининг талолойидин хира кўзларга очуғлуқ ва қуёшнинг шаъшаъасидин тийра кўнгулларға ёруғлуқ етишур. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-60.

**ШАҚ(Қ)** — ёриш, ёрилиш, синдириш; йиртиш, икки бўлак қилиш, икки паллага ажратиш:

Ёниб ўт чиқмас ўлса дуди мутлақ,
Ул уй деворига бўлмоқ керак шақ. *Фарҳод ва Ширин*, 92;

≈ **ал-қамар** — ойни иккига бўлди (Муҳаммад пайғамбар сифати):

Ноқаси ер узра чу рафтор этиб,
Ҳар изи «шаққал-қамар» изҳор этиб. *Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 30;

≈ **айла//-қил-** — ёрмоқ, иккига бўлмоқ, синдирмоқ:

Ишқ абвобин ёзарға яхши жисмим хомасин,
Хоссаким, тийғи фироқинг айлади бошимни шақ. *Хазойинул-маоний*, IIб-173;

Ва деворни бармоқ ишорати бирла шақ қилмоқ ва илик ишорати бирла муҳолифнинг бошин учурмоқ... *Насойимул-муҳаббат*, XV-74.

**ШАҚИЙ** — бахтсиз; гуноҳкор:

Ким юзин айлаб қаро ғамнок эрур,
Шақий эмас, ким ёқаси чок эрур. *Ҳайратул-аброр*, 21-1;

Воизким, бўлғай олим ва муттақий — аннинг насиҳатидин чиққан шақий. *Маҳбубул-қулуб*, 39.

**ШАҚОВАТ** — бахтсизлик, толесизлик, ярамаслик, одамлик сифатини йўқотишлик:

Тазвир ашки шақоват донаси ва нодон ёваси идбор нишонасидир. *Хазойинул-маоний*, Iб-729;

Мунча шақоватқа мутасаддий бўлғандин сўнгра булар натижасидин Кисро Арслон бинни Кисро Қубод бинни Фируз бу аролдадур. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-231.

**ШАҚОЛ//ШАҒОЛ** — чия бўри, шақол:

Ул теградаги сибоъ ва бўри ва тулку ва шақол йўсунлуғ жонварлар жамъ бўлдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-114;

Шағол жонибин тутмоқ — товуқ тухмин қурутмоқдур. *Маҳбубул-қулуб*, 122.

**ШАҒАБ** — ғавғо, тўполон; қаттиқ севишдан нолаи фарёдга келиш:
Ва бу навъ киши ҳар навъ кишиға бўлса бўлур, шағаб ва изтиробларига лаззати жисмоний ва шаҳвати нафсоний эмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 94;
**шўру шағаб** — нолаю ғавғо; **шўру шағаб айла-** — ғавғо кўтармоқ, нола солмоқ:
Ё бўлуб домға маҳкам топа олмай махлас,
Урунуб, толпинибон айламагай шўру шағаб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-46.
**ШАҒАБНОК** — ғавғоли, тўполонли, ҳаяжонли:
Ҳамул булбул букун менменки, афлок
Қуши фаҳм айламас мендек шағабнок.
*Фарҳод ва Ширин,* 217.
**ШАҲ** — шоҳ, подшоҳ:
Манучеҳрким бўлди оламға шоҳ,
Анга бўлдилар борча шаҳлар сипоҳ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-190;
Мухбири содиқ шаҳеким қилди дину шаръни
Бори адён носихи андоқки мумкин эрди туз.
*Маҳбубул-қулуб,* 23;
≈ **и бедил** — ҳолсиз, руҳсиз, қайғули ошиқ:
Қилдилар essentially ончаким шаҳи бедил,
Жузви сиҳҳат айлади ҳосил. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 977;
≈ **и даштпаймо** — дашт кезувчи, саҳро кезувчи шоҳ:
Шаҳи даштпаймо басе оч эди,
Бағоят емакликка муҳтож эди.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1507;
≈ **и даҳр** — дунё, олам шоҳи, ҳукмдор:
Чу хонлардин ул жаши холи бўлуб,
Шаҳи даҳр фармони ҳоли бўлуб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1418;
≈ **и замона** — давр, замон шоҳи:
Эшитиб эл шаҳи замона сўзин,
Шоҳдин хожаи ягона сўзин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1009;
≈ **и комёб** — бахтли, бахтиёр, мақсадига эришган шоҳ:
Скандар деди: К-эй шаҳи комёб,
Манга улча сен айтиб эрдинг жавоб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1473;
≈ **и комрон** — бахтли, бахтиёр шоҳ:
Шўру ғавғо жаҳонға солур эди,
Бал шаҳи комронға солур эди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 954;
≈ **и кордон** — ишбилармон, тажрибали шоҳ:
Чу хатм этти донойи бисёрдон,
Жавобини топти шаҳи кордон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1294;
≈ **и навжувон** — ёш подшоҳ:
Ризо зоҳир этгач, шаҳи навжувон,
Арастуйи фарзона қўпти равон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1281;
≈ **и некбахт** — бахтли, бахтиёр шоҳ:
Ҳақ аҳли қошида шаҳи некбахт,
Жулус этгали қилмайин майли тахт.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1436;
≈ **и номвар** — донғи кетган, машҳур шоҳ:
Алардин ҳамодам шаҳи номвар,
Бўлуб ҳикмат ойинида баҳравар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1512;

≈ **и нуктагӯ** — теран сӯзловчи, доно шоҳ:
Тугатгунча сӯзни шаҳи нуктагӯ,
Маҳобат эшитгучини қилди сув.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1306;
≈ **и олий** — юқори мартабали, улуғ шоҳ, ҳукмдор:
Бӯйла машъуф анга шаҳи олий,
Васлу ҳажрида бу эди ҳоли. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 954;
≈ **и покзот** — аслзода, тагли-тахтли шоҳ:
Тушурдию нақб оғзиға борди бот,
Анинг бирла ҳамраҳ шаҳи покзот.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1413;
≈ **и пурхирад** — доно, оқил шоҳ:
Бу ойин ила чун шаҳи пурхирад,
Ки Яъжуж дафъи учун чекти сад.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1570;
≈ **и сипеҳртамкин** — савлатли, ҳайбатли ҳукмдор:
Бор эди шаҳи сипеҳртамкин,
Яъники, муъиззи давлату дин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 670;
≈ **и соҳибшукуҳ** — савлатли, маҳобатли:
Бӯлдилар муҳтож охир ул гуруҳ,
Ким агар бӯлса шаҳи соҳибшукуҳ. *Лисонут-тайр,* 20-13,
≈ **и фархундасифот** — хушфеъл, муборак ва саодатли шоҳ:
Васлингни тилаб, эй шаҳи фархундасифот,
Кӯнглум қуши эгнидин чиқиб эрди қанот.
*Муншаот,* XIII-109;
≈ **и ҳушманд** — ҳушёр шоҳ:
Чу бу ерга етти шаҳи ҳушманд,
Деди: Сурмасун кимса ул ён саманд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1533;
≈ **и шаръойин** — шариатни ҳимоя қилувчи шоҳ, шариатпаноҳ шоҳ:
Бори шоҳларнинг сарафрози ул,
Шаҳи шаръойин Абулғози ул.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1246; қ. **ШОҲ**.

**ШАҲАНШОҲ** — шоҳлар шоҳи:
Шаҳаншоҳ чун сурди оламға рахш,
Қуёшдек эдию, даҳр уза нурбахш.
*Тарихи мулуки ажам,* 517;
Деди гардунға тортиб оҳ жонгоҳ,
Ки кӯп йиллар тирик бӯлсун шаҳаншоҳ.
*Фарҳод ва Ширин,* 56.

**ШАҲАНШОҲЛИҒ** — шаҳаншоҳлик, улуғ подшоҳлик:
Ки хоқонлиғким шавкати синмасун,
Шаҳаншоҳлиғим савлати синмасун.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1477.

**ШАҲАР** — шаҳар:
Ва неча кун анга бӯла ул шаҳарда таваққуф қилур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-183.

**ШАҲБОЗ** — лочин:
Олий ҳиммат шаҳбозедур баландпарвоз ва беҳиммат сичқон сайёде юрутачи тоз. *Маҳбубул-қулуб,* 111.

**ШАҲВАТ** — кадхудолик рағбати; жинсий алоқага рағбат:
Ғазабда сабуъ, шаҳват ичра баҳим,
Агарчи эрур одамизода шайх. *Хазойинул-маоний,* II6-64;
То саҳар Хожа масту уй хилват,
Не буюрғанни билмадим шаҳват. *Сабъаи сайёр,* 166-5;

≈ **и нафсоний** — нафс шаҳвати:

Ва бу навъ киши ҳар навъ кишиға бўлса бўлур, шағаб ва изтиробларича лаззати жисмоний ва шаҳвати нафсоний эмас.
*Маҳбубул-қулуб*, 94.

**ШАҲВАТПАРАСТ** — шаҳватпараст, нафсга қаттиқ берилган:

Шаҳватпараст — нафсға зердаст. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-46.

**ШАҲВОНИЙ** — шаҳватга оид:

Ва бенаволиғ била нафсни озурда тутмоқдур ва маҳрумлуқ била қуввайи шаҳвонийни пажмурда қилмоқдир.
*Маҳбубул-қулуб*, 74.

**ШАҲД** — 1. бол, асал:

Лаълининг бир-бир ҳадиси шаҳддек ширин эрур,
Ори-ори доимо гул баргидиндур ангубин.
*Хазойинул-маоний*, Iа-315;

2. ширинлик, лаззат:

Умр шаҳди бас чучукдур, лекин охир қилмаса,
Марг заҳри бирла они даҳри нофаржом талх.
*Хазойинул-маоний*, I-128;

Айём жашнининг шаҳди заҳролуд. *Муншаот*, XIII-150;

3. ширин сув:

Киши қайси тоши сариким боқиб
Анинг шаҳди бир чашма сувдек оқиб.
*Садди Искандарий*, 28369;

≈ **и лаб** — шакарлаб, ширинлаб:

Шаҳди лабидинки коми ширин,
Андин келибон каломи ширин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 691;

≈ **у май** — асал ва ичкилик:

Не билгай ул кишиким, шаҳду майни тотмайдур,
Ки васлу ҳажр киби ул чучук дурур, бу ачиғ.
*Маҳбубул-қулуб*, 7;

≈ **у шакар** — асал ва шакар:

Ё раб, ул шаҳду шакар ё лабмудур?
Ё магар шаҳду шакар ёлабмудур?
*Мезонул-авзон*, XIV-179;

≈ **и ноб эт-** — соф, тоза асалга айлантирмоқ; мукаммалликка етиштирмоқ:

Яна бири «Шавоҳидин — нубувват» муқобала қилилибтуркимм, алфози имон жўйбори ашжорин яқин анҳори била сероб ва маонийси ийқон ашжори асморин таҳқиқ саҳоби амтори била шаҳди ноб этар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-60.

**ШАҲДЛИҚ//ШАҲДЛИҒ** — асалли, асал ёпишган:

Лаб аро оғзинг чучук тил бирла гўё англасам,
Шаҳдлиғ неши била гул баргини тешмиш ари.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-329;

Ва бийм мактубин расулдин Миҳинбону сори узатқани ва элчининг шаҳдлиқ заҳри шишаси қалъанинг хорасидин ушалғани. *Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 505.

**ШАҲДОЛУД** — бол аралашган; ширин;

≈ **қил-** — бол юқтирмоқ; гўзал сўз ёзмоқ:

Лайлининг «лайлатул-бадр»дек сафҳа баёзида «лайлатул-қадр»дек номаси саводин Мажнун ўқуб... жавобида коғаз табақини шаҳдолуд қилғани. *Лайли ва Мажнун*, VIII-146.

**ШАҲДРЕЗ** — асал тўкувчи, обод қилувчи:

Ниҳоятдин ортуқ келиб бу калез,
Бўлуб борча бу тоғ аро шаҳдрез.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1446.

**ШАҲЗОДА** — шоҳ ўғли:

Ногаҳон чекти ажал жомини шоҳ,
Тахтни шаҳзода қилди жилвагоҳ. *Лисонут-тайр,* 146-4;

Ағниё ва аҳли тамкин ва озодалар ва шаҳзодалар ва акобир ва ашроф ҳам баҳраманд эрдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95-96;

≈ **и бедил** — ошиқ, мафтун шаҳзода:

Бу тараф шаҳзодаи бедил,
Чун вуқуф онча айлади ҳосил. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 993;

≈ **и маъдалатшиор** — адолатли, адолатпарвар шаҳзода:

Шаҳзодаи маъдалатшиор ул,
Етти ота шоҳу шаҳриёр ул. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 867.

**ШАҲИД** — қурбон:

Лоладек қонлиқ либосим бирла дафн айланг мени,
Ким шаҳиди ишқ маъҳуди кафанға кирмади.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-377;

≈ **бўл-** — тўкилмоқ (тиш):

Уҳуд урушида пайғамбарнинг муборак тишин шаҳид бўлғанин эшитиб мутобаат учун ўттуз икки тишин ушатти.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-75;

≈ **айла-** — қурбон, фидо қилмоқ:

Хисрави ғозий кафидин бер набид,
Ичмакида айлай ўзумни шаҳид. *Ҳайратул-аброр,* 164-14;

≈ **қил-** — ўлдирмоқ:

Ҳамоно тақлид аҳли ани мазҳабида қусур туҳматиға муттаҳам қилиб, шаҳид қилдилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**ШАҲИДЛИҚ** — шаҳидлик:

Ёпишти қонима ҳажринг палоси, ўйлаки бор,
Шаҳидлиқда кафан, хасталиқда бистар ҳам.

*Хазойинул-маоний,* III-404.

**ШАҲКОР** — адаб, хулқ-атвор, одоб:

Шоҳ бўлди ишқ ичинда соҳибасрорим менинг,
Ишқ маншурида туғродур бу шаҳкорим менинг.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-262;

Абулбарака... Хуросонға келди, Мунда дағи ғариб шаҳкорлар ташладиким, ғаробатининг тули бор.

*Мажолисун-нафоис,* 182.

**ШАҲЛИҚ//ШАҲЛИҒ** — подшолик:

Даҳр аро шаҳлиққа ўз ҳолимни нисбат айламон,
Кўйида токим гадолиққа бўлубмен мунтасиб.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-57;

Шаҳо, келди шаҳлиғ мусаллам санга,
На шаҳлиқки дарвешлик ҳам санга.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-236;

Ул шаҳу сен шаҳ эрур беҳад йироқ,
Бўйла шаҳлиғдин гадолиғ яхшироқ.

*Лисонут-тайр,* 53-12; *қ.* **ШОҲЛИҚ//ШОҲЛИҒ.**

**ШАҲЛО** — шаҳло кўз, катта қора кўз:

Найлай қаро наргисин, бошимға урайинму,
Ким бошима офат кетурур ул кўзи шаҳло.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-38.

**ШАҲНИШОН** — шоҳга ўхшаш, улуғ:

Лек шоҳики шаҳнишон бўлғай,
Қафи эҳсони дурфишон бўлғай.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1182.

**ШАҲНОЗ** — куй номи;

≈ **айла-** — шаҳноз куйини чалмоқ, куйламоқ:

Чекмадинг лаҳни Навоий кўнглун истаб, айб эмас,
Англаб ўзунгни наво аҳлиға шаҳноз айласанг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-365.

**ШАҲНА(Т)** — посбон, қоровул бошлиғи:

Дам урарға топмади ҳад кимса то ушшоқ учун,
Шаҳна айлаб ғамзасин, кирпикин жаллод айлади.

*Хазойинул-маоний,* IIб-339;

Доруға ва шаҳна ва асас ўғри ва хунийға мумид ва фарёдрас. *Маҳбубул-қулуб,* 44;

≈ **ун-нажаф** — мамлакат посбони:

Шояд Навоий айлагай ул туҳфалар била
Тартиби назм манқабати шаҳнатун-нажаф.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-307.

**ШАҲОДА** — шоҳидлик, гувоҳлик:

Ва ўзи бирни муборак хати била битиб, Жабраил алайҳиссалом била тасҳиҳ қилиб, сандиқуш-шаҳодаға солди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-219.

**ШАҲОДАТ** — гувоҳлик:

Кирпикинг ўқи шаҳид этти мени, гар тонор ўлсанг
Икки хунрез кўзунг бас манга исботи шаҳодат.

*Хазойинул-маоний,* IVб-81;

≈ **калимаси** — ашҳаду анло илоҳа иллаллоҳу...ни ўқимоқ:

Ва анинг аввали «шаҳодат калимаси»дур ва алҳақ жамиъ авлиёуллоҳ, машойихнинг зикрлари хоҳ хафий ва хоҳ жаҳр ул таркибдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-69.

**ШАҲПАР** — улкан қанот, қуш қаноти; қанотдаги энг узун патлар:

Ё хуруси чарх қилди ошкоро шаҳпарин,
Ёки Баҳром айлади зоҳир қиличи ҳиддатин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-391;

Ул ўтлуғ чеҳра даврида муанбар зулф эрур ҳар ён,
Тажалли барқидин куйган малойик шаҳпари янглиғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-299;

Ул деб ани шаҳпари руҳул амин,
Ташлаб ани гарчи иблиси лаин. *Ҳайратул-аброр,* 159-4.

**ШАҲР** — шаҳар:

Носиҳо, қилма жадал, айрил кийиклардин дебон,
Олими шаҳр этмагай ғули биёбон бирла баҳс.

*Хазойинул-маоний,* Iб-108;

Сулаймон алайҳис-салом сўрғач, арз қилдиким, бу навъ шаҳрға еттим ва бу навъ подшоҳи бор.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227;

≈ **и аъзам** — энг катта, энг буюк шаҳар:

Тузуб сув уза шаҳри аъзам савод,
Таҳаррукда бир ўзга олам савод.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1584; қ. **ШАҲАР.**

**ШАҲРИЁР** — буюк подшоҳ:

Тугатгач сўзин деди, эй шаҳриёр,
Ки бўлсун санга доимо бахт ёр.

*Садди Искандарий,* 287б11;

Хазони ҳажр аро қолдим йироқ баҳоримдин,
Юрурмен итдек улуб айру шаҳриёримдин.

*Муншаот,* XIV-136;

≈ **и одил** — одил шоҳ:

Ҳокими инсофлиғ доно диле,
Хушойин шаҳриёри одиле. *Лисонут-тайр,* 20-14.

**ШАҲРИСТОН** — шаҳар қўрғонининг ичи:

Шавқ тийғи бирла солик айласа кўнглини чок,
Файз шаҳристони сайрига топар дарвоза руҳ.

*Хазойинул-маоний,* Іб-124;

Анинг осоридин Қазвиннинг шаҳристонидур ва Мадойин шаҳрининг таждиди ва Шустарда Шодрувон ва Фируз Шопур ва Сийстонда баъзи ер ва Ҳиндустонда неча шаҳр.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-216.

**ШАҲСУВОР** — 1. от минишга маҳоратли, чавандоз:

Ваҳки, чиқти шаҳсуворим секретиб майдонға маст,
То не динлар нақди рахши оллида помолдур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-163;

2. маҳбуба, севгили:

Токим, назаримда шаҳсуворим йўқтур,
Ҳижронида жуз нолау зорим йўқтур, *Муншаот,* XIII-110;
Бир кавкаба бирла шаҳсуворим келадур,
Ким юзини ой демакка орим келадур. *Муншаот,* XIII-122.

**ШЕВА** — 1. одат, равиш, йўсин:

Худнамолиғ аларға шева, худписандлиғ аларға мева.

*Маҳбубул-қулуб,* 57;

Деди, бу ишқ тарки яхшироқдур,
Деди, бу шева ошиқдин йироқдур. *Фарҳод ва Ширин,* 153;
Ҳуш аҳли сени билмасу мен телба билурмен,
Ким келди пари шеваси девонаға маълум.

*Хазойинул-маоний,* IIб-429;

2. ҳунар:

Чун ҳокими комили ҳинду нажод,
Пилбонлиғ шевасида устод. *Лисонут-тайр,* 160-5;
Қушчилик шевасида мулозамат қилур эркандур.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-75;

3. ноз, ишва:

Айни нозу шевадин кофир кўзунг, эй муғбача,
Турфатул-айни эмаским қасди ислом айламас.

*Хазойинул-маоний,* Іб-242;

≈ **да//сида** — тўғрисида, ҳақида, бобида, борасида:

Кимсага ҳар шевада қаллоблиқ,
Андин эрур яхшики каззоблиқ. *Ҳайратул-аброр,* 102-16;
Яна арз этти тазарви гулъузор,
К-эй ҳидоят шевасида номдор. *Лисонут-тайр,* 18-15;

≈ **бўл-** — расм бўлмоқ, одатга кирмоқ:

Эр киши кўп ясанса бева бўлғай, бу сифат зуафоға шева бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 139.

**ШЕВАН** — нола, зори:

Эй оразинг гулдин ортуқ гулшан ичра,
Сендин йироқ хотиримдур шеван ичра.

*Мезонул-авзон,* XIV-177;

≈ **айла-//эт-//қил-** — зор йиғламоқ, мунгли нола қилмоқ:

Англағач қатл айлар эрди, шукрким, билмас киши,
Базм ғавғоси аро аҳли мусибат шеванин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-500;

Бевафоси кўйида кўнглига маскан қилмоғини тарғиб қилмоғи хўб ва йиғлаб ҳолини адо қилурда шеваи қилмоғни таълим бермаги марғуб. *Мажолисун-нафоис,* 227;

≈ **кўргуз-** — зор йиғламоқ:

Гоҳ мазаллат ва ано вайронида шеван кўргуздум ва гоҳ иззат ва ғино бўстонида анжуман туздум.

*Маҳбубул-қулуб,* 4.

**ШЕВАЛИК** — одатли, йўсинли, ...га одатланган:

Бу хумхона саҳнидағи майфуруш,
Сахо шевалик пири фарзонаи.
*Хазойинул-маоний*, Iб-690.

**ШЕД//ШИД** — хуршиднинг қисқарган шакли, қуёш:

Зиё ҳар ён сочиб, андоқки шид ул,
Бағоят мухтасар, лекин муфид ул.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 397.

**ШЕР** — шер, арслон:

Киши манфаат учун шер асрармен дегайму ва хосият топар умидға заҳр егайму? *Маҳбубул-қулуб*, 129;

Эрур тортмоқ шер чекканни мўр,
Юкин пилнинг айламак пашша зўр.
*Садди Искандарий*, 251а17;

≈ **и арин** — чангалзор шери, тўқайда яшовчи шер:

Тоат айларда мўри хаста барин,
Лек исён маҳалли шери арин. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 887;

≈ **и гардун** — осмон шери; астрономияда осмоннинг ўн икки буржидан бири (асад):

Шери гардун ул кишига бўйни боғлиғ бўлғай ит,
Ким эшикнинг итларин топқай ўзига ақрабо.
*Хазойинул-маоний*, IIб-13;

≈ **и даррон** — йиртқич шер, арслон; паҳлавон:

Ани разм эли шери даррон дебон,
Отин анжуман аҳли Ҳаррон дебон.
*Садди Искандарий*, X-84;

Фусун бирла юмронни шери жаён,
Гавазнни салобатда бабри ябон. *Садди Искандарий*, 268б6;

≈ **и маст** — ўта кучли, ғазабли шер:

Қирай хасм аро ўйлаким шери маст,
Бориға берай бир дам ичра шикаст.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1312;

≈ **и хунрез** — қон тўкувчи шер:

Қоплон била бабру шери хунрез,
Қон тўккали чанглар қилиб тез.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 679;

≈ **и шарза** — даҳшатли шер, кучли, ҳайбатли шер:

Қилиб ишқ ўйла шавкат раҳнамуни,
Ки шери шарзани айлаб забуни.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 532;

≈ **и ғоб** — ўрмон шери:

Ҳазратингда мўри лангу шери ғоб,
Бўлса ёхуд бўлмаса — бирдур ҳисоб. *Лисонут-тайр*, 201-4;

≈ **и ғуррон** — бўкирувчи шер:

Солғай ошуб шери ғурронға,
Нойиб этгай ўзин Сулаймонға. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 907.

**ШЕРАМАРД** — ботир, паҳлавон, ўктам:

Букун улдурур олам аҳлида фард,
Демай шерзан, балки юз шерамард.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1625.

**ШЕРАФКАН** — шерни йиқитувчи:

Ишқ водийси ажаб водий эрурким, ҳар мўр,
Анда шерафкану ҳар пашша эрур пилафкан.
*Хазойинул-маоний*, IIб-442.

**ШЕРВАШ** — шерсимон, шерга ўхшаш:

Шерлар олидин чу олди кулоҳ,
Шервашларни айлади рўбоҳ. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 934.

**ШЕРГИР** — шер овловчи, жасоратли, баҳодир:

Бори шергиру бори пилзўр,
Тикиб ўқ била кўзларни бўлса мўр.

*Садди Искандарий,* X-77.

**ШЕРДИЛ** — довюрак:

Нари юзда Искандари шердил,
Қилиб хайли оройишин муттасил.

*Садди Искандарий,* 261б13.

**ШЕРЗАБУН** — шерни енгувчи, шерни мағлуб қилувчи:

Итингки шерзабундур, анга топа олмон
Десам, кўрай ани бошимдин ўзга дастовез.

*Хазойинул-маоний,* Iб-233.

**ШЕРЗАН** — паҳлавон; ботир:

Букун улдурур олам аҳлида фард,
Демай шерзан, балки юз шерамард.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1625.

**ШЕРИК** — шерик:

Ишқ аро Фарҳод ва Мажнун шерикимдур, вале,
Дарду ғам чекмакка менча йўқ бу икки ўртоғим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-221;

Шоҳ молин берурдин ибо қилмаса ва забун шерикка жафо қилмаса, то донаси дурри саодат бар бергай ва тухм сочиб, анжуми улувви рифъат тергай.

*Маҳбубул-қулуб,* 47; қ. **ШАРИК.**

**ШЕРЛИК** — ботирлик, паҳлавонлик:

Пашша киму пиллик хаёли,
Ё мўрға шерлик мажоли. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 795.

**ШЕРОЗА** — китобни муқовалашда унинг саҳифалари сочилмасин учун ипак билан тикиш:

Лаъли васфин ёзмишам жон сафҳасидин дафтаре,
Ҳар тараф жон риштаси бирла анга шерозадур.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-105;

Узди чу шерозасини дафтари,
Ел учурур ҳар варақин бир сори. *Ҳайратул-аброр,* 35-15;

**ШЕРОЗИЙ** — шерозлик; **ринди Шерозий** — шоир Хожа Ҳофиз Шерозийнинг бир лақаби:

Янаки нутқ илаю руҳ ила етурди анга
Фуюз орифи Жомию ринди Шерозий.

*Хазойинул-маоний,* IIа-376.

**ШЕРОЗЛИҚ** — Шероз шаҳридан, шерозлик:

Мавлоно Фазлуллоҳ — ҳам шерозлиқдур.

*Мажолисун-нафоис,* 192.

**ШЕРПАЙҚАР** — шер кўринишли; ҳайбатли полвон:

Мўғул шерпайкарлари от ёлин,
Таъаддуд аро ит тукидин қалин.

*Садди Искандарий,* 261а20;

≈ **алам** — шер тасвирли байроқ:

Боши устида шерпайкар алам,
Эсиб анга нусрат ели дамбадам.

*Садди Искандарий,* X-80.

**ШЕРСАЙД** — шерга ўхшаш ов қилишга интилиш, зўр ов бошлаб ўқ отиш; ≈ **қил-** — зўр ов қилмоқ:

Мунинг жиҳатин баъзи дедиларким, гўрни шерсайд қилғанда, анинг ўқи эгнисидин ўтуб, ерга тегди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIX-218.

**ШЕРШИКОР** — 1. шер овлаш; шерни овлайдиган, арслонни оладиган:

Икки този бор эрди бийикликда

Ҳар бири сайд вақти шершикор.

*Хазойинул-маоний.* IV*б*-740;

2. ботир, паҳлавон, жасур, алп:

...шижоат бешасининг шершикори Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Мажолисун-нафоис,* 208.

**ШЕРШИКОРЛИҒ** — шер овлашлик; паҳлавонлик, ботирлик:

Чин марғзорининг мушкин ғизолининг шершикорлиғи ва мажруҳ сайдларининг анинг домиға гирифторлиғи.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 229.

**ШЕРШУКУҲ** — шерга ўхшаш кўркам; шердек салобатли:

Ким эрур пилзўру шершукуҳ,

Панжасидин келиб бу икки сутуҳ. *Сабъаи сайёр* 150-6.

**ШЕФТА** — ошиқ, мубтало:

Ўн беш ёштин қирқ ёшқачадурки, инсон хайлининг табъи булбули ҳар гул жамолиға шефта ва руҳи парвонаси ҳар шамъ ҳусниға фирефта бўлур.

*Муҳокаматул-луғатайн.* XIV-121;

Халойиқ анга шефта ва алоқа аҳли суҳбатиға фирефта.

*Насойимул-муҳаббат.* XV-161;

≈ **бўл-** — ошиқ бўлмоқ:

Тўрт юз ўттуз тўртда Бағдодға бориб, дарс айтди ва Ироқ аҳли барча анга шефта ва фирефта бўлдилар.

*Насойимул-муҳаббат.* XV-122;

≈ **қил-** — шайдо қилмоқ, мафтун қилмоқ:

Алар тариқ ва равиши бу фақирни андоқ шефта қилдиким, бир кун алар мулозаматиға етмасам эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77.

**ШЕФТАЛИҒ//ШЕФТАЛИК** — гирифторлик, берилганлик, мубталолик:

Такаллуф аҳлининг дунёға шефталиғида ва дунёликка фирефталиғида. *Хазойинул-маоний,* I*б*-729;

Сен бу ошубу қиёмат била айлаб жилва,

Мен нетиб айламайин телбалиғу шефталик.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-180.

**ШЕФТАҲОЛ** — паришон, девона; ошиқ:

Не ҳолат эрурки ошиқи шефтаҳол,

Қўйиған юрагига ҳажр юз доғи малол. *Муншаот,* XIII-125;

Тоғ ичра ажаб шоҳдур ул шефтаҳол,

Ким топса булоғи суйи андоқки зилол.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-763.

**ШЕЪР** — ғазал, назм:

Ул вақтки, мен бу шеърни ёд туттум, куштигирлардин ҳам нечаси бор эрдилар ҳам ўргандилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99;

Аларнинг иштиғоли шеърға ва анинг нозукукларига ўз ҳолларининг сатр ва талбиси учун эрди эркин.

*Насойимул-муҳаббат.* XV-179;

≈ **фани** — шеърият, назм фани:

Мавлоно Соҳиб Балхий — бовужуди шеър фанида маҳоратлик киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 19.

**ШЕЪРЛИК** — шеърият услуби, шеъриятга хослик:

Қайси қитъамники ёзди борди андин шеърлик,

Эл солурлар жузвдониғаким эрур бир қитъа хат.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-737.

**ШИБҲИ** — ўхшаш, монанд:

Шибҳисен, гар йўқ эҳтимоли анинг,

Мисли сен, гарчи йўқ мисоли анинг. *Сабъаи сайёр,* 48-5.

**ШИГАРФ** — 1. ажойиб, камёб, зўр, кучли, қудратли:

Шеър баҳри аро ғаввоси шигарф,
Дурри макнун сўзидин ҳар бир ҳарф.

*Хазойинул-маоний,* IVб-475;

Яна ёшимдин минг авонию зарф,
Латофат аро бир-биридин шигарф,

*Садди Искандарий,* 292б15;

2. муносиб, келишган:

Эрур мунда бир рамзи пўшида ҳарф,
Тафоъул аро бениҳоят шигарф. *Садди Искандарий,* 257б8;

≈ **аҳвол** — ажойиб ҳоллар:

Анинг суҳбатида шигарф аҳвол ва ғариб ва ажиб нималар мушоҳада бўлур эрди андин. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**ШИГИФТ** — таажжуб, ҳайрат; таажжубланарли, ғалати воқеа:

Ким бу иш анга шигифт тушмиш,
Бу ҳодиса ногирифт тушмиш. *Лайли ва Мажнун,* 65б16.

**ШИДДАТ** — 1. қаттиқчилик, қийинчилик, машаққат:

Ва қаҳат шиддаги бир ерга еттиким, халойиқ бору йўқин, балки ўз нафсларин егуликка соттилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;

Яна хилм ва бурдборлиғдурки, бу тоифаға ҳар кимдин ҳар шиддат етишса, алар лутф ва мадоро била ўткарурлар ва муқобалада миннатдорлиғ била узр қўлларлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-71;

2. куч, зўр:

Душманларнинг ҳам шиддат ва шанъатин сариҳ ва киноят била истимоъ қилмадинг. *Муншаот,* XIII-155;

3. иштиёқ, севги, муҳаббат:

Дебки, сиз икки рафиқи дилнавоз,
Шиддатимга бўлмағайсиз чорасоз. *Лисонут-тайр,* 170-6;

≈ **и қаробат** — жуда яқинлик, қариндошлик даражасига бориш, ўзини яқин тутиш:

Мир Ҳайдар... бу фақирға шиддати қаробатдин фарзандлиғ нисбати бор. *Мажолисун-нафоис,* 172;

≈ **бер-** — қатъий аҳамият бермоқ, маҳкам киришмоқ:

Фузун айлар аввалғи нисбатларин,
Берур иттисол ичра шиддатларин.

*Садди Искандарий,* 319б6.

**ШИДДАТЛИҚ** — даҳшатли, қўрқинчли, аламли:

Ошнолар таъни ишқида ҳалок айлар мени,
Мунча шиддатлиқ эмас, неким келур бегонадин.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-496.

**ШИЁР** — шудгор; ≈ **айла-//қил-** — 1. шудгор қилмоқ, топтамоқ:

Ишқ кўнглумни шиёр айлабу кўздин суворib,
Магар ул гул юзининг ҳасратидин боғ этадур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-165;

Илм ўқуб амал қилмаған ерни шиёр қилиб тухум солмағанға ўхшар. *Маҳбубул-қулуб,* 141;

2. тирнамоқ:

Юзни ўн тирноқ илаким ғуссадин қилдим шиёр,
Дона эркин кўз ёшимким, ҳар дам анда сочилур.

*Хазойинул-маоний,* Iа-167.

**ШИЖОАТ** — ботирлик, баҳодирлик:

Теграсидаги эл анинг ишидин мутаҳаййир бўлуб, фавж-фавж ани кўргали борурлар эрди ва шижоатиға ҳайрон қолурлар эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 518;

Бири ул жумладин шижоатдур,

Шаҳға бу иш улуқ бизоатдур.
*Сабъаи сайёр*, 202-8; қ. **ШУЖОАТ**.

**ШИКАМ** — қорин:
Риштасидин чун бу гуҳар бўлди кам,
Бир садаф ўлди яна гавҳар шикам.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 25.

**ШИКАН** — 1. синиқлик, буралиш:
Эгнимга солиб такъяю бўйнумға солиб қўл,
Титраб кўнгулу жисмим аро юз шикан эрди.
*Хазойинул-маоний*, IVб-608;
Эй сунбулунг ҳалқаси бўйнумға тақиб расан,
Ҳар тобида юз бало, ҳар торида минг шикан.
*Мезонул-авзон*, XIV-178;
2. жингалак, ўрам (соч):
Зулфум шиканида қилса атиоб,
Жисмиға нечук тушар экин тоб. *Лайли ва Мажнун*, 72а-4;
3. қўшма сўзларда иккинчи компонент бўлиб, *бузувчи, синдирувчи* маъноларини билдиради:
Пуршикан зулфунг аро туштиким, эй аҳдшикан,
Юз шикан солди кўнгулларга анинг ҳар шикани.
*Хазойинул-маоний*, IIб-589.

**ШИКАНЖ** — 1. букилиш, буралиш:
Йилон киби не ажаб ганж асраған кишининг,
Ҳамиша комида гар заҳр эрур, танида шиканж.
*Хазойинул-маоний*, Iб-110;
2. ранж, азоб:
Улусқа кўп шиканжу ранж бердим,
Мен арчи бермадим бонс мен эрдим. *Фарҳод ва Ширин*, 198;
≈ **сол-** — азоб бермоқ, қийнамоқ:
Ранжинг учун жисмингга солма шиканж,
Айлама бир ранжингни икки ранж. *Ҳайратул-аброр*, 172-7.

**ШИКАНЖА** — азоб, ранж, озор:
Мавлоно Муин Воиз... бир қатла амирал-муъминин Алининг имони тақлиди экандур деганга ул Ҳазратнинг руҳидин ғариб сиёсат ва шиканжалар кўрди. *Мажолисун-нафоис*, 144;
Қаманди зулфунг аро солма печу тоб асру,
Кўнгул шиканжасиға эшмагил таноб асру.
*Хазойинул-маоний*, IVб-519;
Ажал сарпанжасидек тўрт панжа,
Берурдек етти гардунға шиканжа. *Фарҳод ва Ширин*, 71;
≈ **кўр-** — азоб-уқубатга қолмоқ:
Маҳд этмак ила танини ранжа,
Тифл эрканида кўруб шиканжа. *Лайли ва Мажнун*, 60б17.

**ШИКАНЛИК** — эгри, буралган, букилган:
Ингали кўктин балолар зинадур қилсанг нигоҳ.
Ҳажр ўтидин тортсам тобу шиканлик дуди оҳ.
*Хазойинул-маоний*, IIб-527.

**ШИКАСТ** — синиқ, мажруҳ:
Сувлар муздин андоқ бўлуб сангбаст,
Ки тош урсалар мумкин ўлмай шикаст.
*Садди Искандарий*, 270а3;
≈ **бер-** — зарба еткизмоқ, мағлубиятга учрамоқ:
Қирай хасм аро ўйлаким шери маст,
Бориға берай бир дам ичра шикаст.
*Садди Искандарий*, 257б18;
Ажаб иш бу ишда сенга берди даст

Ки эл назмиға берди назминг шикаст.

*Садди Искандарий,* 324б14;

≈ **ет-** — зарар етмоқ:

Ки андин етиб шавкатиға шикаст,
Бўлур зердастиға ул зердаст. *Садди Искандарий,* 266а6;

≈ **топ-** — 1. синмоқ, жароҳатланмоқ:

Паҳлавон топиб бу меҳнатдин шикаст,
Ўйлаким ўлди ажал йўлинда паст. *Лисонут-тайр,* 56-11;

2. енгилмоқ, мағлубиятга учрамоқ:

Алар Афросиёбдин шикаст отопиб; қайтиб келдилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195;

≈ **туш-** — омадсиз бўлмоқ:

Демонким эмасмен Скандарпараст,
Тушубтур менга лек мунча шикаст.

*Садди Искандарий,* 269а1;

≈ **ўл-** — бузилмоқ:

Не қилмоқдурур бир иморатни паст,
Ки мумкин эмас бутмак ўлғач шикаст.

*Садди Искандарий,* 284а14.

**ШИКАСТА** — 1. синган, жароҳатланган; мажруҳ:

Алар ҳазратида биров дедики, фалон киши бемордур ва хотирингиз таважжуҳи дарюза қилурки, ул бозгашт хаста, баъд аз он таважжуҳи дил шикаста.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-133;

2. суст, заиф, ожиз;

≈ **баста** — нуқсонли; кам-кўстли:

Ул жиҳатдин чун ўзум қуллуққа озим ва бандалиғ азиматиға жозим эрдим, муносиб андоқ кўрундиким, хотирға келган шикаста баста алфозни ўзум арзға еткургаймен.

*Муншаот,* XIII-123;

≈ **хотир** — алам тортган, жафо кўрган:

Ёт ила ўздин шикаста хотири андоққи мен,
Ёр ила ағёрдин озурда жоне мен киби.

*Хазойинул-маоний,* IVб-357;

≈ **и ғамзада** — ғамгин; кўнгли озор чеккан, қайғули:

Ва анинг руҳи мададидин бу шикастаи ғамзада ва бу хастаи мотамзаданинг дунёвий мақосидин ва ухравий муродотин ҳосил. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 120.

**ШИКАСТАБОЛ** — синиқ қанотли; кўнгли синиқ, руҳий азоб чеккан:

Бечора келинни лол этиб фикр,
Товуси шикастабол этиб фикр. *Лайли ва Мажнун,* 87а19.

**ШИКАСТАЛИҒ//ШИКАСТАЛИК** — синиқлик, озор кўриш, жафо тортиш, мажруҳлик:

Ғариблиғ яна кўнглумни дарднок этти,
Шикасталиғ яна кўксумни чок-чок этти.

*Хазойинул-маоний,* Iб-623;

...нафси шайтон амрига маъмур ва мағлублуғидиндурким, мажмуъи замойим афъол мунга дохилдур ва барининг дафъи шикасталиғ ва фанодин ҳосил. *Маҳбубул-қулуб,* 104; Юсуф алайҳис-саломда заъф ва шикасталик ул мартабада эрдиким, Моликнинг ул сўзин эшитиб, ўз-ўзи билан айтур эрди... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201.

**ШИКАСТАМАҚОЛ** — нутқи ожиз, дудуқланувчи:

Анинг васфида қалам тили ожиз ва лол ва қаламзан хомаси алкан ва шикастамақолдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61.

**ШИКАСТАНАФСЛИК** — камтар, хоксор:

Бойқаро Мирзо... валекин шикастанафслиқ ва кичик кўнгул-

лук... киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 202.

**ШИКАСТАПО** — оёғи синиқ, чўлоқ; нотавон, қудратсиз:

Ул мўр мени шикастапо мен,
Ким бу томуғ ичра мубталомен. *Лайли ва Мажнун,* VIII-95.

**ШИКВА** — шикоят, нолиш:

Шиква қилмон гар жафодин бошима ёғдурса тош,
Тоқатим йўқ элга қилса барги гул урмоқ ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-235;

Агарчи умрдиндур шиква чоғи,
Қаю шиква, қилурмен шукр доғи. *Фарҳод ва Ширин,* 55.

**ШИКЕБ//ШИКИБ** — 1. сабр, тоқат, чидам:

Десам шикиб била ўзни забт айлай, ишқ
Яна бу шуълани кўнглумга ногаҳон соладур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-159;

То мумкин ўзунгга сабр ёр эт,
Таскину шикиб ихтиёр эт. *Лайли ва Мажнун,* 93а3;

2. ором, тинчлик:

Юз фусун бирла айлар эрди фириб,
Ки анга онсиз ўлмас эрди шикиб. *Сабъаи сайёр,* 98-18;

≈ **ол-** — бетоқат қилмоқ, жонга тегмоқ:

Мастлиғдин савтинг асру дилфиреб,
Мустамиълар кўнглидин олиб шикеб. *Лисонут-тайр,* 171-3.

**ШИКЕБО** — сабрли, чидамли:

Сен шикебо бўл, вале бир неча кун,
Ҳар дам оҳу нола бирла чекма ун. *Лисонут-тайр,* 171-1.

**ШИКЕБОЛИҒ** — сабрлилик, чидамлилик:

Бу барча шиддатдағи сабру шикеболиғ натижаси эрди ва ул суъубат ва шиддатда таҳаммулдин анга даст берди.
*Маҳбубул-қулуб,* 80;

Ва шикеболиғ ихтиёри иликдин беихтиёрона кетти.
*Муншаот,* XIII-84;

Кичик ёшида анга жазба етибтурки, ҳазрати Хожа Аҳмад Яссавий суҳбатидин шикеболиғи йўқ эркандур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**ШИКИЛ** — ип, арқон; ≈ **эт-** — боғламоқ, банд қилмоқ:

Мен дедимким: «Қўлин шикил этгил,
Ҳам йироқтин-ўқ айлагил бисмил». *Сабъаи сайёр,* 180-27.

**ШИКОЛ** — қўл-оёққа боғлайдиган банд, тушов:

Ки: Бурун сол икки қўлиға шикол,
Ўйлаким тургай ўз ерида ғазол. *Сабъаи сайёр,* 61-4.

**ШИКОР** — ов, овлаш; овланган нарса:

Юз агар очсанг, назарнинг қушларин сайдинг қилай,
Ўқ агар отсанг, кўнгул сайдин шикоринг айлайин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-271;

Ва ов ва қушки, салотин одоб ва русумида ҳар қайси бошқа мутааййин иштур, икаласин «шикор» дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;

Қатл учун жон бермак — шиори, эл молу жониға қасд — шикори. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-13.

**ШИКОРИЙ** — овчи, ов қилувчи:

Ногаҳон бир шикорийи гулранг,
Ўтгали қилди олдин оҳанг. *Сабъаи сайёр,* 111.

**ШИКОФ//ШИГОФ** — 1. ёриқ, дарз, чок, тешик:

Ер тутар қаттиғ кўнгулга ишқ ўтининг учқуни,
Барқ тийғи тоғни ул навъким айлар шикоф.

*Хазойинул-маоний,* IIб-307;

2. жароҳат, хасталик:

Кўкси шикоф бўлуб оташфишон,
Шом балосиға саҳардин нишон. *Ҳайратул-аброр*, 144-4;

≈айла- — ёрмоқ, тешмоқ:

Дедики корезни айлаб шикоф,
Чиқти сув ҳайвон суйидек поку соф. *Ҳайратул-аброр*, 185-15;
Қаёнким бу сувда тавоф айлабон,
Сувни жўнг янглиғ шигоф айлабон.
*Садди Искандарий*, 244а5;
Соқий, баданимни қилди ғам тиғи шигоф,
Қоним бори оқти, тутма ўзунгни маоф.
*Хазойинул-маоний*, Iб-758.

**ШИКОЯТ** — 1. нолиш, арзи ҳол айтиш:

Йўқ эди анда шикоятдин асар,
Таъну ташниъу киноятдин асар. *Лисонут-тайр*, 191-9;

2. ғийбат:

Букун топқанни еб, тонгла ғамин емай, тилаб нима бермагандин шикоят сўзин демай. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-81;

≈ айла-//қил- — нолимоқ; арзи ҳол айтмоқ:

Боқиб дермен, шикоят айлайин кўрчаг они, қолмас
Кўзумга тоби наззора, тилимга қуввати тақрир.
*Хазойинул-маоний*, IIа-73;

Чун Зулайхо Юсуф алайҳис-саломни ул иштин бағоят мужтаниб кўрди, ваҳмдинким Азизға изҳор қилғай, ўзи Азиз қошида Юсуфдин шикоят қилди...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-202.

**ШИКОЯТПАЙВАНДЛИҒ** — норозилик, шикоят айтишлик:

Ёрнинг ўзгаларга илтифотидин гиламандлиғи ва кўнглини мухотаб қилиб кўнгли оромидин шикоятпайвандлиғи.
*Мажолисун-нафоис*, XII-187.

**ШИЛОН** — шулон, умумий таом:

Яна улким, додхоҳ иши тугагандин сўнграким, шилон ҳам бартараф бўлур, ичкихона таъйин қилиб, анда ўлтуруб, аркони давлатни тилаб, мулк ва мол иши айтилса, ўзлук била барчаға етилса. *Муншаот*, XIII-129;

Агар бўлса шилон ишида футур,
Чу арз айладук биздин эрмас қусур.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1408.

**ШИЛОНЧИ** — ошпаз; подшоҳ дастурхончиси:

Мансабда андоқки, ...юртчи ва шилончи ва ахтачи йўсунлуғ кўптур. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-117.

**ШИМА** — хулқ, одат, табиат:

Сипеҳр шабистонининг субҳосо товадамларининг баргуздароқ шимаси ва райи савобнамой асариким...
*Садди Искандарий*, X-241.

**ШИМ-** — шиммоқ:

Шимиб ютсам гаҳи ҳайвон суйидек завқдин кўргач,
Тарашшуҳ бодадин гул яфроғи янглиғ дудоғинда.
*Хазойинул-маоний*, Iб-48.

**ШИМОЛ-** — шимармоқ; **қўл шимол-** — енг шимармоқ; бирор ишга иккиланмай жиддий киришмоқ:

Қонима қўл шимолу тиғни чекмаки, қилур
Қатл пўлод қиличдин бурун ул сийм билак.
*Хазойинул-маоний*, Iб-348.

**ШИМОЛ** — шимол (тўрт қутбнинг бири):

Келгандин сўнгра, чун соҳибазо фақир эрдим, таъзият қоидасин бажо келтуруб, шаҳрнинг шимоли ҳаддида тоғ этаги-

да алар учун ҳазира ясадим.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;

**аҳли шимол** — шимолдагилар, шимолда яшовчилар:

Аҳли шимол ичра тушар можаро,
Номалари юзлари янглиғ қаро. *Ҳайратул-аброр,* 61-27.

**ШИМОЛИЙ** — шимол томон:

Ва мадрасанинг тўридаким, ҳадди шимолийдур.

*Вақфия,* XIII-171;

≈ **ҳад** — шимолий чегара:

Доғи Қайту тоғининг шимолий ҳаддиға сокин бўлубтурки, ҳоло Бобонинг такяси ва мазори ва дарвешлари андадур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-162.

**ШИН** — араб алифбесининг ўн олтинчи ҳарфи, абжад ҳисобида 600 га тенг:

Агарчи шамсни олтун кўрар ҳис,
Вале чун шиндин айрилди — бўлур мис.

*Фарҳод ва Ширин,* 25.

**ШИНГАРФ** — қизил бўёқ, қизил ранг:

Сиймгун ғалтон сиришкимдурки, ҳоло бўлди қон,
Буки эл шингарф дейдурлар бурун сиймоб эди.

*Хазойинул-маоний,* Iб-604;

Қари қуҳба гулгунау вусма била юзу қошлиғ — бузуқ мафсақадур, шингарф ва зангор била наққошлиғ.

*Маҳбубул-қулуб,* 140; қ. **ШАНГАРФ.**

**ШИНГАРФГУН** — шингарф ранг, қизил рангли:

Ишқ абвобин чекар дафтарларинда аҳли дард,
Бўйла, шинғарфгун бўлди, шаҳиднинг туфроғи.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-588; қ. **ШАНГАРФГУН.**

**ШИНГАРФИЙ** — чиқаётган қуёш нуридан қизарган, қизғиш:

Дема шингарфий булут ҳар ён эрур қонлиғ момуқ,
Тоза доғидин эрур мендек магар хунбор субҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-122.

**ШИНО** — сувда сузиш; ≈ **фани** — сувда сузиш илми:

Маъно дарёсида мунча ғаввос орасида бир биёбонға хўй қилған девонаким, шино фанидин даги бегона бўлғай.

*Хазойинул-маоний,* IVа-459.

**ШИНОВАР** — сузувчи, сувда сузувчи:

Гуҳаррезким нуктаовордурур,
Бу дарёда мундоқ шиноварлурур.

*Садди Искандарий,* 311б13;

≈ **айла-** — сувда сузмоқ:

Дашт аро ҳар не таковар айлабон,
Сувда юз онча шиновар айлабон. *Лисонут-тайр,* 4-5.

**ШИНОЛИҒ** — чўммоқлик; ўта киришмоқлик:

Аҳли маъни демас ва улуҳият дарёсиға шинолиғ ажзин зоҳир қилмоқ ва малойика ҳавосида бир неча қанот урмоқ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 74.

**ШИНОСО** — таниш, ошно, таниб билган, маърифат ҳосил қилган:

Фазл конию илм дарёси,
Баҳру кон сиррининг шинососи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 908.

**ШИНОСОЛИҒ** — танишлик, билишлик, ошнолик:

Ё бу тоққа амр қилки, юқори чиқиб, менинг бошимға емрулсунки, сенинг шиносолиғинг ва маърифатингдин айру манга тириклик керакмас. *Насойимул-муҳаббат,* XV-83;

Вале шаҳға нури фаросат керак,
Шиносолиғ ичра киёсат керак.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1352.

**ШИНОХТ** — танишлик, билишлик, тушунишлик:

Ҳазрат Хожа дебтурларки, турк машойихининг шинохти бўлмаса, алар тариқидин мутанаффир ва навмид бўлур эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ШИНОҲ** — сузиш, сувда сузиш:

Гулобхонадаги гул киби сўлуб жисми,
Қилиб гулоб киби тернинг ўртасида шиноҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-567.

**ШИОБ** — икки тоғ оралиғидаги ўтиш қийин бўлган йўллар, даралар:

Чавгони боши ҳилоли тоби,
Даста анға ҳайъати шиоби.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 675.

**ШИОЪ** — нурлар, шуълалар:

Бу ўтки телба кўнгулни пари хаёлиға солиш,
Юзунг шиоъиму ё шуълан жунуниму эркин?
*Хазойинул-маоний,* IVб-480;

≈ **и абадий** — доимий нур, ёруглик:

Аҳли одам шомиға зулматфизой,
Тахти шиоъи абади ичра ой.
*Ҳайратул-аброр,* 10-1; қ. **ШУОЪ**.

**ШИОР** — 1. одат, ҳаётда тутган йўл:

Чун сўзда шуъур эмас шиорим,
Йўқ ҳарза демакда ихтиёрим. *Лайли ва Мажнун,* 82а9;

2. нишона, белги; гоя, мақсад:

Ойини вафо шиоринг ўлсун,
Бор эмдики тенгри ёринг ўлсун. *Лайли ва Мажнун,* 78а5;

Ҳаракотидин зоҳир телбалар атвори ва калимотидин боҳир усруклар шиори. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-25;

3. бирор нарсага, бирор сифат эгалигини ифодалайди; **дун шиор** — фирибгар, алдамчи:

Сипеҳри дун шиор жуз талаввун ва рангомезлиқ ва рўзгори буқаламундисор ғайри дуранглик ва ҳийлаангизлик эрмас. *Муншаот,* XIII-90;

≈ **айла-//эт-//қил-** — ўзин танитмоқ, одат қилмоқ, одатланмоқ:

Улки шиор айлади ёлғон демак,
Бўлмас ани ёру мусулмон демак. *Ҳайратул-аброр,* 122-11;

Кўп эранлар бу ишни шиор этибдурлар ва бу сулук била куллий мақосидға етибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 16;

Иброҳим алайҳис-саломға бағоят кўп мол ҳосил бўлди ва меҳмондорлиғ шиор қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ШИР** — сут; ≈ **у шакар** — сут ва шакар:

Заҳри жафо кўп эзилиб жомиға,
Ширу шакар таъми бериб комиға. *Ҳайратул-аброр,* 19-15.

**ШИРА I** — шира, шарбат; майнинг бир тури:

Лек ул янглиғ наботеким қуяр чоғда ани,
Шираси жон шираси эрмиш, суйи оби ҳаёт.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-47;

Еб ширадин жисми бирла қонини,
Ит нечукким сифлалар сичқонини. *Лисонут-тайр,* 112-7;

≈ **и жон** — ҳаёт ширинлиги, ҳаёт асоси:

...шираи жони ва сув ўрниға оби зиндагоний ичганидин руҳ наботи топқанин баён қилмоқ. *Садди Искандарий,* 297а21.

**ШИРА II** — май идишлари қўйиладиган хонтахта:

Музаҳҳаб ширада олтун сураҳи,
Бўлуб олтун суйи лави ичра роҳи.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 345.

**ШИРБИРИНЧ** — ширгуруч:

Бир кун хонақоҳ қозонида сут солиб қўйиған эрмишларким, ширбиринч пишурғайлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91.

**ШИРГУРУНЧ** — ширгуруч:

Ходимки ширгурунч пишургали машғул бўлубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81; *қ.* **ШИРБИРИНЧ.**

**ШИРДОҒ** — устки кийим:

Ва маъҳудий албисадин мисли: дастор ва қалпоқ ва наврўзий ва тўппи ва ширдоғ ва дакла ва ялак ва ёғлиғ ва терлик ва қур йўсунлуғ нималарни борисин турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ШИРИН** — 1. тотли, сучук, мазали:

Ва бу ширин мева вилоят боғи шажарасидин бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 90;

Ширин тил анга марҳам ва роҳатдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-59;

Ваъдаи วаслидин этса ул сўзи ширин ҳадис,
Гарчи ёлғон айтур, они соғинурмен чин ҳадис.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-95;

2. атоқли от; Фарҳоднинг маъшуқаси:

Лайлию Ширинға ҳам айла гаҳи илтифот,
Бекага чун йўқ гузир уй қизила доядин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-493;

3. маъноли, ифодали:

Сабт айламасанг аларга рангин,
Маъниси дақиқу лафзи ширин. *Лайли ва Мажнун,* 60а8;

≈ **иборот** — ёқимли гаплар, чиройли ифодалар:

Андоқки, ҳар маҳалда ҳар навъ муносиб назмлардин ширин иборот ва такаллум била ва баъзи маҳалда рангин алҳон ва таранну м била андоқ адо қилур эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95;

≈ **лаб** — ширин сўзли, майин ва дилкаш сўзловчи:

...ширин лабин шакаррез қилиб, ул афсун тили била ошиқ ўтини тез қилмағай. *Мажолисун-нафоис,* 239.

**ШИРИНГУФТОР** — ширинсўз, ёқимли гапирувчи:

Эй бути сарвқаду гулрухсор,
Ғунчанг айтур чоғи ширингуфтор.
*Хазойинул-маоний,* IVб-401;

...бу асрда ҳоло бордурлар ва ҳар қайси ўзи хурди ҳолиға кўра ширингуфтор ва соҳибдевон ва ашъордурлар. *Мажолисун-нафоис,* 181.

**ШИРИНГЎЙ** — ширин сўзли, маъноли сўзлар сўзловчи:

Мавлоно Қудсий... ширингўй киши эрмиш. *Мажолисун-нафоис,* 18.

**ШИРИНЗАБОН** — ширинсўз, ширинсухан:

Деди макр ила шўхи ширинзабон,
К-эй, етти кишвар уза марзбон.
*Садди Искандарий,* 299а18.

**ШИРИНКАЛОМ** — ширинсўз, хушгап; тушмуомила:

Ҳофиз Ёрий — хушсуҳбат ва ширинкалом киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 55;

Ҳусну жамолсиз ширинкалом эса,
Сайд айлар элни нукта фасоҳат била деса.
*Маҳбубул-қулуб,* 125.

**ШИРИНКОМ** — хурсанд, бахтиёр, хушвақт:

Шакаридин кўнгулға ширинком,
Жонға осуда мушки бирла машом.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 904.

**ШИРИНКОР** — ширин қилиқ:

Гар ўлукни тиргизур, вахким, тирикни ўлтурур,
Лаълидин қилгач аён ул шўхи ширинкор лафз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-227.

**ШИРИНКОРЛИҒ** — ширинсўзлик, хушмуомилалик:

Хуснининг они кўнгул ошуби бўлдиким, солур
Қулгудин захмиға ширинкорлиғ онида туз.

*Хазойинул-маоний,* IVа-120.

**ШИРИНЛИҒ** — 1. ширинлик:

Дам урмассен, лабинг ширинлиғин васф айласам, гўё
Ики лаълингни бир-бирга ёпиштурди шакар хар ён.

*Хазойинул-маоний,* II-502;

2. мазмундорлик, сермазмунлик:

Невчунки ғаробати ва ширинлиғи учун кўп акобир хам назм хам наср анинг шарх асбобин тузубтурлар.

*Тарихи анбиё ва хукамо,* XV-200;

3. латифлик, дилкашлик, гўзаллик:

Қи ул Ширинға бу ёндошса бир дам,
Анинг ширинлиғидин келмагай кам. *Фарход ва Ширин,* 20.

**ШИРИНМАҚОЛ** — ширинсўз, ширинзабон, ёқимли сўзловчи:

Ширинмақол элчидин чучук сўзлар айтиб йибориб Ширин лаби жуллобидин ком орзусин шакаррез қилур муддао қилгани. *Фарход ва Ширин (Хамса),* 485.

**ШИРИНСУХАН** — ширинсўз, ширинкалом:

Яна онча тўтийи шаккаршикан,
Не шаккаршикан, балки ширинсухан.

*Садди Искандарий,* 281а14.

**ШИРИНТАКАЛЛУМ** — ширинсўз:

Мир Хайдар Фахрёбий — сайидий эрди донишманд ва ширинтакаллум. *Насойимул-мухаббат,* XV-161.

**ШИРК** — кофирлик, кўп худолик:

Бирдин ўкун чун нима мавжуд эмас,
Кўрган ани икки эрур ширку бас. *Хайратул-аброр,* 120-11;

≈ **ахли** — кўп худо бор деб эътиқод қилувчилар; исломдан ташқаридагилар:

Бўлуб сожид ул бутқа ширк ахли, йўқ-йўқ,
Демон ширк ахлики, ахли яқин хам.

*Хазойинул-маоний,* IIб-241.

**ШИРКАТ** — 1. қўшилиш, шериклик, аралашишлик:

Ғайри ила чун бўлди анинг ширкати,
Жонима ўт солди анинг ғайрати. *Хайратул-аброр,* 171-6;

Ширкат била машшоталиқ тузгайлар ва бу келин зебу зийнатида сахарлар кўргузгайлар. *Махбубул-қулуб,* 54;

2. умумийлик, яқинлик:

Ва «вов» била «замма» орасида хам ул навъ ширкатдур.

*Мухокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**ШИРКАТАНДЕШ** — ўзини тенг шерик деб хисоблаш:

Дедиким, шахға бўлма ширкатандеш!
Деди, ишқ ичра тенгдур шоху дарвеш!

*Фарход ва Ширин (Хамса),* 520.

**ШИРО** — сотиб олиш, харид:

Ва широсиға хам муносабати, хам хазрати хожаға авлодлиғ нисбати бор. *Хамсатул-мутахаййирин,* XIV-13;

**байъ ва широ** — олди-сотди:

Ул хазрат овони давлатида бу фақирнинг мулуки эрди ва аларнинг байъ ва широсида шаръ қавоъидин кўп маръий тутулуб эрди. *Вақфия,* XIII-172.

**ШИРОК** — кавуш боғи, кавушни оёққа боғлаб қўядиган тасма:

Таваккул чун дуруст эрмас мухилдур,
Анга наълайннинг ортуғ широки. *Маҳбубул-қулуб,* 74;
Бодия қатъида наълайним широки узулса ани тортарға олибмен. *Маҳбубул-қулуб,* 73.

**ШИРОЛҒА** — ов қилинган ҳайвон ёки қушнинг бўйин қисми:

Шум нафс ҳаззиға бир-икки аёғлариға иртикоб қилғай ва уйида широлғасин кабоб қилғай. *Маҳбубул-қулуб,* 52.

**ШИРХОР** — сут эмишган, кўкалдош:

Сут кўрунуб шаккарида хушгувор,
Гар хирад пири анга ширхор. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 26.

**ШИРХОРА** — гўдак, сут эмувчи:

Кичик ёшда қилиб табъинг шимора,
Хирад пирини тифли ширхора. *Фарҳод ва Ширин,* 212.

**ШИРҒА** — синлиқ; сўлғин:

Саййид Ғиёсиддин... чун Сайййиднинг ҳумоюн башараларида суфрат ғолибдур. Сайййид ширға ҳам дерлар.
*Мажолисун-нафоис,* 152.

**ШИТО** — қиш;

≈ **фасли** — қиш фасли:

Шито фаслида кўп суъубатдурур,
Ки инсонға андин уқубатдурур. *Садди Искандарий,* X-134.

**ШИТОБ** — ошиқиш, шошилиш, суръат, тезлик:

Саҳросида фароғат ҳамону изтироб ҳамон, биёбонда даранг ҳамону шитоб ҳамон. *Маҳбубул-қулуб,* 78;
Мени заифни саргашта айлади гардун,
Шитобу давр ила хошокни нечукки қуюн.
*Хазойинул-маоний,* Iб-514;

≈ **айла-//қил-** — 1. ошиқмоқ, бирор ишни тезликда бажармоқ:

Сув мавжи киби изтироб айлади,
Муҳит ўртасиға шитоб айлади. *Садди Искандарий,* 255а15;
Оз иш учун тунд итоб айлама,
Қатлу сиёсатда шитоб айлама. *Ҳайратул-аброр,* 189-27;
Анинг нақбин очмоққа айлаб шитоб,
Хазойин тошитти анга беҳисоб. *Садди Искандарий,* 273а18;

2. югурмоқ:

Муносиб эл хизматиға шитоб қилғайлар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-9.

**ШИТОБАНДА** — шошилиб, тез юрувчи, шошилувчи:

Деди: «Қ-эй дашт аро шитобанда,
Билки жўянда, келди ёбанда. *Сабъаи сайёр,* 48-10.

**ШИТОБАНДАЛИҚ** — тез югуришлик, суръат кўрсатишлик:

Талаб йўлида қил шитобандалиқ,
Ки жўяндаға келди ёбандалиқ. *Садди Искандарий,* 235а9.

**ШИТОБЛИҒ** — шитобли, ошиқувчи, шошилувчи:

Эрур шарораки хуршид сори борғай тез,
Юзунг висолиға жаҳду шитоблиғ кўнглум.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-417.

**ШИТОБОН** — шошилишлик кўрсатувчи; югурувчи, шошувчи:

Бир ётгани судралиб шитобон,
Девона киби тутуб биёбон. *Лайли ва Мажнун,* 67а16;
Қейиндин қавм ила ҳайли шитобон,
Қилиб ҳар соридин қатъи биёбон. *Фарҳод ва Ширин,* 111.

**ШИТОЙИ** — қишки, қиш мавсумига мосланган:

Яна бир қасрни айлаб шитойи,
Тўшаб кофургун жинси хитойи.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 323;

≈ **айла-** — қиш мавсумига хос қурмоқ:
Яна бир қасрни айлаб шитойи,
Тўшаб кофургун жинси хитойи. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ШИФО** — соғайиш, касалдан туриш, тузалиш:
Дами алилларға даво ва қадами хасталарға шифо.
*Маҳбубул-қулуб,* 25;
Ва ул заъф сўнгғида шифо кайфияти ёзилиб эрди.
*Муншаот,* XIII-147;
≈ **топ-** — соғаймоқ, тузалиб кетмоқ:
Сиҳҳатим бўлса, топибмен лаъли ёднднн шифо,
Нотавон ҳам бўлсам, онинг кўзлари беморимен.
*Хазойинул-маоний,* IVб-476.

**ШИФОХОНА** — касалхона, шифохона:
Сенинг дардингнинг давосини ҳақ таоло бизнинг шифохонада қуюбтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-150.

**ШИШ** — сих, бигиз, жуволдиз, катта игна:
Кўзни самандн наълиға қўйғанда кошки,
Анда тикарга айласа кирпикларини шиш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-257.

**ШИШ-** — шишмоқ, шишиб кетмоқ:
Ул ит бошин ул зарфқа солиб, ул сутдин ичти доғи шишиб, йиқилиб ўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-80.

**ШИША** — 1. тез синувчи шаффоф жисм, шиша:
Ва шишадин бир уйи бор эрдиким, анда тоат қилур эди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-230;
2. шишадан ясалган идиш, шиша идиш:
Отаси шиша сотар эрмиш ва харроз анинг учунки, харз санъатин билур эмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-79;
Уламо келтурган гулоб шишаларики холи қолиб, бода солурға ани мулозимлари олиб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-14;
3. сув тубини кўриш учун ясалган асбоб:
Қилиб сув тубин кўрмак андишаи,
Ҳамул ҳикмат аҳли ясаб шишаи.
*Садди Искандарий,* 255*а*16;
**кўз шишаси** — кўз гавҳари:
Ул нур ошиқи маҳжур кўзи равзани шишалари равзани кўзан кўзи шишаларидек ҳайрон қилиб ишқи бебок айёри ул равзан йўлидин ўзин кўнгул маъмурасиға ташлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 92.

**ШИҚ(Қ)** — қисм, бўлак:
Бўйла назм ичра ҳам эрур неча шиқ,
Фаҳм этар ул кишики бўлса мудиқ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 903.

**ШИҒАЛДА-** — қаттиқ уринмоқ:
Турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... қингғаймоқ ва шиғалдамоқ...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ШИҒОВУЛ** — худайчи (подшоҳ саройида тантана маросимларини бошқариб ва назорат қилиб турган катта амалдор):
Яна бир «вов» ва «лом» баъзи лафзға илҳоқ қилиб бир махсус сифатқа таъйин қилурки, салотининг хоҳ разм асбоби учун ва хоҳ базм жиҳоти учун муътабардур. Андоқки, ҳировул... шиғовул, алар мундин улвийдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ШИҲОБ** — юлдуз, учар юлдуз; ўт, олов ёлқини:
Ҳилолу меҳру шиҳоб ўлди наълу доғи алиф,
Фалакка бўлғали сендин насиб дард фироқ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-327;

≈ **и қалам** — ёлқинли қалам:
Шиҳоби қалам чунки айлаб тарош,
Топиб сафҳаи меҳр андин харош.
*Садди Искандарий,* 241б5.

**ШИҲОБВОР** — тепага қараб ёнувчи аланга, шуъла:
Ҳар сори шиҳобвор ҳарба,
Чун майл қилиб тамом зарба. *Лайли ва Мажнун,* 75б17.

**ШИҲОБКИРДОР** — юлдуз каби ясаш; энг чиройли кўрсатиш:
...ҳандасаойин сангкорлар шиҳобкирдор ража била сад ўрнига ранг тўкмак... *Садди Искандарий (Хамса),* 1557.

**ШИҲОБОСО** — юлдузга ўхшаб, кометадек тез учувчи:
Чарх мен саргашта ёшидин хижил бўлдики, кўп
Анжуми ашким шиҳобосо югурди бу кеча.
*Хазойинул-маоний,* IVб-357;

Баҳодирлар фалакдек барча хунрез,
Шиҳобосо синонлар айлабон тез. *Фарҳод ва Ширин,* 27.

**ШОБ(Б)** — йигит, навқирон:
Умид улким, сағир ва кабир, шайх ва шобнинг хотираларига дилпазир ва кўнгулларига ногузир бўлғай.
*Хамсатул-мутаҳайийрин,* XIV-58;

Шайху шобу ринду зоҳид хосу ом,
Қилдилар ишқу жунун кўйин мақом. *Лисонут-тайр,* 146-19.

**ШОБОШ** — офарин, балли, яша (ундов):
Сен эл бошиға бўлуб гуҳарпош,
Бир пок гуҳар демайки, шобош! *Вақфия,* XIII-162;
Чекиб гардунға тўрт андоқ бино бош,
Ки гардун анга деб ҳар лаҳза, шобош.
*Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ШОГИРД** — шогирд, талаба, ўқувчи, ўрганувчи:
Ўртамакта фурқатинг шогирдидур дўзах валек,
Пеша айлаб касб устодига моҳир бўлмади.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-607;

Юсуф бини Ҳусайн Розий Зуннун Мисрий шогирдидур ва Абу Туроб Нахшабий ва Яҳъё Маоз била суҳбат тутубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-81;

Абдулмалик Аскоф Халложнинг шогирди эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-93;

≈ **и бебизоат** — мол-мулксиз, камбағал шогирд:
Менки шогирди бебизоат мен,
Ул иковга мутии тоат мен. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 920.

**ШОГИРДКИРДОР** — ўзини шогирддек тутувчи, шогирд табиатли:
Шоҳзода мажлисида аржманд ва озодалар суҳбатида сарбаланд ва ўз фанининг аҳли мутеъ ва фармонбардор, балки ходим ва шогирдкирдор... *Муншаот,* XIII-154.

**ШОГИРДЛИК//ШОГИРДЛИҒ** — шогирдлик, ўқувчилик:
Шогирдликка даги ўзумни мушарраф ва аржманд ва мубозий ва сарбаланд қилдим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

Ҳофиз Али Жомий... қироат илмида жамиъи қурро анинг шогирдлиғиға мубоҳат қилурлар эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 47.

**ШОД** — хурсанд:
≈ **у хуррам** — хушвақт, вақти чоғ:

Андин чиқтим чу шоду хуррам,
Қўйнум тўла жайб ҳам этак ҳам.

*Лайли ва Мажнун,* 57*а*21;

≈ **айла-//қил-** — хурсанд қилмоқ:

Ҳажр биймн чун етар, ғамгин қилур бенхтиёр,
Васл умиди бирла кўнглумни неча шод айласам.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-220;

Бу навъ бирла мени гоҳ-гоҳ ёд айланг,
Шикаста хотиру ғамгин кўнгулни шод айланг.

*Муншаот,* XIII-135;

Тенгри ишин кому мурод айласун,
Руҳини жаннат аро шод айласун. *Ҳайратул-аброр,* 201-1;
Сахо қилмай элни шод қилур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-39;

≈ **бўл-//ўл-** — хурсанд бўлмоқ, шодланмоқ:

Равзан хулддин кўп шод ва дўзах дудидин кўп тийра ниҳод бўлмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 88;

То зулму ситам жониға бедод ўлмас,
Эл шод ўлмас, мамлакат обод ўлмас, *Вақфия,* XIII-167.

**ШОДИЁНА** — шодлик чолғуси:

Ул тоқ уза дарди жовидона,
Чолсун бу тарабда шодиёна. *Лайли ва Мажнун,* 60*б*9.

**ШОДКОМ** — шод, хурсанд:

Ким дегачким, қўй бизинг манзилга гом,
Нотавон азм этти ул ён шодком. *Лисонут-тайр,* 142-4.

**ШОДЛИҒ//ШОДЛИҚ** — хурсандлик, севинч:

Не айб, шодлиғ ашким кўп оқса васлингда,
Баҳор фасли бўлур чашмалар суйи афзун.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-514;

Ҳижрон сўзи гарчи мужиби ғам бўлди,
Васл уммидида шодлиғ ҳам бўлди. *Муншаот,* XIII-137;
Ўн минг дирамни сочиб, ярим дирам учун шодлиқ қилур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-99.

**ШОДМОН//ШОДМОНА** — хурсанд, шод, мамнун:

Бўлуб Чин сипоҳи ажаб шодмон,
Ким биймдин топти бари омон. *Садди Искандарий,* 290*а*16;
Умид ила барча шодмона,
Уйлар сари бўлдилар равона. *Лайли ва Мажнун,* 70*б*14;

≈ **бўл-** — хурсанд, вақтичоқ бўлмоқ:

Яъқуб алайҳис-салом уйғониб шодмон бўлуб... йўлға тушти.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ШОДМОНЛИҚ//ШОДМОНЛИҒ** — шодлик, хурсандлик:

Доробнинг юзун ўпуб, шодмонлиғлар била тожни аннинг бошиға қўюб, тахтни анга мусаллам тутти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;

Султон Муҳаммад Мирзо... бобида битилиб эрди, ул шодмонлиғ шарҳини қайси тил била қаламнинг таҳрир қилурға салоҳияти ва қайси рақамининг баён қилурға қобилияти бўлғай. *Муншаот,* XIII-140;

Сочиб ул ҳам шодмонлиқ ёшини,
Пир аёғидин кўтармай бошини. *Лисонут-тайр,* 90-2.

**ШОДОБ** — сероб; қонган, баҳраланган;

≈ **бўл-** — сероб бўлмоқ; қонмоқ, тўймоқ (сувга); баҳраланмоқ, гуллаб яшнамоқ:

Тирилдим бодадин қайғум кетиб, эй боғбон, гўё —
Ки ҳайвон суйидин шодоб бўлғандур аннинг токи.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-330;

Адл жўйборидин мулк боғинда фароғат ашжори шодоб бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-224;

≈ қил- — баҳралантирмоқ, яшнатмоқ:

Булут ҳайвон зилоли бирла тиргузди ҳаво жонин,
Севунмак ашкидин шодоб қилди сабза мужгонин.

*Хазойинул-маоний,* Іб-458.

**ШОДОН** — хурсандлик билан, шодмон:

Сур эли юз урди бомдодон,
Қиз бирла куёв қошиға шодон.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 821.

**ШОДУРВОН** — соябон, чодир:

...ва ҳаводис жигар сўз баёнидағи сўхталарни шодурвони соясиға тортмоқ. *Назмул-жавоҳир,* 27;

Ва қудрати башорати била жамиъи махлуқотни ғайб шодурвони кетидин шаҳодат майдони фазосиға сурди. *Вақфия,* 715;

≈ **и ол** — қизил чодир:

Тун ақшом ўйлаким бўлғай шафақ ичра қуёш пинҳон,
Кирар ҳар шом ул гулчеҳра шодурвони ол ичра.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-568.

**ШОИБА//ШОЙИБА** — 1. нуқсон, камчилик, айб келтирадиган, шарманда қиладиган, юзни ерга қаратадиган:

Кимки зотида эрур шоибаи ужбу риё,
Қилғали қобил эмас фақр тариқиға шуруъ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-293;

2. булганган, ифлосланган;

≈ **и кизб** — ёлғончилик, ёлғончиликка булғанишлик:

Зоҳир ўлуб борчаға сидқи мақол,
Шойибаи кизбға йўқ эҳтимол.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 77;

≈ **и фасод** — ёмонлик, бузуқчилик, ифлослик:

Бори дедилар: «Бу икки ғамнок,
Ҳар шойибаи фасоддин пок. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 860.

**ШОИР** — шоир:

Шоир этти мадҳгустарлиқ аён,
Ким анга қилғай назар шоҳи замон. *Лисонут-тайр,* 147-14;

Мавлоно Аниси кам бизоат шоир эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 63.

**ШОИРВАШ** — шоирга ўхшаш, шоирсимон:

Манга етти, бор эрди шоирваше,
Жамоли хушу ҳайъати дилкаше.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1654.

**ШОИРЛИҚ** — шоирлик:

Аммо толиби илмлиқ ва шоирлиқ суратидаким, бу шариф илм сатр ва китмониға бу икки ишдек парда мумкин эрмас топилмоқ. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-11;

Агарчи шоирлиқ тариқида маъруф ва машҳур бўлди, аммо дарвешлик тариқини доғи иликидин бермади.

*Насойимул-мухаббат,* XV-181;

≈ **пояси** — шоирлик мартабаси:

Амир Қосим Анвор — ...ҳар неча аларнинг рутбаси шоирлиқ поясидин юқорироқдур. *Мажолисун-нафоис,* 5.

**ШОИРОНА** — шоирларга хос:

Не шоирона таркиблари аҳсан ва не ошиқона сўзу дардлари шуълаафган. *Маҳбубул-қулуб,* 29.

**ШОИСТ//ШОИСТА//ШОЙИСТА** — лойиқ, ярашиқли, муносиб, мувофиқ:

Ҳар замон ул санам оллида буким сажда қилурмен,
Қайда зоҳидқа берур даст бу шоиста ибодат.

*Хазойинул-маоний,* IVб-81;

Не ким шаҳлиғ аро шоист бўлғай,
Ким ул шаҳларға дарбоист бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 53;
Кишига бўлмаса ўз шаънига шойиста сифот,
Қилмасун айб ўзидекдин доғи андоқ ҳаракот.

*Маҳбубул-қулуб,* 140;

Ва басе ҳар сифатдин аҳли тариқ паҳлавонлар ва улуғ кишиларга шойиста хизмат қилиб, кисватлар ҳавола қилиб эрдилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**ШОЙИЪ//ШОЙИЪА** — ёйилган, тарқалган, машҳур бўлган; ҳаммага маълум бўлган:

Кўзу зулфунгдин андоқ куфр шойиъдурки, ер ҳасрат
Белин тақвиға қилған маҳкам эл зуннорлиғларға.

*Хазойинул-маоний,* IIб-324;

Ва қудрати шойиъаси башорати била жамил махлуқотни ғайб шодурвони кетидин шаҳодат майдони фазосиға сурди.

*Вақфия,* 715;

Яна Ироқ аҳли тарокимасида сурудедур шойиъким, ани «арузворий» дерлар ва анинг байти кўпрак ҳазажи мусамманн солимдадур, андоқким... *Мезонул-авзон,* XIV-181;
Нафс амрда мунча диққати ва вусъати назм тариқида шоеъ эмас эрди. *Муҳокаматул-луғатайн,* 20;

≈ **бўл-** — тaралмоқ, машҳур бўлмоқ:

Ул китоб халойиқ орасида машҳур ва ўқумоқ ва битимаги шойиъ бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-65.

**ШОКИР** — шукр қилувчи, кўрган яхшиликлар бадалига мақтовчи; миннатдор:

Андоқ сулук воқеъ бўлдиким, подшоҳ шокир ва сойир халойиқ ва раоё аларнинг зикри хайриға зокир бўлдилар.

*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* XIV-81;

Не неъмат олиб мунъимдин шокир, не инъом топиб мукрим узриға тиллари зокир. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-32;

≈ **бўл-//ўл-** — қаноатланмоқ, шукр этмоқ:

Танпўшунг дуруст бўлмаса тандурустлуғунгға шокир бўл, ичинг қутиға гизо топмасанг ич оғринниг йўқ шукриға бўл.

*Маҳбубул-қулуб,* 169;

Шокир ўлмай улки озу ҳирсдин,
Доим эткай ўзни ғамгин, кимга ғам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-725.

**ШОЛ** — шол, жундан тўқилган мато, шундай матодан тикилган кийим:

Пастини аъло била тенг қилмаса,
Шолини дебо била тенг қилмаса.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 129;

Қила олмас қори дебо кийиб ўзни зебо,
Шол ҳам кийса йигитка ярашур зеболиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-320;

Эгнида эски шол ва ўрнидин оз кўпар эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**ШОМ** — 1. кечки пайт, кечқурун:

Чун сойим эрди ва шом яқин эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-104;

Шомдин то саҳар хонақоҳлар эшиги очуқ.

*Маҳбубул-қулуб,* 9-10;

2. тун, кеча; қоронғилик:

Сайр бирла нишот этиб Баҳром,
Бўлубон ҳар бирисида бир шом. *Сабъаи сайёр,* 208-13;
Ҳажр шомидек тийра ва узун. *Маҳбубул-қулўб,* XIII-37-38;

≈ насими — кечқурунги шабада:

Ҳам субҳ шамомаси сумансо,
Ҳам шом насими сунбулосо. *Муншаот,* XIII-88;

≈ и андуҳ — ғам-андуҳ кечаси: қайғули тун:

Бу янглиғ ҳол ила ул шоми андуҳ,
Анга андуҳ юклаб кўҳ то кўҳ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 540;

≈ и дайжур — энг қоронғи тун, қоронғи кеча:

Агар оламни тутсун шоми дайжур,
Тонг отмай кун чиқормоқ кимга мақдур.
*Муншаот,* XIII-100;

≈ и дудаандуд — қоп-қора тун, зулмат:

Ўт онча эмаски бу қаро дуд,
Йўқ дудки, шоми дудаандуд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 734;

≈ и жовид — мангу кеча, абадий шом:

Бошингға тушса меҳнат шоми жовид,
Юз очиб зоҳир этсам эрди хуршид.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 557;

≈ и меърож — кўкка кўтарилиш туни:

Сочи тобида лайлатул-меърож,
Шоми меърожи чарх бошиға тож. *Вақфия,* 714;

≈ и меҳнат — машаққат, қийинчилик кечаси:

Субҳимга етишти шоми меҳнат,
Шомимға юз урди субҳи риҳлат.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 801;

≈ и моҳтоб — ойдин кеча:

Миъжар сочи узра тори ноёб,
Ул навъки васл шоми моҳтоб. *Лайли ва Мажнун,* 62б3;

≈ и нифоқ аҳли — мунофиқлар, келишмовчилик тарафдорлари, кўнгли бузуқлар, ичиқоралар:

Шоми нифоқ аҳли чу айлаб ситез,
Бошиға анжумдек этиб сангрез. *Ҳайратул-аброр,* 19-7;

≈ и риҳлат — оламдан кўчиш пайти, ўлим вақти:

Бўлуб шоми риҳлат онанинг куни,
Келиб гоҳу гоҳ йўқ ўғулнинг уни.
*Садди Искандарий,* 248а20;

≈ уруж — осмонга чиқиш кечаси, меърож кечаси:

Роғиб эрдинг ул муҳиб васлиға, чун шоми уруж
Топтинг, улким хотирингға эрди марғуб, эй ҳабиб.
*Хазойинул-маоний,* III6-46;

≈ и фироқ — фироқ туни, қоронғилиги:

Сурдилар теградин улусни йироқ,
Хосият бўйла берди шоми фироқ. *Сабъаи сайёр,* 65-24;

≈ и ғам — ғам билан ўтган тун:

Қайси шоми ғамки кўк жавфи аро,
Офариниш оразин қилдинг қаро. *Лисонут-тайр,* 73-11;

≈ и ҳажр//ҳижрон — ҳижрон қоронғулиги, айрилиқ туни:

Эрур шомдек тийра айёми ҳажр,
Не бўлғай хаёл айлагил, шоми ҳажр.
*Садди Искандарий,* 304а20;

Шоми ҳижронни кўруб, меҳр отин тутмаған мазмунида.
*Мажолисун-нафоис,* 225;

≈ **у саҳар** — эртаю кеч, доимо:
Ҳалқаи зикр дема фақр элига шому саҳар,
Ки азосида бу эл навҳа падидор этти.
*Хазойинул-маоний,* IIа-404;

≈ **ажал шоми** — ажал туни, кечаси:
Ажал шоми тонг йўқ агар бўлса фош,
Ки Баҳман кунига уёқти қуёш. *Садди Искандарий,* 264б14.

**ШОМГУН** — қора, қора ранг; ≈ **зулф** — қора соч:
Қўзғаднинг оламни очиб чеҳра, элга раҳм қил,
Шомгун зулф очиб, ул рухсори маҳпайкарни ёп.
*Хазойинул-маоний,* IVб-74.

**ШОМИЛ** — 1. умумга тегишли:
Маъни айтур бу сўзга бир комил,
Ки сўзи эрди ҳақ сори шомил. *Хазойинул-маоний,* IIIб-691;

2. етарли, ўринли:
Чу аввалғининг сайри комил эди,
Анга салтанат амри шомил эди. *Садди Искандарий* 275б5;
Яна ҳақиқат ва мажоз тариқида комил ва илми икаласи тариқида вофий ва шомил. *Маҳбубул-қулуб,* 28-29;

≈ **тутул-** — етарли, кераклигича бўлмоқ:
Агар ул салотин дастури била шафқат ва илтифот анинг ҳолиға шомил тутулса, умид улким, ул шафқат натижасидин анга дағи бурунғидек жамият ва рафоҳият насиб бўлғай, вассалом. *Муншаот,* XIII-121.

**ШОМЛИҒ** — кечқурун гадоларнинг қўлига тегадиган нарса:
Зулфида дарду бало истар Навоий ишқидин,
Ул гадодекким тилар аҳли карамдин шомлиғ.
*Хазойинул-маоний,* Iа-236.

**ШОММА** — ҳидни ҳис қилиш, ҳидлаш:
Мавлоно Нур... бир мажлисда анга айтилдиким, ҳукамо ҳисси шоммани димоғнинг тўрида таъйин қилибтурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 157.

**ШОМРАНГ** — қора тусли:
Эгнидин солди шаҳвор либос,
Кийди ўрниға шомранг палос. *Сабъаи сайёр,* 84-22.

**ШОН** — 1. қадр-қиймат, мартаба, даража:
Ҳар киши шонинки рафеъ айлади,
Амриға оламни мутеъ айлади. *Ҳайратул-аброр,* 148-17;

2. ҳурмат, иззат:
Риоят қилай улча имконидур,
Анингдек сарафрозлар шонидур. *Садди Искандарий,* 286б7;

**олий шон** — юқори мартабали:
Эй Навоий, каъбаи мақсуд васлин истасанг,
Шоҳи Ғозий қасрининг даргоҳи олий шонин ўп.
*Хазойинул-маоний,* Iб-87;
Ё маҳалсиз бировни қилса олий шон, билгандин сўнг паст этса ўз шаъниғадур зиён. *Маҳбубул-қулуб,* 121;

**нишони олий шон** — юқори даражали шахсдан юборилган хат:
Бу фақири ҳақирға бир нишони олий шон юборилиб эрди.
*Муншаот,* XIII-104.

**ШОНА** — тароқ:
Гар ниҳон сочинг тарар машшота келсунким, эрур
Кирпигимдин шона, ашкимдин сув, кўз хилватсарой.
*Хазойинул-маоний,* Iб-648.

**ШОНАДОН** — тароқдан:
Мисвоки тамаъ тишин элтурга суҳон, шонадонида ришханд олати ниҳон. *Маҳбубул-қулоб,* 60.

**ШОРАК//ШОРИК** — майна:

Яна шораки нуктагӯ хайл-хайл,
Қилиб ҳинд элидек такаллумга майл.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1445;

Тӯтию шорик агар нотиқдурур,
Ҳар бирига ӯзга бир мантиқдурур. *Лисонут-тайр,* XI-222.

**ШОРИБ** — ичувчи:

Қайт, эй сӯфики, пири дайр дурди жомиға,
Бӯлмоғинг шориб агар софий эмастур машрабинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-348.

**ШОРИЪ** I — катта кӯча, тӯғри йӯл:

Балиёт хасу хорин супургайлар ва илтимос асҳоби жовидонийдин улким, гоҳи ниёз ашки била бу шориъи йӯқ биёбондинким, қуловузсиз кирибмен, офот гарду ғубориға сув урғайлар. *Муншаот,* XIII-97;

Ва бу «Ихлосия» мадрасаси муқобаласидаким, мазкур бӯлған шориънинг жанубий ҳадди бӯлғай.
*Вақфия,* XIII-172;

≈ **и ом** — умумий кӯча, катта йӯл:

Ул ариғнинг жанубий ҳаддиким, қироғи бӯлған шориъи омдурким, ул ҳазрат бино қилған мадрасадинким, ҳар тоқи улви рифъатдин сипеҳри муқарнас равоқиға кунгира еткурубтур. *Вақфия,* XIII-171;

≈ **айла-** — йӯл очмоқ:

Кӯнгул қасдиға ёлғуз тийрборон қилмади ғамзанг,
Балоу фитна хайли келгали ҳам айлади шориъ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-229.

**ШОРИЪ** II — қонун чиқарувчи, шариат эгаси (Муҳаммад пайғамбарнинг лақаби):

Ким бу шориъдин эди элга убур,
Эмди, ё раб, қай сари тушгай мурур. *Лисонут-тайр,* 208-12.

**ШОРИҲ** — шарҳловчи, изоҳловчи:

Амал бир оят ила айламас, чу йӯқ тақдир,
Биравки айласа кашшофда ӯзин шориҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-106;

Ва бу занфи номурод ҳазрати шориҳ хизматиға мушарраф бӯлуб эрдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-171.

**ШОТИ** — шоти, нарвон:

Ифлос машаққатин буржлуғунг йӯқ шотидин унут.
*Маҳбубул-қулуб,* 169.

**ШОТИР** — жиловдор, подшоҳ жиловида борадиган, чаққон кийинган хизматкор; подшоҳ олдидан махсус кийим кийиб, додхоҳларнинг аризаларини териб юрувчи ходим:

Қуллуқ дуодин сӯнгра арздошт улким, шотир фалоний фалон ой нечасида фалон кун келиб, иноятномаким, бу бандани ёд қилиб эрдингиз — келтурди. *Муншаот,* XIII-186.

**ШОТИРОНА** — шотирларга ӯхшаш, шотир каби:

Шотирона либос кияр эрди ва итлар асрар эрди ва овға борур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-98.

**ШОФИЙ** — қаноатбахш; қониқарли, етарли:

Ҳар бири бир узрким қилди хитоб,
Берди чун Ҳудҳуд анга шофий жавоб. *Лисонут-тайр,* 62-12.

**ШОХ** — 1. шох, дарахт шохи, бутоқ:

Яшил тӯну ики енг бирла қоматинг ул сарв,
Ки икки ёниднн айрилмиш икки ахзар шох.
*Хазойинул-маоний,* Iб-131;

2. шох, ҳайвон ёки афсонавий махлуқ шохи:
Хирад бошин эвуруб девлохи,
Қуруқ шох анда ҳар бир дев шохи. *Фарҳод ва Ширин,* 75;
≈ **и тараб** — хурсандлик, шодлик дарахти:
Шохи тарабим бу дам қилиб гул,
Бошим уза тонгла очилиб гул.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 743.

**ШОХА** — шохча, шох:
Йиғочи соясида чархи кохи,
Қуйироқ шохасидин сидра шохи. *Фарҳод ва Ширин,* 82.

**ШОХСОР** — бутоқлар:
Сайли ашкимдин ўтарга ожиз ўлсанг кескомен,
Боғи умрум шохсорин қилғоли омода пул.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-205;
≈ **и хулд** — жаннат, жаннат боғи:
Бадв фитратда беҳишти адн аро,
Шохсори хулд аро дастонсаро. *Лисонут-тайр,* 29-7.

**ШОЯД** — зора, эҳтимол, ажаб эмас, кошки:
Кўнгулни кўйида юз ранж ила меҳнатқа топшурдум,
Ки гар кўрса бу сурат бирла шояд кўнглум олғай деб.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-82;
Қуллуқ азимати қилиб, андоқким, Шайх Алибек била Ҳусайн Қулибекка шарҳ била айтиб эрдим, шоядки арз қилмиш бўлғайлар. *Муншаот,* XIII-119;
Аммо тиламас эрмишки, шоядки, Хожанинг муборак хотирлари ҳам анга вобаста эркин. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71.

**ШОҚ(Қ)** — қийин, мушкил, машаққат:
Ҳукм этти бир қулиғаким, таслим айласун,
Гўё вусули ул киши оллида шоқ эрур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-734.

**ШОҒИЛ** — машғул, шуғулланувчи:
Онглаким сўз ўзга, маъни ўзгадур,
Маъни онгмас шоғил улким сўзгадур. *Лисонут-тайр,* 189-12.

**ШОҲ** — 1. шоҳ, подшоҳ:
Манучеҳрким бўлди оламға шоҳ,
Анга бўлдилар борча шаҳлар сипоҳ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-190;
Ва шоҳ оллида душмандин асрасун.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-82;
2. оллоҳ, тангри:
Иш улуқдур, шоҳ улуқ, даргоҳ улуқ,
Йўл қотиқ, водий узун, дилхоҳ улуқ. *Лисонут-тайр,* 23-12;
3. энг гўзал, гўзалларнинг гўзали:
Маснади ҳусн узра токим кўрмишам ул шоҳни,
Тийра айлабмен фиғондин нилигун хиргоҳни.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-661;
4. беҳожат, мустағни, қаноатли, сабрли:
Десанг шоҳ ўлай еру кўк басдурур,
Бу бир тахту ул чатри рифъат санга.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-724;
5. шахматнинг бош донаси, шоҳ:
Борса шатранж шоҳининг сипоҳи,
Кўрки, борму ҳисоб ичинда шоҳи. *Сабъаи сайёр,* 111;
≈ **мағзи** — шоҳ кўнгли, димоғи:
Мушк иси солди шоҳ мағзиға хуш,
Кўзин очтию бир дам эрди хомуш. *Сабъаи сайёр,* 71-9;
≈ **лар шоҳи** — шаҳаншоҳ:

Агар ҳақдин иноят бўлса қуллар қули шоҳлар шоҳи, агар ул бўлмаса олам шайхуш-шуйуҳи, олам номасиёҳи.
*Маҳбубул-қулуб,* 117;

≈ **и анжумгуруҳ** — кўп фуқароли шоҳ:
Ки: Арз этти Хоқони дарёшукуҳ,
Қ-эй номвар шоҳи анжумгуруҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1459;

≈ **и банданавоз** — раҳмдил, меҳрибон шоҳ:
Ким бу сўзларки шоҳи банданавоз,
Қилди бу қулға мужиби эъзоз. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1138;

≈ **и гардунасос** — улуғ, буюк шоҳ:
Ҳамул хайли ваҳший қилиб илтимос,
Дедиларки: Эй шоҳи гардунасос.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1558;

≈ **и гардунжавоб** — баланд даражали, улуғ, қудратли шоҳ:
Тааққул била шоҳи гардунжаноб,
Қилиб ул рақам интихобин ҳисоб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1594;

≈ **и гардунфирош** — бутун ер юзининг шоҳи, жаҳон ҳукмдори:
Талаттуф била шоҳи гардунфирош,
Бериб дўстлардек адувсиға ош.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1418;

≈ **и гардуншукуҳ** — ўта шукуҳли, шон-шавкатли шоҳ:
Чу бу нуктани сурди донишпужуҳ,
Қабул айлади шоҳи гардуншукуҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1509;

≈ **и давлатманд** — бадавлат, мулкдор шоҳ:
Ушбу сўз бирла шоҳи давлатманд,
Ғазаб айлаб Ахийни айлади банд.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1007;

≈ **и далир** — довюрак, шижоатли шоҳ:
Берибон тавру вазъиға тағйир,
Секриди маркаб узра шоҳи далир.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1065;

≈ **и дарёато** — олиҳиммат, ўта ҳимматли шоҳ:
Бу сўзким деди шоҳи дарёато,
Шак эрмаски, бордур саросар хато.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1311;

≈ **и дарёжаноб** — ўта мўътабар шоҳ:
Сўз андин сўруб шоҳи дарёжаноб,
Бериб бўйла Суқроти доно жавоб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1585;

≈ **и дарёнавол** — сахий шоҳ:
Аёғчи кетур жоми дарё мисол,
Ки баҳр ичрадур шоҳи дарёнавол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1584;

≈ **и дарёситез** — дарёдай қаҳрли шоҳ:
Алар қолди ашкдин баҳррез,
Бориб ашкдек шоҳи дарёситез.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1600;

≈ **и дарёшукуҳ** — шон-шавкатли, шукуҳли шоҳ:
Бу ойин била шоҳи дарёшукуҳ,
Юруб қилди дарёни юкдин сутуҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1584;

≈ **и донишқарин** — кўп фанларни ўзлаштирга билимли шоҳ:
Жавобин топиб шоҳи донишқарин,

Деди нуктавар жониға офарин.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1557;

≈ **и жаббор** — жабрловчи, зулм қилувчи шоҳ:

Снёсатларки айлар шоҳи жаббор,
Менинг соридурур ҳар сирфаким бор.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 523;

≈ **и жаврфан** — зулму ситамни ўзига касб қилиб олган, озор берувчи шоҳ:

Ёнибон сурдилар ватан сори,
Келдилар шоҳи жаврфан сори. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 960;

≈ **и жаҳон** — жаҳоннинг, дунёнинг шоҳи:

Чун азалдин шоҳи жаҳон сизсиз,
Бўлмасун бир нафас жаҳон сизсиз.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 930;

≈ **и жаҳонгир** — жаҳонни забт этувчи шоҳ, жаҳонгир:

Дегил мендинки, эй шоҳи жаҳонгир,
Топилмас тенгри тақдириға тадбир.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 589;

≈ **и жувонбахт** — бахтли, келажаги порлоқ шоҳ:

Ва ҳакимнинг нирона рой била шоҳи жувонбахтқа йўл кўргузгани. *Садди Искандарий (Хамса)*, 1427;

≈ **и замон** — замон, давр шоҳи, ҳукмдори:

Ҳамул сўг рафъиға шоҳи заман,
Мулукона соз айлабон анжуман.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1417;

≈ **и ишратпараст** — айш ишратга берилган, ишратпараст шоҳ:

Бу тақдир ила шоҳи ишратпараст:
Неча кун тараб жомидин бўлди маст.,

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1523;

≈ **и кишваркушой** — ўзга мамлакатларни ўзига бўйсундира олувчи қудратли шоҳ, жаҳонгир:

Яна илтимос айлабон деди Рой,
Ки ҳукм айласа шоҳи кишваркушой.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1442;

≈ **и кишвархидев** — мамлакат шоҳи, ҳукмдор:

Бу сўзлар дегач шоҳи кишвархидев,
Улус чектилар кўкка яксар ғирев.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1583;

≈ **и кишвархудо** — мамлакатни идора қилувчи шоҳ, ҳукмдор:

Басе макс этиб, шоҳи кишвархудо,
Деди: Қил ҳадисингни эмди адо!»

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1459;

≈ **и махзанфишон** — саховатли, сахий шоҳ:

Чун шоҳ олида бўлди хотирнишон,
Бу ҳукм айлади шоҳи махзанфишон.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1360;

≈ **и мағфур** — марҳум шоҳ, гуноҳи кечирилган шоҳ:

Ҳамул шоҳи мағфурнинг мадфани,
Бўлуб эрди тун-кун анинг маскани.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1624;

≈ **и музаффар** — ғолиб, зафар қозонувчи шоҳ, ҳукмрон:

Билиб халқ шоҳи музаффар ани,
Ҳакиму валию паямбар ани.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1606;

≈ **и мушкилписанд** — қийин, мушкул ишларни ёқтирувчи, қадровчи шоҳ, зеҳнли шоҳ:

Бу сўзким суруб шоҳи мушкилписанд,

Жавобин бағоят топиб дилписанд.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1473;

≈ **и навхоста** — ёш шоҳ:

Ки чун қилди ул шоҳи навхоста,
Адолат била мулкин ороста.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1295;

≈ **и озода** — пок, гуноҳсиз шоҳ:

Бу навъ айлабон шоҳи озодани,
Анинг кўнгли истарча шаҳзодани.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1641;

≈ **и оламгир** — дунёни фатҳ этувчи шоҳ; жаҳонгир:

Ҳосил ул навъ шоҳи оламгир,
Ишқ хайлиға ўйла бўлди асир.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 955;

≈ **и олий нажод** — асл шоҳ, ота-боболари ҳам шоҳ бўлиб ўтган подшо:

Менинг келганимдин бу эрди мурод,
Ки гар лутф этиб шоҳи олий нажод.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1304;

≈ **и олий сарир** — олий мартабали шоҳ:

Ки: Искандар ул шоҳи олий сарир,
Эрурмен не ҳукм этса фармонпазир.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1369;

≈ **и олий сифот** — юқори хусусиятли шоҳ:

Чу ҳолим дедим, шоҳи олий сифот,
Жавобимға ҳам қилмади илтифот.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1336;

≈ **и офоқ** — бутун ер юзининг шоҳи, дунё ҳукмдори:

Чатри иқболингиз қилиб олий,
Шоҳи офоқ зилли иқболи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 930;

≈ **и размозмой** — урушда синалган, довюрак шоҳ:

Сипоҳин тузуб шоҳи размозмой,
Сурон солдию туши ҳазмозмой.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1463;

≈ **и рисолатпаноҳ** — пайғамбар ҳимоячиси (оллоҳ):

Ул шоҳи рисолатпаноҳ наътиким, «Лавлока» ливойи била «ана афсаҳу» алифи анинг сипоҳи давлатиға ливо келди.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 890;

≈ **и сахий** — сахий, саховатли шоҳ:

Ҳинд аро бўйла қилди шоҳи сахий,
Энди кўрким, нетар Ҳалабда Ахий.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1007;

≈ **и саҳронавард** — саҳро кезувчи шоҳ:

Чопиб эрди кўп шоҳи саҳронавард,
Ики-уч олочуқ аро етти фард.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1507.

≈ **и тахтгир** — жаҳонгир, султон:

...дунёда ҳақ таоло аларнинг шоҳи тахтгир қилғандек охиратда ҳам муқарраби даргоҳ ва арши сарир қилғай.

*Мажолисун-нафоис,* 207;

≈ **и тийрарой** — нодон, калтафаҳм шоҳ:

Элтибон шоҳи тийрарой сари,
Мойил айлаб ҳарамсарой сари.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1139;

≈ **и фаррухбахт** — хушбахт, бахтли шоҳ:

Ўзгаларга йиғочдиндур тахт,

Лойиқ улдурки шоҳи фаррухбахт.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1015;

≈ **и фаррухфол** — бахтиёр, келажаги порлоқ шоҳ:

Ушбу кунким Ахийға эрди бу ҳол,
Сайр аро эрди шоҳи фаррухфол.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1008;

≈ **и хирад** — доно, ақлли шоҳ:

Аларғаки шоҳи хирад раҳнамун,
Иноят қилиб эрди мендин фузун.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1337;

≈ **и хуршедваш** — қуёшдай қудратли шоҳ:

Уруб шоҳи хуршедваш боргоҳ,
Чекиб дашт уза сабза янглиғ сипоҳ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1382;

≈ **и яздонпараст** — худопараст шоҳ:

Ки оз вақт аро шоҳи яздонпараст,
Скандарга офоқ аро берди даст.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1262;

≈ **и ғаддор** — хиёнаткор шоҳ, маккор подшо:

Чу мундоқ ваъда қилди шоҳи ғаддор,
Ўпуб ер тебради гумроҳи маккор.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 513;

≈ **и ғози** — ғолиб шоҳ, ғалаба қозонувчи подшо (Алишер Навоий Ҳусайн Бойқарони шундай сифатлайди):

Ки жаҳон аҳли сарфарозидур,
Эмди оламда шоҳи ғозидур. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1182;

≈ **и ҳикматпараст** — донишманд шоҳ:

Қадаҳ ичмади шоҳи ҳикматпараст,
Ки мазмум эрур бўлмоғи шоҳ маст.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1502;

≈ **и ҳикматсиришт** — ҳикматли, сирли шоҳ:

Ким ул бўлғуси шоҳи ҳикматсиришт,
Жаҳон мулки фатҳи анга сарнавишт.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1409;

≈ **и ҳикматқиёс** — ҳикматли, доно шоҳ:

Буюрди равон шоҳи ҳикматқиёс,
Ки, бўл эмди Доро сари раҳшунос.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1312;

≈ **у гадо** — ҳамма, барча:

Ё хусусият қилғанни киши шоҳу гадоға демас.

*Маҳбубул-қулуб,* 150.

**ШОҲАНШАҲ** — шоҳлар шоҳи, улуғ подшоҳ:

Берди Ҳудҳуд қавмға мундоқ жавоб,
Ким ўшал шоҳаншаҳи олий жаноб. *Лисонут-тайр,* 63-10.

**ШОҲБАЙТ** — шоҳбайт, асосий байт:

...ва назм шоҳбайтининг зевароройи алфақирул — ҳақир Алишерил мутахаллис бин-Навоий... *Хазойинул-маоний,* 16-7.

**ШОҲБОЗ** — лочин:

Шоҳбоз ҳусну истиғноси васфида Ҳудҳуднинг раҳнамойлиғи. *Лисонут-тайр,* 34-2; қ. **ШОҲБОЗ.**

**ШОҲВАР//ШОҲВОР** — 1. шоҳона, шоҳларга ярашадиган:

Ҳар тарафдин бир шаҳ ўлди ошкор,
Борча ойину сипоҳи шоҳвор. *Лисонут-тайр,* 162-6;

2. қимматбаҳо, улуғвор, улкан:

Асолат баҳрининг дурри шоҳвори, адолат маъданининг гавҳари олий миқдори сипаҳбадлиғ маъракасининг Рустами Достони... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129;

То ул сафҳа наққошлари сунъидин собит ва сайёра била зарафшон бўлғай — шаҳаншоҳ васфи гавҳари шоҳворлари била зевар кўргузсун. *Муншаот,* XIII-141;

≈ **айла-** — юқори баҳоламоқ:

Сочиб барчасин шоҳға огоҳвор,
Бори дурларин айлағай шоҳвор. *Садди Искандарий* 310б1.

**ШОҲВАШ** — шоҳга ўхшаш; шоҳлардек:

Ҳаббазо, эй шоҳбози шоҳваш,
Ҳайъатинг ҳам хуш, жамолинг доғи хуш.
*Лисонут-тайр,* 34-3;

**ШОҲВАШЛИҒ** — подшоҳлардек виқорлилик, олийлик:

Шунқорнинг шоҳвашлиғи таърифида Ҳудҳуднинг мадҳоройлиғи. *Лисонут-тайр,* 34-10.

**ШОҲЗОДА** — шоҳзода:

Шоҳзодалар мажлисида аржуманд ва озодалар суҳбатида сарбаланд ва ўз фанининг аҳли мутеъ ва фармонбардор.
*Муншаот,* XIII-154.

**ШОҲИД** I — гувоҳ, ҳозир турувчи:

Сенинг сидқи ҳолингнинг шоҳиди улдурки, тонгла эрта фалон ерга борғайсен ва фалон ишни қилғайсен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-131;

Қад эгилмаги туфроққа майл этмакка дол, шоҳидлардин танаффур бу маъниға гувоҳи ҳол. *Маҳбубул-қулуб,* 149;

≈ **и адл** — холис гувоҳ:

Саййид Али Ҳошимий... шўх табъиға бу байт шоҳиди адлдур. *Мажолисун-нафоис,* 17;

≈ **у машҳуд** — ҳозиру ғойиб, бору йўқ:

Вагар сумурса Навоийға еткай андоқ сукр,
Ки фарқ топмағай оллинда шоҳиду машҳуд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-126.

**ШОҲИД** II — гўзал севгили, хушсурат маҳбуба:

Бода миръотида шоҳид акси зоҳир бўлмади,
Бодау шоҳидқа бўлмай нақд пиндорим фидо.
*Хазойинул-маоний,* Iа-90;

Ноз ила ҳусн ўлди шоҳидлар иши,
Дарду меҳнат бирла хушдур эр киши. *Лисонут-тайр,* 40-13;

≈ **и базм** — мажлис безатувчиси, чироғи:

Шамъ бўйи туз келиб айвон аро,
Шоҳиди базм ўлди шабистон аро. *Ҳайратул-аброр,* 119-6;

≈ **и бахт** — энг саодатли, ажойиб бахт:

Кимки ҳар кўзгуни қилиб манзур,
Шоҳиди бахт айлаб анда зуҳур. *Сабъаи сайёр,* 161-23;

≈ **и гулрў** — гўзал маҳбуба:

Ҳар бири бир тифли суман бўйидек,
Тифл дема шоҳиди гулрўйидек. *Ҳайратул-аброр,* 165-9;

≈ **и маъни** — маъно гўзали; кўнгилли, ҳайратли маъно:

Нақши заркаш либос де ани,
Бу либос ичра шоҳиди маъни. *Сабъаи сайёр,* 19-6;

≈ **и мақсуд** — мақсад гўзали, асл мақсад, туб мақсад:

Фасона ҳар киши ул ҳуснидин деди, лекин
Жамоли шоҳиди мақсуднинг ниқобдадур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-192;

≈ **и раъно** — энг гўзал маҳбуба:

Шоҳиди раъноки топиб бўйла даст,
Ошиқни айлади шоҳидпараст. *Ҳайратул-аброр,* 146-23;
Худ оро — шоҳиди раъно. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-46.

**ШОҲИДБОЗ** — хотинбоз:

Бирав дедики, шоҳидбоз эди, аммо покбоз эди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-149.

**ШОҲИДВАШ** — гўзал севгили, ҳусндор маҳбуба:

Қилди раз фарзандини кўп ҳамдаму дамсозким,
Пардадардур асру бу шоҳидвашу макора қиз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-211.

**ШОҲИДПАРАСТ** — маҳбубапараст, ошиқ:

Шоҳиди раъноки, топиб бўйла даст,
Ошиқини айлади шоҳидпараст.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 188.

**ШОҲИЖОН** — Марв шаҳрининг номига қўшиб айтиладиган сўз:

Масканим ҳижронда бўлса эрди Марви шоҳижон,
Бергай эрди ҳажрдин ўлсам, танимға шоҳ жон.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-486.

**ШОҲИЙ** — шоҳга мансуб, оид; **тахти шоҳий** — шоҳлик, подшоҳлик тахти, ўрни:

Тутуб бир қўли бирла Хоқон қўлин,
Анга кўргузуб тахти шоҳий йўлин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1481.

**ШОҲИН** — қарчиғай:

Чу ноз ул тазарв ошкор айлабон,
Басе бозу шоҳин шикор айлабон. *Садди Искандарий,* X-254.

**ШОҲЛИҚ//ШОҲЛИҒ** — подшоҳлик; гўзаллик:

Англадинг шоҳлиғ аҳволини ҳам,
Кўрагон тахтию иқболини ҳам. *Хазойинул-маоний,* IVа-417;
Улус подшоҳию дарвешваш,
Анга шоҳлиқдин келиб фақр хуш. *Маҳбубул-қулуб,* 10;
Вилоят била ҳикмату шоҳлиғ,
Нубувват ишидин ҳам огоҳлиғ.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.

**ШОҲОНА** — подшоҳларча, шоҳларга хос:

Шоҳона хилъатлар мужиби ул бўлдиким, қуллуқ кисватин бир-бири устига кийгаймен. *Муншаот,* XIII-139;

≈ **базм** — катта базм, дабдабали зиёфат:

Туздилар шоҳона базми дилпазир,
Бода ичти ишқ аро бўлган асир. *Лисонут-тайр,* 171-14.

**ШОҲРОҲ** — катта йўл:

Буки оҳим тирборони борур гардун сари,
Ғам сипоҳи ингали кўнглумга улдур шоҳроҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-527;

Бўлуб андоқ фано даштида маъдум
Ки сайри шоҳроҳи хатти мавҳум.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-51;

Эрур жодаи шар бир шоҳроҳ,
Ки озмоқтин ул йўлда асрор илоҳ.

*Садди Искандарий,* 322а13;

Шаҳки нажот истар ўйнга паноҳ,
Ушбу йўл ул уйга эрур шоҳроҳ. *Ҳайратул-аброр,* 188-16.

**ШОҲСУВОР** — от минишга моҳир, чавандоз:

Неким бошимда эди, қўйдум истабон қатлин,
Ки осса шоҳсуворим узилмагай фитрок.

*Хазойинул-маоний,* IVб-341; қ. **ШАҲСУВОР.**

**ШУАРО** — шоирлар:

— Саволимиз будурки, туркигуй шуародин улча шеърлари рўзгор сафҳасида сабтдур, қайси яхшироқ айтибдурлар?

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98;

Назмда фусунпардоз шуаронинг ширин ашъори ва рангин абётидин эллик мингдин ортуқ ёд тутупмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126;

≈ **акобири** — шоирларнинг улуғлари:

Шуаро акобиридинки, баъзи «май» таърифида муболаға қилибдурлар, ва бу муътаддун биҳ амридурки, май ичмоқ қавоидида сўз кўп суруп, зарофат ниҳоятсиз зоҳир қилурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 8.

**ШУБОН** — чўпон:

Юз субҳа бир қалам бирла котиб қилур рақам,
Минг қўйни бир асо била ҳар ён сурар шубон.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-692;

Шаҳарда қўйлар посбони ул, ёзида қўйлар шубони ул.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-10;

Ҳаммол чун анингдек топиб меҳрибон,
Керакмас дебон Мусо янглиғ шубон.

*Садди Искандарий,* 298б18;

≈ **и чораандеш** — чора изловчи чўпон:

Саҳрода қолиб ғарибу бехеш,
Ҳайратда шубони чораандеш.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 813.

**ШУБОНЛИҒ** — чўпонлик, бошлиқлик:

Тунга тегру хўкбонлиғ қилғайсен,
Ул жамоатға шубонлиғ қилғайсен. *Лисонут-тайр,* 84-2.

**ШУБҲА** — шак, гумон:

Навоиё, санга бу сўзда шубҳае бўлса,
Қадаҳ кетурки хутутида кўргузай бир-бир.

*Хазойинул-маоний,* Iб-163;

Чун шубҳасиз ҳалол луқмадин ожиз бўлдилар, емаклари оз миқдорға келди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-78;

≈ **рафъ бўл-** — гумон ойдинлашмоқ:

Алар кулуб дедиларким; Мундоқ иттифоқий иш оз воқеъ бўлмиш бўлғай, шубҳа рафъ бўлуб, муддао исботи зоҳир бўлди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23.

**ШУГУН** — бирон нарсани яхши белги ҳисоблаш;

≈ **тут-** — яхшиликка йўймоқ, хосиятли ҳисобламоқ:

Қубод фарзандининг мулоқотин шугун тутуб, ...Мадойинға етиб подшоҳлиққа ўлтурди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-222-223.

**ШУДРУН** — шабнам, шудринг:

Чарх ёғдурса кавокибни, сиришкимча эмас,
Қайда дарё била тенг бўлғани бордур шудрун.

*Хазойинул-маоний,* IVб-446;

Етти дўзах онда бир учқун киби,
Секкиз учмоғ онда бир шудрун киби. *Лисонут-тайр,* 160-16.

**ШУЖОАТ** — ботирлик, юраклилик, жасорат:

Агарчи бу хоксорнинг ота-бобоси ул ҳазратнинг обо ва аждоди хизматларидаким, ҳар бири салтанат конининг гавҳари ва шужоат бешасининг ғазанфари эрдилар.

*Вақфия,* XIII-160;

Табъида сахо била шужоат,
Даҳр этса не тонг анга итоат. *Лайли ва Мажнун,* 95б16.

**ШУҚ** — писиб, пойлаб ётиш, тикилиб ётиш:

Ғайр улким ётибон йўлунгда шук,
Қормабон қонингни ичкай бир мушук. *Лисонут-тайр,* 44-10.

**ШУКР** — миннатдорчилик билдириш, раҳмат, ташаккур:

Яхши сўз кўнгулни ёрутур ва яхши хат кўзнинг неъмати

арусидурким, анинг маҳри шукрдур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239;

Аввал калиман тавҳиддур шукрким они алифдек жоним орасида нақш эттим. *Вақфия,* 11;

≈ у ҳаё — рози бўлишлик:

Бас ани инсон атағил бериё,
Ким ишидур сабр ила шукру ҳаё. *Ҳайратул-аброр,* 59-10;

≈ айла-//қил- — раҳмат айтмоқ, шукр қилмоқ:

Эйки, кўнглунг чоки битти васлдин, шукр айлагил,
Ким менинг захмимдур улким кўрмамиш марҳам юзин.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-267;

Оллоҳ-оллоҳ чун ул дамни топсанг ва ул завқни топсанг, ғанимат тут ва шукр қилки, мен улдурмен.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**ШУКРЛИЛЛОҲ** — худога шукр:

Шукрлиллоҳ, эй кўнгулким, рафъ ўлуб ҳижрон туни,
Ул қуёш юзин кўрармен тенгрининг қутлуғ куни.

*Хазойинул-маоний,* Iб-600.

**ШУКРОНА** — миннатдорчилик изҳори:

Ўзига аро ерда кўрмай вужуд,
Бу шукронаға ҳаққа этгай сужуд. *Садди Искандарий* 242б19;
Муршидеким қилса иршоду фано биллаҳ анга
Бу вужуди оразидин ўзга йўқ шукронамиз.

*Хазойинул-маоний,* Iа-229,

Шайх дебтурларки, ул беш дирамни бурч қилиб, ул икки юз дирам берган шукронаға берилгай.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-69;

≈ и жон — тан соғлиги шукронаси:

Аларға жон фидо қилсанг, шукронаи жонға миннат қўймоқ тиларлар, агар бу шукронани адо қилсанг, такрорға шуруъ қилмоқ истарлар. *Маҳбубул-қулуб,* 109.

**ШУКУРГУЗОРЛИҚ//ШУКРГУЗОРЛИҒ** — миннатдорчилик, шукур қилишлик:

Ул ҳазрат шукургузорлиқ юзидин маъзират изҳори қилиб дедиларким, бу шеърнинг силаси уҳдасидин биз чиқа олмасбиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-181;

Бу ишлар шукргузорлиғиға ўз хоҳарзодасинким, оти Нозмеҳр эрди... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**ШУКУРЧИ** — подшоҳнинг соябон тутувчиси:

Мансабда андоқки... шукурчи ва юртчи ва шилончи ва ахтачи йўсунлуғ кўптур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ШУКУФА//ШУГУФА** — гул, чечак, ғунча:

Чун сочар ел узра шукуфа дирам,
Ҳақ анга не барглари айлар карам. *Ҳайратул-аброр,* 141-18;
Баҳор сенсиз ўлубтур манга ажаб дўзах,
Қизил гул анда ўту оқ шугуфалардур ях.

*Хазойинул-маоний,* Iа-129.

**ШУКУФТ** — очилиб яшнаган:

Гули давлат топиб шукуфт анга,
Не ажаб синглим ўлса жуфт анга. *Сабъаи сайёр,* 95-4.

**ШУКУФТАВАРД** — очилган гул:

Сўз гулшанининг шукуфтаварди,
Илм оятининг варақнаварди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-53.

**ШУКУФТАДИЛ** — очиқ кўнгил:

Сен ҳам эмди шукуфтадил бўлғил,
Менга икки жаҳон сингил бўлғил. *Сабъаи сайёр,* 92-17.

**ШУКУФТАТАБЪЛИҚ** — очиқ кўнгиллик:
Мавлоно Ҳалвоий... шукуфтатабълиқ яхши чиройлик киши эрди. *Мажолисун-нафоис,* 69.

**ШУКУҲ** — 1. улуғворлик, фахрланиш:
Илму тақвосидин кўнгулларда шукуҳ ва диққат, фаросатидин бедиёнатлар кўнглида анбуҳ андуҳ. *Маҳбубул-қулуб,* 22;
2. шон-шавкат, азамат, савлат:
Умид улки аъдоға солғай шикаст,
Шукуҳини қилғай қаро ерга паст. *Садди Искандарий* 287а15;
3. кўркамлилик, ҳайбатлилик:
Ким эрди Қаёний иккинчи гуруҳ,
Ки оламда эрди алардин шукуҳ. *Садди Искандарий,* 246б16;
≈ **ет-** — фахрланмоқ, ғурурланмоқ:
Бўйла ҳожатда етишди ул гуруҳ,
Кўнглига етти, алар етгач, шукуҳ. *Лисонут-тайр,* 89-14.

**ШУКУҲЛУҚ//ШУКУҲЛУҒ** — савлатли, маҳобатли:
Шайхул-ислом дебтурки, анинг қабридек шукуҳлуқ қабр ҳаргиз кўрмайдурмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-89;
Бонуйи олия шукуҳлиғ хотун эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-118.

**ШУМ** — 1. шум, бузуқ, нопок, ножўя:
Қошки бу шумқадамлиқ муллолар бизнинг уйга келмасалар эрди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18;
Бу янглиғ зиёфат басе шум эрур,
Хирад аҳли олинда мазмум эрур.
*Садди Искандарий,* 295а13;
2. толесиз, бахти қора:
Ва ул нодон қавм уч фирқа бўлуб, ул шумнинг сўзи била амал қилдилар ва кўб вақтқа деганча бу ботил миллат эл орасида бор эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-298;
≈ **нафс** — баднафс:
Шум нафс ҳаззиға бир-икки аёғлариға иртикоб қилғай ва олида широлғасин кабоб қилғай. *Маҳбубул-қулуб,* 51-52;
≈ **и нодон** — жоҳил, бахтсиз:
Ҳам санга юз қатла шайтондин уёт,
Ҳам анга сен шуми нодондин уёт. *Лисонут-тайр,* III-11.

**ШУМБАХТ** — бадбахт:
Тош отар тифли ланму шумбахт,
Соя солур бошиға олий дарахт. *Лисонут-тайр,* XI-100;

**ШУМЛУҚ//ШУМЛУҒ** — бузуқ феъллик, бахиллик:
Фисқ шумлуғидин ўзингни яхшилардин ҳуратма ва ёмонлар орасида қотма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79;
Раво кўрмагинг анга маҳрумлуқ,
Эрур бурноғидин батар шумлуқ.
*Садди Искандарий,* 295а14.

**ШУМОР//ШУМОРА** — 1. саноқ, ҳисоб:
Аммо махзанининг йилони хунхор ва гулшанининг тикани беҳад ва шумор. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;
2. бирон бир қолдиқ нарса, асар:
Бас ким ўзин этти пора-пора
Йўқ эрди ҳаётидин шумора. *Лайли ва Мажнун,* 99б18;
Жаҳон айёрасидин тут канора,
Ки макру фаниға йўқтур шумора. *Хазойинул-маоний,* IIа-398;
≈ **қил-** — санамоқ:
Йиш ҳисобин шумора қилғунгдур,
Қатлу кинига чора қилғунгдур. *Сабъаи сайёра,* 149-1.

**ШУМУЛ** — ўраб олиш, ўз ичига қамраб олиш, жойлашиш, ўрнашиш:

Агар худ бу нав айламассан қабул,
Не янглиғки кўнглунга айлар шумул.

*Садди Искандарий,* 289*а*14.

**ШУМҚАДАМЛИҚ** — бирор фалокатга сабаб бўлувчилик, бахтсизлик келтирувчилик, шумқадамлик:

Не дегайлар, айтғайларким, кошки бу шумқадамлиқ муллолар бизнинг уйга келмасалар эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18.

**ШУНДОҚ** — шундай:

Ўз ниёзи ва нозанинининг истиғноси изҳорида ва ўзи жон бермакида анинг бепарволиғининг осорида шундоқ матлаъ оз воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 221.

**ШУНИД** — эшитишлик; **гуфту шунид** — гап-сўз, суҳбат:

Чу ҳар илмдин бўлди гуфту шунид,
Димоғини шоҳнинг қизитти набид.

*Садди Искандарий,* 252*а*9.

**ШУНҚОР** — қуш номи:

Шунқорнинг шоҳвашлиғи таърифида Ҳудҳуднинг мадҳоройлиғи. *Лисонут-тайр,* 34-10.

**ШУО//ШУОЪ** — нур:

Ҳар кавкаб учин гардун неш этти шуоидин,
Ғам шоми вафо аҳлин ҳар навъ керак санчар.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-169;

Чекилган ҳар таноби бодбоннинг,
Шуоъи хатти меҳри зарфишоннинг. *Фарҳод ва Ширин,* 96.

**ШУРБ** — 1. ичиш:

Хожа Абулвафои Хоразмий — Хожа Абулвафо хизматлариға тавҳид арбоби ва мавожид ва азвоҳ асҳоби софия машорибидин шурби тамом бор эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-146;

Агар шурбға машъуф — кўй ва кўча мусулмонларға махуф. *Маҳбубул-қулуб,* 12;

2. насиба, улуш:

Анга сўфилар софий машрабидин тамом шурби бўлмиш бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-176;

≈ **қил-** — ичмоқ:

Не тафовут шурб қилса дурд ёхуд софни,
Дурдкашким ишқ аро софий қилибтур машрабин.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-451.

**ШУРТА** — дарё шамоли:

Шуртасида чу бор эди қувват,
Шурта елида ҳам ажаб суръат. *Сабъаи сайёр,* IX-131.

**ШУРУЪ** — бошлаш, ишга киришиш:

...душвор писандлиққа шуруъни жибиллий қилиб эрди.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;

...шуруъ мақсудға қилмоқ авлодур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65;

Чун варақға мужиби туташмоқ ва қаламға андуҳ шуъласи бошдин ошмоқ эрди-ложарам ул бобда шуруъ муносиб кўрулмади. *Муншаот,* XIII-136;

≈ **и мақсуд** — мақсад сари киришиш:

Бас эмди шуруъи мақсудқа ва ружуъи матлубқа қалами... *Мажолисун-нафоис,* 229;

≈ **айла-//эт-//қил-** — бошламоқ, киришмоқ:

Менки турк алфозига айлаб шуруъ,
Назм топти табъу килкимдин вуқуъ. *Лисонут-тайр,* 210-1;

Минг жавр ила бирави қилур ишқдин ружуъ,
Қилмоқ ружуъдур иш аро қилмайин шуруъ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-295;

Ки анга хидматин ружуъ этти,
Шоҳ деганга бу ҳам шуруъ этти. *Сабъаи сайёр,* 169-17;
Эмди тенгридин тавфиқ тилаб, ул азизлар руҳидин истимдод қилиб, шуруъ қилилур. *Мезонул-авзон,* 6.

**ШУРУҲ** — шарҳлар, изоҳлар:

Эй мударрис, ишқ сирри дафтари бир нуқтадур,
Гарчи мингдин бир ёзилмайдур ёзиб юз минг шуруҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-110.

**ШУРҲА** — изтироблар, ғулғулалар:

Мажнуннинг кўз қароси ва кирпик хомаси била жон сафҳасида ёзған кўнгли шурҳалари...

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 792.

**ШУСТМОН** — суваш, қоплаш; ≈ **қил-** — сувамоқ, суркамоқ, қопламоқ:

Сурохи келиб ложуварди нишон,
Қилиб ани зарҳал била шустмон. *Садди Искандарий,* 283б2.

**ШУСТУШЎ** — ювиниш, тараниш:

Истади Мудбир ул суға кирмак,
Тийра жисмиға шустушў бермак. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1120.

**ШУТУРМУРҒ** — туяқуш:

Араб барриға гаҳ бўлуб тезгард,
Шутурмурғ кўрмакка водийнаворд.

*Садди Искандарий,* 301а11.

**ШУША** — шовуш, тарнов; том четидаги муз сумалаги, майда томчи музлар:

Эрур нахлдек шамъу муз шушаси,
Мунунг ўт, анинг сувдурур хўшаси.

*Садди Искандарий,* 265б2;

Ел осибидин халқ юз боғлабон,
Нафаснинг тафи шуша муз боғлабон.

*Садди Искандарий,* 270а5.

**ШУЪБА** — 1. бўлим, шохобча; тоифа, тўда, гуруҳ:

Юз жунун шуъбаси айлар пайдо,
Ул пари кўнглума пинҳон киргач.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-104;

Мавлоно Абдуллоҳ... бурунлар йигитлик ҳиссиётидинким, жунундин бир шуъбадурур, баъзи ҳолатида агар бирор нима номулойимлиқ бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 93;

2. мусиқий термин; асосий куйдан келиб чиқадиган куй тури:

Ва улким, Султони соҳибқирон хизматиға мушарраф бўлди, Машҳаддин «тегди ғизол» шуъбасида ул ҳумоюн ҳазратнинг исмиға ўзининг бу шеъринки... амал ясаб эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-91.

**ШУЪБАДА** — ўйин, найранг:

Ва шуъбадалариға эъжоз туҳмати боғладилар ва бемаъни ҳарзаларини ваҳй кисватида жилва бердилар.

*Маҳбубул-қулуб,* 105;

Тунки тузуб шуъбада ҳангомасин,
Қилди қаро аҳли жаҳон номасин. *Ҳайратул-аброр,* 14-5.

**ШУЪБАДАБОЗ** — масхарабоз, найрангбоз, сеҳр қилувчи:

Бу кечаким сипеҳри шуъбадабоз,
Олам аҳлиға бўлди шуъбадасоз.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 911.

**ШУЪБАДАБОЗЛИҚ** — найрангбозлик, кўзбўямачилик:

Мавлоно Аёзий... магар уч йил мундин бурунроқ Пули Мо-

лонда бир йигит кўрдум, ул ҳам бу навъ шуъбадабозлиқ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 62.

**ШУЪБАДАГАР** — ҳар турли ўйин кўрсатувчи, фусунчи:

Шуъбадагар шишасидек тоши соф,
Зимнида юз макр ила зарқу газоф. *Ҳайратул-аброр,* 113-23.

**ШУЪБАДАСОЗ** — сеҳр билан ақлни шоширувчи:

Бу кечаким сипеҳри шуъбадабоз,
Олам аҳлиға бўлди шуъбадасоз. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 911.

**ШУЪБАДАФАН** — ўйин илмини яхши билувчи:

Демайин муҳрабози шуъбадафан,
Балки луъбатнамойи луъбафган. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 911.

**ШУЪЛА** — ўт, аланга, ёлқин:

Мунинг ламъаси кўзни равшан қилиб,
Анинг шуъласи уйни гулшан қилиб. *Муншаот,* XIII-93;

Шуълаедур сўзанда, хошоки кўп жону кўнгул бўлған ва барқедур фурузанда, кўп жону кўнгул ашиъсида кул бўлған. *Маҳбубул-қулуб,* 91;

≈ **баҳри** — зўр аланга, кучли ўт:

Ишқ аро поку қаландарлиқ керак,
Шуъла баҳрида самандарлиқ керак. *Лисонут-тайр,* 154-9;

**томуғ шуъласи** — дўзах ўти:

Неча ҳаддин ортуқ гуноҳкорсен,
Томуғ шуъласиға сазоворсен. *Садди Искандарий,* 253б18;

≈ **и гетифурўз** — дунёни ёритувчи нур:

Сўнгра ондин кимса топмай менча сўз,
Бўйла муҳриқ шуълаи гетифурўз. *Лисонут-тайр,* 197-5;

≈ **и жонфурўз** — кўнгилни ёритувчи аланга:

Ким дарду гудози сўз бирла,
Юз шуълаи жонфўруз бирла. *Лайли ва Мажнун,* 95а7;

≈ **и ишқ** — ишқ шуъласи:

Ичимга шуълаи ишқинг тутошиб,
Тутошиб демаким, бошимдин ошиб.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 559;

≈ **и кин** — қаттиқ ҳасад, ўтли гина:

Шоҳ ул сўз била топти таскин басе,
Ҳаво тутмади шуълаи кин басе. *Садди Искандарий,* 287а16;

≈ **и мажус** — оташпарастлар ибодатхонасидаги олов:

Ёқ муғбача шуълаи мажуси,
Ким дуди ғамимдур обнуси. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 866;

≈ **и нор** — ўтли, иссиқ шуъла:

Қизил хайлининг ранги гулнор ўлуб,
Анга шуълаи нор минқор ўлуб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1445;

≈ **и рухсор** — юз нури:

Шўх очқач шуълаи рухсорини,
Ўртади «лоҳавла» истиғфорини. *Лисонут-тайр,* 72-3;

≈ **и саркаш** — кучли аланга:

Бор эрмиш бурун чоғда козибваше,
Уйинга тушуб шуълаи саркаше.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1483;

≈ **и сўзнок** — ўтли шуъла:

Дояки бу ишқи пок кўрди,
Ул шуълаи сўзнок кўрди. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 718;

≈ **и фано** — фонийлик шуъласи, ўзликни ҳисобга олмаслик:

...Хорошикона матлаъ била дард аҳли жониға шуълаи фано ёқилди. *Мажолисун-нафоис,* 209;

≈ **и фироқ** — фироқ, айрилиқ ўти:

Кўкси аро шуълаи фироқи,
Бу ўт била доғи иштиёқи. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 708;
≈ **и чароғ** — чироқ нури, ёруғлик, нур:
Шоҳ бу сўздин очилди боғ киби,
Тил чекиб шуълаи чароғ киби. *Сабъаи сайёр,* 48-9;
≈ **и шавқ** — кучли севги, ишқ алангаси:
Бўйнум уза «айн»ин айлагил тавқ,
«Шин»ни қил ичимга шуълаи шавқ. *Лайли ва Мажнун,* 73аб;
≈ **и ҳусн** — гўзал жамол ёлқини:
Шуълаи ҳусни солиб давронға ўт,
Оташин лаълидин аммо жонға ўт. *Лисонут-тайр,* 71-18.

**ШУЪЛААНГЕЗ** — шуъла солувчи, шуъла қўзғатувчи:
Деди, к-эй дард ўтидин шуълаангез,
Дамнинг қилған ўтумнинг шуъласин тез.
*Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ШУЪЛААФГАН** — қизитувчи, эритувчи:
Не шоирона таркиблари аҳсан ва не ошиқона сўзу дардлари шуълаафган. *Маҳбубул-қулуб,* 29.

**ШУЪЛАЗАН** — шуъла урувчи, алангани зиёда қилувчи:
Куйган ичимда бодадин ишқ ўти бўлди шуълазан,
Поралари бағирнинг ул шуъланинг ахгаримудур?
*Хазойинул-маоний,* IIб-82;
Ғурбат ўти ҳар дам ўлуб шуълазан,
Тушти хаёлиға ҳавойи ватан. *Ҳайратул-аброр,* 52-7.

**ШУЪЛАКАШ** — юзланувчи, ҳароратлантирувчи:
Қайдаки ишқ ўти бўлуб шуълакаш,
Ақл ўлуб ул ўт уза хошокваш.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 144.

**ШУЪЛАЛИК//ШУЪЛАЛИҒ** — алангали, ёниб турган, порлаб турган:
Ажаб йўқ, тотса ҳар ой телбараб оғзидин ўт сочқай,
Жунун кўйида тушкан шуъалалиқ бағрим кабобидин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-261;
Дардлиғ кўнгул — шуълалиғ чароғ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-79.

**ШУЪЛАНОК** — шуълаланувчи:
Тилисм айлабон жазб ўтларни пок,
Ки оташгаҳ андин бўлуб шуъланок.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1411.

**ШУЪЛАОСО** — ярқироқ, ялтираган:
Ул шуълаосо барглари акси шишан ҳалабийда ойнаи чиний каби зулол ичра тушгандин, чаман қушлар мутаранним.
*Муншаот,* XIII-91.

**ШУЪЛА ПАЙВАСТ** — шуълали, ёлқинли:
Чекса гунаҳ ўти шуъла пайваст,
Қил ани надомат ашкидин паст.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 869.

**ШУЪЛАПАРВАР** — алангали, ёлқинли, алангаланишга яқинлашиб турган тутун:
Хатинг қуёш киби юз узра парвариш топти,
Ажаб эмастур агар бўлса шуълапарвар дуд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-129.

**ШУЪЛАФИЗО(Й)** — шуълаланувчи, шуъла сочувчи:
Ҳам турраснинг дуди вараъ белига зуннор, мен кофири ишқи,
Ҳам юзи мажус ўти киби шуълафизодур, мен ўртанибон пок.
*Хазойинул-маоний,* IIа-379.

**ШУЪЛАХЕЗ** — аланга қўзғовчи, ёлқинлатувчи:

Қуш кетурди номангу кўнглумни қилди шуълахез,
Айлади гўё қанотининг ели бу ўтни тез.

*Хазойинул-маоний,* IIб-206;

Бу икки ўтдек қони ўт шуълахез,
Ким анга теккан сойи сув бўлса тез. *Ҳайратул-аброр,* 167-29.

**ШУЪУР** — сезги, ҳис, ҳуш, фаҳм, идрок:

То бўлай ул навъ усрукдин шуъурум бўлмағай,
Меҳнати кўп кўнглума юз қўйса ҳар ёндин малол.

*Хазойинул-маоний,* IVб-394;

Ҳар қачон вожиб зоти мушоҳадаси имкон оламиға таназзул ва илтифот воқеъ бўлмай бу жонибқа шуъур ва вуқуф бўла олмағай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 699;

≈ **бўл-** — сезмоқ, хабар топмоқ:

...ва саҳар етгандин шуъурунг бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 67.

**ШУЮН** — мартабалар, даражалар:

Йўқ эди худ илмингга ижмоли зот,
Монии тафсили шуюну сифот. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 14.

**ШУЮХ** — қарилар, чоллар:

Қамолдин неки ўтти, яна топар нуқсон,
Ки кўп яшаб кирар атфол чаргасига шуюх.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-111.

**ШУЮЪ** — тарқалиш, ёйилиш:

Дайр пири қулименким, қилибон май шойиъ,
Бергай ул ужбу риё жониби ўртарга шуюъ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-293.

**ШУҚҚА** — 1. байроқ учига боғланадиган бир парча мато:

Алам шуққаси дағи жинси Фаранг,
Ҳам ул барча зарбофту ҳам етти ранг.

*Садди Искандарий,* 261б15;

2. парда:

Тун ёшурур шуққаи анбарвашин,
Субҳ чиқарур алами заркашин. *Ҳайратул-аброр,* 195-20.

**ШУҒЛ** — 1. иш, машғуллик, вазифа:

Тутуб ҳар шуғлдин дунёда гўша,
Муҳайё айласам уқбоға тўша. *Вақфия,* XIII-162;

Аммо шуғл ва комронлиқ чоғида ва кўнгул мулки халқ ҳужуми бўлғанида ва гоҳ аморат маснадида ўлтурдум.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-8;

2. ижод қилиш:

Бу «Хамса» шуғлидин чун фароғат топибмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120;

**дунё шуғли** — дунё ишлари билан машғул бўлиш;

Жаҳон шуғли сори талаб қилма мужиб,
Анинг таркини тутқали иста бойс. *Хазойинул-маоний,* IIб-93;

≈ **топ-** — ишга тушмоқ, киришмоқ:

Бориб давлат аркони шоҳ қошиға,
Топиб шуғл ул иш саранжомиға. *Садди Искандарий,* 227а12;

≈ **ида зоҳид бўл-** — покизалик билан ўз вазифасини эгалламоқ:

Ҳар бири ўз шуғлида зоҳид бўлуб,
Маъни хилоф ичра мужоҳид бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 67-27.

**ШУҲРАВАРД** — бир даста гул:

Боғи фано гулбунида шуҳравард,
Улки анга гулшан эди сухравард. *Ҳайратул-аброр,* 136-1.

**ШУҲРАТ** — машҳурлик, маълумлик, довруғ:

Ва дер эрмишларки бизинг тариқимиз суҳбатдур ва хилватда шуҳраттур ва шуҳратда офат.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

Ким шуҳрати чун жаҳонга тўлғай,
Турк элига даги бақра ўлғай. *Лайли ва Мажнун,* 97а21;

≈ **тут-** — тарқалмоқ, ёйилмоқ, машҳур бўлмоқ:

Чун «Туҳфатул-афкор» қасидаси шуҳрат тутти, подшоҳ ҳазратларига етишти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-31;

Ўл ой ҳусниға ишқингни ёшурғил дема, эй носиҳ,
Ки тутмиш олам аҳли ичра шуҳрат бу хабар ҳар ён.
*Хазойинул-маоний,* IIб-261.

**ШУҲУД** — кўриш, мушоҳада қилиш, кўз билан кўра олиш:

Юзунг мушоҳадаси қилмиш ўйла мустағрақ,
Ки ҳажр салб қила олмас ул шуҳудумни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-598;

Шуҳудлари истиғроққа етган ва ул истиғроқдин истеҳлок мақомин ҳосил этган. *Маҳбубул-қулуб,* 97;

Анча айлаб фанода нафй вужуд,
Ки бўлуб мужиби бақою шуҳуд. *Сабъаи сайёр,* 25-18.

**ШЎЛАКАЙ** — сўлак, сўлакай:

Юздин тўкар сув улки кўзи, оғзи, бурнидин,
Эл оллида оқар шўлакай бирла суву ёш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-254.

**ШЎР** I — 1. ғавғо, тўполон:

Навоий заъфи ғолиб эрди бу кўй ичра ул ақшом,
Агар ўлмайдурур, не эрди итлар шўру ғавғоси.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-578;

2. нотинчлик:

Забардастлар бошида мулк ҳавоси шўри андин.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-76;

Ҳам нубувват уйида шўр андин,
Ҳам набийға далири мўр андин. *Сабъаи сайёр,* 19-1;

≈ **у шайн** — тўполон ва кайф, тўс-тўполон, шовқин-сурон:

Англағач атфол айлаб шўру шайн,
Истимоъ этти бу сўзни волидайн. *Лисонут-тайр,* 206-14;

≈ **у шайнлиғ ов** — бемаъни юришли, тўс-тўполонли ов:

Ва бир шўру шайнлиғ овки, тўнғуз овидур, анинг ҳам эркагини «қобон», тишисин «мегажин» ва ушоғин «чўрпа» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;

≈ **сол-** — ғавғо солмоқ, тўполон қилмоқ, нотинч қилмоқ:

Оламни Сулаймонға халқ айлаб маъмур,
Ҳукми солди жину башар хайлиға шўр.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-23;

≈ **туш-** — бахтсизлик рўй бермоқ:

Чун бўлди ватан аноси гўри,
Тушти яна олам ичра шўри. *Лайли ва Мажнун,* 90б5;

≈ **у шар сол-** — тўполон, шовқин-сурон қилмоқ:

Фитна даҳр ичра карру фар солибон,
Чарх жавфида шўру шар солибон. *Сабъаи сайёр,* 35-21;

≈ **у шағаб бунёд қил-** — фитна-фасод қилмоқ, ғавғо бошламоқ:

Яна бунёд қилди шўру шағаб,
Ошуруб кўктин оҳ ила ё раб. *Сабъаи сайёр,* 71-11.

**ШЎР** II — тузли, тузи ўткир; аччиқ:

Оғзидин аччиғ сўз айтиб зоҳир этса заҳр чашм,
Айб эмастур писта шўру тонг эмас бодом талх.
*Хазойинул-маоний,* Iб-128.

**ШЎРА** — шўр ер; шўра, шўр ерда битадиган ўт:

Гулшан ичра чун бутар гул, шўра ердин шўразор,

Ғайри ғадр аҳли не бўлғай оламн ғаддор аро.

*Хазойинул-маоний,* Iб-42;

Топиб бу ишта чун айлаб тааммул,
Ки шўра хас қилур зоҳир, чаман гул.

*Фарҳод ва Ширин,* 133.

**ШЎРАЗОР** — шўра битган жой:

Гулшан аро чун бутар гул, шўра ердин шўразор,
Ғайри ғадр аҳли не бўлғай олами ғаддор аро.

*Хазойинул-маоний,* Iб-42.

**ШЎРАПУШТ** — шўралаган, ғадир-будур:

Малоҳат оғзинга гар писта сотсаким олсун,
Ки борғусидур шўрапушту оғзи очуқ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-322.

**ШЎРАНГЕЗ** — ғавғо солувчи, тўполон кўтарувчи:

Чу нома чирмадим ёзиб ёзунг шавқида шўрангез,
Дамимдин ўт тушуб бир бошиға қилди они гулрез.

*Хазойинул-маоний,* IIб-208.

**ШЎРАФГАН** — ғавғо солувчи, тўполон кўтарувчи; нотинчлик солувчи; хаёл паришон қилувчи:

То кўнгул сайдиға қўйди ул ғазоли чин кўнгул,
Бўлди шўрафганлар аъзоси аро хунин кўнгул.

*Хазойинул-маоний,* IVб-665.

**ШЎРБАХТ** — бахтсиз, бахти қаро:

Чун яхши тааммул этти лахте,
Тил чекти нечукки шўрбахте.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 726.

**ШЎРИДА** — паришон, пароканда, ишқ савдосига мубтало бўлган; ≈ **аҳвол** — ошуфтаҳол, паришонхотир:

Ипак зайлуча ҳам солдурди филҳол,
Деди, ўлтурсун ул шўрида аҳвол. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**ШЎРИДАСАРЛИҚ** — паришонҳоллик, оворалик:

Ўти чун бўлмади ул дам асарлиқ,
Анга бўлди фузун шўридасарлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 71.

**ШЎРИДАҲОЛ** — паришонхотир, ошуфтаҳол, беқарор; бечора:

Эшиттимки Мажнуни шўридаҳол,
Ки дашт узра сойир эди моҳу сол.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1378.

**ШЎРИШ** — изтироб, ҳаяжон; фитна, қўзғолон, исён:

Анинг туфулият замонида мулкда араб истилосидин кўп шўриш пайдо бўлуб, ғассонийлардин подшоҳики, оти Тойир эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**ШЎРОБА** — кўз ёши:

Айб кўп қилма, Навоий кўзлари шўробасин,
Кўрки, ул ойнинг не янглиғ лаъли шўрангези бор.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-75;

То фироқ мубталосининг талх-талх шўробаси ҳижрон ўтининг лаҳза-лаҳза забона тортариға таскин бергай.

*Муншаот,* 109;

≈ **тўк-** — қон-қон йиғламоқ:

Бу ҳолдин султони соҳибқирон мизожиға ғариб андуҳ ва изтироб тушуб, ғоят ҳузн ва малолатдин талх-талх **шўроба тўкуб**, ҳой-ҳой йиғлади. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**ШЎХ** — 1. уйноқи, чаққон:

Муғанние бор эрди хушовоз, аммо кичик ёшлиғ ва девонасор ва шўх эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;

2. гўзал маҳбуба:

Мени ҳавосида девона айлади ул шўх,

Жунуну ишқ ила афсона айлади ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-115;

Ёқаси майхора шўхлар илгидин чок, кўнгли ҳам алар ишқи тиғидин захмнок. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-35;

≈ **и дилфириб** — йўлдан оздирадиган, ўзига тортадиган гўзал:

Ё раб, ушбу турфа шўхи дилфириб,
Ким анинг васлин манга қилдинг насиб. *Лисонут-тайр,* 212-6;

≈ **и жоду** — гўзал севгили:

Кўзларидин юбон чу уйқуни,
Келтуруб ёна шўхи жодуни. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1139;

≈ **и зебо** — гўзал маҳбуба:

Эй шўхи зебо эй сарви раъно.
Бўлдум ғамингдин мажнуну шайдо. *Мезонул-авзон,* XIV-174;

≈ **и ишвагар** — ноз-карашмали гўзал:

Бизнинг сори ул шўхи ишвагар келмас,
Билурки фурқатидин ўлмишам, магар келмас.
*Мезонул-авзон,* 52;

≈ **и марғуб** — гўзал, ёқимли севгили:

Мактаб ўқуғунча шўхи марғуб,
Кўп топти шикан нечукки мактуб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 797;

≈ **и моҳир** — уста, моҳир нозанин:

Ғаройиб кўп қила бошлади зоҳир,
Ўзининг фаннида ҳар шўхи моҳир.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 479;

≈ **и ситамгар** — тошбағир гўзал:

Қомату зулфу кўзу қошу узору хат ила холи
Лабингдурки, аларча эмас, эй шўхи ситамгар.
*Мезонул-авзон,* 66-67;

≈ **и тарсо** — ғайридин гўзал, жуҳуд қизи:

Шўхи тарсо сўз бу навъ этти баён,
Ким шароитдин бари бўлди аён. *Лисонут-тайр,* 82-10;

≈ **и худрой** — ўзбилармон, ўжар севгили:

Келиб ногаҳ ул шўхи худрой анга,
Қадаҳ тутса юз ноз ила вой анга!
*Садди Искандарий (Хамса),* 1374;

≈ **и шакарханд** — табассум қилувчи, чиройли ва нозланиб кулувчи; гўзал севгили:

Агар фарзан, ўзи бўлса ризоманд,
Бўлурму рози ул шўхи шакарханд?
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 493;

≈ **и ширингў** — ширинсўз, ширинзабон шўх:

Сурди бу нукта шўхи ширингў,
Ки саломинг деди секиз бону. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1178;

≈ **и ширинзабон** — ширинсухан жонон, мулойим сўзли маҳбуба:

Деди макр ила шўхи ширинзабон,
К-эй етти кишвар уза марзбон. *Садди Искандарий,* 299а18.

**ШЎХГИН** — ўйноқи, ҳазилкаш, шўх:

Бу шаҳрда худ андин жўлидароқ ва шўхгинроқ йўқтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-109.

**ШЎХЗЕҲНЛИК** — ўткир зеҳнли, қобилиятли:

Кичик Мирзо — хўбтабълик, тез идроклик, шўхзеҳнлик, қавий ҳофизалиқ йигит. *Мажолисун-нафоис,* 202.

**ШЎХЛУК//ШЎХЛУҒ** — ўйноқилик, шўхлик:

Мавло Тоҳирий... табъида шўхлуқ бор.
*Мажолисун-нафоис,* 119;

Айни заъф ичра кўзунгга шўхлуғ ойин эрур,
Уйлаким беморлар ичра бўлур баъзи тетик.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-333.

**ШЎХОНАЧА** — чиройли, гўзал, келишган:

Солди бошиға улуғ фитналар эл қатли учун,
Гарчи шўхонача печинг кўринур асру кичик.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-180.

**ШЎХТАБЪ** — ҳозиржавоб, заккй:

Мавлоно Зайн... ўз замонининг шўхтабъларидин бир ани тутарлар эрди. *Мажолисун-нафоис,* 29.

**ШЎХТАБЪЛИҒ** — очиқ табиатли, қувноқ:

Шоҳ Ғариб Мирзо — шўхтабълиғ ва мутасарриф... йигитдур. *Мажолисун-нафоис,* 204.

**ШЎХ ШАНГ** — жилвали, жозибали, ўйинқароқ:

Бари занги холидек мушкранг,
Бари ҳиндуйи зулфдек шўх шанг. *Садди Искандарий,* 281*а*4.

## Э

**ЭВ** — уй, хона:

Ашк тим-тим қонидин кулбам безанса не ажаб,
Ким эрур гул баргидин булбул эвининг зийнати.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-595;

...бу ҳамул Мовароуннаҳрий девона кишидурки, элнинг эвларига борур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167;

Уй ичра кўрдилар бир пораи нур,
Бўлуб эв партавидин байти маъмур. *Фарҳод ва Ширин,* 84.

**ЭВ-** — айлантирмоқ, шошилтирмоқ:

Қадаҳ даврин эвур, эй дайр пири, токи мумкиндур,
Ки даврон ранжини тортарға эмди йўқтур имконим.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-406.

**ЭВАЗ** — 1. бадал, эваз:

Дедим, ислай анбарин зулфунгни, ол бошим эваз,
Дедиким, сен телба бошинда ажаб савдо эмиш.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-145;

Тирикликдин ўлғай анга бу ғараз
Ки қилғай сенинг бу ишингга эваз.
*Садди Искандарий,* 284*б*1;

2. қасд, ўч олиш:

Ул барчанинг эвази таадди ва бедод еткурди ва мамоликка ҳар неча маъмурлуқ ва оросталиқ юзланди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-217;

≈ **бер-** — бадал бермоқ, яхшиликка эриштирмоқ:

Деди, ҳақ ишингизга берсун эваз,
Бу сўздин манга билмак эрди ғараз.
*Садди Искандарий,* 313*а*7;

≈ **бўл-** — ўрнини босмоқ, бировлар ўрнига ўзини қўймоқ:

Гар сенга бўлса азоб этмак ғараз,
Мен бўлай бу нотавонларға эваз. *Лисонут-тайр,* 132-6;

≈ **еткур-** — фойда кўрмоқ:

...элдин ўзига жузвий нима бағоят кўп ва куллий кўрунуб бирга ўн эваз еткурурнинг фикрида бўлғай.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-79.

**ЭВРУЛ-** — 1. айланмоқ, ўгирилмоқ:

Дайр пири савлати манъ этмаса ҳар дам қўпуб,
Бошингга эврулгамен девонавор, эй муғбача.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-558;

2. қайтмоқ, юзланмоқ:

...риҳлат ва зиёрат анинг вафотидин сўнгра Хараҳонийға эврулди, андоқки, ул деб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-110;

3. эгилмоқ, кўнгил боғламоқ, кўнглини мойил қилмоқ:

Эй хотирим ҳавоси қошингға,
Эврулгали ҳамиша бошингға. *Мезонул-авзон,* XIV-168;

4. машғул бўлмоқ:

...не битмакнинг имкони ҳам бор ва анинг шарҳи будурким, доим бу фақирнинг хаёлиға эврулур эрдиким... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ЭВРУШ-** — аралашмоқ, айланмоқ; машғул бўлмоқ; қайғурмоқ:

Жавоб келдиким, чин айтур. Анга эврушманг. *Насойимул-муҳаббат,* XV-79.

**ЭВУР-** — ўгирмоқ, айлантирмоқ; терс, чаппа киймоқ:

Пўстин эвура киймаклари ҳайвонлиғ ва сабуъиятдин нишона. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-32;

**юз эвур-** — юз ўгирмоқ, тескари қарамоқ:

Эвурса ҳар сори, тонг йўқ, юзини оҳимдин,
Қи чайқалур, ел агар асру тунд бўлса, чароғ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-168;

Чун хазон барги ҳусн этар оғоз,
Эвурур юзни зоҳир айлаб ноз. *Муншаот,* XIII-90.

**ЭВУРМАК** — айлантириш, буриш:

Эгармас кўк ҳисори давриға турки фалак кўргач,
Эвурмак ашҳабин бир хишт уза чобуксуворимдин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-350.

**ЭГ-** — эгмоқ, букмоқ:

Туруб айвонда солим чун эгиб қад,
Ҳамул турған су бирла сарви гулҳад. *Фарҳод ва Ширин,* 126.

**ЭГА** — 1. эга, соҳиб:

Абулбарака... анинг ҳаводорлари ул мансаб эгасиздур, муносиб киши топибсиз деб, бир либос бирла подшоҳ арзиға еткургандурлар. *Мажолисун-нафоис,* 182;

2. подшо, ҳукмдор:

...гўёки мулк эгасиз қолдиким, ул золим ва нодон киши эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-217.

**ЭГАК** — эгов:

Қайд қилмангки жунун силсиласи қайдидамен,
Ким кеса олмас ани қилсалар олмос эгак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-348.

**ЭГАЛЛА-** — қўлга киритмоқ, ўз қарамоғига олмоқ, босиб олмоқ:

Ялош бинни Фируз анинг тахтини эгаллади ва ул Хисравнинг қардоши эрди. *Тарихи мулуки ажам,* 515;
Шоҳ Бадахшон... Султон Абу Саид Мирзо аларнинг мулки молларини эгаллади. *Мажолисун-нафоис,* 50.

**ЭГАР//ИЯР** — эгар:

Рахш уза урған эгари зарнигор,
Балки жибилгир анга гавҳарнигор.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 204;

Ва отнин иярин агарчи «зин» дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЭГАР-** — айланмоқ, қайтмоқ; буралмоқ:

Эгармас кўк ҳисори давриға турки фалак кўргач,
Эвурмак ашҳабин бир хишт уза чобуксуворимдин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-350;

Дашт узра эгаргучи ҳаюнлар,
Ошубда ўйлаким қуюнлар. *Лайли ва Мажнун,* VIII-118.

**ЭГАРМАК//ЭКАРМАК** — айлантириш, ўгириш:

Экармакта йўқ чархи даввордек,

Қи бир нуқта даврида паргордек. *Вақфия,* 4;
Хиромн ўрга чиқмоқта тутундек,
Эгармак вақти дашт узра қуюндек. *Фарҳод ва Ширин,* 27.

**ЭГАЧИ** — катта опа:

Ва булар улуғни — «эгачи» ва кичикни «сингил» дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;

≈ **сингил** — опа-сингил:

Яъқуб алайҳис-салом уйига йиборди ва ул шаръда ики эгачи-сингилни бир кишига никоҳ қилмоқ раво эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ЭГИЛ-** — таъзим қилмоқ, энгашмоқ:

Ва басо мастким, ниёз юзидин аёғ ўпкали эгилибдур ва беихтиёр қайъдин покдоманлар этагин мулаввас қилибдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 160;

Начукки сарв ниҳоли насимдин эгилур,
Хиром вақтида ул нахли моҳ пайкар маст.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-83.

**ЭГИР-** — қамамоқ, ўраб олмоқ:

Хисрав қўрғонни қабаб тушуб даврида яна бир қўрғон эгиргани. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 511.

**ЭГМА** — эгилган, қайрилган, букилган:

Эй сабо, ҳолимни арз эт гулрухи таннозима,
Эгма қаддимнинг саломин айт сарви нозима.
*Хазойинул-маоний,* IIа-310.

**ЭГН//ЭГИН** — 1. елка, кифт:

Паҳлавон илтифот юзидин маъҳуд дастури била эгнимни тутар эрди, муқаддима бунёд қилди...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98;

Мунинг жиҳатин баъзи дедиларким, гўрни шер сайд қилғанда, анинг ўқи эгнисидин ўтуб, ерга тегди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;

2. бўйин; тан, бадан, кишининг гавдаси:

Керакки бошиға қўйса алоқалиқ дастор,
Ёнарда ҳам анинг эгнида маволийдек. *Маҳбубул-қулуб,* 16;

Маҳмуд хотималиқ давлатмандларнинг фироқ фархундалариға нубувват тожин қўюб, шариф эгниларига ҳидоят хилъатин солиб... *Вақфия,* 715;

≈ **ига ризо кисватин сол-** — талабин бажариб хурсанд қилмоқ, яхшилик сифатини олмоқ:

Солибон эгнингга ризо кисватин,
Чеккасен устинга ғизо кисватин. *Ҳайратул-аброр,* 161-6.

**ЭГРИ** I — қийшиқ, эгри, букик, қинғир:

Туз бўл ўқдек гар тиларсен авж, ёким эгридур,
Давр ҳар бир гўшадин бўғзиға солибтур кериш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-276;

2. тўғри юрмаган одам, қинғир иш қилувчи:

Ким эгри эса тузлук эмас пояси ҳам,
Бор ўзидек эгри суду сармояси ҳам. *Назмул-жавоҳир,* XV-37;

≈ **бўл-** — қийшиқ, нотўғри бўлмоқ, айбли бўлмоқ:

Мустақим хат ҳар қаёнким майл қилди эгри бўлди, соз торидекким эътидолдин тажовуз қилди, тузуклуги бузулди.
*Маҳбубул-қулуб,* 22;

≈ **кел-** — қийшаймоқ:

Эгри келур хатти чиқарғач қалам,
Сатр йўли жодасидин юз қадам. *Ҳайратул-аброр,* 188-17;

≈ **сўзла-** — ёлғон сўзламоқ, алдамоқ:

Бориб тенгри учун кўр ани бехост,

Ки Хисрав сўзламиш эгриму ё рост?
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 509;

≈ **қўй-** — 1. бир тарафлама қўймоқ, хурсандлик изҳор қилмоқ:
Базмда шоҳона ясаб созу барг,
Бошим уза эгри қўюб нимтарг. *Ҳайратул-аброр,* 36-17;

2. ўзини ягона кўрсатмоқ:
Эгри қўюбон боши уза тож,
Юз тожвор итларига муҳтож. *Лайли ва Мажнун,* 58б10.

**ЭГРИ** II — чолғу асбоби:
Қилди Навоий унин эгри киби тори ҳажр,
Айлагали ноладин чангдек аъзони кўж.
*Хазойинул-маоний,* IIа-127;

Улки эгрида туздур оҳанги,
Яъни устодзодаи чанги. *Муншаот,* XIII-143.

**ЭГРИЛИК** — эгрилик; ёмонлик, ёлғонлик:
Бийик мақомиға улким тилар сабот керак,
Ки эгриликни қўюб, тузлук айласа қонун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-728;

Эгрилигидин кўрунур янги ой,
Андаки бўлмиш қадами чархсой. *Ҳайратул-аброр,* 121-19;

≈ **хост бўл-** — ёмонликни ирода қилмоқ:
Менинг эгрилигим эса сенга хост,
Мен не янглиғ ўзумни айлай рост. *Сабъаи сайёр,* 9-15.

**ЭЗ-** — аралаштирмоқ:
Бу базм аҳли нифоқидин ториқмиш кўнглум, эй соқий,
Эзиб беҳуш дору тут манга етганда давронинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-377.

**ЭЗИД** — худо, тангри:
Дебон юз навъ шукри эзиди пок,
Ёниб манзилға келдилар тарабнок. *Фарҳод ва Ширин,* 81;
Иш ки қилмиш эзиди доно насиб,
Ҳам ул ишта ҳар не келса, ё насиб. *Лисонут-тайр,* 40-6;
Бу ҳашмат бериб, эзиди пок анга,
Не зулм этти, кўр, чархи бебок анга.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.

**ЭЗИЛ-** — аралашмоқ:
Ҳар маеким онсиз ичтим топғали ғамдин амон,
Заҳри ғам гўё эзилмиш эрди ул жомим била.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-315;

Бу янглиғ қанд ила туз кимса билмай,
Ким ул ҳайвон суйи ичра эзилмай. *Фарҳод ва Ширин,* 112.

**ЭЙ** — эй (ундов сўз):
Кетти улким, сендин ором истагаймен, эй кўнгул.
*Мезонул-авзон,* XIV-151;

Андин сўнгра деди: Эй ўғул, йироқ йўл қатъ қилмоқ ўғлонлар ишидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-105.

**ЭЙКИ//ЭЙКИМ** — ундов сўз ва боғловчининг биргаликда қўлланишида эргаш гапли қўшма гапларда келади:
Эйки, бўйнум боғладинг кўйида журми ишқ ила,
Асра гарданбаста қулни, лек ҳар ён чекмагил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-381.

**ЭК-** — 1. экмоқ, ўтказмоқ:
Ва баъзи йиғочларға дағи илтифот қилиб, ер кўргузур эрмишлар, қайда эккай. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15;

2. сочмоқ, кўпайтирмоқ, кўпайтиришга бошламоқ, сабаб бўлмоқ:
Салоҳ ва фасод тухмин ким эктиким, ўрмади.
*Маҳбубул-қулуб,* 144;

3. қадамоқ, экмоқ, тикмоқ:

Экса ғаний тухм қилиб элга зўр,
Тухмини торож қилур хайли мўр. *Ҳайратул-аброр,* 139-7.

**ЭКИН** — экин, зироат:
Дур тишингдин донаи сабрим қолур бебар десам,
Кулуб айтурким, экиннинг офатидур жолалар.
*Хазойинул-маоний,* Iа-149;

≈ **сувор-** — экин суғормоқ:
Ўз муборак илиги била экин суворурға бел урар эрди.
*Маҳбубул-қулуб,* 76.

**ЭКМАК** — нон:
Экмак эмас, борча буким турғасен,
Арпау буғдой сочибон ўрғасен.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 113.

**ЭКМАКЛИК** — экмоқлик:
Кўнгил боғи аро ҳар ён ўқунг захми эмас гўё,
Ниҳоли меҳринг экмаклик учун қозған макондур ул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-277.

**ЭЛ I** — қўл:
Қон ютуб бир гул ғамидин ўлганим ёд айласун,
Гул чоғи ҳар кимки бир гулрух элидин ичса мул.
*Хазойинул-маоний,* IVа-203;
Элидин маҳвашлар бағри пора,
Нечукким зарра, беҳадду шумора. *Фарҳод ва Ширин,* 195.

**ЭЛ II** — 1. халқ, одамлар:
Ўз йўлида тенгри тутсун элни душмандин йироқ,
Шаҳ қошида кимки шайтонвашдурур андин қироқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-82;
Давр аҳлиға лутфи жонфизо кўргузгил,
Эл қилса ямон, яхши жазо кўргузгил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-47;
Эл бўлмаса, салтанат мумкин эмас.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212;

2. аскар, лашкар:
Ва подшоҳ неча қатла қолин эл йибориб дафъ қила олмади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220;

≈ **мафхари** — инсон шон-шуҳрати, фахри:
Ҳар кимсаки жуд иктибосидур анинг,
Эл мафхари зот комёбидур анинг. *Назмул-жавоҳир,* XV-31;

≈ **навҳаси** — элноласи, мунгли йиғиси:
Дунёдаки эл навҳаси зеру бамдур,
Ҳар зовияси анинг тўла мотамдур. *Назмул-жавоҳир,* XV-29;

≈ **узра соя сол-** — ҳимоя қилмоқ:
Скандар чу топти бу сармояни,
Эл узра солиб лутф ила сояни. *Садди Искандарий,* 264б2.

**ЭЛА-** — эламоқ:
Мажнундек элармен этаким бирла чу туфроқ,
Гўёки фано гарди ёғар ул элакимдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-276.

**ЭЛАК** — элак:
Гарди бало бошимға ёғар ончаким, магар,
Чамбарларидин айлади гардун элакларим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-411.

**ЭЛЛИК** — эллик (50):
Бирига, ё ўниға, ё юзига, ё мингига,
Дегай эл найлагай ортуғ эса эллик мингдин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-703;
Назм ва наср таснифларидин элликка яқин борки, замон аҳ-

ли андин баҳраманддурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-185;
Ва анинг салтанатини баъзи олтмиш йил, баъзи эллик йил дерлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**ЭЛПОРОТ-** — илвиратмоқ, иссиқда пиширмоқ, қовжиратмоқ:
Қиш олдоротиб ҳумуми элни,
Ёз элпоротиб самуми элни. *Лайли ва Мажнун,* VIII-18.

**ЭЛТ-** — 1. олиб бормоқ, олиб кетмоқ:
Эмас ул паҳлавонки ўз қадрин,
Бош уза элтибон нигун қилғай. *Арбаин,* XV-60;
Хожа бизга имон дуоси била мадад қилсалар бўлғайки, бу шайтон домгоҳидин саломат жон элтгайбиз.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-126;
2. кетказмоқ, йўқ қилмоқ:
Ашк қонлиғ кўзни элтур ўйлаким, сув лолани,
Бўлмаса йўлинда мониъ хори мужгон ҳар тараф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-324;
3. киргизмоқ, асли ҳолига келтирмоқ:
Ийшуъ эрдиким, ани тенгри таоло асли суратиға элтиб эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236;
**гумон элт-** — гумон қилмоқ:
Яна бир навъ иборат ва адолари борким, біровдин бир ишни гумон элтмак била ул ишни ул кишига нисбатгуна берурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 18.

**ЭЛТМАК** — олиб бориш, элтув:
...шубон ани қўйлар аросида яшурғани ва Лайлини кўргач қурбон қўйин била Хўтан жайронининг йиқилмоғи ва ҳар қайсини бир васила била ўз қабилалариға элтмаклари.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-169.

**ЭЛЧИ** — элчи, хабарчи:
Яна бир тундроқ элчи йиборди,
Анинг доғи жавоби бўйла борди. *Фарҳод ва Ширин,* 138.

**ЭЛЧИЛИК** — элчилик вазифаси:
Бир кун Искандар бу ойин айлади,
Элчиликка ўзни таъйин айлади. *Лисонут-тайр,* 65-16;
Мавлоно Байзоний — Маҳмуд Барлос Ҳисордин элчиликка келганда била келиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 193.

**ЭМ** — олдин, аввал, бирдан:
Чок этиб кўнглумни очилсун демак имкон эмас,
Ғунчани эмдин очиб, гул айламак осон эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-202.

**ЭМГАК** — меҳнат, машаққат, қийинчилик:
Лиқо мумкин эса учмоқ томуғдин қочмаким, бўлмас
Кишига ҳеч мақсудинг муяссар чекмайин эмгак.
*Хазойинул-маоний,* IIб-331;
Эмгакдин аларға ором йўқ... *Маҳбубул-қулуб.* XIII-16;
Эмгакидек кишида эмгак йўқ,
Ҳажр аро ўлгуси дурур шак йўқ. *Сабъаи сайёр,* 89-19;
≈ **торт-** — қийинчилик тортмоқ, азоб чекмоқ:
Ўрганурдин қочған лаванд ва юзига ҳиял ва баҳона эшигин очған тананд, эмгак тортиб илм ўрганган хирадманд.
*Маҳбубул-қулуб,* 145;
≈ **чек-** — машаққат кўрмоқ, меҳнат кўрмоқ:
...бир улким мол йиғарға эмгак чекти-ю сарф қилурин билмади. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-57.

**ЭМГАКЛА-** — эмакламоқ; оқиб тушмоқ:
Ҳар замон кўздин ёшим эмгаклаган бир ёшдек,
Майл этар туфроққа, ваҳ, ўлтургуси бу эмгаким.
*Хазойинул-маоний,* IVб-228.

**ЭМГАКЛИК** — машаққатли, кулфатли, қийин:
Кўр Навоий шуълаи оҳию эмгаклик танин,
Кўрмаган бўлсанг бало барқию меҳнат тоғини.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-331.

**ЭМГАН-** — қийналмоқ; машаққат чекмоқ:
Эмганурлар чун сабақ озоридин,
Ё каломуллоҳнинг такроридин. *Лисонут-тайр,* 205-14;
Тут ўзунгга фарду бекаслик балоу эмгакин,
Ё бировга ўргаииб, айру тушуб эмганмагил.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-208.

**ЭМГАТ-** — қийнамоқ, азобламоқ, машаққатга солмоқ:
Кўп келур вақту оз келмакинг эмгатти мени,
Оз келур вақтда кўп келмак ила ўлтурма.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-695.

**ЭМДИ//ЭНДИ//ЭМДО** — энди:
Эмди дағи келур кишидин бирор иноятнома била ўзга қуллардин мумтоз ва сойир бандалардин сарафроз қилурға ҳокимсиз. *Муншаот,* XIII-126;
Эмди тенгридин тавфиқ тилаб, ул азизлар руҳидин истимдод қилиб, шуруъ қилилур. *Мезонул-авзон,* 6;
Шайх чун азм айлабон Батҳо сари,
Келдук энди маҳваши тарсо сари. *Лисонут-тайр,* 90-8;
Ул шўхки майдон аро кўрганга солур тиғ,
Кўрмасга солур етса Навоий сори эмдо.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-93.

**ЭМЗОДА** — амакивачча:
Иброҳим алайҳис-салом билаки эмзодаси ва жуфти эрди, Мисрға борди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195.

**ЭМИН** — осуда, тинч, хавфсиз:
Бизинг эмин йўл ўзга сори қолмиш,
Бу сори бизни дарё мавжи солмиш. *Фарҳод ва Ширин,* 102;
≈ **бўл-** — хотиржам бўлмоқ:
Бўлма эмин чарх давридин мурақкаъпўш деб,
Ким қуёшдин бу мурақкаъ ичра ўтлуғ тоси бор.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-209;
Эмин бўлур ар хавф анга жондин эрди,
Чун етти ангаки хавфи ондин эрди.
*Назмул-жавоҳир,* XV-51;
...ўз уйларидин эминрак билурлар эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-80;
≈ **қил-** — тинчитмоқ, хавф-хатарсиз қилмоқ, эмин қилмоқ:
Баҳром ани ўзидин эмин қилиб... мулкига келди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-220.

**ЭМИШТУК** — эмишдир, эмиш экан:
Гадолиғ эттим эса бўсаи, аччиғланибон,
Дедики: «Асру уятсиз гадо эмиштуксен».
*Хазойинул-маоний,* I*б*-341.

**ЭМЧАК** — кўкрак, эмчак:
Онаси қаср томида дашт сори тамошо қиладур эрдиким, Искандарнинг қаросин кўруб, меҳри ҳаракатқа келиб, эмчакига сут келди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-202.

**ЭНАГА** — онахон, хизматкор аёл:
Қиз Бозурдин ҳомила эрди, йўлда андоқ ҳаводис юзландиким, ул қиз бир энага била ва бир атка ва бир хожасарой била қолди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-201;
Ва атка ва энагани ҳам бу тил била айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЭНГ** I — юз, бет, чеҳра:

Кўзунгдек қони наргис, юзунгдек қони гулшан?
Энгингдек қони насрин, қадингдек қони савсан?
*Мезонул-авзон,* XIV-154;

Субҳи иқболу саодат келди ул фархунда энг,
Тонг бошида муҳтариқ кавкабдек ул энг узра менг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-343.

**ЭНГ II** — орттирма даража ясовчи сўз:
Телба кўнглум билмаган бўлса висолинг қадрини,
Ҳажр анга еткурди энг аввалча имкондур сазо.
*Хазойинул-маоний,* IIа-27.

**ЭНГАК** — ияк, энгак:
Ул учқунда эл бўлди андоқ забун,
Ки бўлди энгакларга қўллар сутун.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1409.

**ЭНТИК-** — шошмоқ, ҳовлиқмоқ, ҳансирамоқ:
Тутти энтиккандин ул гулханга йўл,
Бехуд ўзни ўтқа ташлаб куйди ул. *Лисонут-тайр,* 43-10.

**ЭНЧИ** — тўқувчи:
Эрдин сўз ҳунар, энчидин бўз ҳунар.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-82.

**ЭПКИН** — қора тусли қимматбаҳо ипак мато:
Ўйладурким, илгини ҳинно уза қилмиш нигор,
Улки гулгун кўнглак узра тўнин эпкин айламиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-271.

**ЭР** — 1. эр киши, эркак:
Эй Навоий, эр эсанг дунё арусин қил талоқ,
Бир йўли бўлма забун бу золи маккор оллида.
*Хазойинул-маоний,* Iа-85;

2. мард:
Агарчи фурқатимдин нотавонсен,
Вале ҳам эрсену ҳам паҳлавонсен. *Фарҳод ва Ширин,* 174;
Эр эрсанг, оллингдадур баҳри фано,
Чўмғилу қилғил ўзингни ошно. *Лисонут-тайр,* 60-10.

**ЭР-//Э-** — эмоқ (тўлиқсиз феъл):
Билмай сени ул гул қовар, эй зор Навоий,
Сендек анга бир булбули нолон керак эрди.
*Хазойинул-маоний,* Iа-410;

Ғуссадин чангдек ар нола қилурмен не ажаб,
Эгри қадим аро ҳар гўша эрур бир пайкон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-447;

Мавлоно Бисотий... шўх табиати бор эрмиш, аммо бағоят омий эрмиш. *Мажолисун-нафоис,* 14;
Мавлоно Вайсий... аммо ғазаллари ёмон эрмас...
*Мажолисун-нафоис,* 44;

Бор эди ул ҳамки бир чоғ бирга ёри бор эди,
Кулли ар ёр ўлмаса, филжумла бори ёр эди.
*Хазойинул-маоний,* IIа-359;

Шояд асҳобаросида Абу Али отлиғ бирав бор экин.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

Бурунғиға келди лақаб Пешдод,
Иккинчи эмишлар Каёний ниҳод. *Садди Искандарий,* 246а19;
Бирида мунча ҳунар, ул бирида мунча уюб,
Қайсининг хўб эканин аҳли хирад билгай хўб.
*Маҳбубул-қулуб,* 133;

Не эл ёри бўлсанг алар ранги бўл,
Нечук бор эсанг, тутқил ул сори йўл. *Маҳбубул-қулуб,* 143;
Гар висол аҳли Навоийдин танаффур этсалар,

Йўқ ажабким, ҳажр зиндони аро манкуб эмиш.

*Хазойинул-маоний*, IV*а*-139;

Деди ул: «Аҳли вафодур мен эмон,
Ўзни онинг бирла эмди тенг демон». *Лисонут-тайр*, 178-14;

Сабр элин йиғмиш эдим чиқмас экач ул хуршид,
Войким, зарра кибн ҳар сори қўзғалди яна.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-560;

Ўйла ҳижрон тийрадуркни, зулм экач ул ой фани,
Ёқибон кундуз чароғ истаб топа олмон ани.

*Хазойинул-маоний*, II*б*-592.

**ЭРАМ** — қадимги Яман давлатида афсонавий гўзал, хушҳаво бир боғнинг номи:

Қадинг туз, нахли гулзори Эрам туз,
Қи туз ашёға бўлмиш соя ҳам туз.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-207;

Хиттаси хушроқ Эрам гулзоридин,
Сути дилкашроқ биҳишт анҳоридин. *Лисонут-тайр*, 26-10.

**ЭРАМОЙИН** — жаннатга ўхшаш; жаннатга лойиқ:

Бу Султони соҳибқироннинг эрамойин суҳбатларида... бир ламҳа мутазоид ва мутакосир зоҳир бўлур.

*Мажолисун-нафоис*, 255.

**ЭРАН** — эр, мард:

Эранлар майлидин фард ўлса зоти,
Аларға йўқса мутлақ илтифоти.

*Хазойинул-маоний*, I*а*-262;

Ҳар кимки адабсиздур, ишин абтар бил,
Алқисса эранларға адаб зевар бил. *Назмул-жавоҳир*, XV-22.

Яна бир неча кун Ҳумой олди мулк,
Эранлар бориб ичига қолди мулк.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-199.

**ЭРАНЛИК** — мардлик, ботирлик:

Англа эранликдин ани бенасиб,
Не деса номард эмастур ғариб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 209.

**ЭРДАМ** — фазилат, қудрат:

Борча эрдамларда ҳусниға яраша эрди.

*Тарихи мулуки ажам*, 509.

**ЭРИ-** — эримоқ, куримоқ:

Ишқинг ўтин гар Навоий десаким айлай рақам,
Сўзидин куяр қалам, қурур қаро, эрур давот.

*Хазойинул-маоний*, I*а*-115;

Очлиғу бехоблиғ онча бериб,
Ким сўнгак узра этинг бори эриб. *Лисонут-тайр*, 51-8.

**ЭРИК** — ёқимсиз:

Кош, ҳаргиз бўлмағай эрдим тирик,
Умрни кўргунча бу янглиғ эрик.

*Лисонут-тайр*, 74-11; қ. **ИРИК**.

**ЭРИК-** — хаёлга чўммоқ:

Бир кун эрикиб маҳи муаддаб,
Тушти бошиға ҳавойи мактаб. *Лайли ва Мажнун*, VIII-36.

**ЭРИТ-** — эритмоқ:

Соқиё, тут бир қадаҳ майким, эритгай тошни,
Ким ғаму андуҳ ғизосидин эрур кўнглум сақил.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-407;

Нукта сув янглиғ эритур тошни,
Топса ҳақиқат ўтидин чошни. *Ҳайратул-аброр*, 30-24.

**ЭРИШ-** — 1. етишмоқ:

Қейнича кўнгулсиздур эришмакка Навоий,
Ул шўх чу ўз мулкига борди кўнгул олғач.
*Хазойинул-маоний,* IIб-104;

2. эргашмоқ:
Гарчи сабрим йўқидин они эришиб, лекин
Ҳушу кўнглум йўқ учун, ҳар нафас андин озиқиб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-67;
Бўлуб ёлғузлуғумда қавму хайлим,
Эришиб ҳар қаёнким бўлса майлим. *Фарҳод ва Ширин,* 190;
Мен дағи аларни эриша борур эрдим бехуд.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;
Яхшиларға эришмак этни поклар. *Маҳбубул-қулуб,* 117.

**ЭРИШМОҚЛИК** — эргашмоқлик:
Не эришмоқликка ҳаддим, не турарға тоқатим,
Йўқ манга ёлғуз бу шиддатким, бори асҳобқа.
*Хазойинул-маоний,* IIб-325.

**ЭРК** — эрк, озодлик:
Неча афғондин этса оғзини берк,
Йўқ эрди нола чекмакда анга эрк. *Фарҳод ва Ширин,* 93.

**ЭРКА** — ўрдакнинг бир тури:
Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан, жўрка ва эрка... сорт борисин мурғоби-ўқ дер.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЭРКАК** — эр, эркак, нар:
Тағи турк ўрдакнинг эркагин «сўна» ва тишисин «бўрчин» дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЭРКИН** — экан:
Мусо алайҳис-саломға ҳайрат ғолиб бўлуб деди: Ё раб, бу на ҳол эркин? *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;
Аларнинг иштиғоли шеърға ва анинг нозуклукларига ўз ҳолларининг сатр ва талбиси учун эрди эркин.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-179;
Ўйнаб ўлтурди Навоийни, кўрунг,
Чини не эркин, агар будур ўюн.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-251.

**ЭРКИНА** — зина, зинапоя:
...ва бўсаға ва эркина ва ало ҳозал-қиёс.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЭРЛИК** — 1. эрлик, эркаклик, кишилик:
Чун мундоқ киши эрлик сонидин наридур ва йигитлик доирасидин тошқаридур. *Маҳбубул-қулуб,* 53;
Сенки хотунлар кибисен худписанд,
Еткуси зотинғга эрликдин газанд. *Лисонут-тайр,* 49-10;

2. жувонмардлик, одамийлик:
Ваагар тамаъи ҳаққус-саъйидин камдур, эрлик ва мурувват анга мусалламдур. *Маҳбубул-қулуб,* 16.

**ЭРМАСЛИҒ** — эмаслик:
Жаннат сабзаси ёрнинг хати намудорича эрмаслиғин айтибтур. *Мажолисун-нафоис,* 217.

**ЭРН** — лаб:
Жонни ул навъки тан орзу эткай беҳад,
Руҳбахш эрнинга жонимнинг эрур ҳасрати кўп.
*Хазойинул-маоний,* IIб-73;
Нўши лабдин ком олурда ҳарзакиш,
Ул чаёндин эрнига санчилди ниш. *Лисонут- тайр,* 116-8.

**ЭРТА** — 1. эрталаб, эрта кунда, барвақт:
Кетинг, кўнгул била жонким, видоингиз қилдим,

Фироқ агар будурур, эрта кунни кеч қиласиз.

*Хазойинул-маоний*, Iб-221;

Тонг эрта маълум қилғач, муридлар ва мулозимлар изтироб бирла келиб, Хожаға арз қилибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-71;

2. илгари, аввал:

Ва Ҳиндистон мулкида бир-биридин эрта туштилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-190;

...аммо барчасидин бурун ўтган шуаро ва эрта кечган фусаҳонинг оти мазкур ва сифоти мастурдур.

*Мажолисун-нафоис*, 3.

**ЭРТАКИ** — қадимги, эски:

Эй Навоий, ҳажридин йиллар куюб, ул бевафо,
Демадиким, найлар ул ушшоқ ичинда эртаким.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-410.

**ЭС** — эс, ҳуш, ақл:

Кўзум учадур, магарки ёрим келадур,
Эс ҳар дам озар, магар нигорим келадур.

*Хазойинул-маоний*, Iб-749;

Эси йўқлуғда айлаб макру тадбир,
Аёғ бошиға солиб банду занжир. *Фарҳод ва Ширин*, 155;

≈ **дин оз-** — эсини йўқотмоқ:

Навоий озди эсидин, чу кетти жисмиға кўп наъл,
Талаб йўлининг алар наъли бозгуниму эркин?

*Хазойинул-маоний*, IVб-480.

**ЭС-** — эсмоқ, қўзғалмоқ, юрмоқ:

Манга кўйи сайриға йўқ эҳтимол,
Эса олмас ул ён насими шамол. *Мезонул-авзон*, XIV-174;

Умид улким, иноят чаманидин васл насими эсиб, фироқ туфроғининг хас-хошогин учурғай. *Муншаот*, XIII-135;

Боғ аро эрдингмуким, бу кеча гулбез эсти ел,
Бода ичтингмуки, беҳад ишратангез эсти ел.

*Хазойинул-маоний*, IVб-397.

**ЭСИРҚА-** — кайф бўлмоқ, маст бўлмоқ:

Ажаб сафҳадур оразингким, эсиркаб,
Ани хат била қилмади тийра котиб.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-56.

**ЭСҚАР-** — эсламоқ, ёдга олмоқ:

Кеча кулбамга келсанг, муддаи манъидин эскарма,
Тўлин ой сайр этарда ит ҳурардин қайда парвойи.

*Хазойинул-маоний*, IVа-330.

**ЭСКИ** — 1. эски, эскирган, тўзиган:

Эски наълайндек вале нимаси,
Нўҳ тўфони дафъиға кемаси. *Муншаот*, XIII-96;

Алар ўзлари тарафидин тутубтурлар ва ўғри изтироб била тортар эрмиш ва дер эрмишларки, ҳей воллоҳи, эски ва йиртуқдур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-70;

Сочингу мушк аро бор онча тафовутки, мунунг
Кисватидур янги ўксунда анинг эски саноч.

*Хазойинул-маоний*, IVб-105;

2. қадимий, кўҳна:

Эски оламға кўнгул кўп боғлама,
Ким мусофирға ватан бўлмас работ.

*Хазойинул-маоний*, IVб-287;

≈ **дирам** — ўтмас танга, сийқа танга:

Ўкуб жаннат гулин вонз тиларким, айласам савдо,
Неча эски дирамға Юсуфум, ваҳ, кўргил идрокин.

*Хазойинул-маоний*, Iб-459.

**ЭСКИЛ-//ЭСҚИР-** — эскирмоқ, тўзмоқ:
Ишвагарлар доғидан жон пардасин, кўр оҳкim,
Бу ҳарир эскирди золим шоҳлар тамғасидин.
*Хазойинул-маоний*, Iб-456;
Нечаким тўнни риоят бирла киисанг эскирур,
Чунки киидурдунг ялангға уфрамас тўн ўл эрур.
*Маҳбубул-қулуб*, 161;
Эй Навоий, кисвати фақр иста, йўқса чархнинг
Атласин кийдинг гумон эт оқибат эскилди, тут.
*Хазойинул-маоний*, Iа-112.
**ЭСЛА-** — ўйламоқ, хотирламоқ, ёдга олмоқ:
Истамасанг, эсламасанг бизни,
Мен ўпарам йўлунг уза изни. *Мезонул-авзон*, XIV-171;
Гулдин олмон кўзу эслармен ани невчунким,
Ранг ила бўйи менинг ёрима монанд ўлмиш.
*Хазойинул-маоний*, IIб-259.
**ЭСНАМАК** — эснаш:
Неча оҳ урсам бўлур кўздин бағир хунобн фош,
Эснамак бу эрса, кўзда не ажаб ул навъ ёш.
*Хазойинул-маоний*, IIа-148.
**ЭСТУР-** — эстирмоқ, шамол юргизмоқ:
Гарчи мен бўлдум фано, боре уятлиғ руҳума
Бодпои сайридин жаннат насими эстурунг.
*Хазойинул-маоний*, IVб-342;
Сўнгра кўнглига солиб афғон ели,
Ул чаманға эстуруб найсон ели. *Лисонут-тайр*, 128-6.
**ЭТ** — гўшт:
Этиб кўксига урған хора пора,
Этин йўққим, сўнгакни пора-пора. *Фарҳод ва Ширин*, 161.
**ЭТ-** — қилмоқ, айламоқ:
Лаълидин маст ўлубон борди хуморим марази,
Турфа майдур буки ҳам усруку ҳам соғ этадур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-165;
Ким ёр аёғи етмиш эркин,
Туфроғини сурма этмиш эркин. *Лайли ва Мажнун*, 65а10;
Қуёш хорани жавҳар этган киби,
Тенгиз қатрани гавҳар этган киби. *Муншаот*, XIII-108.
**ЭТАҚ** — 1. этак, кийим этаги:
Хожаким, биби борида додакка айланғай, бибининг иффат этаги қулға булғанғай. *Маҳбубул-қулуб*, 140;
≈ **силк(и)-** — юз қайтармоқ, воз кечмоқ, тарк қилмоқ:
Қадам тортқан халқ абвобидин,
Этак силкқан олам асбобидин. *Садди Искандарий*, 274б20;
2. этак (тоғ этаги):
Ва таблаи анбарға таънсоз тоғе воқеъдур, анинг этагидаким, жанубий ҳади бўлғай. *Вақфия*, 9;
Этак сори черикка бердилар майл,
Ки тутмиш эрди саҳрони қизил сайл. *Фарҳод ва Ширин*, 73.
**ЭТАКЛИК** — этакли, этакка солинган:
Этаклик сомонинки олди ажуз,
Эваздур анга заъфарон бирга юз.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1292.
**ЭТМОҒЛИҒ** — этмоқлик, қилмоқлик:
Ким маҳол эрди қайтмоғлиғ алар,
Шаҳлари таркин этмоғлиқ алар. *Сабъаи сайёр*, IX-89.
**ЭТУК** — этик:
Олтун исирғаки қулоқ оғритур,

Зарҳал этукдурки, аёқ оғритур.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 126; қ. **ЎТУК**.

**ЭШ-** — эшмоқ, (ипни) пишитмоқ:

Тўлғади жон риштасию тори зулфи хуштурур,
Гар бир ип эшмак учун ул иккини тоб айламиш.

*Хазойинул-маоний*, IVб-269;

**ип эша олмайди** — тенг ёки бас келолмайди:

Кашмир жодулари анинг олида ип эша олмаслар.

*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 662.

**ЭШАК** — эшак:

Эшак савти каломуллоҳда келди анкарул-асвот,
Онинг савтиға тақрибу таҳоши истамак бўлмас.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-698;

Эшак унидин қулоққа озордур. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-63;

Ишқсиз эшак, дардсиз кесак. *Маҳбубул-қулуб*, 157.

**ЭШАКЛИК** — эшакли:

Шопурни асрар кишиларнинг эли баъзи эшаклик фақирларни талаб келтуруб эрдилар. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-215.

**ЭШАКМИНЧОҒ** — эшакмунчоқ, арзимас тақинчоқ:

Эшакминчоғин тожға тиккан била феруза ерин тутмас ва ҳеч ким анинг кам баҳолиғин унутмас. *Маҳбубул-қулуб*, 142.

**ЭШИК** — 1. эшик, дарвоза:

Йиғочдин тахта ул кесиб, уйларга эшик ясади ва аксар конларни ул чиқарди. *Тарихи мулуки ажам*, 506;

2. уй, ҳовли:

Яна кун ул баззознинг эшигига борди ва бир канизак бор эрди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-96;

3. даргоҳ, сарой:

Ё раб анингдек карам этгучи шоҳ,
Юз минг эшигингда эрур хоки роҳ. *Ҳайратул-аброр*, 200-11;

4. атроф, ташқари:

Мавлоно Жавҳарий... собунхона эшигида кўчанинг ўртасида ўзи учун ҳужрагина ясаб эрди. *Мажолисун-нафоис*, 68;

Ишинг бу эрдики, жонимни олғасен, танни
Ки судратурмен эшиктин, гар туганди ишинг.

*Хазойинул-маоний*, IVб-345;

≈ **аҳли** — қоровул, даргоҳдагилар:

...сойир эшик аҳлики, борча Паҳлавонға ёр ва ҳаводор эрдилар, беихтиёр сўгворлиқ расмини бажо келтуруб, ўзни мотамий туттилар. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, XIV-101;

≈ **эли** — бирон ҳукмдор, подшо саройида ҳар хил ишларни қилувчи кишилар:

Соҳибтамкин ичкилар ва хусусиятойин чеҳралар ва сойир эшик элики, барча Паҳлавонға ёру ҳаводор эрдилар.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри*, 118;

≈ **чек-** — йўл тўсмоқ:

Вале келса бошимға тортиб черик,
Кириб шаҳрима чекмагумдур эшик.

*Садди Искандарий*, 269а14.

**ЭШИКОҚО** — қоровуллар бошлиғи:

Сейидам Ироқий деган йигит Музаффар барлоснинг ўбдон навкари, балким эшикоқоси эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин*, 707.

**ЭШИЛ-** — эшилмоқ:

Танобеки, неча минг қари,
Эшилган, келур чоғда дарё сари. *Садди Искандарий*, X-39.

**ЭШИТ-** — тингламоқ, қулоқ солмоқ, эшитмоқ:

Чун рафиқлари қошиға келди, ул қавм даги ҳақ таоло каломин эшитурни истидъо қилдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;

Агар руқъани хирқага фақр била тиксанг, эгри тиксанг даги туздур ва чин сўз ул бўлгайки, киши ани ҳол юзидин айтгай ва эшитгай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**ЭШИТГУЧИ** — эшитувчи, тингловчи, қулоқ солувчи:

Эшитгучи бўлса дардпайванд,
Бордур ичи онинг ўтқа монанд.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 876.

**ЭШИТИЛ-** — эшитилмоқ:

Мир Бузург Тирмизий отиға боғлабдурким, бағоят хушоянда ва мулойим эшитилур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-90.

**ЭШИТМАСЛИК** — эшитмаслик, тингламаслик:

Қовма, эй шайх, Навоийни эшитмас деб панд,
Ким сенинг пандинг эшитмаслик анга панд ўлмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIa-146.

**ЭЪДОМ** — йўқ қилиш, йўқотиш:

Ул жумладин бир нечаси булардурлар: Маъдум ижоди ва мавжуд эъдоми ва мастур амр изҳори...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

Агар мавжуду маъдум ўлса олам,
Анга ижоду эъдоми мусаллам. *Фарҳод ва Ширин,* 5.

**ЭЪЖОЗ** — мўъжиза кўрсатиш, (бошқаларни) ожиз қолдириш:

Лаъли ул кофирнинг элга жон бағишлар, эй Масиҳ,
Неча анфосинг била даъвийи эъжоз эткасен.

*Хазойинул-маоний,* IIIa-279;

Эъжоз ила сеҳр аро тафовут,
Бор анчаки Қаъба оллида бут. *Лайли ва Мажнун,* 56б5;

≈ **сарҳади** — энг етуклик даражасига яқинлашиши:

Кўп абёти алфоз жазолатидин ва маъни ва таркиб салосатидин деса бўлурки, эъжоз сарҳадиға етибтур, кишининг илкига кирмак имкон эмас. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178.

**ЭЪЗОЗ** — иззат, икром:

Шоҳ эъзоз ила аржманд айлади,
Қучушмақ била сарбаланд айлади. *Садди Искандарий,* 282б7;
Тахтдин тушти туман минг ноз ила,
Келди шайх оллиға юз эъзоз ила. *Лисонут-тайр,* 82-1;

≈ **топ-** — ҳурматга эришмоқ, мартаба топмоқ:

Ул ишни ясаб, азим эъзоз ва икромлар топиб бердилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-141;

≈ **эт-//қил-** — иззатламоқ, ҳурматламоқ:

Чарх меҳру кийнасидин не азиз ул, не залил,
Нечаким гоҳе сени излолу гаҳ эъзоз этар.

*Хазойинул-маоний,* IIб-93;

Малик эъзоз қилиб, муносиб ерда ўлтуртуб, дедиким, бу тушум таъбирин сенинг ўз тақрирингдин эшитур хотирим бор.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203.

**ЭЪЛОЛ** — араб тилида айрим ҳарфларнинг бир ҳолатдан иккинчи ҳолатга ўтиши:

Ҳаётбахш лабинг руҳ эмиштук, эй соқий,
Магарки вовини эълол этиб қилибсен роҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-121.

**ЭЪЛОМ** — эълон қилиш, билдириш, маълум қилиш:

Бандаларнинг озодлиққа чиқар умидидин таваққуи туш кўруб кечган машойих эъломин келтурганлар муболағаси.

*Вақфия,* 720;

Дуо айтиб қилур бу навъ эълом,

Ки шаҳ базмида майдин олсангиз ком. *Муншаот,* XIII-143;
≈ **айла-** — эълон қилмоқ, билдирмоқ:

Не кабутар ета олур ул қуёшқа, не насим,
Эй кўнгул, ҳолингки эълом айла афғондин анга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-79;

Ул халойиқ сори пайғом айлади,
Бир кишидин бўйла эълом айлади. *Лисонут-тайр,* 147-2;

≈ **бер-** — огоҳлантирмоқ, хабар бермоқ:

Ҳам элтур телбадин ул ойға пайғом,
Ҳам ул ойдин берур Мажнунға эълом.
*Фарҳод ва Ширин,* 182.

**ЭЪЛОМГАР** — хабар берувчи, чорловчи, жарчи:

Магар ўртада эрди пайғомгар,
Битиб ҳолни бўлди эъломгар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1488.

**ЭЪЛОН** — изҳор, хабар қилиш; ≈ **қил-** — зоҳир қилмоқ, билдирмоқ, **маълум қилмоқ:**

Исмоил алайҳис-салом келганда, заифаси айттиким, бу сифот била биров келиб эрди, санга бу навъ сўз эълон қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-197.

**ЭЪРОБ** — зер-забар:

Холу хатдин мусҳафи рухсориға килки қазо
Мушк бирла нуқта, анбар била эъроб айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IVа-289.

**ЭЪРОЗ** — қочиш, узоқлашиш, ўзини узоқ тутиш:

Аммо халойиқдин эърози бор эрди ва Сабзавор вилоятида фурукаш қилиб эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-161;
Охират илми савдосидин эърозлари ва амал мизони адолатиға эътирозлари. *Маҳбубул-қулуб,* 43;

≈ **айла-//қил-** — юз ўгирмоқ, қайтмоқ:

Бировки амр хилофидин айлагай эъроз,
Агар улус шаҳидур йўқ онинг киби муртоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-294;

Ҳар ким андин эъроз қилса, қазо вуруди била ранжа бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-107.

**ЭЪТИБОР** — 1. аҳамиятсиз, эҳтимол:

Ишқ бирла гар бирав лофи вафоу аҳд урар,
Ишвагарлар аҳдиға йўқ эътибор, эй дўстлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-144;

2. мўътабарлик, лойиқлик, арзирлик:

...ва ўзига сўз жиҳатидин азим эътибор ва сўзига ўз жиҳатидин бийик поя ва миқдор. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127;

3. қадр-қиймат, обрў, даража:

Не иштин бўлса шаҳлиғ эътибори,
Букун мавжуд эрур зотингда бори. *Фарҳод ва Ширин,* 55;

Тоат сори қил тилингни жорий охир,
Ким андин эрур эл эътибори охир. *Назмул-жавоҳир,* XV-35;

≈ **и йўқ** — қийматсиз, аҳамиятсиз, обрўсиз:

Аммо агарчи сипеҳр золининг макри бешумордур валекин ҳунари дағи бордурким, нечукким иззу улосининг мадори йўқтур, банду балосининг ҳам эътибори йўқтур.
*Муншаот,* XIII-150;

≈ **бўл-** — керакли бўлмоқ, диққатга сазовор бўлмоқ:

Ўлдилар юз ҳасрату армон била,
Элга бўлди ишларидин эътибор. *Маҳбубул-қулуб,* 122;

≈ **қил-** — назарда тутмоқ, эътибор қилмоқ:

...ул фатҳа ва замма ва касрадур ва малфуз эътибор қилғай.
*Мезонул-авзон,* XIV-150.

**ЭЪТИДОЛ** — 1. ўрта даража, ўртачалик, мўътадиллик:
Ва анинг сўзларидин буким, подшоҳ керакким борча элдин нима олғай, аммо эътидол била, то мулк барқарор бўлғай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240;

2. келишганлик, ярашиқлик:
Таъриф қилурча юз жамоли,
Васф этгуча юз минг эътидоли. *Лайли ва Мажнун,* 70*а*18;

3. тик, тўғри:
Сув ҳайвон чашмасидин, ел Масиҳ anфосидин топса,
Қачон тўбиға нахли қоматингча эътидол ўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-585;

≈ **дил-** — тўғри дил, соф юрак, покизалик:
Мустақим хат ҳар қаён ким майл қилди — эгри бўлди, соз торидек ким эътидолдин тажовуз қилди — тузуки бузилди.
*Маҳбубул-қулуб,* 22.

**ЭЪТИЗОР** — узр сўраш:
Ҳеч айлама элга гирудор айлаб ани,
Қилғил ики онча эътизор айлаб ани.
*Назмул-жавоҳир,* XV-20.

**ЭЪТИМОД** — ишонч, таянч, суянч:
...мен қарибмен, даги умрумға эътимодим йўқтур ва ўғлум кичикдур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-217;
Умри ғафлат уйқуси бирла тиларсен кечса оҳ,
Кўз юмуб очқунча кимнинг эътимоди бор анга.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-8;

≈ **бўл-** — ишонч ҳосил қилмоқ; яроғлиқ бўлмоқ:
...ҳар ойина тиларки, ўз тарбияти асарини андин мушоҳада қилғай, то анга эътимод бўлғайки, анинг тарбияти жойгир тушубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-128;

≈ **қил-** — ишонмоқ:
Амалға ҳам эътимод қилурдин кеч, анинг фазлу карами бўлмаса илму амал ҳеч. *Маҳбубул-қулуб,* 129.

**ЭЪТИКОФ** — маълум муддат ёлғиз ўтириш:
Хожа Алоуддин... маъдуми мутлақ билиб вусул ҳарамида эътикоф қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 189.

**ЭЪТИРОЗ** — эътироз, норозилик, қаршилик:
Айтсалар ҳам сорт турк тили била назм айтқандек фасиҳ турклар қошида ўқуй ва ўткара олмағайлар ва ўқусалар ҳар лафзлариға юз айб топилғай ва ҳар таркибләриға юз эътироз ворид бўлғай. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118;
...эътирознинг қиллати ва узрнинг қабули билаки, ҳар ким узр этса, қабул қилғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-87;

≈ **айла-//эт-//қил-** — қаршилик кўрсатмоқ, юз ўгирмоқ:
Эл билаким лаълидин жон истар, айлар ихтилот,
Жон бериб лаълиға мендин эътироз айлар, нетай?
*Хазойинул-маоний,* II*а*-354;

Хирад ҳар кимгаким ҳақдин атодур,
Бу ишда эътироз этмак хатодур. *Фарҳод ва Ширин,* 203;
Мавлоно Соғарий мундоқ жавоб бердиким: Бок йўқтур, ҳазрати махдум ҳам бу эътирозни қилдилар.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-20.

**ЭЪТИРОФ** — камчиликка иқрор бўлиш, бўйинга олиш:
Дўконида барча матоъ мавжуд, ғайри инсоф, ноинсофдин барча жинс ҳосил, ғайри тақсирға эътироф.
*Маҳбубул-қулуб,* 43;

Кўргач ато ажз эътирофи,
Деди: Бу ишингадур талофи. *Лайли ва Мажнун,* 85*б*10;
Қоши кўнглум ўғрисидур рокиъ ўлмоғлиғ не суд,

Ўғри бош солғач қуйи бордур далили эътироф.

*Хазойинул-маоний,* Iб-323;

≈ **қил-** — бўйинга олмоқ:

Сулаймон алайҳис-салом тенгри таоло сунъиға офаринлар қилиб, ўз қилғанидин мунфаил бўлуб, ҳақ таоло қошида ажзиға эътироф қилиб, афв ва мағфират тилади.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227.

**ЭЪТИҚОД** — 1. ишониш, эътиқод:

Ва замир ниҳонхонасидин анжуман тамошогоҳиға жилва берур эрдилар, анинг мусаваддасин бурунроқ бу фақирға илтифот ва эътиқод юзидин берур эрдилар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126.

Ё раб, ангаким мурод эрур ишқ,
Сармоя эътиқод эрур ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 97a12;

2. мақсад:

Ҳар кимки фалак зулми иродиға етар,
Сабр айлаган охир эътиқодиға етар. *Назмул-жавоҳир,* XV-51;
Айлама ўз ройингга кўп эътиқод,
Муътамад эл ройидин иста кушод. *Ҳайратул-аброр,* 190-10.

**ЭЯЛА** — эгалламоқ, қўлга киритмоқ:

Эялаб тожу мулку масканини,
Топмиш ўз коми бирла душманини.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1184.

**ЭҲДОД** — қўрқитиш, ваҳимага солиш:

Ўғри тўнин сўйған эмас эрди бас,
Қолғанин эҳдодға олиб асас. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 196.

**ЭҲЁ//ИҲЁ** — 1. уйғоқлик:

Ҳар кимсаки матлуби кўнгул соғлиғидур,
Тун эҳёси илож қилмоғлиғидур. *Назмул-жавоҳир,* XV-45;

2. тирилтириш, жонлантириш:

Ё раб ки бу қавмким эрур хизрқадам,
Ўлган кўнгул эҳёси учун исодам. *Маҳбубул-қулуб,* 155;

≈ **айла-** — тирилтирмоқ, жонлантирмоқ:

Соқиё, бир ўтки кул қилғай вужудум хирманин
Айламон ҳайвон суйинким, айлагай эҳё, писанд.

*Хазойинул-маоний,* Iа-133.

**ЭҲМОЛ** — бепарволик, хушёқмаслик, сусткашлик:

Жонсипорлиқ расмин унутмадим ва эҳмол ва тасоҳул раво тутмадим.

*Вақфия,* 7;

≈ **айла-** — бепарволик қилмоқ:

Элга жавлон ичра солдинг тийғ, юз минг войким,
Ҳар қачон еттинг Навоий сори, эҳмол айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-191.

**ЭҲРОМ** — ҳажга борувчилар кийими; бирор ерга боришни қасд қилиш:

Эй Навоий, йўқ ҳарам эҳромида эмди қусур,
Ким кўнгулга ғайрнинг ёдини таҳрим айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IVа-191;

≈ **боғла-** — бел боғламоқ, қатъият билан киришмоқ:

Бу учурда Хожа Ҳофиз Ғиёсиддин Муҳаммад Деҳдор тархон қуллуқ эҳромини боғлаб, азимат қилди. *Муншаот,* XIII-121;
Қуллуқ арзадошт улким, бу қул мулозамат эҳромин боғлаб, мутаважжиҳ бўлурда толеъ заъфидин ориза даст бердиким, ул таважжуҳ монийи бўлди. *Муншаот,* XIII-112.

**ЭҲСОН** — 1. яхшилик қилиш, бағишлаш, инъом қилиш, ҳадя қилиш:

Кишида барча ахлоқи ҳамида
Чу жамъ ўлди, қўярлар отин эҳсон. *Маҳбубул-қулуб,* 144;

Йўқ феъл кишига яхшироқ эҳсондин,
Офоқ элига жуди бепоёндин. *Назмул-жавоҳир,* XV-43;
2. ҳадя, инъом:
Ва кўп таҳсин ва эҳсон тамаъ тутти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-227;
...подшоҳ ҳазратлари эҳсон ва таҳсинлар қилиб, бу фақирға ҳукм қилдиларким, аларнинг бу ғазалин мусаддас боғлағаймен. *Хамсатул-мутаҳайирин,* XIV-59;
≈ **айла-//қил-** — яхшилик қилмоқ, инъом қилмоқ:
Дедингки, кел санга эҳсон қилай, чу мен келдим,
Қошингдадур гириҳу манглайингда чин боре.
*Хазойинул-маоний,* IIб-649;
Эл маломат қилдилар эрса, алар манъ қилдиларки, ул ажаб карам ва эҳсон қиладурки, айтмайдурки, кўп ташқари бозорға ушбу дастур била мени элт.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-71-72.

**ЭҲСОС** — ҳис қилиш, билиш, сезиш; **эҳсос қил-** — сезмоқ, билмоқ:
Гар кўрмадинг шафақ уза хуршид, эй кўнгул,
Эҳсос қил они юзу гулгун қабосидин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-470;
Гаҳи қилди эҳсос қисмин анинг,
Гаҳи фикр қилди тилисмин анинг.
*Садди Искандарий,* 294б1.

**ЭҲТИБОС** — маҳбуслик, қамалиш:
Ул кафанким либосим ўлмиш эди,
Мужиби эҳтибосим ўлмиш эди. *Сабъаи сайёр,* 184-14.

**ЭҲТИДО** — тўғри йўлдан бориш, ҳақ йўлни топиш:
Балки чу тортиб алами эҳтидо,
Истабон умматлиғини анбиё. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 157.

**ЭҲТИЁЖ** — муҳтожлик, ҳожатмандлик, зарурат:
Ҳеч нимага эҳтиёжим йўқтур, агар сизнинг хотирингиз учун олсам ҳам манга таълим қилингким они не қилай.
*Маҳбубул-қулуб,* 70;
Шоядки, эҳтиёт қилиб эркинким, муқобала қилурға эҳтиёж бўлмағай. *Хамсатул-мутаҳайирин,* XIV-22;
Оз фурсатда абнойи жинсдин ишни ўткариб, балки шаҳрнинг мутабаҳҳир уламосидин илм ва фазлни ошуруб, аларға улум ва фунун ҳеч қайсида замон аҳлидин кишига эҳтиёж қолмайдур. *Хамсатул-мутаҳайирин,* XIV-10;
≈ **чек-** — муҳтож бўлмоқ:
Олам аҳлидин вафо муҳтожи бўлмаким, алар
Ҳам чекарлар бу матоъи бебаҳоға эҳтиёж.
*Хазойинул-маоний,* IVа-55; қ. **ИҲТИЁЖ.**

**ЭҲТИЁТ** — сақлаш, сақланиш:
Тилингни ихтиёрингда асрағил, сўзунгни эҳтиёт била дегил.
*Маҳбубул-қулуб,* 83;
Мавлоно Отоий... кўп туркона айтур эрди. Қофия эҳтиётиға муқайяд эмас эрди. *Мажолисун-нафоис,* 74;
≈ **айла-//қил-** — эҳтиёт қилмоқ, авайламоқ:
Қилманг назора оғзиға қўпким, топилмағай,
Хуршид ичинда заррани кўп айлаб эҳтиёт.
*Хазойинул-маоний,* Iа-226;
Шоядки, эҳтиёт қилиб эркинким, муқобала қилурға эҳтиёж бўлмағай. *Хамсатул-мутаҳайирин,* XIV-22;
Яна бир неча қадам борғандин сўнгра шайх муридға яна айттиким, сен ўзунгни яхши эҳтиёт қил, маълумунг бўлса

ташлағилким, менинг оёғим оғирлиқ қиладур.

*Маҳбубул-қулуб,* 73.

**ЭҲТИЁТЛИК** — эҳтиёткорлик, ҳушёрлик:

Бори борча ҳол била ҳар неча ичмак ишида эҳтиётлик, балки таъхир вожиб билилса. *Муншаот,* XIII-130.

**ЭҲТИЗОЗ** — жунбиш, титраш, қалтираш, ларзага келиш:

Кўнглума ҳар дам эҳтизоз эрди,
Танима ҳар нафас гудоз эрди. *Сабъаи сайёр,* IX-151.

**ЭҲТИМОЛ** — гумон, эҳтимол:

Мен киму топмоқ валекин бир йироқ уммед учун,
Доим айлармен висоли эҳтимолин орзу.

*Хазойинул-маоний,* IVа-297;

Дунё ўтар юрт мисоли бўлғай,
Анда не иқомат эҳтимоли бўлғай. *Назмул-жавоҳир,* XV-20;

...ва жаҳлидин улусға минг зарар эҳтимоли.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-63;

Бу эҳтимолға худ йўл берса бўлмаским, турк улусининг хуштабълари мажмуъи сорт тили била назм айтқайлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-118.

**ЭҲТИМОМ** — аҳамият бериш, диққат қилиш:

Ва илтифот ва эҳтимом юзидин баъзи маънилар топиб, назм қилурға ҳукмлар ҳам жорий бўлди.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130;

≈ **и молокалом** — сўзсиз, кўп эътибор бериш:

Ҳар қайси ўз замони пайғамбарнинг дини ривожиға ва ўз аҳди набисининг шаръи тақвиятида сайъи тамом ва эҳтимоми молокалом кўргузгайлар. *Вақфия,* 715;

≈ **айла-//эт-//қил-** — аҳамият бермоқ, диққат қилмоқ:

Навоий кунда чун бир қурси мақсум ортмас не суд,
Фалакдек бўлмоғинг саргашта тун-кун эҳтимом айлаб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-79;

Бир-икки кунки эҳтимом эттим,
Кўз тутардин бурун тамом эттим. *Арбаин,* XV-55;

Яна улким, шаҳр эҳтисоби амрида яхши эҳтимом қилилса, андоқким, шаробхона, байтул-латаф, қиморхона — буларға ўхшар, номашруъ умурни куллий манъ қилилса.

*Муншаот,* XIII-130.

**ЭҲТИРОЗ** — сақланиш, ўзни четга олиш, ҳазар қилиш, яқинлашмаслик:

...халойиқға алардин эҳтироз вожиб, балки фарз.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-31;

≈ **эт-** — сақланмоқ, ўзни четга олмоқ:

Қочтинг ул кўздин, ангоким ул лаби хандон керак,
Эҳтироз эткай балодин, гар кишига жон керак.

*Хазойинул-маоний,* IIа-183.

**ЭҲТИРОМ** — ҳурмат, иззат:

Шоҳ базмида сенга олий мақом,
Бениҳоят эҳтирому эҳтимом. *Лисонут-тайр,* 34-14;

≈ **айла-** — ҳурматламоқ:

Кўп айлаб аҳли ҳикмат эҳтиромин,
Қилиб ҳар қайсининг таъйин мақомин. *Фарҳод ва Ширин,* 66.

**ЭҲТИСОБ** — текшириш, кузатиш; саноқ, ҳисоб:

Яна улким, шаҳр эҳтисоби амрида яхши эҳтимом қилилса, андоқким, шаробхона, байтул-латаф, қиморхона — буларға ўхшар номашруъ умурни куллий манъ қилилса.

*Муншаот,* XIII-130;

Номашруъ амре содир бўлса икки қатлағача шаръан ҳар мухадаға муставжиб бўлсалар, анга кўра, таъзир ва эҳтисоб

қилсунлар. *Вақфия,* 721.

**ЭҲТИШОМ** — ҳашамат ва савлат эгаси бўлишлик; **сипеҳр эҳтишом** — юксак ҳашаматли, энг улуғ:

Ки чун олди шоҳи сипеҳр эҳтишом,
Бори мулки мағрибни•андоққи ком.
*Садди Искандарий,* 305*а*15.

## Ю

**ЮБОР-** — 1. юбормоқ, жўнатмоқ, йўлламоқ:

Бир улким, не дастур била аларни киши юбориб, сўрдурали.
*Муншаот,* XIII-111;

2. туширмоқ, пастга қўйиб юбормоқ:

Ҳурлар келса они кўрмак учун, хозини жаннат
Юборур сочини гулбаргларидин дирам айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-62; *қ.* **ЙИБАР-//ЙИБОР-.**

**ЮБОРИЛ-** — юборилмоқ, жўнатилмоқ:

Паришон назмлардин бир жуз тобуқта юборилди.
*Муншаот,* XIII-113; *қ.* **ЙИБАРИЛ-//ЙИБОРИЛ-.**

**ЮБС** — қуруқ:

Уйлаки ул юбс чу таъсир этиб,
Чекратибон кўзлари уйқу кетиб. *Ҳайратул-аброр,* 48-6;
Анга юбсу ҳарорат бўлди ворид,
Иложидур ҳавойи рутбу борид. *Фарҳод ва Ширин,* 94;

≈ **топ-** — зерикмоқ, хасталанмоқ:

Аёқчи, тўла айла жоми фароғ,
Ки кўп фикрдин юбс топмиш димоғ.
*Садди Искандарий,* 325*б*11.

**ЮБУСАТ** — қуруқлик:

Ҳарорат ва бурудат ва рутубат ва юбусат кайфияти маълум.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124;
Ҳароратдин ҳаво эрди шарарրез,
Юбусатдин ел эрди оташангез. *Фарҳод ва Ширин,* 199;

≈ **топ-** — хасталанмоқ:

Хилват аро топса юбусат димоғ,
Қасби ҳаво қилғали истаб фароғ. *Ҳайратул-аброр,* 114-20.

**ЮВ-//Ю-** — 1. ювмоқ, тозаламоқ:

Ким они еллар чекиб юб тарағай,
Бу замон бир мунча ишга ёрағай. *Лисонут-тайр,* 177-18;
Қобилға тарбият эрур ул навъким, гуҳар тушса нажосат ичра юғай кимса ани пок. *Маҳбубул-қулуб,* 143;
Сидқ булутидин сафо ёғини била ул кишварни ғайр гардидин юб, султон хаёлин бу тахтгоҳда салтанат маснадиға ўлтуриб... бу иқлимни анинг султони хаёлиға мусаллам туттум.
*Вақфия,* XIII-166;

2. ғашликни кетказмоқ:

Асмаъий ул сув ёқасида даме,
Ўлтуруб ювди замиридин ғаме. *Лисонут-тайр,* 155-17;

3. тозаламоқ, хатини кетказмоқ:

Дафтарларни буюрдиким ювдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233;
Дарди ҳажримнинг не билгай чун юр ашким сафҳани,
Ул мусофир сори гоҳиким рақам қилсам битик.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-335;

4. ўзига зийнат бермоқ:

Қариким, сақолин вусма била бўяғай,
Йигитдекдурким, ани гулоб била ювғай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-68;

5. сувга солмоқ, сувга ботирмоқ:
Агар сувга ювсалар ёхуд ўтга ташласалар,
Сувдин ориғлиғу ўтдин ёруғлуғ ўлғай гум.
*Хазойинул-маоний,* IVб-737;

6. умид узмоқ:
Хайлида кимда ким бор эрди билик,
Барча йиғлаб ювдилар андин илик. *Сабъаи сайёр,* 72-5;

**жондин илик ю-** — жондан кечмоқ:
Кема аҳли гоҳи ўлук, гаҳ тирик,
Тирик ҳам юб ул сувға жондин илик.
*Садди Искандарий,* 314а7.

**ЮВМОҒЛИҒ** — ювишлик, тоза қилишлик:
Танға ювмоғлиғда маҳорат бериб,
Жонға доғи бўйла таҳорат бериб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 84.

**ЮВОШ-** — юзошланмоқ, юмшармоқ:
Кўнгулким, асру тавсан эрди зуҳд ойинида, кўргил
Ки ишқинг роизидин не забунлардек ювошибдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-148.

**ЮВУНКОР** — ташвиш, безовталик:
Фироқинг биймидин бир ерда йўқ ғам шоми оромим,
Кеча ер кўп ювункор кимки бор қасдида бир душман.
*Хазойинул-маоний,* IVб-508.

**ЮГУР-** — 1. чопмоқ, югурмоқ:
Бу фикрга туштумкин ўз муддаом исботини не навъ қилғаймєнким, бу ҳолатда маст нар товус югурди, дағи модасин босиб жуфт бўлди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23;

2. ҳаракат қилмоқ, уринмоқ, ўзини ҳар ишга урмоқ:
Бўйла ғаму меҳнати даврон чекиб,
Ўн-ўн беш йил югуруб, жон чекиб. *Ҳайратул-аброр,* 127-4;
Биз иковдин-иков ҳар кўйда югурган.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-535.

**ЮГУРМАК** — 1. чопиш, югуриш:
Бу югурмакта бўлмайин пайрав,
Анга ҳар раҳрави магар Хисрав. *Сабъаи сайёр,* 22-26;

2. талпиниш, интилиш:
Дема девбод андаким бари дев,
Югурмакта саргашта ҳар сари дев.
*Садди Искандарий,* 243а21.

**ЮГУРТ-** — югуртирмоқ, чоптирмоқ:
Андоқки, югурт ва қилдурт ва яшурт ва чиқарт.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116;
Дебтурларким, бурнин тешиб, ип тақиб, икки қулоғин кесиб югуртти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-215.

**ЮГУРТУР-** — 1. югуртирмоқ, чоптирмоқ:
Гўйиё хуршид ҳар сори югуртур кавкабе,
Чунки суръат вақти ул юздин томар ҳар ён арақ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-325;

2. ўзига қарам қилмоқ, ўз хизматига мажбур қилмоқ:
Анинг илкин тутуб, ўз талабида югуртурур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-77.

**ЮГУРУК** — чопагон, чопқир:
Бир югурук тифл эрур кирпикларим ичинда ёш,
Ким йиқилиб сончилибтур ҳар тарафдин хор анга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-8.

**ЮЗ** I — афт, бет, юз, чеҳра:
Тузлукта тараб беҳаду беандозадурур,

Ким ростдурур, юзи анинг тозадурур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46.

Ўлтурди ва мени тилади ва юзин юзумга қўйди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-108;

Ҳар фалак тушмагуга бир поя,
Юзидин ул фалакка пироя. *Сабъаи сайёр,* 16-27;

≈ **қаролиғ** — гуноҳкорлик:
Анга бас йўқ эди бу бенаволиғ,
Қаламдек сарнигунлуқ юз қаролиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 7;

≈ **қизиллиқ** — уялишлик, шарм-ҳаёлик:
Юз қизиллиқ йўқтурур, эй аҳли зуҳд,
Токи мункирсиз майи гулгуна сиз.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-413;

≈ **и қаро** — нафратга учраган, гуноҳкор:
Кўзга чун дерменки, эй тардомани юзи қаро,
Сендин ўлмиш телба кўнглумнинг балоу ваҳшати.

*Хазойинул-маоний,* IVб-601;

≈ **еткур-** — юзланмоқ, бормоқ:
Масжид айларға иморат дайр деворини буз,
Ишқ кўйи туфроғиға ҳар замон еткурма юз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-389;

≈ **кўргуз-** — кўринмоқ, намоён бўлмоқ:
Ажаб фасли жаҳонға кўргузуб юз,
Ки бир кун жилва айлар меҳру юлдуз.

*Фарҳод ва Ширин,* 50;

≈ **ига келтур-** — юзига айтмоқ:
Дайр пирининг қулименким, харобат аҳлидин,
Неча кўрмиш журм аларнинг юзига келтурмамиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-269;

≈ **и очил-** — шодланмоқ:
Юзи ул жумладин гулдек очилди,
Қўпуб меҳмонсароға азм қилди. *Фарҳод ва Ширин,* 205;

≈ **и суйи соч-** — обрў, эътибор кўрсатмоқ:
Ё улус ичра юзи суйин сочиб,
Ё олибон бошину бир ён қочиб. *Ҳайратул-аброр,* 100-16;

**аёғиға юз сурт-** — таъзим қилмоқ:
Туман минг узр қўлмоқ бирла қўпти,
Аёғлариға юз суртуб, ер ўпти. *Фарҳод ва Ширин,* 90;

≈ **ур-** — 1. келмоқ, кўрмоқ, ташриф буюрмоқ:
Сур эли юз урди бомдодон,
Қиз бирла куёв қошиға шодон. *Лайли ва Мажнун,* 86б20;

2. уринмоқ, интилмоқ:
Зоҳир ўлуб ўзига бегонавор,
Юз урубон ҳар сори девонавор. *Ҳайратул-аброр,* 45-1;

≈ **эврул-** — қаратилмоқ, йўналтирмоқ:
Суҳбатнинг юзи Паҳлавонга эврулур эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри* 112;

≈ **лариға ажал ниқоб чек-** — йўқотмоқ:
Бурун айтқанлар дағи бу китоб,
Ки чекмиш ажал юзлариға ниқоб.

*Садди Искандарий,* 323б19;

≈ **эвур-//уюр-** — юз ўгирмоқ:
Сендин юз уюрмак манга мумкин йўқ,
Агарчи ҳар соридин оллингғаким келдим юз эвурдунг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-350;

≈ **қайтар-** — чекинмоқ, қайтмоқ:

Афросиёб туруш бермади, дағи юз қайтарди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195;

≈ **қаро бўл-** — уятга қолмоқ, шарманда бўлмоқ:

Улки келур сотмағин айлар шиор,
Юз қаро бўлмоғдин анга қайда ор. *Ҳайратул-аброр,* 154-9;

≈ **и қизил айла-** — эътиборли қилмоқ, азиз айламоқ:

Иноят айнидин хомам сори боқ,
Қизил айла юзум, номамни ҳам оқ. *Фарҳод ва Ширин,* 7;

≈ **қўй-** — 1. келмоқ, кирмоқ, пайдо бўлмоқ:

Ёр то азм этти, табъимга бузуғлуғ қўйди юз,
Бўлмишам ул ҳусн ганжи ҳажридин вайрона табъ.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-294;

2. кетмоқ, бормоқ, йўналмоқ, хоҳламоқ, танламоқ:

Қурбон вақфаси бўлди, оламнинг ақсо билодидин халқ имом равзаси тавофиға юз қўйдилар. *Мажолисун-нафоис,* 45;

3. қасд қилмоқ:

Асру оз нафар била ул ғолиб адув устига келиб, мулкига кириб, тахтиға юз қўюб, қаср салтанатида ани тутуб, дафъ қилиб, халқни анинг бедодидин халос қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-219.

**ЮЗ** II — 1. бирор нарсанинг устки томони, юзаси, сирт, сатҳ:

Ҳар кишиким, ер юзинда бир сенингдек моҳи бор,
Тонг эмас, ер-кўкни гар тутқунча ашку оҳи бор.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-71;

2. сабаб, важ; ≈ **идин** — туфайли, сабабидан, важидан:

Густохлиқ юзидин бир неча сўз битиб, коғаз бошин ёпуштуруб йиборилди. *Муншаот,* XIII-116;

Ул ҳазрат шукургузорлиқ юзидин маъзарат қилиб дедилар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-181.

**ЮЗ** III — 1. юз (100):

Ваҳмни юз минг гумон ичра солур мундинки бор,
Хатти мавҳум ул тил, аммо нуқтаи мавҳум оғиз.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-191;

Мўъмин эрмас, улки имондин,
Рўзгорида юз сафо кўргай. *Арбаин,* XV-56;

Муҳаррирки, таҳрири туз — писандидадур, агар бир байт битир, агар юз. *Маҳбубул-қулуб,* 30;

2. кўп, сон-саноқсиз:

Кўнглида элга юз озор хаёли ва жаҳлидин улусға минг зарар эҳтимоли. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-63;

Ҳақ йўлида ким санга бир ҳарф ўқутмиш ранж ила,
Айламак бўлмас адо анинг ҳақин юз ганж ила.

*Маҳбубул-қулуб,* 2;

≈ **дарз** — кўп тешик, жароҳат:

Ул ўт тафидин аён қилиб ларз
Очилғали ҳар бирига юз дарз. *Лайли ва Мажнун,* 70*а*1;

≈ **минг** — жуда кўп, кўплаб:

Субҳоналлоҳ, юз минг ҳамд ва сипос ва санойи беҳад ва қиёс ул қодир сунъиғаким...

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;

≈ **пора** — тилка-тилка, тилка-пора:

Киши гар кўксини юз пора қилсун,
Фалак бедодиға не чора қилсун. *Фарҳод ва Ширин,* 174;

≈ **туман** — кўп, мўл:

Улум ичра ўқусанг юз туман фасл,
Тамоми фаръи дин илми эрур асл. *Фарҳод ва Ширин,* 213;

≈ **пора бўл-** — эзилмоқ, тилка-пора бўлмоқ:

...бағри захм тиғи захмидин юз пора бўлғанини басе хўб бу навъ адо қилур... *Мажолисун-нафоис,* 216.

**ЮЗЛАН-** — 1. келмоқ, кетмоқ, жўнамоқ, отланмоқ:

Қиличин кўрдуму жонимға тараб юзланди,
Турфадур қон тўкуб ўлмоқ тарабангез қилич.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-130;

Онаси ва халқини ўз диниға киюруб, Ҳорун алайҳис-саломға нубувват башоратин бериб, тонгласи Фиръавн қасриға юзланди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210;

2. йўлланмоқ, бирон томонга юрмоқ:

Қаёнғаким юзландилар, аларға ёнмоқ йўқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-16;

3. рўй бермоқ, пайдо бўлмоқ:

...Абушаҳма Баҳодирға фарзандғинаси воқеаси юзлангандин сўнгра шаҳрға келиб, юқори ўтти. *Муншаот,* XIII-151;

Меҳнату ранжу алам юзланди кўп,
Шиддату ошубу ғам юзланди кўп. *Лисонут-тайр,* 36-6;

4. тўғри келмоқ, яқинлашмоқ:

...яъни асад буржиға юзлангани... яъни Журжон тахтгоҳи гардун иштибоҳиға қайтқани эшитилди.
*Муншаот,* XIII-120;

5. дуч келмоқ:

Бу чоққа дегин истар эрмас маҳал
Ки бир ерда юзланса кину жадал.
*Садди Искандарий,* 303б1.

**ЮЗЛАШ-** — учрашмоқ, юзлашмоқ:

Ва кўҳи махофат муқоталасиға барқи разм ва ваға ясаб юзлашгани. *Садди Искандарий (Хамса),* 1320.

**ЮЗЛУК** — юзли:

...аммо андоқ сиёҳрўйнинг тафзиҳи ва ул навъ қаро юзлукнинг тақбиҳи. *Маҳбубул-қулуб,* 55;

Эранлардин мардона гуноҳ вужудқа келса бўйниға юклангандин сўнг бўйнин урарлар, қизил юзлук қилур учун бўйниға тиғ сурарлар. *Маҳбубул-қулуб,* 53-54.

**ЮЗСИЗЛИК** — юзсизлик, беҳаёлик:

Онча юзсизлик улустин кўрмишам, гар берса даст,
Истарамким, кўрмасам ҳаргиз бани Одам юзин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-267.

**ЮК** — 1. оғирлик, зўрлик:

Сув юкидин қад қуйи мойил анга,
Барқи биринжина ҳамойил анга. *Ҳайратул-аброр,* 165-5;

Ғам юкидин кўнгулда кўфтидурур. *Мезонул-авзон,* XIV-152;

Бор лафзики, бир маъниси мавжудлуғдур ва бир маъниси амрдур борувға ва бир маъниси юкдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 12;

...ул киши ул маризни қабул қилиб, оғриқ юки остиға кириб, ҳазрати Хожа ҳамул вақт сиҳҳат топибдур...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-141;

2. боғлам, ўрам, бир улов кўтарадиган оғирликдаги юк:

Имомға масжиди жомиъда хатиб бўлуб, мактаб дағи тутғай, йиллик нақди икки юз олтун, буғдой ўн юк.
*Вақфия,* XIII-178;

≈ **чек-** — кўтармоқ:

Шайхнинг ғазаб юзидин тилига ўтубтурки, «кўр бўл, шариъат юкин чек». *Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

≈ **торт-** — оғирлик, қаттиқлик кўрмоқ, қийинчилик кўрмоқ:

Ул арода тилимга бу келдиким, илоҳий, балонг юкини тор-

тарға қувват ва муҳаббатинг меҳнатини тортарға таҳаммул бер. *Насойимул-муҳаббат,* XV-127;

≈ **ка киюр-** — юкламоқ, ортмоқ:

Ва барсни ва итни ул кийик олғучи қилди ва отқа эгар ул ясади ва тевани юкка ул киюрди. *Тарихи мулуки ажам,* 50б.

**ЮКЛА-** — ортмоқ, юкламоқ:

Юклаб бари туҳфаву хизона,
Мақсад сари бўлдилар равона. *Лайли ва Мажнун,* 70б4;

Негаким ул кишига офат эрур,
Юкла миннат валек жонингға. *Арбаин,* XV-58;

Минг етибон асрамаса бирини,
Юкласа ўз бўйниға тақсирини. *Ҳайратул-аброр,* 67-11.

**ЮКЛАН-** — бўйнига қўймоқ, иқрор қилмоқ:

Эранлардин мардона гуноҳ вужудқа келса бўйниға юклангандин сўнг бўйнин урарлар, қизил юзлук қилур учун бўйниға тиғ сурарлар. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ЮКЛУК** — юкланган, ортилган:

Бир куни бир ўғлонғина оғир юклук тевани Омил бозоридин ўткарур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-107;

Солмай ўзлук нақдин ўздин тутмағил дашти фано,
Ким оғир юклукка бу йўлда етар бисёр хавф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-308.

**ЮКУН-** — эгилмоқ, ҳурмат юзасидан таъзим қилмоқ:

...ва маҳваши соқий юкунуб, май аёққа тушгай...
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-24;

Яна қўл сунди жому бодаға ҳам,
Юкунуб тутти шаҳзодаға ҳам. *Сабъаи сайёр,* 88-17;

Хуш улки, дайрға борғоч қадаҳни муғбача маст,
Юкунуб илгима берди чиқиб келиб ўтру.
*Хазойинул-маоний,* Iб-538.

**ЮКУНДУР-** — таъзим қилдирмоқ, тиз чўктирмоқ:

Аларни чу мундоқ севундурдилар
Шаҳ олинда тўққуз юкундурдилар.
*Садди Искандарий,* 278а18.

**ЮЛ-** — юлмоқ, юлиб олмоқ, узмоқ:

Неча кун сақолиғаким, кулди чарх,
Ажал илкидин барчасин юлди чарх.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;

Ани узмак йигит бўлмоқ ғамида,
Сақол юлмоқдурур ўз мотамида. *Фарҳод ва Ширин,* 55.

**ЮЛДУЗ** — юлдуз:

Бас эттим ашкфишонлиғ чу зоҳир эттинг юз,
Нечукки меҳр кўрингач ниҳон бўлур юлдуз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-209;

Ким ранги эди чу мушк нобн,
Ҳар юлдузи рашки офтоби. *Лайли ва Мажнун,* 54б18.

**ЮЛУҚ** — юлинган, таталанган; юлуқ:

Кесак отқонға ким чекар юмруқ,
Тўни йиртуқдурур, сақоли юлуқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70.

**ЮМ-** — 1. ёпмоқ, юммоқ, бепарволик қилмоқ:

Неча юммай кўзунгни ҳар зевар аро,
Ғафлат била кирмак неча баҳру бар аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

2. йўлни тўсмоқ, йўқотмоқ:

Даврон тоши эмди ани кўммиш,
Ул чашма сувин кўзини юммиш. *Лайли ва Мажнун,* 63б1;

3. кечмоқ, воз кечмоқ:
...алар касрат анжуманидин кўз юмуб, ваҳдат хилватхонасиға нузул қилдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64;

4. кўрмасликка солмоқ, ўзини бепарво қилиб кўрсатмоқ:
Юмуб барча таҳошидин кўзумни,
Ул офотларға урғумдур ўзумни. *Фарҳод ва Ширин,* 63;
Жафодин юмса кўз, таскин топар кўнглум ўти, гўё,
Қарори йўқ кўзи ҳар дам олур сабру қарор андин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-516;

**кўз юмуб очқунча** — бир сонияда, бир лаҳзада:
Кўз юмуб очқунча, ваҳ, юз қатл қилмоқ йўқ эди,
Бўйла санъатларда маҳвашларға сенсен мухтариъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-295.

**ЮМДЕК** — юмгандек, юмган каби:
Май ичра чунки соқий акси муҳликдур, бу соғарни
Кишиким ичса, уммеди ҳаётидин кўзин юмдек.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-176.

**ЮМАЛАТ-** — юмалатмоқ:
Мавлоно Риёзий... шогирдлари била тоғ гаштига бориб, тош юмалатиб, бир фақирға тегиб, ўлуб эрмиш.
*Мажолисун-нафоис,* 119.

**ЮМКИН** — мумкин, имкони бор, имконли:
Толпинса чиқар ғариқ юмкин,
Толпинмаса ўлмайин не мумкин. *Лайли ва Мажнун,* VIII-164;
Юмкинки, қачон бу зор эшитгач,
Бу қиссаи жонгудоз эшитгач.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 853.

**ЮМН** — 1. яхшилик, баракат, шарофат:
Ва умидим улдурки, ушбу робита юмнидин аларнинг муҳиблари ва мухлислари зумрасида машҳур бўлғаймен.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-135;

2. шафақ, лутф:
Қиши айласа рифқ юмнин ҳавас,
Анга то абад ушбу тамсил бас. *Садди Искандарий,* 259а2.

**ЮМРОН** — юмронқозиқ:
Фусун бирла юмронни шери жаён,
Гавазнни салобатда бабри ябон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1368.

**ЮМРУЛ-** — санчилмоқ:
Икки лавҳани тепти ул навъ руст,
Ки юмрулдию ташқари чиқти чуст.
*Садди Искандарий,* 277а21.

**ЮМРУҚ//ЮМРУҒ** — мушт, муштум:
Урди бир юмруғ, бири бўйниға руст,
Деди ул фақру фано таврида жуст. *Лисонут-тайр,* 129-7;
≈ **ташла-** — муштламоқ, мушт билан урмоқ:
Юз ўпарга қўймади, илгин дедим борин ўпай,
Ташлабон юмруққина, қилди кўзумни кўккина.
*Хазойинул-маоний,* IVб-557;

≈ **чек-** — дўқ қилмоқ, мушт кўрсатмоқ:
Кесак отқанға ким чекар юмруқ,
Тўни йиртуқдурур, сақоли юлуқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-70.

**ЮМУЛ-** — юмилмоқ; **кўз юмул-** — вафот қилмоқ:
Кўз юмулмиш ҳажрдин, ул юзга очмоқ истарам,
Лек ҳижрон кўз юмуб очқунча ҳам бермас амон.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-243.

**ЮМУР-** — бузилмоқ, емрилмоқ:

Кўрунди йўли узра вайронаи,
Юмурган фалак зулми кошонаи,

*Садди Искандарий,* 248*а*18.

**ЮМУРТҚА** — тухум, мояк:

Олтундинким минг гавҳар била мукаллал қилиб эрдиларким, ҳар бири чумчуқ юмуртқасича.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229;

Искандар жавоб бердиким, ул юмуртқаларни қўяр қуш учти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-200-201.

**ЮМША-** — юмшамоқ, бўшамоқ:

Асирлардин бири Шопур ҳолидин воқиф бўлуб, ул ёғлардин қуруған хомға қуюб, хом юмшағандин сўнгра ани халос қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;

Яна бир муъжизи бу эрдиким, зирҳгарлигига ҳожати ифрор йўқ эрдиким, темур иликида мумдек юмшар эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222.

**ЮМШАТ-** — мойил қилмоқ; яхшиликка йўлламоқ:

Дард аҳлининг нафаси бир ўтдурким, қаттиқ кўнгулни юмшатур ва қуруғ кўзни йиғлатур. *Маҳбубул-қулуб,* 118.

**ЮМШОҚ//ЮМШОҒ** — мулойим, ёқимли, юмшоқ:

Вале не ергаки тушти қатиғ ва гар юмшоқ,
Бериб ани суға то етмагай қарор этмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 129-130;

Балки насиҳатни юмшоғ ва чучук тил била қилурлар, ҳаттоки ўғриғача. *Насойимул-муҳаббат,* XV-70;

Ҳоло, юмшоқ фарш устида ўлтурурмен.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**ЮМШОҒЛИҒ** — юмшоқлик, мулойимлик, раҳмдиллик:

Гар десанг қаттиқ балоға қолмағайсен чархдин,
Олам аҳли бирла юмшоғлиғ била қилғил маош.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-133;

Яна бири: кўнгулнинг юмшоқлиғиким, дардмандона сўздин ва назмдин ва нағмадин мутаассир бўлғайлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-80.

**ЮНГ** — юнг, жун:

Қўйчи итин уйқу деви босиб,
Қўйлар юнги риштасидин осиб. *Лайли ва Мажнун,* VIII-193.

**ЮНОН** — юнон, грек тили, юнонча:

Ибрию, юнонию, сурёни ҳам,
Ҳинди агар сўрса, билиб ани ҳам.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 164.

**ЮР-** — 1. юрмоқ, кезмоқ:

Чун Мусо алайҳис-салом беш кун юруди, Турсино тоғиға етишти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209;

Кўнглум аҳволин сабодин сўрдим эрса дедиким: «Телбалардек бир пари кўйида саргардон юрур».

*Хазойинул-маоний,* I*а*-155;

2. истамоқ:

Десанг озмайин чиқма ул жодадин,
Юруб ком топ баҳти озодадин,

*Садди Искандарий,* 322*а*14.

**ЮРАК** — юрак, дил:

Мингдин бир эмас, ўз юраги захмларидин
Ҳар нечаки тоғ бағрини захм айлади Фарҳод.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-132;

≈ **и йўқ** — 1. қўрқоқ:
Юрагим итларининг андоқ едилар тишлашибон,
Ким яна йўқтур алар оллиға бормоққа юрак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-349;
2. кучсиз:
Фироқ ўти юракимни сув айлаб оқизди,
Чекарга ҳажр ғами эмди йўқтурур юрагим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-418;
≈ **ин чок эт-** — юракни тилка-пора қилмоқ, қайғурмоқ:
Қон неча базли гуҳар пок этар,
Олғучи кўпрак юрагин чок этар. *Ҳайратул-аброр,* 105-11.

**ЮРТ** — ўлка, юрт, мамлакат:
Ёт юртда чугурткадек сабза ва яфроғни яламоқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-16.

**ЮРТАЧИ** — етакчи:
Ход сунғурдин бийик тутти мақом,
Юртачи товус уза қилди хиром. *Лисонут-тайр,* 20-8.

**ЮРТЧИ** — шоҳ овга чиқиш олдидан манзил тайёрловчи шахс; қўшинга қароргоҳ ҳозирловчи мансабдор:
...ва юртчи ва шилончи ва ахтачи йўсунлуғ кўптур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЮРУ-** — 1. юриш қилмоқ:
Ва анинг замонида Яманда Шумур зул-Жаноҳ хуруж қилиб, анга юруди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223;
2. кесмоқ:
Ва тиғ юрумас бўлди. Мусо алайҳис-салом буюрдиким, қатлдин илик торттилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213;
3. амал қилмоқ, йўлга қўймоқ:
Сен тушубон йўл наҳжидин йироқ,
Кўпраги сендин юрубон яхшироқ. *Ҳайратул-аброр,* 73-7.

**ЮРУН** — ямоқ, парча:
Жисмимда туганларни айб айлама, эй зоҳид,
Ким сабр илики тиккан хирқамда юрунлардур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-109;
Навбат манга етганда дедимки, юрунни туз тикмак ул бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114;
≈ **ни туз тикмак** — (кийимга) ямоқ солиш, ямоқли кийим кийиш:
Юрунни туз тикмак ул бўлғай: фақр юзидин тиккай, йўқ зийнат юзидин. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**ЮРУНЛУҚ** — ямоқли:
Бу ишқи пок бирла хирқамни ҳуру ризвон
Йиртиштилар, қилурға ҳуллаларин юрунлуқ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-317.

**ЮРУНЧҚА** — йўнғучқа, беда:
Яна они дема сабзаким, ул юрунчқадурур,
Ки неча яхшироқ ўрған сойи чиқар кўпрак.
*Хазойинул-маоний,* IVб-735;

**ЮРУТ-** — юргизмоқ, олиб юрмоқ, ишлатмоқ, ишга солмоқ:
Жону нолон кўнгул била не ажаб,
Посбонинг кеча юрутса жарас. *Хазойинул-маоний,* Iб-253;

**ЮРУШ** — юриш, ҳарбий юриш, сафар:
Подшоҳ Қундуз вилояти азиматиға черик отланғанда аларнинг ва ҳеч кимнингу ул юруш дилхоҳи эмас эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 13;
Дарвешбек... Тошканд юрушида зоеъ бўлғанлар орасида талаф бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 80;

Чу эл фикридин кўнглини тиндуруб,
Юруш ҳукмини элга жар еткуруб, *Садди Искандарий,* 300а4;
≈ **айла-** — отланмоқ; сафарга чиқмоқ:
Яна истади кўрмак айлаб юруш,
Ики тоғким эрди олтун-кумуш. *Садди Искандарий,* 305-7.

**ЮТ-** — 1. ютмоқ, ичмоқ:
Ҳусну лутфи жон аро ер тутқудек,
Бир аёқ сув бирла балким ютқудек. *Лисонут-тайр,* 71-17;
Тики турған тўбадур,
Борғанларни ютадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-154;
2. йўқ қилмоқ, ўлдирмоқ:
Борин ютти бир-бир наҳанги фано,
Ичи жавфида жамъ қилди яно. *Садди Искандарий,* 301б13;
Ул бирин ютмоқдин заҳр ютма, бу бирин сочмоқдин наслинг тухмин қурутма. *Маҳбубул-қулуб,* 156-157;
3. ғам емоқ:
...шоҳзодаи қотил девонаси ҳолидин йиғлаб ғусса ютти, турфа кўрким, ўзи ўлтуруб ўзи азо тутти. *Маҳбубул-қулуб,* 88;
4. эгалламоқ:
Йўқса недин ютти жаҳон сеҳрини,
Балки маонию баён сеҳрини. *Ҳайратул-аброр,* 131-12;
5. яширмоқ:
Бухл ила чун ютти садаф дурри соф,
Қилдилар олмағида кўксин шикоф. *Ҳайратул-аброр,* 88-11;
6. азобланмоқ:
«Ёринг — дедилар — ғайр била бода ичибдур»,
Таҳқиқини билгунча не қонларки ютубмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-488.

**ЮТКА-** — ўзига олмоқ, парво қилмоқ:
Алар сўзни ўзга сори юткаб, туно кун, ўтган ҳолатдин хеч нима изҳор қилмадилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-17.

**ЮТҚУЗ-** — ютқизмоқ, юттирмоқ:
Лаъли ёдидинки ютқум дам бадам ҳасрат сувин,
Оллоҳ-оллоҳ, қайси қонларким, бу ғам ютқузмади?
*Хазойинул-маоний,* IIIа-321.

**ЮЮЛ-//ЮВУЛ-** — 1. ювилмоқ, аримоқ, покланмоқ:
Вужуди нақши кўнглидин ююлди,
Кўнгул нанги вужудидин қутулди. *Фарҳод ва Ширин,* 130;
Тушмасалар лужжаи раҳмат аро,
Қайда ювулғай бу икидин қаро. *Ҳайратул-аброр,* 199-22;
2. ғарқ бўлмоқ, ҳалок бўлмоқ:
Ваҳ, не кўлокдур ул баҳрғаким,
Мавжига тушса ююлғай афлок. *Хазойинул-маоний,* IVа-403.

**ЮҚ-** — 1. юқмоқ, ўтмоқ:
Кўрса хуш аҳли юқар мендин жунун, ҳолимға боқ,
Ким хирад аҳли улусниг боиси савдосимен.
*Хазойинул-маоний,* IIа-289;
Юқмағай кўнглунга ғамим асари,
Тушмагай жонингга ўтум шарари. *Сабъаи сайёр,* 87-1;
2. ёпишмоқ:
Не қонлар юқти бағридин ёшиға,
Не ишлар тушти гардундин бошиға. *Фарҳод ва Ширин,* 191.

**ЮҚОРИ** — 1. баландлик, тепа; юқори:
Юқоридин киши келиб, тилаб элта борурлар эрди ва ашриба ва фавокиҳ ва ҳалвиёт ҳамул атъимаға яраша муқаррар эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95;

Ярими ерда ярими юққори,
Ул ярнмидаки бўлуб ташқари. *Ҳайратул-аброр,* 102-4;

2. аввалги, олдинги:

Ва ул ўзини шаҳрига солиб, сипоҳ ясаб, филҳол чиқиб, қайсарни ва борча элин, маст дастгир қилди ва юқориғи ўткан ишларни андин сўнгра қилди, валлоҳу аълам. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-215;

Турк тили таърифида андоққи, юқорироқ мазкур бўлди. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

3. подшоҳ даргоҳи, амалдор:

Арзадоштда дағи ул сўзлардин мазкур эрди, барчасин шарҳ била юқори арз қилилур. *Муншаот,* XIII-113;

≈ **торт-** — кўтармоқ:

Аёғларин юқори торттилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-136;

≈ **чиқ-** — юқорига чиқмоқ, чўққига чиқмоқ:

Ё бу тоққа амр қилки, юқори чиқиб, менинг бошимға емрулсунки, сенинг шиносолиғинг ва маърифатингдин айру манга тириклик керакмас. *Насойимул-муҳаббат,* XV-83;

≈ **қил-** — бошни кўтармоқ:

Бошимни юқори қила олмон бинафшадек,
Кўнглумга чунки, чирмашур ул турра қайғуси. *Хазойинул-маоний,* Iб-597.

**ЮҚОРИЛИҚ** — юқорилик:

Ўлтурур сафда юқориліқдин,
Ўлтурур сафда яхшироқ билгил. *Хазойинул-маоний,* IIа-415.

**ЮҒРУЛ-** — қориштирилмоқ:

Кетар ҳушум, қачон эслармен ул бут қасри деворин,
Магарким, юғрулубтур бода бирла дайрнинг дойи. *Хазойинул-маоний,* IVб-584.

**ЮҒУР-** — қориштирмоқ, юғурмоқ:

Муҳаммад саллоллоҳу алайҳи ва салламнинг тийнатин тасним суйи била юғуриб, борча малоикага арз қилдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189.

**ЮҲЙИ** — тирилтиради; **юҳйил-изом** — суякларни тирилтиради:

Жон бериб олсанг, Навоий, бок эмас ул бодадин,
Ким эрур юҳйил-изом авсофи бирла муттасиф. *Хазойинул-маоний,* I-322.

## Я

**ЯБОБ** — хароб; камбағал, қашшоқ:

Шоҳга мундоққим эрур олий жаноб.
Не кўрунгай бир неча биздек ябоб. *Лисонут-тайр,* 185-3.

**ЯБОН** — чўл, биёбон:

Фусун бирла юмронни шери жаён,
Гавазнни салобатда бабри ябон. *Садди Искандарий (Хамса),* 1368.

**ЯВМУЛ-АЗОБ** — азоб куни:

Келди бешинчи анга явмул-ҳисоб,
Дема ҳисоб, айтки явмул-азоб. *Ҳайратул-аброр,* 61-24.

**ЯВМУЛ-ҲИСОБ** — ҳисоб-китоб куни, қиёмат куни:

Келди бешинчи анга явмул-ҳисоб,
Дема ҳисоб, айтки явмул-азоб. *Ҳайратул-аброр,* 61-24.

**ЯВҒОН** — ёғсиз:

Тинч кўнгул била явғон умоч яхшироққим, такаллуф ва машаққат била қандий кулоч. *Маҳбубул-қулуб,* 146.

**ЯГОНА** — 1. тенгсиз, беназир:

Бу сўзким шаҳ сўрар андин нишона,
Бу мулк ичра ҳакимидур ягона. *Фарҳод ва Ширин,* 66;
Хожа Авҳад Мустафий... ўз асрининг ягонаси эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 35;
2. якка, танҳо, ягона:
Ўз рўзгорининг ягона ва ғавси эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-110;
≈ **и аср** — замонанинг тенгсиз, якка-ягона кишиси:
...ва ғазалда мухтарни вақт Шайх Муслиҳиддин Саъдий ва ягонаи аср Хожа Ҳофиз Шерозийдекки...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128;
≈ **и давр** — давр ягонаси, тенгги йўқ:
Бўла олмас бу иш магар бу тавр,
Ки десанг ул ики ягонаи давр.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 919;
≈ **и замона** — давр ягонаси, замоннинг яккаю ягонаси:
Бунёд эттики: Эй ягона,
Ишқ ичра ягонаи замона. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 818;
≈ **и муфлис** — машҳур, тенгсиз:
Басо ягонаи муфлиски мулк султони
Улум масъаласида эрур анга муҳтож. *Маҳбубул-қулуб,* 146;
≈ **и офоқ** — дунёда тенги йўқ, энг яхши:
Қайдаким бўлса эрди шарҳи фироқ,
Йиғлар эрди ягонаи офоқ. *Сабъаи сайёр,* 177-10.

**ЯД(О)** — қўл:
Яна бир мисол: андоқки, «ядо» лафзин «садо» била қофия қилса бўлур, «бода» била ҳам қилса бўлур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114;
≈ **и байзо** — оқ қўл, ялтироқ қўл; Мусо пайғамбарнинг қўлига ўхшаш қўл; куч, қудрат:
Зулфидин, тонг йўқ, калимуллоҳдек этса аждаҳо,
Ким яди байзодин айлабтур намудор илигини.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-349;
Агарчи дарёға қатра мададгорлиғидин суде ва яди байзоға зарра ҳаводорлиғидин мақсуде мумкин. *Вақфия,* 7.

**ЯДУЛЛОҲ** — оллоҳнинг қудрат қўли; қудрат, куч:
Ғазвда нерўи ядуллоҳ анга,
Ҳақ лақаб айлаб Асадуллоҳ анга.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 114.

**ЯЁҚ//ЯЁҒ** — пиёда, яёв:
Дерларки, магар яёғ эрдингиз? *Насойимул-муҳаббат,* XV-71;
Мавлоно Хуррамий... анбиё ва машойих мазоротин яёқ бориб зиёрат қилди. *Мажолисун-нафоис,* 93; қ. ЁЁҚ.

**ЯЁҚЛИҚ//ЯЁҒЛИҚ** — пиёда, яёв ҳолда:
Эй Навоий, кир фано даштиғаю тиш барчадин,
Ким яёқлиқ анда маркаб, тўшасизлиқдур озуқ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-179;
Ҳаворнюн илтимос қилдиларким, бир маркаб мингилким, яёғлиқ машқи камрак бўлғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**ЯЗАК** — кеча қоровули, лашкаргоҳни қўриқловчи отлиқлар:
Талоя яна чиқти ҳар соридин,
Язак тинмади муфрит изҳоридин.
*Садди Искандарий,* 263б2;
Язак қилса тутуб ул авж бора,
Кеча хандақ суйи сори назора. *Фарҳод ва Ширин,* 140.

**ЯЗДИЙ** — яздлик; Яздга мансуб:
Гурди яздий миъжар остида қошинг, эй кўркабой,

Бор анингдекким кўрунгай гард ичида янги ой.
*Хазойинул-маоний*, 1б-648.

**ЯЗДОН** — худо, тангри:
Олам аро халқни яздони пок,
Аҳли нажот эттию аҳли ҳалок,
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 82;

≈ **и пок** — пок худо:
Ани чунки шоҳ этти яздони пок,
Керакмас анинг хотири лавснок.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1637.

**ЯЗДОНИЙ** — худога оид, оллоҳга тегишли:
Шукрким етти лутфи яздоний,
Қолмади зулми нафси зулмоний.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1005.

**ЯЗДОНПАРАСТ** — художўй:
Булар ичра доғи кўпдур тафовут,
Бири яздонпараст ўлмиш, бири бут. *Фарҳод ва Ширин*, 29;
Гаҳ ҳарам тавфида мен яздонпараст,
Дайр ичинда, гоҳ бут оллида паст. *Лисонут-тайр*, 105-1.

**ЙЙЛОҚ** — яйлов, ўтлоқзор:
Умид улким, банда етгунча яйлоқларда бўлғайларким, мизожда жузъий ҳарорат бор. *Муншаот*, XIII-113.

**ЯКБАНД** — бир йўлакай, бошдан оёқ, ялписига:
Саҳрони тутуб теваси якбанд,
Ҳайкал аро барча кўҳмонанд. *Лайли ва Мажнун*, 70а20.

**ЯК-БАЯК** — бирма-бир; тамоман, бутунлай:
Ҳамул гўй отилғач қочиб як-баяк,
Масалдурки: «Минг қарғаға бир кесак».
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1392.

**ЯКБОРА** — бир йўлакай:
Чун ишим мухтал ўлди якбора,
Айладим ўз ишимга бир чора. *Сабъаи сайёр*, 175-15;
Умидим улки бот ўлғай кушодинг,
Ки мен якбора қилдим хайри бодинг. *Фарҳод ва Ширин*, 68.

**ЯКДАСТ** — 1. моҳир, чаққон; ҳунарманд; мақбул:
Ҳамул мушк уза абр кофурбез,
Жаҳон узра якдаст кофуррез. *Муншаот*, XIII-94;

2. улуғ:
Ҳар киши ўқуса билурки «Даръён аброр»дин якдастроқ ва рангинроқ. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-29.

**ЯКДАСТЛИК** — бир хиллик:
Мир Шоҳий... анинг шеърини чошни ва салосат ва якдастлиқ ва латофатда таъриф этмоқ ҳожат эрмас.
*Мажолисун-нафоис*, 30.

**ЯКДИЛ** — фикри, мақсади бир, иноқ, аҳил:
Неча минг киши якдилу якжиҳат,
Жалодат келиб барчасиға сифат. *Садди Искандарий*, Х-379.

**ЯКДОНА** — тенгсиз:
Мавлоно Фахриддин Луристонийки, ўз замонининг ягонаси ва ҳақиқат баҳрининг якдонаси эркандур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-10.

**ЯКЖИҲАТ** — бир тарафлама; самимий; бирга, ажралмас:
Эрур хизматида бари якжиҳат,
Кўруб элга дилжўйлуқ маслаҳат.
*Садди Искандарий*, 313а6;

Улки туғмас отадин андоқ ўғул,
Якжиҳат банда шаҳқа Мири Мўғул. *Муншаот*, XIII-143.

**ЯКЖИҲАТЛИК** — бирлик, ажралмаслик, иттифоқлик:
Қучти истаб раҳрави фарзонани,
Якжиҳатлиғ бобида мардонани. *Лисонут-тайр,* 89-18.

**ЯКЗАБОН** — бир сўзлик; вафодор:
Топмағунг бу боғ аро якранг бирла якзабон,
Не гули раъносидин, не савсани озодидин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-263.

**ЯКНАФАР** — якка, ёлғиз; ≈ **қил-** — яккалатмоқ:
Андин сўнгра уламони йиғиб, анинг била баҳсқа солди ва уламо ани якнафар қилиб, куфрини анга собит қилдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 517.

**ЯКО-ЯК** — бирин-бирин, биттадан:
Қачон отса гул ғамза новак манга,
Келур гар минг ўлса яко-як манга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-18;
Нишони улча кўрмиш эрди бир-бир,
Анга борин яко-як қилди тақрир. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ЯКПОРА** — яхлит, бир бутун, бутунлай:
Дема панжа ани, қатиқ хора де,
Дема хора, пўлоди якпора де! *Садди Искандарий,* 322б5;
Ки бўлуб хораи якпора ул марз,
Шигофида топа олмай киши дарз. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ЯКРАНГ** — бир тусли; ўзгармайдиган, тўғри; вафодор:
Топмағунг бу боғ аро якранг бирла якзабон,
Не гули раъносидин, не савсани озодидин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-263.

**ЯКРАНГЛИК//ЯКРАНГЛИҒ** — бир туслилик; ўзгармаслик, доимийлик:
Гар кўрунмас ул пари, истаб анга якранглик,
Заъфдин мен телба ҳам эмди паривор ўлмишам.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-225;
Бўйла йўлғаким керак якранглиғ,
Ўзни топмасмен саҳиҳ оҳанглиғ. *Лисонут-тайр,* 105-4.

**ЯКРОН** — ёл ва думлари оқ, танаси қизғиш от; зотли, чопқир от:
Якрони бўлуб чу чархпаймой,
Нун ўрниға наъл анга янги ой. *Лайли ва Мажнун,* 58б4;
≈ **и тозий** — яхши зотли араби от:
Араб барридин найзавар қирқ минг,
Ки якрони тозий келиб борчанинг.
*Садди Искандарий,* 261б4.

**ЯКРЎЙ** — тўғри сўзлик:
Хожа Ҳусайн Кирангий... ўзи мужид ва сулб ва якрўй кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 166.

**ЯКСАР** — 1. танҳо, якка:
Шайх яксар Хожа Муҳаммад Маъшуқ хизматиға борди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-113;
2. бирдан, бирданига; дафъатан:
Юз бало тоши агар ёғдурса дилбар бошима,
Шод ўлурмен барчаси гар текса яксар бошима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-570.

**ЯКСОН** — баробар, тенг; фарқсиз:
То қизитмайдур қулоғни май гули яксон эрур,
Булбул оғзидин сафиру боғ эшигидин сарир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-211;
**ер билан яксон айла-** — ҳалок қилмоқ, ўлдирмоқ:
Толеъимнинг қувватин кўрким, балият тошлари
Кимга кўктин инса, айлар ер билан яксон мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-575;

**ер билан яксон бўл-//ўл-** — ҳалок бўлмоқ:
Башар хайлида сен бўлмай малаксон,
Недин бўлмас бори ер бирла яксон. *Фарҳод ва Ширин,* 114;
Ғам тундбодидин жисм биноси вайрон, балки ер билан яксон бўлур маънида бу матлаъ бағоят хўб адо топибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 226.

**ЯКСЎ** — бир тараф, бир томон:
Ангачаки бу хайл яксў бўлуб,
Улус бағри ул ваҳмдин сув бўлуб.
*Садди Искандарий,* X-381.

**ЯКТО** — ягона, тенгсиз:
Эй Навоий, ғарқи баҳри ваҳдат ўлсам, не ажаб,
Менки кўз дарёсидин туттум дури якто умид.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-122;
...ва бу рисолада мастур бўлған гуруҳнинг муқтадо ва пешвоси ул гавҳари яктодур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-45.

**ЯКТОЛИҒ** — якка-ягоналик:
Чун бу водий сори сайринг қўйди гом,
Фарду яктолиғ санга бўлди мақом. *Лисонут-тайр,* 164-5.

**ЯКФАН** — бир ҳунарли, ўз ҳунарида ягона; моҳир:
Тўкарсен қон кўзунг бирла, берурсен жон сўзунг бирла,
Ажойиб зуфунунисенки, ҳар фан ичра сен якфан.
*Хазойинул-маоний,* Iб-506;
Шаҳға келди бу нукта мустаҳсан,
Деди: Эй барча фан аро якфан. *Сабъаи сайёр,* 99-8.

**ЯКФАНЛИҚ** — билимдонлик; ўзи билармонлик:
Бовужуди улки, ўз фанидаки, кушти бўлғайким, шуҳрати ул исм биладур ва онча якфанлиқда ва мардумафканлиқда, кичик ёшлиқ эркандур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532.

**ЯКШАНБА** — якшанба, якшанба куни:
Чунки якшанба урди меҳр алам,
Кийди зарбофт ҳулла кўк торам.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1012.

**ЯКҚАЛАМ** — 1. бир йўла, биратўла, бутунлай:
Биров олди сўз кишварин якқалам,
Ки қилди қаламни сутуни алам.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 705;
Қилай кишварингнинг мисолин рақам,
Ки тутсун тааллуқ санга якқалам.
*Садди Искандарий,* 268а9;

2. тақдир ёзиги, бирдан бир ўзгарилмас:
Санга турк ақолимин айлаб рақам,
Азалда насиб айламиш якқалам. *Садди Искандарий,* 243б9;

3. бирлашиш, тенглашиш:
Ул қаламғаким, ул варақ ҳошиясида бадоеъ нукта суруб, замон нотавонин масрур қилибтур — етти иқлим якқалам бўлсун. *Муншаот,* XIII-119;

≈ айла- — бирлаштирмоқ, бириктирмоқ:
Турк назмида чу мен тортиб алам,
Айладим ул мамлакатни якқалам. *Лисонут-тайр,* 207-3.

**ЯКҚАЛАМА** — бутунлай; бирдан-бир; донгдор:
Хожа Хурд Самарқанд тахтининг якқалама қозиси ва «Улуғбек Мирзо» мадрасасининг мударрисидур.
*Мажолисун-нафоис,* 182.

**ЯЛ** — қаҳрамон, паҳлавон, баҳодир;
≈ **и хасмбанд** — душманни асир қилувчи баҳодир, паҳлавон:
Яна шерпайкар яли **хасмбанд,**

Ер ўптию майдонға сурди саманд.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1338.

**ЯЛА** — қувватли, шижоатли; **ҳизабри яла** — шижоатли шер, арслон; баҳодир:

Сурон йўқки, юз минг ҳизабри яла,
Дегин солди кўк тоқиға валвала.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1464.

**ЯЛА-** — яламоқ:

Бўлмасун дарди итинггаким бағирни ташлағач,
Еди ҳар ёндин узуб ердин ялаб қониғача.

*Хазойинул-маоний,* IIб-559;

Ялар вақти жароҳатларни дарҳам,
Билурму йўқ менинг захмимға марҳам.

*Фарҳод ва Ширин,* 179.

**ЯЛАК** — лачак, хотинлар бўйнига осадиган оқ мато:

Ва маъҳудий албисадин мисли: дастор ва қалпоқ ва наврўзий ва тўппи ва ширдоғ ва дакла ва ялак ва ёғлиғ ва терлик ва қур йўсунлуғ нималарни борисин турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ЯЛАНГ** — 1. кийимсиз, яланғоч:

Мен эллик ҳаж қилибмен — бош яланг, аёқ яланг ва зоду ҳамроҳсиз. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115;

2. камбағал, нарсасиз:

Ўзунгни зебо либос хаёлидин ўткар, либос зеболиғин тиласанг бир ялангни буткар. *Маҳбубул-қулуб,* 161;

Нечаким тўнни риоят бирла кийсанг эскирур,
Чунки кийдурдунг ялангға уфрамас тўн ул эрур.

*Маҳбубул-қулуб,* 161;

≈ айла- — яланғочламоқ:

Эй Навоий, ёр агар дерким ўзунгни ўтқа сол,
Тан яланг айларга куйма, жон учун куймонмагил.

*Хазойинул-маоний,* IIа-208.

**ЯЛАНГЛА-** — яланғочламоқ:

Табли бирла тожини синдурдилар,
Дарра аъзосин ялanглаб урдилар. *Лисонут-тайр,* 41-11.

**ЯЛАНҚОЧ//ЯЛАНҒОЧ** — яланғоч:

Марғуб ғизо еб анда муҳтож,
Матбуъ либос олиб яланқоч. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 673;

Гулханға кирсалар, кўрубтурларки, бир яланғоч телба гулхантобликка машғулдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-164.

**ЯЛАНҒОЧЛА-** — 1. ечинмоқ:

Илгига ҳийла шевасин олди,
Яланғочлаб ўзин суға солди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1096;

2. ечинтирмоқ:

Ҳукм қилдики очингиз расанин,
Яланғочланг, азоб этарга танин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1077.

**ЯЛАНҒОЧЛИҚ** — яланғочлик, кийимсизлик:

...ва яланғочлиқ зарарини жисмлари билмай.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-16.

**ЯЛАШ-** — ялашмоқ:

Жисмимни талашса эрди итлар,
Қонимни ялашса эрди итлар. *Лайли ва Мажнун,* VIII-80.

**ЯЛИН-** — ялинмоқ, ёлвормоқ:

Навоий, истасанг кўйин, итига ошно бўлғил,
Ялинған янглиғ ул ит ошноға, сен анга ёлин.

*Хазойинул-маоний,* Iа-347.

**ЯЛОВ** — 1. байроқ, туғ:
Томуғ шуъласи барча рангин ялов,
Билиниб ялов жилвасидин қилов.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1331;
2. қалпоққа ўраладиган ипак лента:
Довулғонда чиний ялов дилпазир,
Яна жавшан устига чиний ҳарир. *Садди Искандарий,* X-76.

**ЯЛОҒ** — итларга овқат бериладиган идиш; итялоқ:
Манга май ўлмади рўзи тараб аёғинда,
Тарабдурур нча олсам анинг ялоғинда.
*Хазойинул-маоний,* IIб-537.

**ЯЛПАНГ** — япалоқ:
Кўрунур юзи кўзгу ичра бузуқ,
Узун, йўқса ялпанг, кичик ё улуқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1494.

**ЯМ** — дарё, денгиз:
«Ё» била «мим»и қилиб изҳори ям,
Айлагали ғарқаи баҳри карам. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 9.

**ЯМА-** — ямамоқ, ямоқ солмоқ:
Шайх Мўминни кўрдумки, ўлтуруб, хирқасин ямайдур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-115.

**ЯМАТ-** — яматмоқ, тиктирмоқ:
Салоҳ тўнини чок этса яхшироқ, эй шайх,
Риё юруни била хирқани яматқунча.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-552.

**ЯМИН** — ўнг, ўнг тараф; қўшиннинг ўнг қаноти:
Чу уйқуға бордуқ алардур ҳисор,
Евутмаслар элни ямину ясор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1558.

**ЯМОҒ** — ямоқ:
Ришта тоби санга қайд ўлса, не суд, эй зоҳид,
Гар Масиҳ игнаси бирла эса хирқанг ямоғи.
*Хазойинул-маоний,* IVб-641.

**ЯМОҒЛИҒ** — ямоқлик, ямоқ солинган:
Демон гул бандасидур бўйни боғлиғ,
Гадойидур тўни ҳарён ямоғлиғ. *Фарҳод ва Ширин,* 8.

**ЯМҒУР** — ёмғир:
Кўкартурга муҳаббат даштин ашким ямғури бирла,
Ҳар оҳим дудидин кўк бир баҳор ойин саҳоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-107.

**ЯНА** — тағин, бошқа, иккинчи:
Яна андоқки, туз лафзики неча маъни ирода қилса бўлур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113;
Яна ул эрдиким, чун ул ҳазрат ҳукми жиҳатидин ва таклифи сабабидин маош мазрааси ёбис қолмасун деб, бирор нима зироатқа иштиғол кўргуздум. *Вақфия,* XIII-169;
Агар шарҳин қилса яна бир китоб ясамоқ керак.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73; қ. **ЕНА.**

**ЯНГИ** — янги:
Янги ой нега назардин ёшунур,
Бўлмаса анга ҳилолингдин уят?! *Хазойинул-маоний,* IVб-80;
2. қайта:
Ҳар баҳяки, туз келмайдур, ипин суғуруб, янги боштин туз тикадур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-106.

**ЯНГИЛ-** — адашмоқ; янглишмоқ:
Оз деган оз янгилур, оз еган оз йиқилур.
*Маҳбубул-қулуб,* 161.

**ЯНГЛИҒ** — каби, сингари, ўхшаш:

Неча эрди Баҳром Баҳроми тез
Иши чарх Баҳроми янглиғ ситез.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212;

Негаким орқаси тоғ авжи янглиғ,
Танида нақш дарё мавжи янглиғ. *Муншаот,* XIII-97.

**ЯНГША-** — сайрамоқ:

Ҳақгўй қушнинг тамкин била зикр этури қошида қарлуғочнинг бемалол янгшамоғи малолат келтурур.

*Маҳбубул-қулуб,* 116.

**ЯНКОВУЛ** — мансаб, рутба номи:

Андоққи, ҳировул, қаровул ва чингдовул ва янковул... ва дақавулким, алар мундин улвийдурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЯНО** — яноқ:

Харош этмасанг юз, янолар киби,
Ўғул мотамида анолар киби.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1616.

**ЯНЧ-** — майдаламоқ, эзмоқ; янчмоқ:

...девлар ани саждада топиб, тош била бошин янчиб ўлтурдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-186;

Дебон бошимни янч, эй чархи заркор,
Ким ул эрмас букундин нари даркор.

*Фарҳод ва Ширин,* 189.

**ЯНЧИЛ-** — эзилмоқ; янчилмоқ:

Неча бу ниш мазлумларға санчилғай, умид улки, бошлари ажал тоши била янчилғай. *Маҳбубул-қулуб,* 15.

**ЯРА//ЯРО** — яра, жароҳат:

Агар бу ўқу синон урмоғин инонмасангиз,
Очиб танимни ададдин фузун яроға боқинг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-362;

Кийз порасин оҳи куйдуруб чуст,
Боши яросиға боғлади руст. *Лайли ва Мажнун,* 78б11;

≈ **е-** — яраланмоқ:

Мавлоно Наимий... ҳамул ҳазратнинг қазоқлиғида яра **еб** оламдин ўтди. *Мажолисун-нафоис,* 29;

**боши яро бўлсун** — боши узилсин:

Ямон котиб манзили қаламдонидек чоҳ аро бўлсун, қаламидек боши яро ва юзи қаро бўлсун. *Маҳбубул-қулуб,* 31.

**ЯРА-** — 1. яроқли бўлмоқ, ярамоқ:

Бир неча газофни бир коғазга битибтурки, анинг ҳеч ишига ярамас ва билмаски, ани не иш учун яротибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-168;

Демонки шарбат учун яхшидур чучук жоним,
Яраса садқа учун қилғасиз мени огоҳ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-567;

2. керак бўлмоқ:

Бурунғи йилларда ошлиғингизни яхши асрангким, сўнгги етти йилда ярағай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203;

3. фойда келтирмоқ, нафи тегмоқ:

Мен мену, бир ярамас кўнглум анинг қатли учун,
Кўз қаро қилма, бир ишимга яра, эй қоракўз.

*Хазойинул-маоний,* Iа-190;

≈ **га марҳам ёқ-** — ярага малҳам қўймоқ:

Марҳам ярасиға ёққач-ўқ бот,
Ўт ёқти ташлаб ани, ҳайҳот. *Лайли ва Мажнун,* VIII-213;

≈ **сига туз сеп-** — ярага туз сепмоқ, гап ёки бирор иш-ҳаракат

билан дардини, аламини кучайтирмоқ:
Жон ёра қилурға ул қўюб юз,
Панд аҳли сепиб яросиға туз. *Лайли ва Мажнун,* VIII-82.

**ЯРАЛИҒ** — ярали, яраси бор; ғам-ғуссали, қайғули:
Ул малоҳат ганжи ҳажрида бузуғ маскан манга,
Ўйладурким, жондин айру юз яралиғ тан манга.
*Хазойинул-маоний,* Iб-33.

**ЯРАМАС** — ёмон, бемаъни, ифлос, паст:
Мен мену, бир ярамас кўнглум анинг қатли учун
Кўз қаро қилма, бир ишимга яра эй қоракўз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-190.

**ЯРАМАСЛИҒ** — ярамаслик, ироқсизлик, уддасидан чиқолмаслик:
Сафиҳ золимнинг маҳрамлиққа ва аблаҳ нодоннинг ҳамдамлиққа ярамаслиғида. *Хазойинул-маоний,* IIа-414.

**ЯРАТ-//ЯРОТ-** — яратмоқ, вужудга келтирмоқ:
Жавру лутфу кибру ноз андин кўнгулга хўб эрур,
Ҳақ азалда зотини онинг яратибдур чу хўб.
*Хазойинул-маоний,* Iа-99;
Бир неча газофни бир коғазга битибтурки, анинг ҳеч ишига ярамас ва билмаски, ани не иш учун яратибтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168;
...мен бировга сажда қилурменким мени яратмиш бўлғай.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195.

**ЯРАТИЛ-** — пайдо қилинмоқ, вужудга келтирмоқ:
Одам деганлар қавли била ани Гилшоҳ дебтурлар, бу маъни билаким, болчиғдин яратилди. *Тарихи мулуки ажам,* 506;
Ва Ҳаво Одамнинг ёнидин яратилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;
Инсон била шайтон орасида зотий адоватдур ва табиий мухолафат: бири ўтдин яратилди ва бири туфроғдин.
*Маҳбубул-қулуб,* 159.

**ЯРАШ** — сулҳ, яраш, келишиш:
Элингга дегилким: Бу келган расул,
Ярашдин деди сўзу қилдим қабул.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1476.

**ЯРАШ-//ЯРОШ-** — 1. келишмоқ, мувофиқ келмоқ:
Сабо машшотаси, лутф айлабон гулгун тўнин кийдур,
Ки раъно сарвиға гулбаргдин хилъат ярашибдур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-148;
2. сулҳ тузмоқ:
Мулк маслаҳати учун яраштилар ва ул мусолиҳанинг таъкиди учун Афлиюннинг қизин қулди ва ўз мулкига элтти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-201.

**ЯРАША** — мувофиқ, яраша:
Ул нақлни кўруб анга яраша ироқ қилиб, сўрдура киши юборсун. *Муншаот,* XIII-111;
Агар саъйиға яраша олур хаёли бўлғай, ота мероси ва она сутидек ҳалоли бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 16.

**ЯРАҚОН** — сариқ касаллиги:
Яраҳон бўлдуму деҳқони қазо,
Заъфарон экти ёшим ориғиға. *Хазойинул-маоний,* IVб-728.

**ЯРАҚОНИЙ** — сарғайиш, хазон резги:
Барг узори яраҳоний бўлуб,
Обкаши риштаи жоний бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* VI-189.

**ЯРИМ** — ярим, бутуннинг ярми:
...яна бир қитъа боғ била ер ўн секиз жерибким, андин икки

ярим жериб узум боғи Осиёйи Бодға машҳурдур.

*Вақфия,* XIII-177;

Гаҳ мен тутуб ул ичмаку, гаҳ ул тутубон мен,
Тун яримиғача иккимизга бу фан эрди.

*Хазойинул-маоний,* IVб-608.

**ЯРИМЖОНЛИҚ** — яримжонлик:

**Дард ила ҳажр қилғач арслонлиқ,**
Муш ўлубмен, вале яримжонлиқ. *Сабъаи сайёр,* 68-15.

**ЯРОЛИҒ** — жароҳатли:

Раҳм кўргузгай азоб айлар малак, гар ошиқнинг
Кирса дўзаҳқа яролиғ жисми урёни била.

*Хазойинул-маоний,* IIб-567.

**ЯРОҚ//ЯРОҒ** — 1. ҳозирлик:

Бас анинг яроғида бўлмоқ заруратдур ва борур асбобин тузатмак чорасиз суратдур. *Маҳбубул-қулуб,* 151;

2. қурол-аслаҳа:

Юсуф алайҳис-саломнинг расуллари азим яроғлар била етиб ва атбоъ ва зурриётин Мисрға элтиб, Юсуф алайҳис-саломға хабар еткоч, истиқбол қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205;

3. керакли асбоб-анжом:

Валек улча сен ўзунг еткунг яроқ,
Билурсен сен они ўзунг яхшироқ.

*Садди Искандарий,* 292а20;

Чун пайдо бўлди айлар иш яроғи,
Мену ул дам балойи ишқ доғи. *Фарҳод ва Ширин,* 90;

**йўл яроғин айла-** — йўл ҳозирлигини кўрмоқ, йўлда керак бўладиган нарсаларни ҳозирламоқ:

Чун борурсен, авло улким, йўл яроғин айласанг,
Қолибон аксар гуноҳинг, доғи аксар бўлди тут.

*Хазойинул-маоний,* III-75;

≈ **қил-** — жиҳозланмоқ; ҳозирламоқ:

Ул нақлни кўруб анга яраша яроқ қилиб, сўрдура киши юборсун. *Муншаот,* XIII-111.

**ЯРОҒЛА-** — тайёрламоқ, ҳозирламоқ:

Яна чун «Сабъаи сайёр» расадин замирим боғлабтур, Ашраф «Ҳафт пайкар»нинг етти ҳурвашин пешкашимға яроғлабтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ЯРОҚЛИҒ//ЯРОҚЛИҚ** — 1. керак яроғларнинг тайёрлиги, ҳозирлиги:

Аммо мусофирға йўл суъубатининг суҳулати учун ва водий яроқлиғининг дафъи шиддати учун ва ёмон ақабаларким олдига келур ва азим мухоталаларки воқеъ бўлур...

*Маҳбубул-қулуб,* 151;

2. шайланган, жиҳозланган, юришга тайёр:

Ададдин кўп кема бори яроғлиқ,
Саводи бир муаззам шаҳр чоғлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 96.

**ЯРОҒЧИ** — қурол-аслаҳа, асбоб-анжом омборчиси:

Мансабда андоқки, кўрчи ва сувчи ва керак-яроғчи... ва шилончи ва ахтачи йўсунлуғ кўптур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЯРҒОҒ** — кисса, халта, ҳамён:

Сунбулунгға бир хитоий бандадур мушки Хўтан,
Гар далил истар эсанг, бордур либоси ярғоғи.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-588.

**ЯСА-** — 1. қурмоқ, бино қилмоқ:

Ул ҳазрат қўшни Марғани ёнида бу фақирға саро ва ҳавли ясағали ер иноят қилди. *Вақфия,* 9;

Хонаводалар бузмоқ аларға масжид ясардек фан, ноҳақ қон аларға, ўлук тиргузгунча мустаҳсан. *Маҳбубул-қулуб,* 58-59;

2. ясамоқ, вужудга келтирмоқ:
Кисро тоқин ул ясади ва адл занжирин ул ости.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;

3. ёзмоқ, тартиб бермоқ:
...бу тоифадин воқеъдур, кўпдурки, агар шарҳин қилса яна бир китоб ясамоқ керак. *Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

4. безамоқ, зийнатламоқ, йигиштириб озода қилмоқ:
Келурингга ясадим кўнглум ўйин,
Ясалур кулба, чу меҳмон киргач.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-104;

5. ўнгламоқ, тузатмоқ, ислоҳ қилмоқ:
Мени даврон бузубтур, сиз ясай олмайсиз, эй аҳбоб.
Менга не журм азалда чун бузуқ мундоқ ясалғаймен.
*Хазойинул-маоний,* IIа-268;

6. қўшмоқ, ўзидан қўшмоқ (гапирмоқ):
Ким элнинг чину ёлғон сўзларидин,
Ки кўпракни ясарлар ўзларидин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 550; қ. **ЁСА-**.

**ЯСАВУЛ** — қоровулбоши; интизом сақловчи:
Ясавулки бир мазлум иши кейнича борғай ва ул мазлумни золимдин қутқорғай. *Маҳбубул-қулуб,* 18.

**ЯСАВУЛЛУҚ** — интизом сақловчилик, қўриқчилик; ≈ **қил-** — қоровуллик қилмоқ:
Подшоҳзодалар ясавуллуқ қилиб, элни қўруб, йўл очиб, наъш мадфанға етти ва ҳазрати қутбил-авлиё мавлоно Саъдиддин Кошғарий ёнида... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**ЯСАЛ-** — яратилмоқ, тузалмоқ, қурилмоқ; безанмоқ:
Мени даврон бузубтур, сиз ясай олмайсиз, эй аҳбоб,
Менга не журм азалда чун бузуқ мундоқ ясалғаймен.
*Хазойинул-маоний,* IIа-268;
Воқеаси бари ясалған. Уйғоғлиқда дегани барча ёлғон.
*Маҳбубул-қулуб,* 60; қ. **ЁСАЛ-**.

**ЯСАН-** — ясанмоқ, кийинмоқ:
Эр киши кўп ясанса бева бўлғай, бу сифат зуафоға шева бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 139;
Яна турк лафзининг маҳбуб жонибидин ясанмоғи муқобаласида сорт лафзида ороста ва оройиш лафзи бор.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111.

**ЯСАНМОҒ** — ясаниш, безаниш:
Эранлар ясанмоғиким, намойиш учундур, хотунлар безанмагидекдурки, оройиш учундур. *Маҳбубул-қулуб,* 100.

**ЯСАТ-** — зийнат бермоқ, ясатмоқ:
Қасри оллида ясатти манзаре,
Онда насб этти чу равшан ахтаре. *Лисонут-тайр,* 65-7.

**ЯСОЛ** — саф, қатор; жанговар тартиб:
Титрагучдин қилмиш ул кирпик ясолиға алам,
Ваҳ, яна то не кўнгул яғмосиға кин айламиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-271;
Юруш расмида бўлмас эрди ўсол,
Кўчарда, тушарда бор эрди ясол.
*Садди Искандарий (Хамса).* 1326;
Андоқки, қаҳол ва ясол, қабол ва тунқол ва бирқол ва тўсқол ва суюрғол. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЯСОР** — чап, чап тараф; қўшиннинг чап қаноти:
Чу уйқуға бордуқ алардур ҳисор,

Ёвутмаслар элни ямину ясор.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1558.

**ЯСОҚ//ЯСОҒ** — 1. қарор, тартиб, қонун:

Тавочи бориб иккисини ясоққа еткурди.

*Мажолисун-нафоис,* 195;

2. жазо:

Тушти сипоҳи бирисин чопқали,
Шоҳ ясоқидин амон топқали. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 140;

3. саф, жанговар тартиб:

Ясоқ бирла еткуртайин фавж-фавж,
Ки тутсун черик не ҳазизу не авж.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1225;

≈ **торт-** — саф тортмоқ:

Эмгакдин аларға ором йўқ, ясоқ тортардин бир нафас ком йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-16.

**ЯСОҚИЙ** — аскар, ёш аскар:

Солмоқ ўт барлосу тархон оразн не судким,
Бизни куйган чеҳра бирла бир ясоқий куйдурур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-149.

**ЯСОҒЛИҚ//ЯСОҒЛИҒ** — сафдаги аскар; ҳукм юритувчи, фармон берувчи:

Ясоғлиқ деган қора черик, яъжуж ва маъжуж хайлиға шерик. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-16;
Урду бозори ясоғлиқға ўзин қотғучи; ўнғай ҳам улуш олмай оғир сотғучи. *Маҳбубул-қулуб,* 19;

≈ **иши** — аскарий ишлар, фармон бериш ишлари, тартиб-интизом йўллари:

Тавочи бекларига ҳукм бўлсаким, мол девонида муҳр босар беклар дастури била ясоғлиғ ишга машғуллуқ қилсаларким, анда дағи иш фавт бўлмаса. *Муншаот,* XIII-131;
Ўлгунча бало чекиб эрурлар мавжуд,
Чин бўлди бу даъвоки, ясоғлиқ ўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 19.

**ЯСТА-** — ёстиқ қилиб қўймоқ, суямоқ:

Бир бўрёдин ўзгаки, бош остида ястар эрмишлар, нима топмайдурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-180.

**ЯСТАН-** — суянмоқ, таянмоқ; ястиқ қилиб бош остига қўймоқ:

Қабрим узра қўйғасиз тошики, заъф айёмида,
Ул пари куйида ётмишмен бошимға ястаниб.

*Хазойинул-маоний,* Iа-103.

**ЯТИМ** — етим:

Аммо бу вайрон иморатиға сабаб буким, бу шаҳрда икки ятим тифлдурким, ато-ано солиҳ эркандур ва ул атфол учун бу девор остида ганж мадфун қилибтур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218;

Бири мақтулнинг йигитлигидин таҳассурда, бири ятимнинг рубоий ўқуғанидин таҳайюрда. *Маҳбубул-қулуб,* 45;

**дурри ятим** — танҳо, ягона:

Ул дебтурки, менинг пирим дер эрдиким, Муҳаммад дурри ятимдурки, оламда адили йўқтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-86-87; қ. **ЕТИМ**.

**ЯТИМВАШЛИК** — чапанилик, безорилик:

Мавлоно Осафий... ятимвашлик ва раъносифатлиқ ва худройлиқ ва худоройлиқ била авқотин зоеъ ўткарур.

*Мажолисун-нафоис,* 87.

**ЯТИМЛИК** — етимлик:

Мажнуннинг... ота гўри бошида ятимлик дарди била ва она

қабри тошида асирлик мунги била навҳа қилғани.
*Лайли ва Мажнун*, VIII-203.

**ЯФРОҒ** — 1. барг, япроқ:
Сариғ яфроғ узаким ўлтуруб зоғ,
Бўлуб андоқки сориғ лолада доғ. *Муншаот*, XIII-91;
Таважжуҳ бирла ҳинду саъй этар чоғ,
Тушурур кўк йиғочдин тоза яфроғ. *Маҳбубул-қулуб*, 87;
2. дардманд ошиқ:
Хазоний боғ аро ул ой тану чеҳрамни кўрган чоғ,
Дегайким, бир қуруқ шох узра қолмиш бир сориғ яфроғ.
*Муншаот*, XIII-134;

Сийм анга чун соқи сумансо бўлуб
Яфроғи таҳнуқраи мийно бўлуб. *Ҳайратул-аброр*, 45-19;
3. тобланувчи товус, пари; пар:
Оташин гул жилва қилғач гул чоғи,
Ҳар парингға ўт ёқиб бир яфроғи. *Лисонут-тайр*, 31-6.
**ЯФРОҒЛИҚ** — баргли, япроқли:
Яшил яфроғлиқ ашжор эмас ҳажрингда, эй дилдор,
Ки оҳим тафтидин гулзор миръоти тутубтур занг.
*Хазойинул-маоний*, IIб-186.

**ЯХ** — муз:
Навоий оҳини зоҳид кам этмади сўз ила,
Нединки дуд ўлур афзун, қотилса ўт ила ях.
*Хазойинул-маоний*, IIа-62;

Ғунча боши узра кўргузур худ,
Ях тиғи қилур чаманни падруд. *Лайли ва Мажнун*, VIII-41.
**ЯХШИ** — яхши, тузук:
Бу ҳамида хисол ва писандида афъол жиҳатидин яхши.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, 526;

≈ **ямон** — ҳамма, барча:
Замон яхши-ямони била иши йўқ, деса бўлғайки оламда мундоқ киши йўқ. *Маҳбубул-қулуб*, 62;
≈ **лар** — яхши одамлар, солиҳ кишилар:
Яхшилиғни билмасанг, яхшиларға қўшул, яхшилиқ теграсида эврула олмасанг яхшилар теграсига эврул.
*Маҳбубул-қулуб*, 156;

≈ **амал** — эзгу иш, фойдали амал:
Гар яхши амал кишига одат бўлғай,
Умри бу амал бирла зиёдат бўлғай. *Назмул-жавоҳир*, XV-17;
≈ **қилиқ еткур-** — одоб-тарбия бермоқ, яхшиликка ўргатмоқ:
Топтинг чу аёл яхшилиқ еткургил,
Ўргат адабу яхши қилиқ еткургил. *Назмул-жавоҳир*, XV-15;
≈ **от чиқар-** — мақташга сазовор бўлмоқ:
...яхши от била олам аро яхши от чиқарғаймен ва нафис рахт била сипеҳр атласиға бош индургаймен.
*Муншаот*, XIII-139.

**ЯХШИЛИҚ//ЯХШИЛИҒ** — яхшилик; муносиблик:
Кишиликдин хаёлида тасаввурлар ва яхшиликдин замирида такаббурлар. *Маҳбубул-қулуб*, 32;
Қил яхшилиқу демакни дохил қилма,
Миннат била яхшилиғни ботил қилма.
*Назмул-жавоҳир*, XV-18;

≈ **қил-** — яхшилик қилмоқ:
Яхшилиқ қила олмасанг, ёмонлиқ ҳам боре қилма.
*Маҳбубул-қулуб*, 156;

≈ **тухмини эк-** — яхшилик қилмоқ:
Чу маҳсулидин ўлмас кимса қочмоқ,

Керактур яхшилиқ тухмин экмак. *Фарҳод ва Ширин*, 202.

**ЯША-** — яшамоқ, умр кўрмоқ:

Уч минг яшабон бу дайрни қилди муқар,
Минг мунча ҳам ўлса қилғулуқтур бу сафар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-232;

Ўғил гар борди тенгри раҳматиға,
Яшасун қарнлар бобоси анинг.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-697; қ. **ЁША-**.

**ЯШАР** — ёшли:

...ҳеч киши акосирадин топмадиларким, подшоҳ қилғайлар. Шеруянинг етти яшар ўғли бор эрди Ардашер отлиғ...

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-231-232;

Йигирма яшар синнида бир кун отаси била овға бориб эрди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-116; қ. **ЁШАР**.

**ЯШАРТ-** I — пайдо қилмоқ, вужудга келтирмоқ; сақламоқ:

Яъники чу оламни яшартти маъбуд,
Олам элига қудрат ила берди вужуд.

*Муҳокаматул-луғатайн*, 1.

**ЯШАРТ-** II — кўзига ёш олмоқ:

Шайх Абулқосим ул ўтмакни олди ва кўзин яшартти ва икки синдурди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-108.

**ЯШИЛ** — 1. яшил ранг:

Гулшан эттим ишқ саҳросин самуми оҳдин,
Ким эсар ул дашт аро ҳар ён қизил, сариғ, яшил.

*Хазойинул-маоний*, IVб-393;

2. гўзал:

Яшил айлаб либосу тожу сарир
Олида икки сабзпўш вазир. *Сабъаи сайёр*, 124-18;

3. яшикли:

Шаҳрисабз ўлди бизга чун мулкат,
Йўқ ажаб гар яшилдурур кисват. *Сабъаи сайёр*, 111-14;

≈ **кисватлиғлар** — яшил кийинганлар:

Атфолға дебтурки, ул соатки сизга ул сўзни айтадур эрдим, кўрдумки, яшил кисватлиғлар мени сизинг орангиздин сирмадилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-148; қ. **ЁШИЛ**.

**ЯШМ** — яшил тусли қимматбаҳо тош:

Эйки, истарсен чоқин дафъиға яшм,
Ўзга текмакка бериб имконға йўл.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-697;

≈ **и кофурий** — оқ мармар тош:

Бўлуб қасрининг ичу тоши мармар,
Не мармар яшми кофурий саросар. *Фарҳод ва Ширин*, 46.

**ЯШУН-** — бекинмоқ, яширинмоқ:

Яшунди барги гул туфроғ ичинда,
Ниҳон ўлди шажар яфроғ ичинда.

*Фарҳод ва Ширин*, 49; қ. **ЁШУН-**.

**ЯШУР-** — яширмоқ, бекитмоқ, тўсмоқ:

Лаъли шавқида сариғ юзни яшурди қон ёш,
Гарчи сафроға чучук шарбат эмастур дофиъ.

*Хазойинул-маоний*, Iб-310;

...ой улки ўз юзинки зоҳир вужуд нуридур, таайюнот ва сувар бурқаъи била яшуруб, яшурун зуҳур бозориға келиб, халқе бу сувар тилисмидинки, бу махфий ганж юзига тортибсен. *Насойимул-муҳаббат*, XV-170;

Бас ўзни яхшилар орасида яшурған ва алар этагига илик урған яхшироқдур ва хавфу бийимдин қироқдур.

*Маҳбубул-қулуб*, 158; қ. **ЁШУР-**.

**ЯШУРМОҒ** — яшириш, бекитиш:

Бу дамки эрур маҳаллн надруд,
Қиссамни яшурмоғимда йўқ суд. *Лайли ва Мажнун,* VIII-223.

**ЯШУРТ-** — яширтирмоқ, беркиттирмоқ; махфий тутмоқ, пинҳон қилмоқ:
Андоқки, югурт ва қилдурт ва яшурт ва чиқарт.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ЯШУРУН** — махфий, яширин:
Ва инграмак ва сннграмакким, дард била яшурун оҳиста йиғламоқдур ва ораларида тафовут оз топилур, туркчада бу матлаъ борким... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;
Бу жиҳатдин бу китобнинг хўблуқлари яшурун қолған эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-61; қ. **ЁШУРУН.**

**ЯЪЖУЖ** — диний ривоятга кўра дунё охирида шарқдан босиб келиб ҳамма нарсани нобуд қилувчи махлуқ:
Ясоғлиқ деган қора черик, яъжуж ва маъжуж хайлиға шерик, эмгакдин аларға ором йўқ... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-16;
Бу ойин ила чун шаҳи пурҳирад,
Ки яъжуж дафъи учун чекти сад.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1570; қ. **МАЪЖУЖ.**

**ЯЪНИ** — маъноси..., ...кўзда тутилади; гўёки, аниқроғи:
Навоий, айла макон чарх гулшанин, яъни,
Ки чугз бўлма бу вайронан муҳаққар аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-27;
Яъни киши пуштидин эмас эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 506.

**ЯЪС** — умидсизлик:
Халқдин навмидлик еткурди роҳат кўнглума,
Эй Навоий, билдим иҳдар — роҳатайн эрканни яъс.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-236;
Сўзда эл ташдидидин оғизға савм меҳридур, нединки нафс таманноси бўлғай ва нафсға яъс кофурийдур ҳар шайъдинки табиат тақозоси бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 68;
≈ **у бедиллиқ** — ғамгинлик, хафалик, кўнгилсизлик:
Они қуймай яъсу бедиллиқ аро,
Сўрди онча ваъз бирла можаро. *Лисонут-тайр,* 187-6.

**ЯҚИН** I — 1. яқин (узоқнинг зидди):
Ҳияра шаҳридаким, Куфага якиндур ва ҳавоси дилкушой ва фазоси руҳафзой ердур. *Тарихи мулуки ажам,* XII-218;
2. тахминий:
...юзча куштигирдин ўнчаси талабкаш ва йигирмага яқини қадаргир ва жалди навхостаким, борча маъракада тутарлар эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100;
≈ **тут-** — яқинлаштирмоқ:
Бировки ёрдин айру эрур: асирий фироқ,
Арода хоҳ яқин тут йўлини, хоҳ йироқ.
*Муншаот,* XIII-102; қ. **ЁҚИН.**

**ЯҚИН** II — 1. ишончли, муқаррар:
Бу ишлар кўнгли уйи яқин нуридин тийралар ишидур ва ботиний кўзи ҳақиқат қуёшидин хиралар одат ва варзишидур.
*Маҳбубул-қулуб,* 72;
2. аниқ:
Жазм эттики: Бу ҳазия чиндур,
Мажнун туши бегумон яқиндур. *Лайли ва Мажнун,* VIII-125;
**аҳли яқин** — авлиёлар:
Майда икки юз агар кўргузмаса ул маҳжабин,
Дурд дардин истабон жон бермагай аҳли яқин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-419;
≈ **айла-** — яқинлаштирмоқ:

Инонмай йироқтин намойиш била,
Яқин айлади озмойиш била. *Садди Искандарий*, 272а21.

**ЯҚИНИЙ** — ҳақиқатга тўғри келадиган; ўзлаштирган, аниқ маълумотга эга бўлган:

Диний улум билса ва яқиний масоил элга таълим қилса.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-19;
Улуми диниядин кўнгли мулки маъмур керак ва яқиний фаросатдин хотири жамъият бефутур. *Маҳбубул-қулуб*, 21.

**ЯҚИНЛАШ-** — яқинлашмоқ, бир-бирига яқин келмоқ:

Чун яқинлаштинг икки ахзарпўш,
Шаҳға бориб нечукки икки сурўш.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1050.

**ЯҚИНЛАШТУР-** — яқинлаштирмоқ:

Баски қон борди аламлар юзланиб ҳар доғима,
Заъф ифроти яқинлаштурди борур чоғима.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-294.

**ЯҚИНЛИҚ** — яқинлик:

Бу йироқлиқдин яқиндур ўлгамен, ваҳ, ёрнинг
Истабон ройин бўлубтурмен яқинлиқдин йироқ.
*Хазойинул-маоний*, Iа-243.

**ЯҚО** I — ёқа, кийим ёқаси; ≈ **яқо чок айла-** — зор-зор йиғламоқ:

Маст чок айлаб яқо, йиғлаб замон бедодидин,
Бир қадаҳ майга сотиб даврони нофаржомни.
*Хазойинул-маоний*, IIа-348; қ. **ЁҚА** I.

**ЯҚО** II — қирғоқ:

Яқо бирла юруб Фарҳоди маҳжур,
Ёнида гом уруб бечора Шопур.
*Фарҳод ва Ширин*, 79; қ. **ЁҚА** II.

**ЯҒМО** I — талон-торож, ғаротгарлик, бузғунлик:

Чу билдим анинг зулму яғмосини,
Иёсига қайтардим ашёсини. *Садди Искандарий*, 253б15;
...ким ул кишварни тасхир қилди ва ул мулк аҳлин яғмода асир этти. *Маҳбубул-қулуб*, 93;

≈ **айла-** — талон-торож қилмоқ, ҳужум қилмоқ, ҳаммани вайрон қилмоқ:

Ишқ аро шоҳу гадо тенгдур, гадо балким фузун,
Гар гадолиғ айлар ўлса ишқнинг яғмосидин.
*Хазойинул-маоний*, IIа-266;

≈ **сол-** — уриштирмоқ, адоват солмоқ:

Икки ёндин бўйла савдо солди ишқ,
Икки кишвар ичра яғмо солди ишқ. *Лисонут-тайр*, 169-9.

**ЯҒМО** II — қабила номи:

Турфа кўргилки зумраи ислом,
Анга солди фаранг яғмоси. *Хазойинул-маоний*, IIб-697.

**ЯҒМОГАР** — талон-торож қилувчи, бузғунчи:

Ваҳки, диним кишварин торож қилди кофари,
Куфр элига хомийи дин аҳлиға яғмогари.
*Хазойинул-маоний*, Iб-683.

**ЯҒМОЙИ** — яғмо қабиласидан:

Ноз бирла нигори яғмойи,
Шоҳға тути жоми мийнойи. *Сабъаи сайёр*, 109-11.

**ЯҲУД** — жуҳуд:

Такаллуфсиз ва муболағасиз подшоҳдин гадоғача ва аҳлуллоҳдин яҳуд ва тарсоғача Паҳлавонни севмас ва тиламас киши йўқ эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад*, 535;
Аммо Соҳиби «Гузида» мундоқ дебтуркim, ул жамоат яҳуд ва масиҳ бўлғандин сўнгра, Исо алайҳис-салом ёниб Байтул-муқаддасқа келди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-235.

**ЎБАЛИК** — ўбалик, Ўба номли жойга мансуб:
Мавлоно Айний — ўбаликдур. *Мажолисун-нафоис,* 128.

**ЎВ** — ув тортиш:
Ўвидин тушуб боғ аро зилзила,
Чоқин шаклидин бўйнида силсила.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1519.

**ЎГ-//ЎК-** — 1. йиғмоқ, тўпламоқ, тўдаламоқ:
Чун басе кўпдур чиқиб жон, жисм уйи емрулгали,
Етса, хирман-хирман ул тошларни ҳар ёнимға ўк.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-342;
2. мақтамоқ, тавсифламоқ:
Мени ҳижронда ўкар халқ валекин онсиз
Зор кўнглумга эрур бода ғамангез яна.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-556;
Бот муяссар бўлған кечга тортмас ва ўкмак била баҳоси ортмас. *Маҳбубул-қулуб,* 137;
Анинг ул гавҳари волоси бордур,
Ки бу ўгмакдин истиғноси бордур. *Фарҳод ва Ширин,* 145.

**ЎГАЙ** — ўгай:
Судоба — ўгай онаси анга ошиқ бўлуб эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-194.

**ЎГУН** — ўзга, бошқа, ғайр:
Булардин ўгун берди ақлу ҳавос,
Сени қилди ҳар қайсиға раҳшунос.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1423.

**ЎГУРУЛ-** — ўгирилмоқ, атрофида бўлмоқ, яқинлашмоқ:
...агар ўзлугунг била бўла олмасанг, ошиқлари теграсиға ўгурул. *Маҳбубул-қулуб,* 119.

**ЎЖА** — ўжа (халқ номи):
Сочинг қаросида юз мушки Тибету тотор,
Қадинг ҳавосида минг сарв ўжау халлух.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-63;
Малоҳат ўлса олур жонни лўлию ҳинду,
Гар ўлмаса қочирур моҳ ўжау халлух.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-63.

**ЎЗ** — ўз (ўзлик олмоши):
Қардошинг эмас улки қўюб бош санга,
Давлат чоғи қилғай ўзни қўлдош санга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-15;
Ўзунг оч бўлуб, бир очни тўқ қил. *Маҳбубул-қулуб,* 161;
≈ **-ўзи бирла** — ўзи билан ўзи, ёлғиз ўзи:
Булбуллар олур нолани таълим, агар этса
Боғ ичра Навоий ўз-ўзи бирла тараннум.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-441;
≈ **-ўзи** — ўзича:
Дарёга солиб исиғ ҳаво тоб,
Тўлғанмоғи ўз-ўзига гирдоб. *Муншаот,* XIII-89;
≈ **да йўқ** — ҳушсиз:
Ўлукдек ўзда йўқ Фарҳоди маҳжур,
Ювушуб ўзни ўлтурмакка Шопур. *Фарҳод ва Ширин,* 151;
≈ **дин бор-//кет-** — ҳушсизланмоқ:
Яқин билдики, борғандур ўзидин,
Парининг ё юзидин, ё сўзидин. *Фарҳод ва Ширин,* 115;
...ани ўзидин кетгани... *Фарҳод ва Ширин,* 110;
≈ **ни бил-** — ўзни эҳтиёт қилмоқ:

Ҳамул авлоки то ўзумни билсам.
Қила олғанча ўз ҳифзимни қилсам. *Фарҳод ва Ширин,* 91;
≈ **да қол-** — хижолатдан бесаришта бўлмоқ:
Яъники уятдин ўзда қолмай,
Андоққи юқори боқа олмай. *Лайли ва Мажнун,* 65б14;
≈ **ига кел-** — ҳушига келмоқ:
Учунчи кеча уйқу эл кўзига,
Ким ул очиб кўзин, келди ўзига. *Фарҳод ва Ширин,* 115;
≈ **ни тут-** — бардошли бўлмоқ:
К-эй фарзанд, бирдам тут ўзунгни,
Дами асра кўнгул бирла кўзунгни. *Фарҳод ва Ширин,* 123;
≈ **да хиффат кўр-** — бетоб бўлмоқ; оғирлашмоқ:
Шиблий мавт маразидин бир жумъа куни ўзида хиффат кўрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-95;
≈ **дин кетар-** — узоқлаштирмоқ:
Анингдек офат ва азим фитна ва шуғлин бу миқдор бавл била ўзумдин кетардим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-102.

**ЎЗБАК** — ўзбек:
Анинг авсофи турк ва ўзбак халойиқи орасида андин кўпрак ва машҳурроқдурки, шарҳға иҳтиёжи бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155;
Мавлоно Ҳусайн Хоразмий... Мавлонони Тансуфи булоғида (Хоразмда) ўзбак шаҳид қилди. *Мажолисун-нафоис,* 9-10.

**ЎЗГА** — 1. ўзга, бошқа, ғайр:
Оқил чиндин ўзга демас, аммо барча чинни ҳам демак оқил иши эмас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-83;
Не ишки ёмонлиғ ўлди таъсири анинг,
Йўқ дарду надамдин ўзга тавфири анинг.
*Назмул-жавоҳир,* **XV-18;**
2. **ёт, бегона:**
Киши молидин неким баҳра олди анингдур, **ҳар неким асради ўзганинг.** *Маҳбубул-қулуб,* 122;
Яъни ўз айби пардаси кўзига,
Ўзга эл айби чеҳрасин ёпқай. *Арбаин,* XV-60;
Тилига ўзунгдин ўзгани ёвутма ва кўнглини ўзунгдин ўзга била овутма. *Маҳбубул-қулуб,* 171;
≈ **сўз** — тилёғламачилик; ≈ **хаёл** — тил бошқа, дил бошқа:
Нима олурда ёлғон анга чин ўрниға ва мусулмонларға нуқсон анга дин ўрниға, ёлғон борида анга чин демаки маҳол ва ришват олурда ўзга сўз деб, аммо кўнглида ўзга хаёл.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-12.

**ЎЗГАР-** — ўзгармоқ, тағайюр топмоқ:
Бизга йўқтур олам аҳлидин жафодин ўзга иш,
Ҳар замон юз дарду ҳар дам юз балодин ўзгариш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-262.

**ЎЗГАЧА** — бошқача:
Илтифот этти букун мен қулға ул шоҳ ўзгача,
Ўзгача англабмен ўз ҳолимни, биллоҳ, ўзгача.
*Хазойинул-маоний,* IIа-311;
Тонг отқунча бир ҳолда эрдилар, чун тонг намозидин халойиқ фориғ бўлдилар, аларнинг ҳоли ўзгачарак бўлди.
*Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-64.

**ЎЗЛУК** — ўзлик, менлик; хусусият:
Ўзлуклари била ё бировнинг саъй ва эҳтимоми била халослиқ мумкин бўлғай. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 529;
Ошиқ бўл ва агар ўзлугунг била бўла олмасанг, ошиқлари теграсиға ўгурул. *Маҳбубул-қулуб,* 119;

**ўзлук юки** — манманлик, такаббурлик:

Эрур мақсад йироқ, водий узун, тун тийра, йўл бўртоғ,
Бу йўлда салб этиб ўзлук юкин, ўзни сабукбор эт.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-98;

Фақр водийсиға кирган ташласун ўзлук юкин,
Ким қилур йўл қатъин осонроқ неча бўлған енгил.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-378.

**ЎЗМОҚ** — ўзмоқ, куй:

Ўзонларнинг ўзмоғи ва ўзбакларнинг буди-будойи ҳеч *вазн* била рост эмас эрди, анга тааррўз қилилмади.

*Мезонул-авзон,* XIV-181.

**ЎЗОНЛАР** — чолғу чалиб ялла, ашула (терма ашула) айтувчи ва ҳакоя қилувчи кишилар; бахшилар:

Ўзонларнинг ўзмоғи ва ўзбакларнинг буди-будойи ҳеч вазн била рост эмас эрди, анга тааррўз қилилмади.

*Мезонул-авзон,* XIV-181.

**ЎЙ-** — ўймоқ, ўйиб олмоқ:

Гар ўюб олдинг кўзумни, сендин олмоқ истамон,
Ҳусн агар будур, киши бўлмас кўзин сендин олиб.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-60;

Кўзум ўй, эй балият қаҳрамони,
Ким ул кўрмас бу кундин сўнгра они.

*Фарҳод ва Ширин,* 189.

**ЎЙЛА** — шундай, ўшандай; жуда ҳам:

Ўйла усрук чиқти жавлон айлаб ул, эйким, қилур
Ер била тенг, кўк уза секретса ногаҳ ашҳабин.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-459;

Ойини таҳаммулда тавонолиқ эрур,
Юк чекмак ўйла кишига зеболиқ эрур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-21.

**ЎЙЛАКИ//ЎЙЛАКИМ** — қандайин ким, шунга ўхшашким, ўшандай:

Бошиға парвоз ила гардишнамой,
Ўйлаки султон боши узра ҳумой. *Ҳайратул-аброр,* 124-3;
Келтурур кўз боғидин ашким бағир парголасин,
Бўстондин ўйлаким гул яфроғин сув келтурур.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-95;

Бу мобайн аларнинг тарабхонаси,
Бу тоғ ўйлаким Қоф домонаси. *Садди Искандарий,* 306*а*14.

**ЎЙНА-** — 1. ўйнамоқ, рақсга тушмоқ:

...жамоатнинг атфоли ул хонақоҳға ўйнағали кирдилар...

*Мажолисун-нафоис,* 34;

Кабутар ўйнамоғидин кўнгул қуши бехуд,
Хуруж этар бўлубон ўйлаким кабутар маст.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-83;

2. қимор ўйнамоқ; тасалли ўйинлари ўйнамоқ:

Дона ўйнаб важҳин исор этсанг андин яхшиким,
Эвуруб тасбиҳу ёрмоқ судин этгайсен ҳисоб.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-727;

3. ҳазил қилмоқ, ҳазиллашмоқ:

Гар Навоий тарки ишқ этти ҳавас ўлтурмаким,
Чин эмастур айламиш бу ишни ўйнаб орзу.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-527.

**ЎЙНАТ-** — ўйнатмоқ, овутмоқ:

Ул париваш тифли мактабдин торидмиш, пири дайр,
Қуйки, бир дам ани мажнунлуғлар айлаб ўйнатай.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-353.

**УЙНАШЛИҚ** — фоҳишалик; ≈ қил- — фоҳишалик қилмоқ:

Бил андоқки, жуфтунга берсанг талоқ,
Яна истагай қилмоқ ўйнашлиқ. *Хазойинул-маоний,* IIIб-701.

**УКСУ-** — камаймоқ, озаймоқ:

Қадинг хиромида илгинг жафоси ўксумади,
Ғариб нахлки доим анга берур бар шох.
*Хазойинул-маоний,* Iб-131;

Ва халос ҳам бўлур ё уйга агар фарш бўлмаса нафс танаъумоти ва талаззузотидин не ўксугай. *Маҳбубул-қулуб,* 166.

**ЎКСУК** — 1. кам, оз, ноқис:

Буким албатта етти байтдин ўксук эмас, яъни
Таназзул айлай олмас рутба ичра етти гардундин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-403;

Ва яхши-ёмонни ҳақ яратқандин ортуқ ва ўксук билмас.
*Маҳбубул-қулуб,* 136;

Бир кун меҳмонлардин бир киши ортуқ келибтур ва бир аёқ ош ўксук. *Насойимул-муҳаббат,* XV-91;

2. паст, тубан:

Ишқ даштида ўлумдин қочмағилким, онда бор
Минг балоким, бу балодур барчадин ўксук бало.
*Хазойинул-маоний,* IIб-35.

**ЎКСУКЛИК** — камчилик, хафачилик:

Сипоҳим қалин кишварим тоқтурур,
Менинг андин ўксуклигим йўқтурур.
*Садди Искандарий,* 269аб.

**ЎКСУЛ-** — кам бўлмоқ, озаймоқ, камситилмоқ:

...ва қатра била шод этса, жамоли машъалидин шарфае ўксулмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 92;

...аларнинг очуқ кўнгуллари фавойиди даврон халойиқидин ўксулмасун. *Мажолисун-нафоис,* 83.

**ЎКСУТ-** — камайтмоқ, озайтмоқ; камситмоқ:

Бу ваъда бирлаки ишқ аҳли ҳузнин ўксутайин,
Алар орасида қилдинг мени ҳазин борe.
*Хазойинул-маоний,* IIб-649;

Не руқъа эди мендин ўксутгали ғам,
Ёр илгига олиб қаламу сафҳани ҳам. *Муншаот,* XIII-141.

**ЎКТА** — беҳуда, кераксиз:

Ўкта ҳукми бировни қилса нобуд, ул замон пушаймон бўлмоқ не суд? *Маҳбубул-қулуб,* 121.

**ЎКУЛ-** — йиғилмоқ, тўпланмоқ:

Кўнгулда онча ўқунгдин ўкулди пайконким,
Бошоқ била бу бало мазраъида хирмандур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-158;

Ғанимат кўрди ҳар ён ҳаддин афзун,
Ўкулган ҳар тараф юз ганжи Қорун. *Фарҳод ва Ширин,* 80.

**ЎКУН-** — пушаймон бўлмоқ; мақтанмоқ:

Жумрий ўкунуб бийик бўлмас,
Ўчку югуруб кийик бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 160.

**ЎКУР-** — бақирмоқ, баланд овоз қилмоқ, додламоқ:

Яна бийик ун билаки, эътидолсиз ошуб била йиғлағайлар, ани ўкурмак дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110;

Ки чун бўлса ани сумурмак манга,
Иш ўлғай ҳамул дам ўкурмак манга.
*Садди Искандарий,* 318а3;

Анга бу навҳалар бирла ўкурмак,
Иш элга ашкидин хуноба сурмак. *Фарҳод ва Ширин,* 209.

**ЎКУШ** — кўп, анча, талай:
Чу «Назмул-жавоҳир» битиб отингга,
Ўкуш васф даржс айладим зотингга.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237;
Кўзни ўкуш саъй ила забт эткамен,
Етса кўнгул забтиға иш нетгамен. *Ҳайратул-аброр,* 199-17;
≈ **ажз** — ўта ожизлик, ёмон аҳволлик:
Ҳодиса торожи етиб молға,
Қолдуқ ўкуш ажз ила бу ҳолға. *Ҳайратул-аброр,* 185-8;
≈ **бийм** — ўта қўрқинчли:
Нақдини бу ҳодиса бероҳидин,
Балки ўкуш бийм гузаргоҳидин. *Ҳайратул-аброр,* 60-4;
≈ **тафаққуд эт-** — ўта ғамхўрлик этмоқ:
Сен буларға ўкуш тафаққуд этиб,
Ҳар не исёнларин тааҳҳуд этиб. *Сабъаи сайёр,* 17-19.

**ЎЛ** — ҳўл:
Тўн этаги балчиғ ўлуб олли ўл,
Олли ўл, аммо анинг оллида кўл.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 196;
Қамишлиқ ичра ўт тушса ногоҳ,
Қуруғ-ўл кул бўлур бўлғунча огоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 146.

**ЎЛ- I** —бўлмоқ:
Туну кун маст эсам, эй шайх, мени ёзғурма,
Соғ ўлурму кишиким ичти майи жоми аласт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-82;
Чу Ширин жони эрди онсиз ўлди,
Дамиким ўлди онсиз, жонсиз ўлди. *Фарҳод ва Ширин,* 206.

**ЎЛ- II** — 1. ўлмоқ, вафот этмоқ:
Қубодға Ялошнинг ўлганин хабарин еткурди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-222;
Ки унин ҳар ким истимоъ қилиб,
Оллоҳ-оллоҳ, ўлуб яна тирилиб. *Сабъаи сайёр,* 67-26.
2. жон фидо қилмоқ:
Ўзи истарки, ёр учун ўлгай,
Ани мундоқ шарик айламагай. *Маҳбубул-қулуб,* 120;
3. дил куймоқ; бефаҳм бўлмоқ:
Муни ҳар кимки билди кўнгли била,
Кулмагай ўлса кўнгли ҳасратидин. *Арбаин,* XV-61;
≈ **ган от** — йўқ бўлиб кетган ном, эсдан чиқарилган ном:
Чун нома саводи зулматидин «Зубдатут-таворих» адосин тузупмен, салотин ўлган отин бу ҳайвон суйи била тиргузупмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ЎЛАНГ I** — ўт, ўлан, гиёҳ:
Айлади найсон зулоли ер юзин ойинагун,
Анжуму кўк аксидур анда раёҳину ўланг.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-181;
Яна кўк сабза ва ўлангни дағи дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113.

**ЎЛАНГ II** — ашула, ўлан:
Шамар сувлар бўлуб ойина оҳанг,
Ўланг айлаб аён ул кўзгуда занг. *Фарҳод ва Ширин,* 50;
Муғанний, тузуб чинга вазнида чанг,
Наво чекти, ҳай-ҳай ўланг, жон ўланг!
*Садди Искандарий,* X-278.

**ЎЛГУДЕК** — жуда, ниҳоятда:
Ўлгудек нола қилди ул доғи,
Ҳуши бориб йиқилди ул доғи. *Сабъаи сайёр,* 155-27.

**УЛЖА** — ўлжа, душман устидан ғалаба қилиш туфайли қўлга киритилган нарсалар:

Хоқон черикидин Баҳромға ғанимат ва ўлжа ҳаддин ташқори тушуб эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-227.

**УЛЖОР** — ҳарбий юриш учун қўшинга берилган фармон ёки хабар:

Черикка айлабон миоду булжор,
Тавочи ҳар тараф еткурди ўлжор. *Фарҳод ва Ширин,* 64.

**УЛКА** — мамлакат, ўлка:

Юз киши рашк этгучи чиркам қани?
Минг йигит отланғуча ўлкам қани?
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 206.

**УЛМАК** — ўлим, йўқ бўлиш, жондан жудо бўлиш:

Ёд этмак ўлум ёруғлуқ оҳанги эмиш,
Ўлмакни унутмоғинг кўнгул ранги эмиш.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45;

≈ хабари — ўлим элчиси, ўлим хабарчиси:

Тутқучи тўла фано аёғи қарилиқ,
Ўлмак хабарин бергучи доғи қарилиқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32.

**УЛМАКЛИК** — ўлмоқлик:

Манга ўлмаклик эрур ҳажрди осон сенсиз,
Ўлайин, лек даме бўлмайин, эй жон, сенсиз.
*Хазойинул-маоний,* IVа-124.

**УЛМОҒЛИҒ** — бўлмоқлик, бўлишлик:

Қул ўлмоғлиғ била бўлса фаноси,
Совурса ёр ишқининг ҳавоси. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 523.

**УЛТУР-** I — 1. ўтирмоқ, жойлашмоқ, ўрнашмоқ:

Соате ўлтурдуқ ва ҳар навъ сўз ўтар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-165;

Нороски қолди хору зор эл ерга,
Ўлтурди лаиму хоксор эл ерга. *Назмул-жавоҳир,* XV-51;

Бу фарш устида мажлис тузиб ўлтурур эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* 522;

2. суқулмоқ, санчилмоқ:

Ваҳм ила сесканмак ўлуб шер иши,
Ўлтурур эрди боласиға тиши. *Ҳайратул-аброр,* 123-7.

**УЛТУР-** II — ўлдирмоқ; жонини олмоқ:

Ўтки ошиқ тани эрур ўтуни,
Тонг йўқ ар ошиқ ўлтурур тутуни. *Сабъаи сайёр,* 65-20;

Эй ажал, қўрқутма ўлтургум дебон, ўлтургасен,
Гар тирик топсанг фироқининг жафосидин мени.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-381.

**УЛТУРГУЛИК** — ўлдиришга арзийдиган, ўлимга лойиқ:

Омий қозики май ичкай — ўлтургулукдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 22.

**УЛТУРТ-** I — ўтказмоқ:

Ком топмай кимки ҳирмон дардиға бўлмиш асир,
Истаса ҳамдард ўлтуртунг Навоий ёниға.
*Хазойинул-маоний,* Iб-540;

Ва ўн тўрт ёшимда мажлисқа ўлтуртдилар ва мен адаб дабиристонида кичик эрдим ва шеър айтур эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-118.

**УЛТУРТ-** II — ўлдиртирмоқ:

Шопур дедиким, андоқ парвариш берган отаға не вафо қилдингким, манга қилғайсен, деб ани сиёсат қилди ва бу бузуғлуқ қилған аъроб қатлиға буюрди ва кўп таъзият била ўлтуртти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**УЛТУРУШ-** — жойига тушмоқ, тинчимоқ:

Жон киби келдинг валекин изтиробидин кўнгул
Ўлтурушкунча доғи бошим уза ўлтурмадинг.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-189.

**УЛТУРҒУЗ-** — ўтирғизмоқ, ўтиртирмоқ:

Хаста кўнглинг жуз навои дарду меҳнат тузмасун,
Жон уйида ғайри жонон ишқ ўлтурғузмасун.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-390.

**УЛУК** — 1. ўлик, мурда:

Озарға хабар қилдиким, тифл ўлук тушти ва дафн қилдук.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194;

2. ошиқи беқарор, ишқдан кўп жафо кўрган:

Бало дашти аро юз минг ўлуктур, анда қотил ишқ,
Хирад мағлуб хайли бирла гўёким сувошибдур.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-94;

≈ **ни тирик қил-** — онгини йўлга солмоқ, ҳушёр қилмоқ:

**Ўлукни биров нутқи этса тирик,**
Агар ҳақдур ул нукта бордур ирик.
*Садди Искандарий,* 321*б*5.

**УЛУКСА** — ўлимтик:

**Чибинлар жисмини мажруҳ этар чоғ,**
Улукса узра андоғким сурук зоғ. *Фарҳод ва Ширин,* 178.

**УЛУМ** — 1. ўлим, ўлиш, вафот:

Гар кўрса ўлум ғамин ниҳоний кўнглунг,
Ул ранжда қолса жовидоний кўнглунг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;

Ғам шоми ўлум ҳолиға еткурди мени,
Тонг отқуча уйқусизлиғ ўлтурди мени.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-711;

2. ор, номус, уят:

Жон топмоқ эрур дўстға тоат қилмоқ,
Душманға ўлумдурур итоат қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-36;

≈ **сайли** — ўлим сели, ажал:

Магар ажал сарсари туфроғимни бўсағадин совурғай ва ўлум сайли хошокимни бу эшикдин сургай валекин хаёл бо-тил экандур ва муддао отил. *Муншаот,* XIII-101.

**УЛУМЛУК** — ўлдирилиши лозим бўлган, ўлиши муқаррар бўлган (киши):

Юз олмон йўлидин қатлимға чун ташриф ёр элтур,
Намоз ичра ўлумлук макс этардин рўзгор элтур.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-186.

**УЛУМТУК** — ўлакса, ўлишга яқинлашиб қолган, чалажон:

Ики бу навъ ғолиб хасм ўлумтук мўр қатлиға,
Чу жозим бўлсалар, ҳайҳот мискин мўрнинг қони.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-636.

**УЛУТ-** — ҳўлламоқ, намламоқ:

Дедимки, сувсиз кўнглум тозағина хиёр тиларки, бўғузумни ўлутгаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-96.

**УЛЧАК** — ўлчов:

Изин ердин кетар деб асрадим раглар киби кўзда,
Олиб жон риштаси бирла аёғи ўрнидин ўлчак.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-331.

**УН** — ўн:

Жабраил келиб пайғом келтурдиким, яна ўн кун дағи бу дастур била ўткар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212;

Салтанати замони ўн йил эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-216;

Ўзга суфрат манга юз қўйди, йўқ эрса тонг эмас,
Заъфарон рангича ўн бор эса бемор сариғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-301.

**УНГАЛ-** — тузалмоқ, соғаймоқ:

Чу ишқ ўтин ёралиқ кўнглум ичра ёқти ул ой,
Ўнгалди захми бу марҳам жароҳатимға ёқиб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-69.

**УНГЛА-** — тўғри бўлмоқ, ўнг келмоқ, иши юришмоқ:

Фарҳод кўнгли жароҳатлари... ўнгламоққа юз қўйғани.

*Фарҳод ва Ширин,* 182 *сарл.*

**УНГДАЙ-** — йўналмоқ:

Невчунки, турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, ...андоқки: жийжаймоқ ва ўнгдаймоқ...

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**УНҒАЙ** — ўнғай, қулай, енгил, арзон:

Элга зиён анинг суди, ўнғай олиб, оғир сотмоқ анинг мақсуди. *Маҳбубул-қулуб,* 42.

**УП-** — 1. ўпмоқ, бўса олмоқ:

Доробнинг юзин ўпуб, шсдмонлиғлар била тожни анинг бошиға қўюб, тахтни анга мусаллам тутти ва ўзи парда кейнида булуб, подшоҳлиққа ўғлини ўлтуртти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199;

Ўпуб манглайини доноййи огоҳ,
Сужуд айлаб деди: Алҳамду лиллоҳ.

*Фарҳод ва Ширин,* 67;

2. таъзим қилмоқ:

Аҳбобким топтилар ул ерда қарор,
Мендин ер ўпуб арзи ниёз эт зинҳор.

*Ҳолоти Сайийд Ҳасан Ардашер,* 526;

3. зорланмоқ:

Ўпмак изингни йўқ ҳадим, аммо хаёл ила
Лаълингни ёлқитур мутаоқиб мучакларим.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-411;

4. назардан узоқлантирмоқ:

Шаҳ дуосиға чекмади тилини,
Ўпмади шоҳи комрон элини. *Сабъаи сайёр,* 61-16.

**УПМАКЛИК** — ўпмоқлик, ўпиш; таъзим қилиш:

Ер ўпмакликка Мажнундек ҳам ўлди,
Қуёш остида гардундек хам ўлди.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 473.

**УПРАН-** — тўзмоқ, тўзиб кетмоқ, эскирмоқ:

Ёлонғочни кийдурсанг, ўпранмас тўн ул эрур.

*Маҳбубул-қулуб,* 111.

**УПУШМАК** — ўпишмоқ:

Андоқки, «чопишмоқ» ва «топишмоқ» ва «қучушмоқ» ва «ўпушмак» ва бу шоеъ лафздур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 17.

**УПЧИН** — совут, зириҳ:

Валекин ушбу пайкар пой то фарқ,
Бўлуб ўтдек темур ўпчин аро ғарқ. *Фарҳод ва Ширин,* 79.

**УПЧУНЛИК//УПЧУНЛУК** — совутли, зириҳли:

Эшик очилғач-ўқ бўлди садо йўқ,
Ул ўпчунлиқ чиқиб келди чекиб ўқ. *Фарҳод ва Ширин,* 80;
Ҳам ўпчунлук онча қилиб карру фар,

Ки андин тушуб даҳр аро шўру шар.
*Садди Искандарий,* Х-76.

**ЎР** — юқорилик, баландлик:
Йўли ўр, юқоридур тоши малсо,
Қуйироқдур киши бир гомин олсо. *Фарҳод ва Ширин,* 79.

**ЎР-** — 1. ўрмоқ, йиғиштирмоқ (бирор экинни):
Экмак эмас, борча буким тўрғасен,
Арпау буғдой сочибон ўргасен.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 113.

2. ўрмоқ (соч ҳақида):
Тишлабки, сочинг ўрдунг очқанда паришон қил,
Офоқ саводида жон ройиҳасин бутрат.
*Хазойинул-маоний,* Iб-81.

**ЎРГАМЧИ** — ўргамчи, ўргимчак:
Лекин гар инжу сочса киши дона ўрнига,
Товусни қачон қилур ўргамчи доми сайд.
*Хазойинул-маоний,* Iб-734;

Кўкартиб шуълалиқ ўтдин сипандон,
Осиб ўргамчи тори бирла сандон. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ЎРГАН-** — 1. таълим олмоқ
...тонг эрта қори қошиға бориб, қироат ўрганур эрдим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

Илм ўлди шараф дин аро ҳар ойинға,
Бормоқ бўлур ўргангали ани Чинға.
*Назмул-жавоҳир,* XV-20;

Бири улким, илм ўрганурга ранж тортти-ю, амал қилмади...
*Маҳбубул-қулуб,* 121;

2. одат қилмоқ, ўрганмоқ:
Эй кўнгул, ул оташин оразға кўп ўрганмагил,
Ногаҳ айрилса, фироқи ўтиға ўртанмагил.
*Хазойинул-маоний,* IIа-208.

**ЎРГАТ-** — таълим бермоқ, улфат қилиб олмоқ:
Шайх дер, ишқни тарк эт, санга ақл ўргатайин,
Эй Навоий, киши бўлғайму бу нодон янглиғ!
*Хазойинул-маоний,* IIIб-306;

Ақшомки, такъясиға борибдур, куштигирларига таклиф била ўргатибдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-100.

**ЎРДАК** — ўрдак:
Чашмаи хуршид ул юз ёнида қуллоб зулф,
Солдилар гўё гажак ул чашманинг ўрдаклари.
*Хазойинул-маоний,* IVб-583;

Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЎРДУ** — қароргоҳ, қўшин, аскар турадиган лагерь:
Ул маҳи хиргаҳнишиннинг остонин мендин ўп,
Эй Навоий, ҳар қачон майл айласанг ўрду сори.
*Хазойинул-маоний,* IIа-356;

Иттифоқо ул кеча бир ғариб тунд ел эстиким, ўрдунинг кўпроқ оқ уй чодирларин йиқиб, ажаб ошуб эл орасиға солди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18;

≈ **бозори** — уруш лагеридаги вақтинча бозор:
Ўрду бозори ўзин ясоғлиққа қотғучи, ўнғай ҳам улуш олмай оғир сотғучи. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-16.

**ЎРИН//ЎРУН** — 1. ўрин, жой, макон:
Нарси бинни Баҳром. Отаси ўрнида салтанат тахтиға ўлтурди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-213;

2. из, аломат, белги:

Юзда ҳажрингдинки тирноғ ўрни хатлар бўлди қон,
Ҳар бирига ашкдин сув очибон қилдим ориғ.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-305;

3. бадал, эваз; мақомида, сифатида:

Уқидин, эй кўнгул, ич шарбат ўрниға хуноб,
Ушоқ муз ўрнида ул шарбат ичра пайкон ют.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-86;

...кўпрак авқот бу фақир била мусоҳибдур ва фарзанд ўрниғадур. *Мажолисун-нафоис,* 149;

≈ **бўл-** — ўрин бўлмоқ:

Жаҳлдин дастори бошида улуғ ва алоқаси узун бўлмаса ва мубоҳот учун мадраса айвони боши анга ўрун бўлмаса.

*Маҳбубул-қулуб,* 24;

≈ **ига қўй-** — валиаҳд бўлмоқ:

Исо алайҳис-салом Тумоннинг кесилган аъзосини ўрунлариға қўюб, дуо қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234;

≈ **идан қўпар-** — турғизмоқ, тирилтирмоқ:

Тенгри таоло куфрони неъмат қилғанларни ваъда қилған дастур била тўнғуз шакли била ўрунларидин қўпарди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235.

**ЎРМАК** I — туя жунидан тўқилган бир нав мато:

Қишу ўрмак қайдидин ўт, айшни фавт этмаким,
Қиш қаророқ, тулку ўрмак юпқароқ мошоб эрур.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-212.

**ЎРМАК** II — ўрмак (маҳбубанинг юзига тушиб турган сочи):

Ўрмак очилурнинг ўлса дафъи,
Ганжинг уза ташлай икки афъи.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 856.

**ЎРМОҚ** — йиғиштириш, тўплаш:

Ўрмоқта амал заръи фано досини тут,
Иблис бу йўлда ақл васвосини тут. *Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ЎРНАТ-** — жойлаштирмоқ:

Доғлар демаки қоқтурмоқ ила кўксума тош,
Ишқ мисморларин кўнглум аро ўрнаттинг.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-190.

**ЎРНАШ-** — жойлашмоқ, ўрин олмоқ:

Хорлар бир гул ғамидинким кўнгулга бутрашиб,
Ҳар бири мужгонининг бир захми ичра ўрнашиб.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-69.

**ЎРОНИШ** — саросима, ўз йўлини йўқотишлик; қуршовда қолишлик:

Қолдим ўронишда, тут қўлимни,
Кўргуз карам айлабон йўлумни.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 724.

**ЎРОҚЧИ** — ўроқчи:

Ўроқчиға андин рўзий, бошоқчининг ёруб андин кўзи.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-30.

**ЎРТ** — олов, ўт, аланга:

Кўзида сув валекин жонида ўрт,
Бўлуб ҳар сори боқмоқдин кўзи тўрт.

*Фарҳод ва Ширин,* 121;

≈ **сол-** — ўт қўймоқ, ёндирмоқ, куйдирмоқ, ўртамоқ:

Гар кўнглум ичра соқию май ўрт солмамиш,
Ҳар лаҳза оҳидин бу не ўтлуқ забонадур.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-190.

**ЎРТА** — ўрта, ора, оралиқ:

Шофиий жамъ қилиб эрди — фиқҳ ва вараъ ўртасида.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-97;

Ки шояд ишга навъи чора бўлғай,
Ки Фарҳод ўртадин овора бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 149.

**ЎРТА-** — 1. куйдирмоқ, ёндирмоқ:
Ишқ бир ўтдирки, анинг шуъласидин бир шарар.
Тушса гардун пардасиға, ўртар андоқким ҳарир.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-55;

...ғалаба ўтун йиғиб, ўт солдиларким, Иброҳим алайҳис-саломни ул ўтқа солиб ўртагайлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195;

2. азобга солмоқ, жабр кўрсатмоқ:
Ваҳки, ҳажринг ўти жисми нотавоним ўртади,
Нотавон жонимға тушган шуъла жоним ўртади.
*Муншаот,* XIII-102;

Фироқинг ичра улус ўртамакка, эй моҳим,
Чоқиндурур дамиму илдиримдурур оҳим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112;

Ортар манга ҳайрат гар анинг ҳусниға кўз солсам,
Ўртар мени ғайрат гар ўртар чоғда боқиб қолсам.
*Мезонул-авзон,* XIV-154.

**ЎРТАМАКЛИК** — куйдирмоқлик, ўртамоқлик:
То Навоийдек бўлай озод ўзлук мулкида,
Ҳар неиким ўртамаклик бўлғай имкон ўртабон.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-277.

**ЎРТАН-** — 1. куймоқ, ёнмоқ:
Не фурқат эрур сенсизин ўртанур юраким,
Не бўлғай агар манга гузар айласанг, мираким.
*Мезонул-авзон,* 18;

2. азобланмоқ, жабр тортмоқ:
Сарвқадлар садқаси бўлғанға ўртанмакдур иш,
Равшан эт бу можарони шамъ ила парвонадин.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-495.

**ЎРТАНЧИ** — ўртанчи:
Анинг уч ўғли бор эрди: улуғи Салм, ўртанчиси Тур, кичики Эраж. *Тарихи мулуки ажам,* 508.

**ЎРТОҚ//ЎРТОҒ** — ўртоқ, биродар, шерик:
Агар музд тиламаги мақдурдин ортуғроқдур, ул золимға улуғроқ ўртоқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 16;

Ишқ аро Фарҳод ва Мажнун шерикимдур, вале
Дарду ғам чекмакка менча йўқ бу икки ўртоғим.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-221.

**ЎРУЛ-** — 1. ўрилмоқ, йиғиштирилмоқ (экин ҳақида):
Кўнглум ичра мазраъи сабрим ўрулмай қолмағай,
Ҳар сўнгак ёнимда чун қатъиға анинг келди дос.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-234;

2. ўрилмоқ (соч):
Борми ул икки ўрулған гесуи анбаршамим,
Ё этак солмиш Муҳаммадда ёзилған икки «мим».
*Хазойинул-маоний,* III*б*-397.

**ЎСАН-//ЎСОН-** — безмоқ, зерикмоқ:
Эр кишиким, кўп ясанғай, хирад аҳли анинг ақлидин ўсанғай. *Маҳбубул-қулуб,* 139-140;

Ер юз пора қилиб борди ҳазин кўнглумни,
Ҳеч ўсанмай яна ҳар лаҳза борур пора кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-397;

Бу файз соғарларидин ичиб қонмағай ва бу завқ қадаҳлари-

дин ложуръа тортардин ўсанмағай. *Маҳбубул-қулуб,* 69.

**УСОЛ** — ёмон, ярамас; ўсал:

Чу борди киши билгали шарҳи ҳол,
Ки ўз хизматин невчун этмиш ўсол?
*Садди Искандарий (Хамса),* 1323;
Юруш расмида бўлмас эрди ўсол,
Кўчарда, тушарда бор эрди ясол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1326.

**ЎТ** I — 1. ўт, олов, аланга:

Ва ул ҳазрат мутаваллид бўлған кеча оташкадаларнинг ўтиким, неча минг йил ўчмаган эрди, ўчти.
*Тарихи мулуки ажам,* 520;

2. дўзах, жаҳаннам:

Бўлғай улус аро ул ўт бирла қиёмат ошкор,
Бўлса бу жони зорнинг оҳи ниҳонидин асар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-180;

3. қайғу, дард, алам:

Фироқ ароки, етар кўкка шуълаи оҳим,
Бу ўтға, оҳ, агар раҳм қилмаса моҳим. *Муншаот,* XIII-136;

4. иссиқлик:

Юзунг ўтики бор эрди кўзумга равза гули,
Тунун киби хатинг ул ўтни айлади дўзах.
*Хазойинул-маоний,* IIб-117;

5. азоб, қийноқ:

Ким мени зори бебизоатни,
Ўртаган журм ўтиға тоатни. *Вақфия,* 715;
Дунё била неча зебу оро қилмоқ,
Ул зеб ила дўзах ўти барпо қилмоқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

≈ **забонаси** — олов алангаси, ёлқини:

Бу матлаъ маънисининг ғаробати ишқ шуъласидин равшанроғдур ва ўт забонасидин муайянроқ.
*Мажолисун-нафоис,* 220;

≈ **туташ-** — алангаланмоқ, куймоқ:

Кўк табъиға чун ҳарорат ошиб,
Жисмиға шафақдин ўт тутошиб. *Муншаот,* XIII-89;

≈ **қа кир-** — аланга ичига кирмоқ:

Судоба — ўгай онаси анга ошиқ бўлуб эрди, андин ком ҳосил қила олмай, ўз қўрқунчидин Кайковус қошида ани ўзи била бадном қилиб чақти ва ул (Сиёвуш) ўз бароати учун ўтқа кирди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;

≈ **қа сажда қил-** — оташпарастлик қилмоқ, ўтга топинмоқ:

Ўтқа сажда қилсанг, сендин хушнуд бўлур. Қобил ўтқа сажда қилиб, оташпарастлиғ расми бунёд бўлди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191.

**ЎТ** II — сафро, зарда:

Ёхуд ярақон ўтин қилиб тез,
Сариғ юзига бўлур арақрез. *Лайли ва Мажнун,* 63а8.

**ЎТ-** — 1. ўтмоқ, бормоқ:

Мен ани шайд ва зарққа ҳамл қилиб, отни суруб ўттум.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-163;

2. бўлиб ўтмоқ, содир бўлмоқ:

Ва арода ўткан муколама «Тоҳо» сурасида маълум бўлур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210;

3. таъсир қилмоқ:

Мавлоно Шиҳоб... анга шаҳр шайхул-исломидин ажаб зулм

ўттиким, ҳеч киши ғаврига ета олмади.
*Мажолисун-нафоис,* 154;

4. илҳом келмоқ:
Шайх Абдуллоҳ... гоҳ-гоҳ тилига назмла) ўтар.
*Мажолисун-нафоис,* 161;

5. вафот этмоқ, ўлмоқ:
Чун ул ўтти, ўғлонлари Шадид ва Шаддод подшоҳ бўлдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-188;

6. ташламоқ, воз кечмоқ:
Ойини адовату ҳасаддин ўтунгуз,
Ҳар навъ ила ўзни неча кун овутунгиз.
*Маҳбубул-қулуб,* 149;

7. (умр) ўтмоқ; (тешиб) ўтмоқ:
Чу умр ўтар, бу кун ўзни нашот ила хуш тут,
Ки тонгла нафъи етурмас дариғ ила афсус.
*Хазойинул-маоний,* IVб-129;

8. кечмоқ:
Навоий, айтма, гар жон керактур, ондин ўт,
Нединки ўтсам юз жондин, ўтмагум ондин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-460;

9. юриб ўтмоқ, учиб ўтмоқ:
Малак ўтса ўчар онинг ҳаёти,
Уқоб учса куяр онинг қаноти. *Фарҳод ва Ширин,* 76;

10. ошмоқ:
Кўзда ёшунмиш ул ой, ашким бошимдин ўтмиш,
Дарёда ким кўрубтур дурға ҳубоб моние.
*Хазойинул-маоний,* IVб-296;

≈ ар дунё — ўткинчи дунё, бу олам:
Абдуллатиф Мирзо... ўтар дунё маслаҳати учун донишманд ва подшоҳ отасин ўлтурди. *Мажолисун-нафоис,* 200.

**ЎТА** — жуда; ≈ **-ўта** — жуда ҳам:
Не навъ синграмайин ҳажр ароки бағриму кўнглум
Фироқ игналаридин ўта-ўта тешилибдур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-145.

**ЎТАН-** — уялмоқ, юз қизармоқ, хижолат тортмоқ:
Ишинг узрида юз биздек ўтанғай,
Не биздин, тенгридин олингға ёнғай. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**ЎТАҒА//ЎТОҒА** — 1. бошга тақиладиган жиға:
Ўтағаларидин насри тойирға рам, найзаларидин симоки ромиҳ юзи дирҳам. *Маҳбубул-қулуб,* 17;
Бири дасторида гулранг ўтоға санчиб,
Қон хаёли бошида эркании имо айлаб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-70;

2. дубулғага санчилган қуш пати:
Довулға бўлуб тўппи янглиғ бари,
Ўтоға бош узра сариғ қуш пари.
*Садди Искандарий* X-79;

Ўтоға тикиб худида савсаний,
Бўлуб ғунчадин савсан очмоқ фани.
*Садди Искандарий,* X-82.

**ЎТКАЗ-** — ўтказмоқ, ўткармоқ:
Ҳар буржи рифъатда секизинчи ҳисорнинг ўн икки буржидин бош ўтказиб... беркитгани.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса).* 498.

**ЎТКАН-** — тақлид қилмоқ, ўзини бошқа бирор нарсага ўхшатмоқ:
Равшан этмас базмни ҳуси аҳли сендек ким этар,

Даҳр ёрутмоқни гар анжум қуёшқа ўтканур.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-79;

Сайййдзодаким, лўлига ўтканғай, маймунбозлиқ ва дудукта-рошлиқдин ўзга не ўрганғай. *Маҳбубул-қулуб,* 158-159.

**ЎТКАР-** — 1. ўтказмоқ, кечирмоқ:

Андоқки, бир оз нима бевуқуфроқ киши қошида ўқуса эрди, кўк яхшилиқға ўткарур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-19;

Сўфий кўзу кўнгулни пок этмаса не осиғ,
Ўткарса тунни қойим ё бўлса кунда сойим.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-399;

2. оширмоқ, зиёда қилмоқ:

Масканинг охир чу туфроғдур не ўткармакдурур
Мадфанинг айвониға кўк гунбазидин иртифоъ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-306;

Агарчи муболаға ҳожат эмас эрди, невчунким, сидқи даъвосида неча тонуқ ҳам ўткарди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99;

3. ўтказмоқ (сўз), ишонтирмоқ:

Ёлғончи сўзин бир-икки қатла ўткаргай, ўзга нетгай?

*Маҳбубул-қулуб,* 132;

4. ўтказмоқ (кун):

...икиси қочиб Ҳиндистонға бордилар ва анда ҳар навъ бўлса, ўткарур эрдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209.

**ЎТКАРИЛ-** — 1. ўтказилмоқ, пишиқлаб олмоқ:

...ва ҳар жузким, битилур эрди — илтифот қилиб, фақирға берурлар эрди ва ҳам ўз қошларида ўткарилур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-43;

2. тизилмоқ, ип (ақиқдан) ўтказилмоқ:

Белингмудурки, анга қизил фўта боғладинг,
Ё риштаики ўткарилибдур ақиқдин.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-490.

**ЎТКУН** — ўткир, жуда тез:

Тийрборони фироқ аҳбоб жонидин ўтар,
Ҳеч ёмғур мундин оё ўткун ўлғайму экин?

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-479.

**ЎТКУНЧИ** — ўткинчи, йўлдан ўтиб кетувчи:

Бу нукталар ул қилиб шумора,
Ўткунчилар айлабон назора.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 783.

**ЎТЛОШ** — қават:

Ва ул тахтни Билқис етти ўтлош уй ичинда қўюб, борчасин муқаффал қилиб эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228;

≈ **ўтлош** — қават-қават, устма-уст:

Ғаму дард зиндони ичра кўнгулга
Тушуб ўтлош-ўтлош гирифторлиғлар.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-156.

**ЎТЛОҒ** — ўтлоқ:

То ҳар йил боши қуёш заррин ғазоласи ҳамал ўтлоғида лолазор узра жилва қилур-ул салтанат сипеҳрининг қуёшиға шариф баҳори лолазори узра ғазолалар била анжуман тузулсун. *Муншаот,* XIII-105.

**ЎТЛУҚ//ЎТЛУҒ** — 1. алангали; жозибали:

Не булбулнинг ғунчадек қонлиғ кўнглида гул ишқи хорхоридин асар ва не парвонанинг ўтлуқ жонида шамъ шавқи шараридин хабар. *Вақфия,* 715;

2. ўтли, оловли, чўғдек қизиб турган:

Отаси ул заифани темур қозуғлар била чормих қилиб, ўтлуқ қизиқ таштни бош ва бўйнига қуйдурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-220;

≈ **дам** — ўтли, оловли, қизиқ нафас:
Бир лаҳза танур ичинда итти,
Ўтлуғ дамидин ани қизитти. *Лайли ва Мажнун,* VIII-137;

≈ **кўнгул** — дардли, ошиқ кўнгил:
Ул маънини назм либосида адо қилмоқдин гузирлари йўқ эркандурким, бу восита била ўтқа таскин ва ўтлуқ кўнгулга ором бўлур эркандур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-3;

≈ **узор** — жозибали чеҳра:
Қошларингдур гўйи икки ҳиндувий оташпараст,
Майл қилған саждаға ўтлуқ узоринг ёнида.
*Хазойинул-маоний,* IIб-564.

**ЎТМАК** — нон:
Иккинчи куни йигирми ботмон эт била йигирми ботмон буғдойни ҳалим қилиб, эллик ботмон ўтмак била қисмат қилғайлар. *Вақфия,* XIII-178.

**ЎТМАКЛИК** — ўтмоқлик, ўтиш:
Чун водийи ишқ топти манзил,
Ўтмаклиги мушкил эрди, мушкил.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-15.

**ЎТМАКЧИ** — новвой:
Ўтмакчи танури андин қизиқ, аллоф бозори андин иссиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 47.

**ЎТРУ** — қарши, муқобил, рўпара:
Бу фақир густохлиқ қилиб, илтимос қилдимким махдумзода ўтрудин қўптилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64;

≈ **йибар-** — қарши қўймоқ:
Яздижурд бу Рустамни ўтру йибарибтурким, иншоолло ўз ерида мазкур бўлғай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-233;

≈ **дин чиқ-** — рўпарадан чиқмоқ:
Кўз йўлида телмуруб кўнглум соғинур, ким мени,
Истамоққа келгуси ҳар кимки чиқса ўтрудин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-466;

≈ **кел-** — қарши олишга келмоқ:
Чиқти кўнглумдин ҳавосу ақл ишқинг оллиға,
Қуйса юз мулкига шоҳи халқ ўтру келгуси.
*Хазойинул-маоний,* IIб-635.

**ЎТРУК** — ёлғон:
Жавр ила таҳдиди бедилларға бори чинғина,
Меҳр ила ҳар ваъдаким қилди пари ўтруккина.
*Хазойинул-маоний,* IVб-557;

Кабира гуноҳдур — оз сўз ҳамки ўтрукдур, заҳри муҳликдур — агарчи миқдори ўксукдур. *Маҳбубул-қулуб,* 127;
Ёлғон ҳукм еткуруриға боис тамаъи шум ва ўтрук парвона еткуруриға сабаб ҳирси мазмум. *Маҳбубул-қулуб,* 11-12.

**ЎТТУЗ//ЎТУЗ** — ўттиз:
Уч юз ўттуз тўртда зулҳижжа ойида дунёдин ўтди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-95;

Ўзга таворихда ўтуз йилдур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-192.

**ЎТУК** — этик;

≈ **наъли** — этик тақаси:
Ўтукин то рикоб ўпти, анинг рашкидин истармен,
Қи тишлаб-тишлаб, ўтук наълидек узсам рикобидин.
*Хазойинул-маоний,* IVa-261;

≈ **тоқаси** — этик тақаси, нағали:
Тўн юзи олтун била жадвал анга,
Балки ўтук тоқаси зарҳал анга.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 204;

≈ **тик-** — этик тикмоқ, косибчилик қилмоқ:
...барчадин аларни кўпроқ васф қилибдурлар ва мартабаларин бийикрак тутубтурлар, алар ўтук тикарга мансубдурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**ЎТУН** — ўтин, ёқилғи:
...ғалаба ўтун йиғиб, ўт солдиларким, Иброҳим алайҳис-саломни ул ўтқа солиб ўртагайлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-195;
Мевасиз йиғоч ҳамону ўтун ҳамон ва ёғинсиз булут ҳамону тутун ҳамон. *Маҳбубул-қулуб,* 110-111.

**ЎТУНЧИЛИҚ** — ўтинчилик, ўтин ташувчилик:
Ҳам эшикларда ўюнчилиқ этиб,
Ҳам уйи сори ўтунчилиқ этиб. *Лисонут-тайр,* 52-5.

**ЎТУР-** — ўтказмоқ *(вақт):*
Ўтурмай вақтидин бир лаҳза суйин,
Тамаъ айлаб бу сувдин обрўйин. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ЎТҒАН-** — уялмоқ, шарм қилмоқ:
Ёр эрни била қилмангиз, эй қанду шакар, лоф,
Чун оби ҳаёт ўтғаниб андин ёшунубдур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-111.

**ЎХРАН-** — сесканмоқ:
Невчунки, турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... Андоқки: ўхранмоқ ва ториқмоқ ва алдамоқ...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ЎХША-** — ўхшамоқ, тенг бўлмоқ, баробар бўлмоқ:
Жамолингға қуёш ўхшар валекин онча ҳам кўп йўқ,
Анга бўлғанча ойлонанд, ул бўлғай санга монанд.
*Хазойинул-маоний,* IIа-65;
Тенгридуркким кишига ўхшамас ва киши анга ўхшамас, улки бу навъ эмас — тенгриликка ярамас. *Маҳбубул-қулуб,* 106;
Алар дер эрдиларким, дунё жоҳининг мастлиғи чоғир мастлиғиға ўхшамаским, чоғир мастлиғи ичган кунидур, аммо жоҳ мастлиғи... жоҳдин маъзул бўлғанидадур.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84.

**ЎХШАМОҒЛИҚ** — ўхшамоқлик, ўхшашлик:
Қайси буткким анга назир ясаб,
Ўхшамоғлиқда дилпазир ясаб. *Сабъаи сайёр,* IX-127.

**ЎХШАТ-** — ўхшатмоқ, тенг қилмоқ:
Бузуқ қабримни кўрган ўқчи дўкониға ўхшатқан,
Фироқинг ўқидин анда кўруб пайкону пар ҳар ён.
*Хазойинул-маоний,* IIа-261;
Махмурға етган бодаи таҳуро мисолғаму ўхшатайин.
*Муншаот,* XIII-152.

**ЎХШАТИЛ-** — ўхшатилмоқ:
Вашшамс била Валлайл сурасини анинг юзи қуёши била зулфи тунига ўхшатилғанидин ҳар бири бир бийик поя олди.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 275.

**ЎХШАШ** — ўхшаш, монанд:
Ул ерларда бу навъ ўхшаши йўқ, мазасиз мукобаралар гоҳи воқеъ бўлур. *Мажолисун-нафоис,* 76.

**ЎХШАШ-** — ўхшамоқ, ўхшашмоқ:
Бу сориғ рухсор уза ҳар сори ашким ўхшашур

Бир хазонлиғ боғ ичинда ҳар тараф равшан зилол.
*Хазойинул-маоний,* Iа-283.

**УЧ-** — 1. сўнмоқ, ўчмоқ:
Ва Яъқуб алайҳис-саломни муҳлик мотамға ва ўчмас ўтқа солдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-201;
Чоқинким ёруди анвори онинг,
Чу ўчти, қолмади осори онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 32;
2. қочмоқ *(уйқу):*
Эл тилидин уйқу ўчмиштур кўзумдин гўйиё,
Ким эрур бахт уйқусининг боиси афсонамиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-229.

**УЧАШ-** — ўчакишмоқ, айтишмоқ:
Неча ўчашиб бу нафси худкома санга,
Нома қаро бўлғай ўйлаким хома санга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;

Ажални жон олурда енгди ҳажринг,
Нечаким ул мунинг бирла ўчашти.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-363.

**УЧКУ** — эчки; тоғ эчкиси:
Жумрий ўкунуб бийик бўлмас,
Ўчку югуруб кийик бўлмас. *Маҳбубул-қулуб,* 160;
Фалон бойким қўйи беш мингдин ўтмиш,
Яна ҳам мингдин ортуқ соғлиғ ўчку.
*Хазойинул-маоний,* IVб-792.

**УЧОҒ** — 1. ўчоқ:
...ва офтоба дағи ўчоғ қироғида эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-105;

2. обрў, эътибор:
Бу олий жоҳ подшоҳлар ва анжум сипоҳ фалак дастгоҳлар... руҳларининг шамъин ҳам ўз ўчоғлари шуъласи била ёрутғай... *Мажолисун-нафоис,* 207;
3. макон, жой:
Бу ўтлуғдин эрур бағримда доғим,
Қурутмасун дебон даврон ўчоғим. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**УЧУК** — ўчган, ўчик:
Бўлуб парвонадек атрофиға жамъ,
Вале ул ётиб андоғким ўчук шамъ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 413.

**УЧУР-** — 1. ўчирмоқ, сўндирмоқ:
Ул наззорадин бехабар эл етиб ўтин ўчургунча андин не хабар қолдию не асар. *Маҳбубул-қулуб,* 88;
2. кетказмоқ, бедор қилмоқ:
Ишқ уйқуни кўздин ўчурғани жиҳатидин кечанинг саъб ҳоли шарҳида бу матлаънинг хўблуғи гунашдин равшанроқдур.
*Мажолисун-нафоис,* 241.

**УЧУРМАКЛИК** — ўчирмоқлик:
Ваҳки, гул шамъин ўчурмаклик учундур гар худ,
Қатра ўрниға булутдин дурри ғалтон томадур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-160.

**УШУЛ** — шу, ўша:
Фатҳ толибға етишмас, агар эрмас мухлис,
Ким ўшул фотиҳанинг лозимасидур ихлос.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-275;

Ёнса қўнмоққа табл урар ҳар дам,
Ким ўшул қушқа кўпрак ўлғай рам. *Маҳбубул-қулуб,* 38.

**УЮЛ-** — ўйилмоқ, тешилмоқ:
Тобоним дарду бало хоралардин ўюлуб,

Юрагим ранжу ано хорларидин тешилиб.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-86.

**ЎЮН** — 1. рақс, ўйин:
Ушатти шишау, жому қадаҳни базм ичра,
Ўюн тариқини тифлона айлади ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-115;
2. ҳазил:
Ўйнаб ўлтурди Навоийни, кўрунг,
Чини не эркин, агар будур ўюн.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-251;
3. ҳийла-найранг:
Ўйнай-ўйнай тўкса ул ой қоним, эмас тонг,
Ким барча булар чархи мулоиб ўюнидур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-140.

**ЎЮНЧИ** — ўйинчи, ўйин кўрсатувчи:
Ким чу шаҳ байрам нашоти қилғали тузганда жашн,
Ҳар ўюнчи зоҳир эткан чоғда лаъбу санъатин.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-393.

**ЎЮНЧИЛИҚ** — ўйин кўрсатишлик:
Ҳам эшикларда ўюнчилиқ этиб,
Ҳам уйи сори ўтунчилиқ этиб. *Лисонут-тайр,* 52-5.

**ЎҚ** I — 1. ўқ, камон ўқи:
То ўқунг ёмғур киби келди, кўзум бўлмиш садаф,
Бовужуди улки дурдин юз сари дарёси бор.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-209;
Мир дебтурки, ўқеки ёйдин чиқти, ани қайтарса бўлмас.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-163;
2. дард, алам, ғам:
Кўнгли фироқу дард ўқидин ёра эркани ва бағри ҳажр тиғи захмидин юз пора бўлғанини басе хўб бу навъ адо қилур.
*Мажолисун-нафоис,* 216;
≈ **от-//чек-** — нишонга олмоқ, отмоқ:
...эй, Ҳусайний, бизга не ўқ отарсенки, тенгри сени бандалиғиға ва маърифатиға ятатибтур, йўқ бу иш учун?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-175;
Киши ул юз қадам ердин чекиб ўқ,
Отиб урса ҳамул ойнани-ўқ. *Фарҳод ва Ширин,* 79;
≈ **ур-** — ўқ отмоқ:
Келгилким, бир қатла узорингни кўрай —
Ким, ҳажринг кўп урди бу кўксумга ўқ.
*Мезонул-авзон,* XIV-157;
≈ **қур-** — ўқ жойламоқ, ёйга ўқ солмоқ:
Бу ёйиға чун қурар эди ўқ,
Гардун кўзига урар эди ўқ. *Лайли ва Мажнун,* 84-9.

**ЎҚ** II — кучайтириш юкламаси:
Кўнгул доғиға қўймон марҳам, эй ишқ,
Анга невчунки ҳамдард-ўқ даво бас.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-133;
Боғлади кўнглум манга ошиқлиғининг ҳимматин,
Шарт қилдим кўргач-ўқ расво қилай филҳол ани.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-409.

**ЎҚ ЙИЛОН** — 1. илоннинг бир тури; ўқилон:
Садоғи жонибиким илгига синон тутмиш,
Юз ўқ йилонию бир қотил аждаҳоға боқинг.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-362;
2. ўқнинг бир тури:
Агарчи аждаҳо бор эрди даррон,

Вале ул ўқ йилони ўтти паррон.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 380.

**ЎҚЛА-** — ўқ отмоқ, отмоқ:
Ва ул нодон тенгрини ўқладим деб каркасларин сандуқ юқори ёниға боғлаб, итларни қуйи ёниға боғлаб ерга инди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ЎҚИ-//ЎҚУ-** — 1. ўқимоқ, мутолаа қилмоқ:
Алар даги илтифот қилиб, баъзи абётни кўп ўқурлар эрди ва мажолисда хушвақт бўлурлар эрди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-77;
Шайх хизматида «Фусус» ўқийдур эрдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-174;
2. таълим олмоқ, ўрганмоқ:
Алар даги пайдарпай равон ўқудилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99;
3. демоқ, ҳисобламоқ, ...деб билмоқ:
Шаҳ ани қучти, доғи ўпти юзин,
Ани фарзанд, ато ўқуди ўзин.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1057.

**ЎҚУЛ-** — ўқилмоқ:
Шак йўқки қачонки бу ўқулғай,
Ким ўқуса хотири бузулғай.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 877.

**ЎҚУМОҒЛИҒ** — ўқимоқлик, таҳсил қилмоқлик:
Руқъяким бермиш эрди доно ёд,
Ўқумоғлиғни айлагач бунёд. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1054.

**ЎҚУТ-** — ўқитмоқ, ўргатмоқ:
Истабон ташхиси хотир устод,
Назм ўқутурким равон бўлсун савод. *Лисонут-тайр,* 206-1.

**ЎҚУШ** — ўқиш, қироат қилиш:
Шоҳ Ғариб Мирзо... ов ва қуш хотириға марғуб, қурро ва ўқуш кенглига маҳбуб. *Мажолисун-нафоис,* 204.

**ЎҚЧИ** — ўқ ясовчи, ўқ сотувчи:
Бузуқ қабримни кўрган ўқчи дўкониға ўхшатқан,
Фироқинг ўқидин анда кўруб пайкону пар ҳар ён.
*Хазойинул-маоний,* IIа-261.

**ЎҒ** — ўтовнинг устки ёғочлари:
Сайл йўлию фано даштида мужгоним эмас,
Кўз алочуғларининг дуд еган ўғларидур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-755; қ. **УҒ**.

**ЎҒЛОН** — ўғил, фарзанд:
Насибин деган ердин биров Хирод Хисрав отлиғ Парвиз ўғлонларидин топтиларки, Шеруя қардошларин қатл қилурда қочиб эрди ва ёшунуб юрур эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 524;
Бир куни бир ўғлонғина оғир юклук тевани Омил бозоридин ўткарур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-107.

**ЎҒЛОН-УШОҚ** — гўдак, ёш болалар:
Гулга саҳар вақти берур жилва боғ,
Кечга етушса терар ўғлон-ушоқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 249.

**ЎҒЛОҒЛИҒ** — болалик; ≈ **ўчку** — улоқчаси бор эчки:
Қўзилиқ қўй дедию топди охир,
Ки андин яхшироқ, ўғлоғлиғ ўчку.
*Хазойинул-маоний,* IVб-792.

**ЎҒОН** — қудратли; тангри, худо:
Букун юз шукрким қилди ўғоним,

Сени минг ончаким бўлғай гумоним. *Фарҳод ва Ширин,* 65.

**ЎҒРИ** — ўғри:

...балки насиҳатни юмшоғ ва чучук тил била қилурлар, ҳаттоки ўғриғача. *Насойимул-муҳаббат,* XV-70.

**ЎҒРИЛИҚ//ЎҒРУЛУҚ//ЎҒУРЛУҚ** — ўғрилик; талончилик:

Ангаким ўғрилиқ расмин қилиб фош,
Етиб афлок сангандозидин тош. *Фарҳод ва Ширин,* 13;

Яъқуб алайҳис-саломға Ибн Яминнинг ўғурлуқ қилиб, Азиз анн асрағанин айттилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205;

Не Қаъба шавқида, сен дайр ичинда ёр ила бўл,
Басоки ўғрулуқ этгай тавоф вақтида ҳаж.
*Хазойинул-маоний,* IVб-98.

**ЎҒУЛ** — ўғил, фарзанд; эркак:

Қорнинг била дўст бўлмасанғ аҳсандур,
Невчунки эр ўғлиға қорин душмандур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

Ажаб фархунда зоте сенки, одам
Мубоҳат айлагай сендек ўғулдин.
*Хазойинул-маоний,* IVа-247;

Чу бир-бирларига ёвушти иков,
Отаю ўғулдек қучушти иков. *Садди Искандарий,* 290б2.

**ЎҒУЛЛУҚ//ЎҒУЛЛУҒ** — ўғиллик, фарзандлик:

Манга шаҳлиқда қуллуқ ҳам қил эмди,
Оталиқ ҳам, ўғуллуқ ҳам қил эмди.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 354;

Қул янглиғ ўғуллуғунгни қилсам,
Ўғул киби қуллуғунгни қилсам. *Лайли ва Мажнун,* VIII-210.

**ЎҒУЛСИЗЛИҒ** — фарзандсизлик:

Ўғулсизлиғдин ўлди бу шиканжим,
Ки ҳақ дафъ айлагай бу дарду ранжим.
*Фарҳод ва Ширин,* 32.

**ЎҒУЛ-УШОҚ** — ёш бола, гўдак:

Ҳурмуз битиб йибордиким, хазойин била ўғул-ушоғингни берк ерга мазбут қилиб, Румға бориб, қайсардин мадад тила! *Тарихи мулуки ажам,* 521.

**ЎҒУЛЧИЛА-** — ўғил қилиб олмоқ, тарбияга олмоқ:

Ўз ўғлумдур деб Искандарни ўғулчилай асраб, валиаҳд қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**ЎҒУРЛА-** — ўғирламоқ:

Арслон иши сайд уруб сибоъни тўйғормоқ ва сичқон варзиши дирам ўғурлаб, тугунни ахтармоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 111;

Ўғурлар жон занахдонинг аро хол,
Ки Бобил чоҳининг айёридур бу.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-291.

ТОЛКОВЫЙ СЛОВАРЬ ЯЗЫКА ПРОИЗВЕДЕНИЙ АЛИШЕРА НАВОИ

III

*На узбекском языке*

Ташкент, «Фан»

*Ўзбекистон ССР ФА А. С. Пушкин номидаги Тил ва адабиёт институти ва Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти илмий советлари, ЎзССР ФА Тарих, тилшунослик ва адабиётшунослик бўлими томонидан нашрга тасдиқланган*

Муҳаррирлар *Л. Эркинова, А. Комилова*
Рассом *В. С. Тий*
Техмуҳаррир *В. Тарахович*
Корректорлар *М. Содиқова, Ю. Парпиева*

ИБ № 2400

Теришга берилди 26.03.84. Босишга рухсат этилди 18.05.84. Формат 84×108[1]/32. Босмахона қоғози № 1. Адабий гарнитура. Юқори босма. Шартли босма л. 32,76. Ҳисоб-нашриёт л. 39,5. Тираж 2100. Заказ 79. Баҳоси 3 с. 20 т.

ЎзССР «Фан» нашриёти, Тошкент, 700047, Гоголь кўчаси, 70.
ЎзССР «Фан» нашриётининг босмахонаси, Тошкент, М. Горький проспекти, 79.

**Алишер Навоий асарлари тилининг изоҳли луғати** (4 томлик). [Э. И. Фозилов таҳрири остида]. Т., «Фан», 1984.

Сарл олдида: А. С. Пушкин номидаги Тил ва адабиёт ин-ти, Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик ин-ти.

3-том, 624 б.

Толковый словарь языка произведений Алишера Навои (в 4 томах), т. 3.

ББҚ 83.3Ўз1
8Ўз1